﴿وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَئِكَةِ إِنِّي جَاعِلٌ فِي ٱلأَرْضِ خَلِيفَةً قَالُواْ أَتَجْعَلُ فِيهَا مَن يُفْسِدُ فِيهَا وَيَسْفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحْنُ نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَ قَالَ إِنِّيۤ أَعْلَمُ مَا لاَ تَعْلَمُونَ﴾

**Wa-idh qala rabbuka lilmala-ikati innee jaAAilun fee al-ardhi khaleefatan qaloo atajAAalu feeha man yufsidu feeha wayasfiku alddimaa wanahnu nusabbihu bihamdika wanuqaddisu laka qala innee aAAlamu mala taAAlamoona** *(Surat Al Baqara 2:30)*

*Tafsir:* ***Na kumbuka wakati Mola wako aliposema kuwaambia Malaika: 'Hakika mimi nitajaalia Khalifah katika ardhi kizazi baada ya kizazi', nao wakasema 'Utajaalia wale ambao watafanya ufisadi na kumwaga damu ndani yake?, wakati sisi tunakusifu kwa sifa zako, tunakushukuru na kukutukuza' Allah akasema : 'Mimi nnajua kile msichokijua'***

Anasema Imam Fakhr ad Din Al Razi kua: **'Kauli ya *Malaika* ya kusema kua *'Utajaalia wale ambao watafanya ufisadi na kumwaga damu ndani yake?, wakati sisi tunakusifu kwa sifa zako na kukushukuru na kukutuza'* ilikua ni kama maombi kutoka kwao kua haina haja ya kuumbwa viumbe wengine kwani wao wanaweza kukaa pia duniani na kuendelea kumtukuza Allah *Subhanah wa Ta'ala*, lakini hata hivyo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akawaambia, *'Mimi nnajua kile msichokijua'*, akimaanisha kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anajua vizuri zaidi ni lipi bora kwao wao *Malaika*, baina ya kukaa Duniani ama Mbinguni.**'



Kisha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akasema katika *Qur'an*:

﴿وَعَلَّمَ ءَادَمَ الأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ عَلَى الْمَلَئِكَةِ فَقَالَ أَنْبِئُونِى بِأَسْمَآءِ هَؤُلاَءِ إِن كُنتُمْ صَدِقِينَ – قَالُواْ سُبْحَنَكَ لاَ عِلْمَ لَنَآ إِلاَّ مَا عَلَّمْتَنَآ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ – قَالَ يَاءَادَمُ أَنبِئْهُم بِأَسْمَآئِهِمْ فَلَمَّآ أَنْبَأَهُمْ بِأَسْمَآئِهِم

قَالَ أَقُلْ لَّكُمْ إِنِّي أَعْلَمُ غَيْبَ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلأَرْضِ وَأَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ﴿

**WaAAallama adama al-asmaa kullaha thumma AAaradahum AAala almala-ikati faqala anbi-oonee bi-asma-i haola-i in kuntum sadiqeena; Qaloo subhanaka la AAilma lana illa ma AAallamtana innaka anta alAAaleemu alhakeemu; Qala ya adamu anbi/hum bi-asma-ihim falamma anbaahum bi-asma-ihim qala alam aqul lakum innee aAAlamu ghayba alssamawati waal-ardhi waaAAlamu ma tubdoona wama kuntum taktumoona;** *(Surat Al Baqara 2:31-33)*

*Tafsir:* ***Na akamfundisha Adam majina ya vitu vyote, Kisha akavionesha vitu hivyo kwa Malaika, na kuwaambia 'Nitajieni majina ya vitu hivi ikiwa nyinyi ni wakweli', Wao (Malaika) wakasema: 'Utukufu ni wako, Sisi hatuna I'lm isipokua ya kile ulichotufundisha, hakika wewe ni mjuzi wa kila kitu na mwingi busara'. (Allah) Akasema: 'Ewe Adam watajie majina yake', na alipowatajia majina ya vitu hivyo (Allah akasema): 'Jee sikukwambieni kua mimi najua mambo ya Ghayb (yaliyofichika) mbinguni na ardhini, na nnajua kile mnachokiweka wazi na kile mnachokificha'.***

Hivyo Adam akafundiswa majina ya vitu vyote viliopo mbele yake yeye na viumbe hivyo vyengine, kisha akaviuliza viumbe vyengine majina ya vitu hivyo, nao wakashindwa kuvijua, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akamuuliza Adam ambae nae akataja majina ya vitu hivyo, baada ya kutaja majina ya vitu hivyo *Malaika* wakajua kua Adam yuko juu zaid yao ki *I'lm* na kiheshima, hivyo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akawaamrisha kwa pamoja wote *Malaika* na *Iblis* waliopo mbele yake kumsujudia Adam.

﴾وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَئِكَةِ ٱسْجُدُواْ لأَدَمَ فَسَجَدُواْ إِلاَّ إِبْلِيسَ أَبَىٰ وَٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَافِرِينَ﴿

**Wa-idh qulna lilmala-ikati osjudoo li-adama fasajadoo illa ibleesa aba waistakbara wakana mina alkafireena** *(Surat Al Baqara 2:34)*

Tafsir: ***Na (Kumbuka) wakati tulipowaambia Malaika: 'Msujudieni Adam'. Na wakasjudu isipokua Iblis, akakataa na kua na kibri, na akawa ni miongoni mwa waliokufuru.***

Hikma iliyomo katika tokeo hili ni kuwaonesha *Malaika* na *Iblis* kua darja ya Adam iko juu kuliko darja yao, kumuonesha Adam kua yeye ni kiumbe bora zaid kuliko viumbe wawili hao, na pia kumuwekea wazi Adam kua *Iblis* ni Adui yake mkubwa ambae aliekataa kua chini yake.

Ingawa *Malaika* na *Iblis* walipewa amri inayotakiwa kutekelezwa lakini *Iblis* alikataa kuitii amri hiyo, si kutokana na kua yeye hakua *Malaika*, kwa sababu ingawa kweli hakuwa miongoni mwa *Malaika*, lakini amri iliyotolewa ilikua ni ya jumla kwa wote waliokuwepo sehemu hiyo, nae alijumuishwa katika amrisho hilo kutokana na kua nao pamoja *Malaika* katika kujaribu kujipadisha darja yake, kujifananisha na kuwaiga *Malaika* na kujumuika nao katika kila amali waifanyayo. Lakini ukweli unarudi pale pale kua kwa sababu *Iblis* ni baba wa Majini, ambao ni viumbe tofauti na *Malaika*, na moja kati ya sifa za Jini ni kua na hiari katika maamuzi kama walivyo viumbe *Bani Adam*, basi hiari yake ikampa *kibr* na akajiona kua yeye ni bora kuliko Adam.

*Allah Subhanahu wa Ta'ala* anaweka wazi darja aliyowapa viumbe *Bani Adam*, kwa kuwapa uwezo wa kutumia kila kitu alichokiumba ulimwenguni, kuanzia ardhi, bahari, hewa, mbingu, jua, mwezi nyota n,k kwa ajili ya manufaa yake, kama vile anavyosema katika *Qur'an*:

﴿وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِيٓ ءَادَمَ وَحَمَلْنَٰهُمْ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ
وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا تَفْضِيلًا﴾

**Walaqad karramna banee adama wahamalnahum fee albarri waalbahri warazaqnahum mina alttayyibati wafadhalnahum AAala kathirin mimman khalaqna tafdhilan** *(Surat Al Israa, 17:70)*

*Tafsir:* ***Na kwa hakika tumemkirim Bani Adam, na tukawachukua na kuwaweka juu ya ardhi na juu ya bahari, na kuwajaalia kila kilicho kizuri na kilicho halali, na tumewapendelea wao na kuwaweka juu kwa tofauti kubwa kulingana na viumbe wengi tuliowaumba.***

Na vile vile akasema tena:

﴿وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعاً مِّنْهُ إِنَّ فِي ذَلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ﴾

**Wasakhkhara lakum ma fee alssamawati wama fee al-ardhi jameeAAan minhu inna fee dhalika laayatin liqawmin yatafakkaroona** *(Surat Al Jathiyah, 45:13)*

*Tafsir:* ***Na akaviweka chini yako kila kilichomo mbiguni na ardhini: Yote haya ni kukupendeleeni kuotokana na ukarimu wake. Hakika katika haya kuna mafunzo ndani yake kwa wale wenye kutafakkari.***

Hivyo viumbe vyote vipo chini yake *Bani Adam* kutegemeana na vipi atakavyoendesha maisha yake kwani kati ya viumbe hawa kuna *Malaika* ambao wapo kwa manufaa yake kwa kutumia jitihada ya kumhamasisha *Bani Adam* katika kufanya mema, kumuombea dua pale anapokua miongoni mwa watu wema, kumlinda na maasi ya *Iblis* na mambo mengineyo na pia kumlaani pale anapofanya maasi na kuacha kuomba msamaha kwa Mola wake.

Vile vile kuna viumbe Majini ambao miongoni wao kuna wacha Mungu na huwahamasisha *Bani Adam* kufanya mema, na vile vile miongoni mwao kuna waovu wanaoongozwa na Ibilis ambao pia hua na manufaa kwa *Bani Adam* kutokana na kua na uadui baina yao, kwani kila *Bani Adam* anapopingana nao katika vishawishi vyao, hupata malipo bora zaidi na kila itokeapo kua *Iblis* akafanikiwa kumtelezesha *Bani Adam* basi mja huyo akiwa mwema huzindukana na hivyo kuyaona makosa yake na kuomba msamaha zaidi kwa Mola wake na kusamehewa makosa hayo.

Lakini pia kuna hasara kubwa kwa asiezindukana kutokana na uadui wao wa asili uliotokana na *Iblis* kujiona bora zaid kuliko Adam, *Qur'an* inaelezea asili ya uadui huu kwa kusema:-

﴿قَالَ يَٰإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَيَّ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ الْعَلِينَ قَالَ أَنَاْ خَيْرٌ مِّنْهُ خَلَقْتَنِي مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُ مِن طِينٍ قَالَ فَٱخْرُجْ

مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِيَ إِلَى يَوْمِ الدِّينِ قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِيَ إِلَىٰ ى
يَوْمِ يُبْعَثُونَ قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ الْمُنظَرِينَ إِلَى يَوْمِ الْوَقْتِ الْمَعْلُومِ قَالَ
فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ إِلاَّ عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ قَالَ فَٱلْحَقُّ وَٱلْحَقَّ
أَقُولُ لَأَمْلأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنْهُمْ أَجْمَعِينَ﴾

**Qala ya ibleesu ma manaAAaka an tasjuda lima khalaqtu biyadayya astakbarta am kunta mina alAAaleena; Qala ana khayrun minhu khalaqtanee min narin wakhalaqtahu min teenin; Qala faokhruj minha fa-innaka rajeemun; Wa-inna AAalayka laAAnatee ila yawmi alddeeni; Qala rabbi faan*dh*irnee ila yawmi yubAAathoona; Qala fa-innaka mina almun*dh*areena; Ila yawmi alwaqti almaAAloomi; Qala fabiAAizzatika laoghwiyannahum ajmaAAeena; Illa AAibadaka minhumu almukhlaseena; Qala faalhaqqu waalhaqqa aqoolu; Laamlaanna jahannama minka wamimman tabiAAaka minhum ajmaAAeen** *(Surat Sad 38: 75-85)*

*Tafsir:**(Allah) akasema: 'Ewe Iblis! Ni kitu gani kilichokuzuia wewe usimsujudie yule ambae mimi nimemuumba kwa mikono yangu. Jee unakiburi sana au wewe ni miongni mwa wanaojiona wako juu?'; Iblis akasema: 'Mimi ni bora kuliko yeye, kwani kwa hakika umeniumba mimi kutokana na moto na yeye umemuumba kutokana udongo'; (Allah) akasema: 'Ondoka katika sehemu hii kwani kwa hakika wewe ni miongoni mwa waliofukuzwa'; 'Na kwa hakika nimekulaani hadi siku ya Kiama'; Iblis akasema: 'Mola wangu! Niruhusu basi niishi hadi siku ya Kiama'; (Allah) akasema: 'Kwa hakika wewe ni miongoni mwa waliokubaliwa hivyo'; 'Hadi siku maalum'; Iblis akasema: 'Nnaapa kwa uwezo wako, mimi nitawapotosha wote hao'; 'Isipokua wale waja wema miongoni mwao'; (Allah) akasema: 'Ukweli ni kua, na Ukweli nnasema'; 'Kua nitawajaza katika moto wa Jahannam nyote, wewe na wale watakaokufuata'''.***

Katika aya hii tunaona kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasisitiza tena hadhi na utukufu aliokua nao Adam kwa kutumia maneno '***Niliemuumba kwa mikono yangu***', maneno haya yanamaanisha kuuwekea wazi ufahamu wa *Bani Adam, Malaika* na pia *Iblis* namna Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alivyomjali kiumbe Adam pale wakati alipokua akimuumba kutokana na umuhimu aliokua nao kiumbe huyo. Lakini hata hivyo, kiumbe *Iblis* hakutaka kuujali utukufu na umuhimu huo hivyo akajiona kua yeye alieumbwa kwa moto ni bora zaidi na kuamua kuasi amri

ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* jambo ambalo lilimpelekea kulaaniwa kutokana na uasi huo.

Baada ya *Iblis* kulaaniwa akamuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na kutokana na ukarimu na Hikma zake basi akamkubalia *Iblis* maombi yake hayo, na baada ya *Iblis* kukubaliwa akaamua kuweka wazi kua atawapotosha *Bani Adam* wote, isipokua wale waja wema tu. Hivyo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* pia nae akaweka wazi kua *Bani Adam* wote ambao watakaomfuata *Iblis* basi hawana sehemu nyengine ya kuelekea isipokua moja kwa moja wataelekea anakoelekea yeye, katika moto mkali sana wa *Jahannam* (*Allahuma Ajirna minna nnar!).*

Ukweli ni kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alipowaumba *Malaika* aliwajaalia viumbe hao kua na ufahamu lakini hakuwajaalia kua na matamanio na akawaumba wanyama na kuwajaalia matamanio lakini hakuwajaalia kua na ufahamu. Lakini alipowaumba Majini na *Bani Adam* aliwajaalia neema zote mbili, yaani matamanio na ufahamu, hivyo kwa kila kiumbe kilichopewa matamanio na ufahamu, basi kina mtihani wa kuyadhibiti matamanio hayo na kama kitaweza kuyadhibiti matamanio hayo, basi kitakua na darja ya juu zaid kuliko *Malaika*, kwa sababu ni maumbile ya *Malaika* kua watiifu mbele ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, kwa kua hawana upinzani wa matamani ya *Nafsi* zao katika kumtii Mola wao, tofauti na ilivyo kwa Majini na *Bani Adam* kwani wao wanahitaji jitihada ya juu zaid ili kuyadhibiti matamanio kwa kutumia ufahamu wao ili kuonesha ubora wa kufanya mema. Kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema:

﴿تَبَارَكَ الَّذِى بِيَدِهِ الْمُلْكُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ – الَّذِى خَلَقَ الْمَوْتَ
وَالْحَيَوةَ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلاً وَهُوَ الْعَزِيزُ الْغَفُورُ﴾

**Tabaraka alladhi biyadihi almulku wahuwa AAala kulli shay-in qadeerun- Alladhi khalaqa almawta waalhayata liyabluwakum ayyukum ahsanu AAamalan wahuwa alAAazeezu alghafooru.** *(Surat Al Mulk 67:1-2)*

*Tafsir:* ***Ametukuka yule ambae ufalme wa kila kitu uko mikononi mwake, na mwenye uwezo wa kufanya kila kitu; Ni yeye ambae alieumba Mauti na Uhai ili akujaribuni (ili akuoneni) ni yupi atakaekua m-bora wa kufanya mema, Na yeye ni mwenye uwezo wa kila kitu na ni mwingi wa Usamehevu.***

Huo ni mmoja kati ya mitihani ya Majini na *Bani Adam*, mtihani mwengine ni ule unaohusiana na matumizi ya neema ya ufahamu huo, kwa ajili ya Mola wao na pia kwa ajili ya kuyadhibiti matamanio ya *Nafsi* zao, kwani kwa kila asieweza kuutumia ufahamu wake ipasavyo basi atashuka katika darja ya chini kabisa kuliko hata ile darja ya mnyama kwa sababu ni maumbile ya mnyama kua na matamanio bila ya kua na ufahamu na hivyo kutoweza kuyadhibiti matamanio yao. Hivyo neema mbili hizo, Matamanio na Ufahamu aidha zitamuweka katika sehemu salama kiumbe kesho Akhera au zitamtia hatarini kila kiumbe alieneemeshwa neema mbili hizo.

Ama kwa hakika *Bani Adam* ni kiumbe kilicho bora, na ndio maana kikachaguliwa na kupewa neema iliyo bora, neema ya kua *Khalifah* katika Ardhi. Kama anavyosema Allah *Subhanah wa Ta'ala*:

﴿وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَكُمْ خَلَٰٓئِفَ ٱلْأَرْضِ وَرَفَعَ بَعْضَكُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَٰتٍ
لِّيَبْلُوَكُمْ فِى مَآ ءَاتَىٰكُمْ إِنَّ رَبَّكَ سَرِيعُ ٱلْعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ﴾

**Wahuwa alladhi jaAAalakum khala-ifa al-ardi warafaAAa baAAdhakum fawqa baAAdhin darajatin liyabluwakum fee ma atakum inna rabbaka sareeAAu alAAiqabi wa-innahu laghafoorun raheemun.** *(Al An A'am 6:165)*

*Tafsir:* ***Na ni yeye alie kujaalieni nyinyi Ukhalifa katika ardhi, kizazi baada ya kizazi, na akakunyanyueni katika darja, baadhi kua juu ya wengine ili akujaribuni kwa kile alichokupeni. Kwa hakika Mola wako ni mwepesi katika kutoa, na hakika ni mwingi wa kusamehe na mwingi wa rehma.***

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alimchagua *Bani Adam* kua *Khalifah* ardhini, mwenye wajibu wa usimamizi wa kila kitu duniani, wajibu ambao ni tofauti na wajibu wa viumbe wengine, hivyo wao pia wakapewa uhuru wa kuchagua baina ya kujineemesha kwa kufanya mema ama kujidhalilisha kwa kufanya maovu, na hii ni baada ya kukubali kuchukua *Amanah* ambayo walipewa baada ya kuumbwa, kabla ya kula kiapo wakati wakiwa katika sehemu za siri za wazee wao na kabla ya kupuliziwa roho kwa kiumbe Adam ambae alikua ni baba yao.

***BANI ADAM* NA *AL AMANAH.***

Anasema *Allah Subhanahu wa Ta'ala* kua:

﴿إِنَّا عَرَضْنَا الْأَمَانَةَ عَلَى ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلأَرْضِ وَٱلْجِبَالِ فَأَبَيْنَ أَن يَحْمِلْنَهَا وَأَشْفَقْنَ مِنْهَا وَحَمَلَهَا ٱلإِنْسَانُ إِنَّهُ كَانَ ظَلُوماً جَهُولاً – لِّيُعَذِّبَ ٱللَّهُ ٱلْمُنَافِقِينَ وَٱلْمُنَافِقَاتِ وَٱلْمُشْرِكِينَ وَٱلْمُشْرِكَاتِ وَيَتُوبَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَاتِ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُوراً رَّحِيماً﴾

**Inna AAaradhna al-amanata AAala alssamawati waal-ardhi waaljibali faabayna an yahmilnaha waashfaqna minha wahamalaha al-insanu innahu kana *dh*aluuman jahuulan; LiyuAAadhdhiba Allahu almunafiqeena waalmunafiqati waalmushrikeena waalmushrikati wayatooba Allahu AAala almu/mineena waalmu/minati wakana Allahu ghafooran raheeman** *(Al Ahzab 33:72-73)*

*Tafsir:* ***Kwa hakika tuliipa Amana, Mbingu na Ardhi na Milima lakini vikaikataa kuichukua; kwa sababu ya kuogopa: lakini Mtu akaichukua: Hakika alikua ni mwenye kujidhulumu na ni mjinga; Hivyo Allah atawaadhibu Wanafiq wa kiume na wanafiq wa kike na Al Mushrikûn (wanaume na wanawake wanaomshirikisha). Na Allah atawasamehe Waumini wa kweli wa kiume na wa kike. Na hakika Allah ni mwingi wa Usamehevu na ni mwingi wa Rehma.***

Neno *Amanah* linatokana na mzizi wa herufi za kiarabu *Alif-Mim-Nun*, ambalo maana yake ni kua katika hali ya amani, usalama, ulinzi, uaminifu na kua na imani na kitu. Usalama na amani wa sehemu fulani huweza hupatikana kutokana na ulinzi na uaminifu wa yule anaeyatawala mazingira hayo. Hivyo tunapozungumzia maana ya *Amanah* kiislamu basi hua tunazungumzia kitu kinachotegemeana na *Khalifah*h anaetawala ulimwenguni ambae ni *Bani Adam*.

Tukiangalia kwa undani zaid basi tunaona kua neno *Amanah* limetumika katika *Qur'an* kutoa maana yenye kina kirefu zaidi. Kwani inaelezea kuhusiana na haki ya *Bani Adam* na majukumu yake dhidi ya *Bani Adam* wenzake, mazingira yake na pia viumbe vyengine vyote vilivyoumba na Allah *Subhanahu wa Ta'ala*. Kila kitu alichojaaliwa kupewa au kuamrishwa kiumbe *Bani Adam* afanye, hata kama ikiwa ni kwa manufaa yake, basi hua ni *Amanah* na hivyo huhitajiwa kuchungwa na kutumiwa kulingana na *Sharia'h* za yule aliempa *Amanah* hiyo ambae ni Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Kwani ni wajib unapopewa amana aidha kuirudisha kama

ilivyokua, kwa aliekupa ama kuitumia kulingana na matakwa au muongozo wa aliekupa *Amanah* hiyo.

Kutokana na aya ya 72 ya *Surat Al Ahzab* tunaona kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliikabidhi *Amanah* kwa viumbe vyengine ikiwemo Mbingu, Milima na Ardhi lakini viumbe hivyo vikaikataa *Amanah* hiyo kutokana na uzito wake na hivyo kuogopa kua baadae vitashindwa kuitekeleza. Lakini hata hivyo *Amanah* hiyo alipopewa *Bani Adam*, yeye akaipokea kwa mikono miwili.

Swali la kujiuliza ni kua Jee ilikuaje *Bani Adam* akaikubalia *Amanah* ambayo viumbe vyengine waliikataa?

Tukiangalia Tafsir ya Imam Ibn Kathir basi tunaona inasema kua, **Wakati Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alipovipa *Amanah* viumbe vyake yaani Mbingu, kisha Ardhi na kisha Milima ilikua si katika hali ya kuvilazimisha viumbe hivyo kubeba jukuma la *Amanah* hiyo, bali ilikua ni katika hali ya hiari na hivyo alivipa pia uamuzi wa kuchagua, kwani hali hiyo ulikua katika hali ya kuulizwa:** '**Jee mtakua tayari kuyatekeleza masharti ya *Amanah* hii kutoka kwetu ili mpate malipo yake?**', viumbe vyote hivyo vikauliza: '**Malipo gani hayo?**', na wakaambiwa : '**Ikiwa mtaweza kutekeleza masharti ya *Amanah* hii, kutokana na juhudi zenu zote, mtaliwa malipo bora, hususan kupata ukaribu zaid mbele ya Allah *Subhanah wa Ta'ala*, lakini ikiwa hamtoweza kutekeleza masharti yake, basi mtapata adhabu kali sana.**'

Hivyo baada ya kusikia masharti ya amana hiyo viumbe vyote hivyo vikubwa vikajibu kwa kusema: '**Mola wetu, hata sasa hivi sisi tuko chini ya amri yako**, **lakini sasa hivi (kutokana na kupewa uamuzi wa kuchagua) tunajisikia kua tuko dhaifu sana kuubeba mzigo huo mzito na hatutoweza kutekeleza masharti yake**, **ama kuhusiana na malipo sisi hatuyataki, na kuhusiana na adhabu hatuwezi kuistahmilia.**'

Tukiangalia kwa upande wa *Tafsir* ya Imam Al Qurtubi, tunaona kua, baada ya viumbe vitatau hivyo yaani mbingu, ardhi na milima kupewa *Amanah* hiyo na kuikataa, basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* akamuambia kiumbe *Insan* au *mtu*: '**Tumeipa *Amanah* yetu kwa Mbigu, Ardhi na Milima lakini ikaweka wazi kutoweza kwao kubeba jukumu zito la *Amanah* hiyo, Jee vipi wewe utaibeba *Amanah* hii ukijua uzito wa majukumu yake?**', Mtu akauliza, '**Ya Rabbi ni majukumu gani hayo**', na majibu yakawa: '**Kama ikiwa utafanikiwa kutekeleza majukumu ya *Amanah* hiyo kadri uwezavyo (yaani kua mtiifu kadri utakavyoweza) utalipwa (kwa kuupata ukaribu wa Allah na fadhila zake juu**

**yako na pia kuishi milele Peponi) na kama ukishindwa kutekeleza majukumu ya *Amanah* hiyo basi utaadhibiwa'. Hivyo Adam (akiwa na hamu kubwa sana ya kupata kua na ukaribu na Allah na pia ridhaa yake) akakubaliana na majukumu hayo na hivyo kuibeba *Amanah* hiyo.**

**Ni jambo lililowazi hapa kua, tukio la kupewa *Amanah* lilitokea kabla ya tukio la ahadi, yaani lile tukio la kuulizwa kwa watu wote : 'Jee mimi si Mola wenu?', kwani swali hilo la ahadi lililoulizwa hapo linatokana na kukubaliana kubeba *Amanah* na kutekeleza majukumu yake. Kwani ili kua *Khalifah* ardhini, basi kitu cha muhimu na cha lazima ni uwezo wa kulibeba jukumu la *Amanah*.**

**Kama ilivyokwisha kadiriwa na Allah *Subhanah wa Ta'ala,* kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alikua ameshaamua kumteua Adam kama *Khalifah* wake katika ardhi na *ukhalifa* huu huweza kukabidhiwa yule atakaeweza kubeba jukumu la kutii maamrisho ya muumbaji – kwa sababu lengo la *ukhalifa* ni kua hukmu na *Sharia'h* za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* zitumike ardhini na hivyo viumbe vya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* vishawishiwe kutekeleza hukmu na *Sharia'h* hizo. Kutokana na utofauti wa viumbe Adam akakubali kubeba jukumu la *Amanah* hiyo – ijapokua alikua akifahamu kua kuna uwezekano wa kutokea kwa baadhi ya watu miongoni mwa viumbe hivyo, kutokua na uwezo kubeba *Amanah* hiyo.** (*Mazhari na Bayan ul Qur'an*)

Ama kuhusiana na maneno ya mwisho ya aya yasemayo:

﴿إِنَّهُ كَانَ ظَلُوماً جَهُولاً﴾

***Innahu kana dhaluuman jahuulan* – *Kwa hakika alikua ni mwenye kujidhulumu na mjinga*.**

Basi neno *Dhaluma* maana yake ni kua aliejidhulumu *Nafsi* yake na neno *Jahula* maana ni kutokujua matokeo yake. Hivyo kutokana na maneno haya kwa ujumla inaonekana kua Mtu analaumiwa kua ni mjinga kwa kujidhulumu kutokana na kukubali kubeba *Amanah* kubwa yenye jukumu zito ambayo inazidi uwezo wake.

Lakini kutokana na maelezo yaliyowazi kutoka katika *Qur'an,* basi tunaona kua hivi sivyo ilivyokusudiwa kwa sababu neno 'Mtu' linamaanisha Adam au *Bani Adam* wote. Sasa Adam yeye kama Nabii, basi ana ulinzi wa Allah wa kutofanya dhambi.

Hivyo mzigo wa jukumu alioubeba aliubeba kihalali na kiuhakika, na matokeo yake ndio akapewa cheo cha kua *Khalifah* wa Allah na akatumwa ardhini.

Adam alifanywa kua kiumbe cha kusujudiwa na *Malaika*, hivyo na Akhera pia, makazi yake yatakua yapo juu kuliko hata yale ya *Malaika*. Na ikiwa neno 'Mtu' linamanisha *Bani Adam*, basi katika mtizamo huu pia kuna Maelfu ya Mitume watukufu na Mamilioni ya watu wema wa Allah (*Awliya Allah*) hata *Malaika* huwaiga - wale waliokubalika kutokana na mambo yao katika maisha kiasi ya kua waliweza kuidhibiti na kuibeba *Amanah* hiyo ya Allah. Kutokana na msingi huu uliowekwa na roho za watu wema kama hawa ambao walipata haki ya kihalali na kiasili ya kubeba amana hiyo nzito kiasi ya kua *Qur'an* yenyewe imetangazia kua *Bani Adam* ni kiumbe bora kuliko viumbe wote pale iliposema:

﴿وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِيٓ ءَادَمَ﴾

**Walaqad karramna banee adama** *(Surat Al Israa, 17:70)*

*Tafsir:* ***Na kwa hakika tumemkirimu Bani Adam.***

Aya hii inaonesha kua Adam hana makosa na vile vile *Bani Adam* hawana makosa pia. Hivyo *Mufassirin*, wanaotafsiri wamesema kua meneno haya '*Kwa hakika alikua ni mwenye kujidhulumu na mjinga*', hayana maana ya kutoa lawama, au kulaumu, bali yapo katika hali ya kuelezea hali ya tukio miongoni mwa wengi kati ya *Bani Adam*. Kiasi ya kua, ikiwa hali ya wengi miongoni mwa *Bani Adam* wakajidhihirisha kua ni *Dhaluman* (waliojidhulumu) na *Jahulan* (wajinga wasiojua matokeo ya mwisho) basi hua ni walioshindwa kutekeleza haki na matakwa ya *Amanah* hiyo na wataingia katika hasara kubwa. *Bani Adam* hua wanasifika hivyo kwa sababu hivi ndivyo hali halisi ilivyo kwa idadi kubwa sana miongoni mwao.

Hivyo maana ya aya hiyo ni kua, kwa sababu *Bani Adam* amekubali kubeba jukumu la *Amanah* hiyo, basi matokeo yake yamewagawa *Bani Adam* katika makundi mawili:

**Kundi la kwanza ni la wasioamini, wanafiq na wengineo ambao wanapinga na pia kuenda kinyume na maamrisho ya Allah *Subhanah wa Ta'ala* na hivyo wakawa ni miongoni mwa waliolipoteza jukumu la *Amana* hiyo na matokeo yake ni kua watapata adhabu kali baadae, hawa ndio ambao waliojidhulumu kutokana na ujinga wao.**

**Kundi la pili ni wale walioamini na wakatekeleza maamrisho ya Allah *Subhanah wa Ta'ala,* matokeo ya watu hawa ni kuingizwa katika Rehma na Usamehevu wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala,* hawa ndio watakaokua miongoni mwa waliofuzu.**

Na hivi ndivyo ilivyotafsiriwa maana ya maneno *Dhaluman* na *Jahula* na wengi miongoni mwa wafasiri – Kua maneno haya hayawajumuishi *Bani Adam* wote kwa ujumla kua wana sifa hiyo. Bali inawazungumzia wale walioshindwa kutekeleza majukumu ya *Amanah* waliyopewa.

**KUUMBWA KWA HAWA**

Baada ya Adam kuumbwa na kupewa roho na kua hai, ikawa yuko peke yake kwani kila akiwaangalia viumbe wenzake *Malaika* na akijaribu kuzungumza nao hua hawamjibu kwa sababu kila mmoja yuko akiwa ameshughulika na kazi yake maalum aliyoumbiwa ambayo ni ya kumtukuza na kumuabudu Allah *Subhanahu wa Ta'ala*.

Siku moja alilala na alipoamka akamuona mtu mwengine kama yeye lakini akiwa na umbo tofauti na lake, kwani mtu huyo mwengine alikua na umbo la mwanamke mzuri anaevutia katika macho yake na kupendeza sana, mwanamke huyo alikua amekaa pembeni yake katika upande wake wa kushoto akimuangalia Adam, ingawa alivutiwa lakini Adam alishtuka na kushangaa pia, halafu akamuuliza imekuaje hadi akatokea hapo alipokuwepo, yule mwanamke akamwambia Adam kua ameumbwa ili awe ni mshirika wake ili amuondolee unyonge na upweke aliokua nao na kwa ajili ya kumpa utulivu wa ndani ya *Nafsi* yake.



Anasema Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika *Qur'an*:

﴿هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ وَجَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا لِيَسْكُنَ إِلَيْهَا﴾

**Huwa alladhi khalaqakum min *Nafsi*n wahidatin wajaAAala minha zawjaha liyaskuna ilayha** *(Surat Al A'raf 7:189)*

*Tafsir:* ***Ni yeye ambae aliekuumbeni kutokana na mtu mmoja (Adam) kisha akaumba kutoka kwa mtu huyo mke wake (Hawa), ili apate raha ya kuishi pamoja nae.***

Sehemu ya aya hii inamzungumzia Hawa, ambae Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alimuumba, kutokana na Adam. Kwani kama Allah *Subhanahu wa Ta'ala* angelikiumba kizazi cha Adam kua ni cha wanaume tu bila ya kuwepo wanawake ndani yake au kuumba wanawake kutokana na viumbe wengine basi isingelipatikana utulivu baina yao na hao viumbe wengineo, na badala yake kungekua na matatizo makubwa sana, lakini kutokana na Rehma zake Allah *Subhanahu wa Ta'ala* basi akawaumbia *Bani Adam* wa kiume wenzi wao wa kike na kuwawekea mapenzi, upole na huruma baina yao, kama anavyosema katika aya ifuatayo:

﴿وَمِنْ ءايَتِهِ أَنْ خَلَقَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَجاً لِّتَسْكُنُوٓاْ إِلَيْهَا وَجَعَلَ بَيْنَكُم مَّوَدَّةً وَرَحْمَةً إِنَّ فِى ذَلِكَ لآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ﴾

**Wamin ayatihi an khalaqa lakum min anfusikum azwajan litaskunoo ilayha wajaAAala baynakum mawaddatan warahmatan inna fee dhalika laayatin liqawmin yatafakkaroona** *(Surat Ar Rum 30:21)*

*Tafsir:* ***Na miongoni mwa alama zake ni kukuumbieni wake kwa ajili yenu kutoka miongoni mwenu, ili mpate utulivu pamoja nao, na akakuwekeeni baina yenu mapenzi na rehma. Kwa hakika katika hili kuna dalili kwa wale wenye kutafakkar.***

Baada ya kukaa nae na kufahamu kusudio la kuumbiwa kiumbe huyo, Adam akafurahi na kupata utulivu wa akili na *Nafsi* yake. Baada ya *Malaika* kumuona Adam amekua na mwenzake, na kwa sababu wanajua kua Adam ni miongoni mwa viumbe wenye kujua hivyo wakamuuliza, huyu kiumbe uliekua nae ni nani? Adam akasema huyu ni Hawa.

*Hawa* ni neno la kiarabu ambalo maana yake ni uhai, hivyo Adam aliwaambia *Malaika* kua Hawa anaitwa '*Hawa*' kwa sababu ameumbwa kutokana na maumbile kama ya aina ya mwili wake na ni mwenye kuishi basi maana akawa ni Hawa.

Miongoni mwa aya nyingi zilizogusia kuumbwa kwa Hawa ni pamoja na aya tulizoziangalia za *Surat Ar Rum 30:21, Surat Al Araf 7:189, Surat An Nisaa 4:1, n.k* ambapo kama zilivyo aya nyenginezo zilizogusia suala hilo basi tunaona kua hazikuzungumzia kwa kina kuhusiana na uumbwaji wake kua aliumbwa kutokana na mbavu ya Adam ama la, lakini baadhi ya wafasiri wametafsiri kua kutokana na *Qur'an* kusema kua '***kutoka miongoni mwenu***' basi hua kunamaanisha kua Hawa ameumbwa '***kutoka katika mbavu ya Adam***'.

Lakini hata hivyo Imam Al Qurtubi na baadhi ya wafasiri wengine wanasema kua: **Maana ya '*kutoka miongoni mwenu*' ni '*kutokana na aina moja ya kiumbe*' yaani Adam.** (*Al-Jami` li Ahkam Al-Qur'an)*

Mtizamo huo wa Imam Al Qurtubi unaendana pia na mtizamo wa Imam Fakhr Ad Din Al Razi, ambae anasema kua: **Tafsiri hii ya '*kutoka miongoni mwenu*' ndio ambayo inaingia akilini zaidi kuliko ile maana inayonukuliwa sana ambayo yenye mtizamo wa '*kutoka katika mbavu ya Adam*'**, kwani maana ya '***kutoka miongoni mwenu***' ndio ile ile inayopatikana katika tafsiri ya aya isemayo:

﴿لَقَدْ جَآءَكُمْ رَسُولٌ مِنْ أَنفُسِكُمْ﴾

**Laqad jaakum rasoolun min anfusikum**.*(Surat At Tawba 9:128)*

*Tafsir* ***: Kwa hakika, amekujieni Mtume kutoka miongoni mwenu..***(yaani Mtume kutoka miongoni mwa jamii ya watu waliotumiwa Mtume huyo).

**Kuendana kwa tafsiri hii ya '*kutoka miongoni mwenu*' kunathibitishwa na maneno yanayofuatia ya aya hiyo ya *Surat Ar Rum* yasemayo kua '*ili mpate utulivu pamoja nao*', yaani sababu ya msingi ya kuumbwa kwa viumbe wenza (ambao ni wanawake, kua viumbe wenza wa wanaume) '*kutoka miongoni mwenu*' yaani '*kutokana na aina moja ya kiumbe*', kwani kama ingelikua wenza hao wanatokana na aina nyengine ya viumbe basi usingelipatikana utulivu, masikilzano wala faraja baina yao.** *(Imam Fakhr Ad Din Al Razi katika Mafatih al-Ghayb)*

**Maana hii hii pia imetumika katika aya nyengine kama vile:**

﴿يٰأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ مِّن نَّفْسٍ وَاحِدَةٍ وَخَلَقَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَبَثَّ مِنْهُمَا رِجَالاً كَثِيراً وَنِسَآءً وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِى تَسَآءَلُونَ بِهِ وَٱلأَرْحَامَ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَيْكُمْ رَقِيباً﴾

**Ya ayyuha alnnasu ittaqoo rabbakumu alladhi khalaqakum min *Nafsi*n wahidatin wakhalaqa minha zawjaha wabaththa minhuma rijalan kathiran**

**wanisaan waittaqoo Allaha alladhii tasaaloona bihi waal-arhama inna Allaha kana AAalaykum raqeeban** *(Surat An Nisaa 4:1)*

*Tafsiri:* ***Enyi Watu! Mcheni Mola wenu aliekuumbeni kutokana na Nafsi moja (Adam), na kutokana nae (Adam) akamuumba mke wake (Hawa), na kutokana na wao akawaumba wanaume na wanawake wengi na muogopeni Allah ambae ana haki juu yenu, na msivinje udugu, kwani kwa Hakika Allah ni mwenye kua na uangalifu mkubwa juu yenu.***

Ambapo vile vile baadhi ya Wanazuoni na Wafasiri wamefafanua kua hii inamaanisha kua *Allah Subhanahu wa Ta'ala* alimuumba Adam na halafu kutokana na mbavu yake akamuumba Hawa. Anasema Imam Fakhr Ad Din Al Razi kua:

'**Hapa pia inawezekana kutumika ile ile maana ya: '*aliekuumbeni kutokana na Nafsi moja*' yaani '*kuanzia kutoka katika Nafsi moja*' kwani neno 'Min مِنْ' kwa kiarabu linaashiria kuanzia kwa kitu maalum (*ibtida' al-ghaya*), na kisha '*akaumba kutokana na kitu hicho, kitu chenzake*' yaani '*yaani akaumba kutokana na asili hiyo hiyo ya kitu cha mwanzo, kitu chengine*''**. (*Imam Fakhr Ad Din Al Razi katika Mafatih al-Ghayb*)

**KUSHUKA DUNIANI KWA ADAM NA HAWA.**

Baada ya *Bani Adam* kula kiapo cha Ahadi na kukubali kuchukua *Amanah* na kufahamu na kukubaliana na matokeo yake, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akamuumba Hawa ili awe kama mwenzake Adam na pia kama mke wake ili kumpa utulivu na pia kuendeleza kuweza kuendeleza kizazi chao, basi akawapa mtihani wa kuwaruhusu kuingia na kuishi Peponi na kufanya kila kitu isipokua kutoukaribia mti wenye matunda fulani aliyowaonesha, kama anavyosema Allah *Subhanah wa Ta'ala*:

﴿وَقُلْنَا يَاآدَمُ ٱسْكُنْ أَنْتَ وَزَوْجُكَ ٱلْجَنَّةَ وَكُلاَ مِنْهَا رَغَداً حَيْثُ شِئْتُمَا وَلاَ
تَقْرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلْظَّالِمِينَ﴾

**Waqulna ya adamu oskun anta wazawjuka aljannata wakula minha raghadan haythu shi/tuma wala taqraba hadhihi alshshajarata fatakoona mina al*dhdha*limeena.** *(Surat Al Baqara 2:35)*

*Tafsir:* ***Na tukasema : 'Ewe Adam, Kaa wewe na mke wako Peponi na kuleni kila kitu kwa uhuru na raha mtakavyoridhika na vitu vilivyomo ndani yake popote pale mtakapo, lakini msiukaribie mti huu kwani nyote mtakua ni miongoni mwa waliojidhulumu.'***

Tunapoyaangalia maumbile ya *Nafsi* ya Adam basi tunaona kua imeumbwa na kugawika katika sehemu tatu, sehemu ya kwanza ni ile ijulikanayo kua ni *Nafsi* ya Matamanio *(Nafs-as-shahwaniyyah*) ambayo huishawishi *Nafsi* kutamani kile inachokiona ni kizuri kwake. Hali ya *Nafsi* ambayo ambayo iliwapelekea Adam na Hawa kua na hamu ya kula tunda, tunda ambalo lenye ufunguo wa kusitisha hali waliyokua nayo viumbe Adam na Hawa ya kutokua na uwezo wa kua na kifo.

Tunda hilo lilikua ni la kusitisha mfumo wa uhai wa maisha ya Peponi na kuanzisha mfumo wa uhai wa maisha ya Duniani, kwani Adam na Hawa walikua tayari wanaishi katika mfumo wa uhai wa Peponi ambao una kila kilicho bora, uhai ambao hauna kuchoka wala kulala, hauna kuziona sehemu zao za siri na hivyo hauna kujisaidia, kuingiliana na kuzaana wala hauna kifo na hivyo hawezi kua *Khalifah* wa Ardhini.

Lakini ni lazima kwanza tukumbuke kua Adam aliumbwa ili awe *Khalifah* Ardhini, na hawezi kuutumikia wadhifa huo hadi pale atakapoitumia sehemu ya kwanza ambayo ni ya *Nafs-as-shahwaniyyah* itakayo mpelekea kutoka Peponi na kushushwa Duniani ambako atakua na uwezo wa kuzitumia sehemu mbili za *Nafsi* yake zilizobakia ambazo ni (*Nafs al Jinsiyyah*) ambayo ni *Nafsi* ya matamanio ya kuingiliana kijinsia na kufanya mapenzi na Hawa ili kujisikia raha na utulivu na pia kupata watoto na hivyo kuijaza Dunia na kizazi cha *Bani Adam* ambao watakua tayari kuitumia sehemu ya tatu ya *Nafsi* ijulikanayo kama (*Nafs ash Shaitara)* ambayo ni *Nafsi* ya kutamani kua *Khalifah* Ardhini.

Jukumu la kuwashawishi na hivyo kushindwa kujizuia na kuweza kuitumia *Nafs-as-shahwaniyyah* lilikua ni la adui yao mkuu ambae alieapa kuwapotosha *Bani Adam* wote. Yaani *Iblis* ambae nae alifanya kila juhudi hadi akafanikiwa kuwashawishi wote Adam na Hawa kulitamani na kulila tunda hilo walilokatazwa hata kulikaribia na hivyo wakamuasi *Allah Subhanahu wa Ta'ala* na kua ni miongoni mwa waliokula hasara. Kwani baada ya kula tunda hilo tu Adam na Hawa wote kwa pamoja ikawa tayari wameshaitumia sehemu ya kwanza ya hali ya *Nafsi* ya kusitisha iitwayo *Nafs-as-shahwaniyyah.*

Hivyo ikabidi maumbile yao yasitishe hali ya mfumo wa kuishi maisha ya Peponi, na kuhamia katika hali ya pili ambayo ni ya kuanzisha hali ya mfumo wa kuishi

maisha ya Duniani na hapo ndio wakaanza kuona vile walivyokua hawavioni na hawavijui kabla yake. Kwani kabla yake walikua katika hali ya matamanio ya kula, kulala na kua *Khalifah* wa viumbe vyote, lakini sasa hivi wakawa katika hali ya *Bani Adam* ambao ndani yake kuna hali ya asili ya Adam, na *Bani Adam* hua hawezi kuiona hali yake halisi kwa kutumia macho yake bali huweza kuiona pale atakapojiangalia kutokana na jicho la ndani ya *Nafsi* yake. Hivyo Adam na Hawa ikawabidi wajijue kupitia katika hali ya *Bani Adam* kwa ajili ya kuendelezea maisha yao wao na ya vizazi vyao ulimwenguni na pia kutekeleza majukumu ya *Amanah* walioichukua.

Tunapoangalia katika *Qur'an* kuhusiana na tokeo hili basi tunaona kua, *Qur'an* kamwe haikubagua baina ya Adam na Hawa kwa kusema ni nani alieanza kula tunda lililokatazwa, na badala yake imewajumuisha Adam na Hawa wote kwa pamoja na kwa wakati mmoja. *Allah Subhanahu wa Ta'ala* anatuelezea katika *Surat Al A'raf* pale aliposema:

﴿فَوَسْوَسَ لَهُمَا ٱلشَّيْطَانُ لِيُبْدِيَ لَهُمَا مَا وُورِيَ عَنْهُمَا مِن سَوْءَاتِهِمَا وَقَالَ مَا نَهَٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنْ هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةِ إِلاَ أَن تَكُونَا مَلَكَيْنِ أَوْ تَكُونَا مِنَ ٱلْخَالِدِينَ – وَقَاسَمَهُمَآ إِنِّي لَكُمَا لَمِنَ ٱلنَّاصِحِينَ﴾

**Fawaswasa lahuma alshshaytanu liyubdiya lahuma ma wooriya AAanhuma min saw-atihima waqala ma nahakuma rabbukuma AAan hadhihi alshshajarati illa an takoona malakayni aw takoona mina alkhalideena; Waqasamahuma innee lakuma lamina alnnasiheena;** *(Surat Al A'raf 7:20-21)*

*Tafsir:* ***Kisha Shaytan akawatia wasi wasi juu yao wote wawili (kwa kuwashawishi katika Nafsi zao) ili kufichua kile kilichofichwa hapo kabla kutoka kwao katika sehemu zao za siri; akasema: 'Mola wenu hakukukatazeni mti huu isipokua mtakua Malaika au mtakaoishi milele (bila ya kifo); Na yeye (Shaytan) akawaapia wao wote kwa Allah: 'Hakika mimi ni mwenye kukunasihieni nyinyi mema''***

﴿فَدَلَّٰهُمَا بِغُرُورٍ فَلَمَّا ذَاقَا ٱلشَّجَرَةَ بَدَتْ لَهُمَا سَوْءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ ٱلْجَنَّةِ وَنَادَاهُمَا رَبُّهُمَآ أَلَمْ أَنْهَكُمَا عَن تِلْكُمَا ٱلشَّجَرَةِ وَأَقُل

لَّكُمَآ إِنَّ الشَّيْطَنَ لَكُمَا عَدُوٌّ مُّبِينٌ – قَالاَ رَبَّنَا ظَلَمْنَآ أَنفُسَنَا وَإِن لَّمْ تَغْفِرْ
لَنَا وَتَرْحَمْنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلْخَاسِرِينَ ﴾

**Fadallahuma bighuroorin falamma dhaqa alshshajarata badat lahuma saw-atuhuma watafiqa yakhsifani AAalayhima min waraqi aljannati wanadahuma rabbuhuma alam anhakuma AAan tilkuma alshshajarati waaqul lakuma inna alshshaytana lakuma AAaduwwun mubeenun; Qala rabbana *dh*alamna anfusana wa-in lam taghfir lana watarhamna lanakoonanna mina alkhasireena** *(Surat Al A’raf 7:22-23)*

*Tafsir:* ***Hivyo akawapotosha wote kwa kuwalaghai. Na walipoonja yaliyokuwemo katika mti huo, kile kilichofichika kwa kua ni aibu (uchi) kwao, kikawa ni chenye kuonekana kwao wao na hivyo wakaanza kujificha kwa kutumia majani ya Peponi. Na Mola wao akawaita (kwa kuwaambia): ‘Jee sikukukatazeni mimi mti huu?, na kukuambieni: Hakika Shaytani ni adui alie dhahiri kwenu?’; Hivyo wao wakasema: ‘Ya Rabb! Hakika sisi tumejidhulumu Nafsi zetu. Na ikiwa hutotusamehe, na kutuingiza katika Rehma zako, basi kwa hakika tutakua ni miongoni mwa wenye kula hasara.’***

Kisha aya zikaendelea kwa kusema:

﴿قَالَ ٱهْبِطُواْ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ وَلَكُمْ فِى الْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ
حِينٍ – قَالَ فِيهَا تَحْيَوْنَ وَفِيهَا تَمُوتُونَ وَمِنْهَا تُخْرَجُونَ﴾

**Qala ihbitoo baAAdhukum libaAAdhin AAaduwwun walakum fee al-ardhi mustaqarrun wamataAAun ila heenin; Qala feeha tahyawna wafeeha tamootoona waminha tukhrajoona** *(Surat Al A’raf 7:24-25)*

*Tafsir:* ***Yeye (Allah) akasema: ‘Shukeni chini, baadhi miongoni mwenu ni adui wa baadhi yenu (yaani baina ya Adam, Hawa na Shaytan). Ardhini itakua ni makazi yenu na starehe kwa muda fulani; Akawaambia: ‘Ndani yake mtaishi na ndani yake mtafariki, na kutokana nayo mtafufuliwa.’’***

Ama kuhusiana na juu ya Pepo waliyotolewa Adam na Hawa, basi kuna kutofautiana kimtizamo miongoni mwa Wanazuoni kuhusiana na uhalisi wa eneo la Pepo ambayo

waliyokua wakiishi na pia uhalisi wa Pepo hiyo kua kama ni sawa na ile ambayo wataingia Waumini watakaojaaliwa kuingia (*Allahum ij'alna minhum.*) baada ya malipo ama la, kwani kuna wanaokubaliana na mtizamo huo, lakini wengine wakapinga kwa kusema kua kama itakua ndio hiyo hiyo basi *Iblis* asingeliruhusiwa kuingia ndani yake na pia usingelitokea uasi wa maamrisho ya Allah *Subhanah wa Ta'ala*.

Wengine wanasema kua ilikua ni Pepo nyengine maalum ambayo ilikua ni kwa ajili ya Adam na Hawa tu. Kundi jengine linasema kua hii ilikua ni Pepo iliyokuwepo katika mbigu ya mwisho karibu na duniani. Na pia kuna wale ambao mimi nakubaliana na msimamo wao wa kua, tunakubaliana na *Qur'an* bila ya kuuliza Pepo hiyo ilikua wapi na ilikua vipi. Kwani faida iliyomo katika kujua sehemu iliyokuwepo hua haina maana kuliko faida ya mafunzo yapatikanayo kutokana na yale yaliyotokea ndani ya Pepo hiyo.

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anafahamu maumbile ya viumbe vyake kwa sababu yeye ndie muumbaji wa viumbe hivyo. Hivyo anajua kua ni jambo la kawaida kwa *Bani Adam* kupotea njia na kufanya makosa madogo madogo au makubwa makubwa. Vile vile kwa kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ni mwingi wa Rehma na ni mwingi wa usamehevu, na yupo kwa ajili ya kumsamehe kiumbe wake *Bani Adam* pale atakapotubu na kurudi kwa Mola wake. Ndio maana akawaahidi Adam na Hawa na kizazi chao kua atawaletea muongozo wake ili wapate kuufuata na kua waongofu watakapokua duniani, kama invyoweka wazi *Qur'an* katika *Surat Ta-Ha* pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anaposema:-

﴿قَالَ ٱهْبِطَا مِنْهَا جَمِيعاً بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى هُدًى فَمَنِ ٱتَّبَعَ هُدَاىَ فَلاَ يَضِلُّ وَلاَ يَشْقَىٰ– وَمَنْ أَعْرَضَ عَن ذِكْرِى فَإِنَّ لَهُ مَعِيشَةً ضَنكاً وَنَحْشُرُهُ يَوْمَ الْقِيمَةِ أَعْمَى – قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِى أَعْمَى وَقَدْ كُنتُ بَصِيراً – قَالَ كَذَلِكَ أَتَتْكَ آيَتُنَا فَنَسِيتَهَا وَكَذلِكَ الْيَوْمَ تُنْسَى﴾

**Qala ihbita minha jameeAAan baAAdhukum libaAAdhin AAaduwwun fa-imma ya/tiyannakum minnee hudan famani ittabaAAa hudaya fala yadhillu wala yashqa; Waman aAAradha AAan dhikree fa-inna lahu maAAeeshatan dhankan wanahshuruhu yawma alqiyamati aAAman; Qala**

**rabbi lima hashartanee aAAma waqad kuntu baseeran; Qala kadhalika atatka ayatuna fanaseetaha wakadhalika alyawma tunsa.** *(Surat Ta-Ha 20:123-126)*

*Tafsir:* ***Yeye (Allah) akasema: 'Shukeni chini nyinyi nyote kwa pamoja, kwani baadhi miongoni mwenu ni maadui wa baadhi yenu. Kisha utakapokuja muongozo kutoka kwangu, basi yeyote yule atakaefuata Muongozo wangu kamwe hatopotea wala hatokua katika hali mbaya; Lakini yeyote yule atakaeupa mgongo Ukumbusho wangu, Kwa Hakika ni juu yake maisha yenye ugumu, na tutamfufua akiwa kipofu katika siku ya Kufufliwa'; Nae atasema: 'Ewe Mola wangu! Kwa nini umenifufua Kipofu wakati mimi nilikua ni mwenye kuona?'; (Allah) Atamjibu : 'Kadhalika zilikujia Aya zetu lakini wewe ukazipuuza, hivyo na kadhalika katika siku ya leo wewe pia utakua ni mwenye kupuuzwa'***

Hivyo Adam na Hawa wakashushwa duniani na kutokana na watu wawili hao, kikazaliwa kizazi cha *Bani Adam* ambacho kikaanza kutekeleza rasmin kusudio la kuumbwa kwao ambalo mbali ya kua ni kumuabudu Allah *Subhanahu wa Ta'ala,* pia kufanyiwa mtihani na kujulikana ni yupi m-bora miongoni mwao.

﴿يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَٰكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنْثَىٰ وَجَعَلْنَٰكُمْ شُعُوباً وَقَبَآئِلَ
لِتَعَارَفُوٓاْ إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عَندَ ٱللَّهِ أَتْقَٰكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ﴾

**Ya ayyuha alnnasu inna khalaqnakum min dhakarin wauntha wajaAAalnakum shuAAooban waqaba-ila litaAAarafoo inna akramakum AAinda Allahi atqakum inna Allaha AAaleemun khabeerun** *(Surat Al Hujarat 49:13)*

*Tafsir:* ***Enyi watu! Hakika sisi tumekuumbeni nyinyi kutokana na mwanamme mmoja na mwanamke mmoja, na tukakufanyeni kua katika mataifa na makabila mbali mbali ili mpate kujuana (na msichukiane). Kwa hakika m-bora wenu mbele ya Allah ni mwenye Taqwa zaid miongoni mwenu. Na Allah ni mjuzi wa kila kitu na ni mwenye khabari ya kila mnachokifanya.***

Ili kujulikana ni yupi miongoni mwa *Bani Adam* ni m-bora basi kunahitajika kupatikana utulivu ndani ya *Nafsi* zao ili kurahisisha ucha Mungu wao na pia kuendeleza kizazi kwa kuzaliana wanapoishi pamoja kisharia ili waweze kuendeleza kizazi chao, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema kuhusiana na jambo hili kua:

﴿هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَاحِدَةٍ وَجَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا لِيَسْكُنَ إِلَيْهَا
فَلَمَّا تَغَشَّاهَا حَمَلَتْ حَمْلاً خَفِيفًا فَمَرَّتْ بِهِ فَلَمَّآ أَثْقَلَت دَّعَوَا ٱللَّهَ رَبَّهُمَا
لَئِنْ ءَاتَيْتَنَا صَلِحاً لَّنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّاكِرِينَ﴾

**Huwa alladhi khalaqakum min Nafsin wahidatin wajaAAala minha zawjaha liyaskuna ilayha falamma taghashshaha hamalat hamlan khafeefan famarrat bihi falamma athqalat daAAawa Allaha rabbahuma la-in ataytana salihan lanakoonanna mina alshshakireena** *(Surat Al A'raf 7:189)*

*Tafsir:* ***Yeye ndie aliekuumbeni kutokana na mtu mmoja (Adam) kisha akaumba kutoka kwa mtu huyo mke wake (Hawa), ili apate raha, utulivu wa kuishi pamoja nae. Na pale atakapokua na uhusiano wa kuingiliana nae, anapata mimba na huibeba kiurahisi. Baadae inapokua nzito, wote kwa pamoja humuomba Allah (kwa kusema): Ukitujaalia mtoto mwema, hakika tutakua ni miongoni mwa wenye kushukuru.***

Katika kuendeleza kizazi na kupata utulivu basi *Bani Adam* hao baada ya kuoana wanatakiwa wawe *Lîbas* baina yao, kwa kupendana, kuheshimiana, kusitiriana, kuhifadhiana, kufarijiana, kusaidiana n.k kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema:-

﴿هُنَّ لِبَاسٌ لَّكُمْ وَأَنتُمْ لِبَاسٌ لَّهُنَّ﴾



**Hunna libasun lakum waantum libasun lahunna** *(Surat Al Baqara 2:187)*

*Tafsir :* ***Wao (Wake zenu) ni Lîbas kwenu na nyie (Waume zao) ni Lîbas kwao.***

Neno *Lîbas* kwa kiarabu lina maana ya Stara, Hifadhi, Nguo au Vazi, na kama inavyojulikana kazi ya vazi ni kuvaliwa ili kuulinda na kuuhifadhi mwili wa *Bani Adam* na athari za nje kama vile jua, baridi, mvua n.k, kusitiri sehemu za siri ambazo ni aibu kuzionesha, kuupendezesha mwili n,k basi ndio vile vile, wanavyositiriana na kuheshimiana na kulindana mume na mke kutokana na matamanio ya nje yaliyokatazwa, na hivyo kuwapelekea kusaidiana si kutokana na athari za nje tu bali

na katika kumcha Mola wao pale wanapotimiza matamanio hayo katika njia inayoruhusika kisharia.

Ingawa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amewajaalia *Bani Adam*, *Lîbas* kua kama stara na pambo la miili yao, lakini pia amewajaalia *Lîbas* ya *Taqwa* ambayo ni pambo la *Nafsi* na hua ni *Lîbas* bora zaid.

﴿يَبَنِي آدَمَ قَدْ أَنزَلْنَا عَلَيْكُمْ لِبَاسًا يُوَارِى سَوْءَتِكُمْ وَرِيشًا وَلِبَاسُ ٱلتَّقْوَىٰ ذَٰلِكَ خَيْرٌ ذَٰلِكَ مِنْ آيَتِ ٱللَّهِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ﴾

**Ya banee adama qad anzalna AAalaykum libasan yuwaree saw-atikum wareeshan walibasu alttaqwa dhalika khayrun dhalika min ayati Allahi laAAallahum yadhdhakkaroona** *(Surat Al A'raf 7:26)*

*Tafsir:* ***Enyi Bani Adam! Tumekushushieni Lîbas (Mavazi) juu yenu ili mjifunike na pia kua kama Rish (Mapambo); na Lîbas (Mavazi) ya Taqwa, ni bora zaid. Hizo ni miongoni mwa aya (Dalili, alama, ushahidi, nk) za Allah ili mpate kukumbuka.***

Baada ya kuweka wazi umuhimu wa *Lîbas* ya *Taqwa*, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anawatahadharisha *Bani Adam* kwa kuwakumbusha dhidi ya uadui baina yao na *Iblis* ambae aliwavua *Lîbas* ya *Taqwa* na ya Mavazi wazee wao yaani Adam na Hawa na kuwafanya kua ni wenye kuona aibu na wenye kujuta wa kusema:

﴿يَابَنِيٓ آدَمَ لاَ يَفْتِنَنَّكُمُ ٱلشَّيْطَانُ كَمَآ أَخْرَجَ أَبَوَيْكُم مِّنَ ٱلْجَنَّةِ يَنْزِعُ عَنْهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوْءَاتِهِمَآ إِنَّهُ يَرَاكُمْ هُوَ وَقَبِيلُهُ مِنْ حَيْثُ لاَ تَرَوْنَهُمْ إِنَّا جَعَلْنَا ٱلشَّيَاطِينَ أَوْلِيَآءَ لِلَّذِينَ لاَ يُؤْمِنُونَ﴾

**Ya banee adama la yaftinannakumu alshshaytanu kama akhraja abawaykum mina aljannati yanziAAu AAanhuma libasahuma liyuriyahuma saw-atihima innahu yarakum huwa waqabeeluhu min haythu la tarawnahum inna jaAAalna alshshayateena awliyaa lilladheena la yu/minoona** *(Surat Al A'raf 7:27)*

*Tafsir:* ***Enyi Bani Adam! Msimruhusu Shaytan kukulaghaini, kwani amewatoa wazee wenu Peponi, akawavua mavazi yao, na kuwaonesha sehemu zao za Siri. Hakika tumewafanya marafiki wa Shaytani kua ni wale wasioamini.***

Ili *Bani Adam* kua na *Taqwa* na pia wasiwe marafiki wa Shaytan, baada ya kushuka duniani, basi wakaanza kuishi katika mfumo wa dini wa kutomshirikisha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na kitu chochote na kujisalimisha katika kufuata maamrisho yake, mfumo ambao unajulikana kama mfumo wa Dini ya Kiislam.

**ASILI YA UISLAMU.**

Jina la mfumo wa maisha ya dini ya Kiislam linatokana na neno la kiarabu '*Islam*' ambalo maana yake ni kujisalimisha kikamilifu na kiutiifu.

Hivyo kua mfuasi wa Dini ya Kiislam maana yake ni kujisalimisha kikamilifu na kiutiifu chini ya mfumo wa njia ya maisha ulio chini ya uangalizi wa Mamlaka kamilifu ya Muumba wa Ulimwengu na kila kilichomo ndani yake ambae ni Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Kwani anasema Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kua:

﴿أَفَغَيْرَ دِينِ ٱللَّهِ يَبْغُونَ وَلَهُ أَسْلَمَ مَن فِى ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَإِلَيْهِ يُرْجَعُونَ﴾

**Afaghayra deeni Allahi yabghoona walahu aslama man fee alssamawati waal-ardhi tawAAan wakarhan wa-ilayhi yurjaAAoona** *(Surat al Imran 3:83).*

*Tafsir:* ***Wanatafuta dini nyengine zaid ya Dini ya Allah wakati kwake yeye kimejisalimisha kila kiumbe kilicho katika mbigu na katika ardhi kwa hiari au kwa nguvu na kwake yeye ndiko watakaporudi.'***

Na kisha akasema tena:

﴿وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ ٱلإِسْلاَمِ دِيناً فَلَنْ يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِى ٱلآخِرَةِ مِنَ ٱلْخَاسِرِينَ﴾

**Waman yabtaghi ghayra al-islami deenan falan yuqbala minhu wahuwa fee al-akhirati mina alkhasireena.** *(Surat al Imran 3:85)*

*Tafsir**: yeyote yule atakaechagua dini nyengine zaid ya Uislam, basi haitokubaliwa na kesho Akhera atakua ni miongoni mwa waliokula hasara.***

Kwa sababu,

﴿إِنَّ الدِّينَ عِندَ ٱللَّهِ ٱلإِسْلاَمُ﴾

**Inna alddeena AAinda Allahi al-islamu..***(Al Imran 3:19)*

*Tafsir:* ***Hakika dini ya haki mbele ya Allah ni Uislam.***

Kwani,

﴿وَمَنْ أَحْسَنُ دِيناً مِّمَّنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُ لِلَّهِ﴾

**Waman ahsanu deenan mimman aslama wajhahu lillahi** (*Surat An Nisaa 4:125*)

*Tafsir:* ***Na ni nani atakaekua bora katika dini kuliko yule alieusalimisha uso wake kwa Allah.***



Hivyo Adam ni Mtu wa mwanzo kua Muislam na pia akawa ni Mtume wa mwanzo kwa *Bani Adam* wote na kwa Majini wote waliokua wakiishi duniani baada ya kuumbwa kwake, na baada ya kufariki kwake kizazi chake kikawa kinazidi kuongezeka na kuendelea. Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akawachagua baadhi ya viumbe wake miongoni mwa *Bani Adam* na kuwatuma kama Mitume, kila baada ya mda fulani ili kuwarejesha viumbe wake waliopotea katika njia iliyosahihi na ya haki na hakuwatuma wajumbe hao kwa ajili ya watu wa aina fulani tu, au kwa ajili ya watu wa maeneo fulani tu bali aliwatuma wajumbe hao kwa viumbe vyote wakiwemo Majini na *Bani Adam* kama vile alivyosema katika *Qur'an*:

﴿وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلاَّ إِنَّهُمْ لَيَأْكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَيَمْشُونَ فِى الْأَسْوَاقِ﴾

**Wama arsalna qablaka mina almursaleena illa innahum laya/kuloona alttaAAama wayamshoona fee al-aswaqi** *(Surat Al Furqan 25:20)*

*Tafsir:* ***Na kamwe hatukutuma Mtume kabla yako isipokua, walikua ni wenye kula na kutembea kwa miguu masokoni.***

Na katika sehemu nyengine akasema tena kua:

﴿وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلاَّ رِجَالاً نُّوحِيۤ إِلَيْهِمْ مِّنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ﴾

**Wama arsalna min qablika illa rijalan nuhyee ilayhim min ahli *alqura*** *(Surat Yusuf 12:109)*

*Tafsir:* ***Na hatukuwahi kutuma mtu yeyote kabla yako isipokua tuliwahamasisha kutoka miongoni mwa watu watokao katika miji yao.***

Kutokana na aya hizi mbili tunaona kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliwateremsha Mitume katika maumbo ya *Bani Adam*, na Mitume hawa walikua ni kwa ajili ya viumbe wote wawili yaani *Bani Adam* na Majini, hivyo basi hii inamaanisha kua Majini huwafuata *Bani Adam,* hii pia inaturudisha mwanzo baada ya kuumbwa Adam ambapo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alipowaamrisha *Malaika* na *Iblis* wamsujudie Adam.

Hivyo aya mbili hizo kamwe hazipingani na ile aya isemayo:

﴿ٱللَّهُ يَصْطَفِى مِنَ ٱلْمَلاَئِكَةِ رُسُلاً وَمِنَ ٱلنَّاسِ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ﴾

**Allahu yastafee mina almala-ikati rusulan wamina alnnasi inna Allaha sameeAAun baseerun** *(Surat Al Hajj 22:75)*

*Tafsir:* ***Hakika Allâh huwateua Mitume kutoka miongoni mwa Malaika na Watu. Hakika Allah ni mwenye kusikia na kuona kila kitu.***

Kwa sababu neno ***Rasul*** (Mjumbe au Mtume) halitumiki kwa ajili ya *Bani Adam* peke yao, bali pia hutumika na kwa *Malaika*. Kwani *Malaika* ni wajumbe ambao walikua wakitumwa kutoka kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kuwaletea ujumbe *Bani Adam*. Kama anavyosema Allah *Subhanah wa Ta'ala*:

﴿وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ ٱللَّهُ إِلاَّ وَحْياً أَوْ مِن وَرَآءِ حِجَابٍ أَوْ يُرْسِلَ
رَسُولاً فَيُوحِىَ بِإِذْنِهِ مَا يَشَآءُ إِنَّهُ عَلِىٌّ حَكِيمٌ﴾

**Wama kana libasharin an yukallimahu Allahu illa wahyan aw min wara-i hijabin aw yursila rasoolan fayoohiya bi-idhnihi ma yashao innahu AAaliyyun hakeemun** *(Surat Ash Shuara 42:51)*

*Tafsir:* ***Na kamwe hakubashiriwa mtu yeyote yule kua azungumze na Allah isipokua kwa Wahy, au nyuma ya pazia au kwa kumtumia mjumbe ili kumshushia Wahy kuidhinisha akitakacho. Hakika yeye ni muweza wa kila kitu.***

Hivyo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hutuma ujumbe kwa Mitume na Manabii wake kwa kupitia katika njia tatu zifuatazo:

**1. Kupitia kwa njia ya *Wahy* ambao hua katika moja ya aidha hali ya kua macho, katika hali ya ndoto wakati wakiwa wamelala au katika hali ya kuwahamasisha.**

**2. Kupitia kwa njia ya nyuma ya pazia ambayo mtu husika husikia sauti moja kwa moja bila ya kumuona mwenye sauti hiyo.**

**3. Kupitia kwa njia ya *Malaika* wake.**

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* pia ametuwekea wazi katika *Qur'an* kwa kutuambia kua hatomuadhibu yule ambae haujawahi kumfikia ujumbe wake katika wakati wa uhai pale aliposema kua:

﴿مَّنِ ٱهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدى لِنَفْسِهِ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا وَلاَ تَزِرُ وَازِرَةٌ
وِزْرَ أُخْرَىٰ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولاً﴾

**Mani ihtad<u>a</u> fa-innam<u>a</u> yahtadee li*nafsi*hi waman <u>dh</u>alla fa-innam<u>a</u> ya<u>dh</u>illu AAalayh<u>a</u> wal<u>a</u> taziru w<u>a</u>ziratun wizra okhr<u>a</u> wam<u>a</u> kunn<u>a</u> muAAa<u>dhdh</u>ibeena <u>h</u>att<u>a</u> nabAAatha rasool<u>a</u>n** *(Surat Al Israa 17:15)*.

*Tafsir:* ***Yeyote yule atakaeongoka basi hua ameiongoa Nafsi yake na atakaepotoka atakua ameipotoa Nafsi yake. Hakuna mwenye mzigo ambae utaubeba mzigo wa mwenzake. Na kamwe hatuadhibu hadi tuwe tumetuma wajumbe.***

Na pia akatilia mkazo zaid jambo hilo kwa kusema katika *Surat Al An'Am* kua:

﴿ذَٰلِكَ أَن لَّمۡ يَكُن رَّبُّكَ مُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ بِظُلۡمٍ وَأَهۡلُهَا غَٰفِلُونَ﴾

**<u>Dha</u>lika an lam yakun rabbuka muhlika alqur<u>a</u> bi*<u>dh</u>*ulmin waahluh<u>a</u> gh<u>a</u>filoona** *(Surat Al An A'm 6:131)*.

*Tafsir:* ***Hii ni kwa sababu Mola wenu hawezi kuuangamiza (Ummah) wa mji kutokana na makosa yao (ya kumshirikisha) wakati watu hao wakiwa hawajui (hivyo hutumiwa wajumbe)***.

**MITUME NA MANABII WALIOTAJWA KATIKA *QUR'AN*.**

Kwa lugha ya kiarabu neno '*Nabi*' lina maana ya habari au ripoti. Hivyo mtu huitwa '*Nabi*' (Nabii) kwa sababu hua anatoa habari kuhusiana na Mola wake na pia hua anapokea habari kutoka kwa Mola wake kupitia kwa *Malaika* Jibril**. Kwa ki sharia'h neno '*Nabi*' Nabii, humaanisha mtu alie na sifa ya ubora ambayo amehamasishwa kwa kupitia njia za *Wahy* kufanya vitendo vyake bila ya kuamrishwa kuwafikishia watu wengine ujumbe wa *wahy* huo na hivyo mtu huyo huutekeleza ujumbe huo yeye mwenyewe binafsi. Na '*Rasul*' (Mtume) humaanisha mtu alie na sifa ya ubora ambayo amehamasishwa kwa kupitia njia za *wahy* kufanya kufanya vitendo vyake na kuamrishwa kuueneza na kuwafikishia watu wengine ujumbe wa *wahy* huo**. **Hivyo kila *Rasul* (Mtume) hua ni lazima kua *Nabi* (Nabii) lakini si lazima kwa kila *Nabi* (Nabii) kua ni *Rasul* (Mtume).**

Kushushiwa kwa Mitume na Manabii kwa watu hua ni Rehma kubwa sana kutoka kwa Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Tukiangalia historia ya ulimwengu tunaona kua ustaarabu ulimwenguni ulianzia katika maeneo ya Mashariki ya kati baina ya nchi za Misri, Syria, Iraq na Uarabuni, na hii ni kwa sababu maeneo hayo ndio maeneo

ambayo yalikua na idadi kubwa ya jamii za watu katika kipindi cha mwanzoni mwa maisha ya ulimwenguni kuliko maeneo mengine, hivyo idadi hiyo kubwa ya jamii za watu waliokua wakiishi katika maeneo hayo kulipelekea kutumiwa kwa Mitume na Manabii wengi katika maeneo hayo. Mitume na Manabii hao walikua na miongoni mwa wenye sifa kuu zifuatazo:

**1. Mitume na Manabii walitoka miongoni mwa *Bani Adam*, hawakutoka miongoni mwa Majini au *Malaika*.**

**2. Mitume na Manabii walikua na sifa za uaminifu, ukweli, kutokufanya dhambi. Hua hivi ili madai yao yakubaliwe na kupandishwa darja ya juu.**

**3. Mitume na Manabii walikua na sifa za kua na ufahamu uliokamilia, uhakika na uongofu.**

**4. Mitume na Manabii walikua ni lazima wafikishe kwa watu wao ujumbe wote wa *Wahyi* walioamriwa kuufikisha, hawakuficha kitu chochote.**

**5. Mitume na Manabii walikua ni Wanaume.**

Ama kuhusiana na sifa ya tano, basi kuna kutofautiana kuhusiana na mtizamo wa waliopewa Unabii kua ni wanaume tu, kwani kuna Wanazuoni wanaosema kua waliopewa Utume walikua ni wanaume na pia kuna wanaosema kua miongoni mwa waliopewa Unabii walikuemo pia wanawake. Kwa upande wa wale wanaosema kua waliopewa Unabii walikua ni wanaume tu, basi wao wanasimamia katika uthibitisho wa aya ambayo imetumia neno "*Rijalan*", ambapo kwa mtizamo wao basi ni kua neno hilo hua linamaaisha kua ni Mwanamme, aya hio ni ile isemayo kua:

﴿وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ إِلاَّ رِجَالاً نُّوحِى إِلَيْهِمْ فَاسْئَلُواْ أَهْلَ الذِّكْرِ إِن كُنتُمْ لاَ تَعْلَمُونَ﴾

**Wama arsalna qablaka illa rijalan noohee ilayhim fais-aloo ahla aldhdhikri in kuntum la taAAlamoona.** *(Surat al-Anbiya 21:7)*

*Tafsir:* ***Na hatukutuma kabla yako Rijalan yeyote isipokua watu ambao tuliwahamasisha, hivyo uliza wenye kujua ikiwa wewe hujui.***

Lakini hata hivyo miongoni mwa Wanazuoni wenye *I'lm* ya *Tafsir* wanasema katika kutafsiri aya hii kua neno '*Rijalan*', lililotumika hapa linajumuisha wanaume na wanawake, hivyo miongoni mwa Manabii pia wapo Manabii wanawake. Miongoni mwa Wanazuoni wenye mtizamo huo ni pamoja na Imam Abu Hasan Al Ashari, Imam Fakhr Ad Din Al Razi (Katika *Al Durr Al Mukhtari*), Imam Al Suyuti (Katika kitabu chake cha *Al Ashbah wal Nazair*), Imam Kamal al Humam (katika kitabu cha *Husun al Uswah*), Imam Ibn Hazm, Imam Al Mubarkafuri (katika kitabu cha*Tuhfat al Awhathi*) n.k.

Wanazuoni hao wanasimamia katika hoja ya vithibitisho ambavyo miongoni mwao ni pamoja na pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema kuhusiana na *Yuhanz* ambae ni mama yake Nabii Musa kua: '***Na tukamshushia Wahyi mama yake Musa***', katika *Surat Al Qasas* isemayo:

﴿وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّ مُوسَىٰٓ أَنْ أَرْضِعِيهِ فَإِذَا خِفْتِ عَلَيْهِ فَأَلْقِيهِ فِى ٱلْيَمِّ وَلاَ تَخَافِى وَلاَ تَحْزَنِىٓ إِنَّا رَآدُّوهُ إِلَيْكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ﴾

**Waawhayna ila ommi moosa an ardhiAAeehi fa-idha khifti AAalayhi faalqeehi fee alyammi wala takhafee wala tahzanee inna raddoohu ilayki wajaAAiloohu mina almursaleena** *(Surat Al Qasas 28:7)*

*Tafsir:* ***Na tukamshushia Wahyi mama yake Musa (kumwambia): 'Mnyonyeshe (Musa), lakini ikiwa utakhofia juu yake, basi mtie mtoni na usiwe na khofu yeyote wala huzuni. Kwani kwa hakika sisi tutamrudisha kwako wewe na tutamfanya kua ni miongoni mwa Mitume yetu'.***

Na uthibitisho uliomo katika *Surat Maryam*, pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema:

﴿وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَابِ مَرْيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتْ مِنْ أَهْلِهَا مَكَاناً شَرْقِياً – فَٱتَّخَذَتْ مِن دُونِهِم حِجَاباً فَأَرْسَلْنَآ إِلَيْهَآ رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَراً سَوِيّاً – قَالَتْ إِنِّيٓ

أَعُوذُ بِٱلرَّحْمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيّاً – قَالَ إِنَّمَآ أَنَاْ رَسُولُ رَبِّكِ لأَهَبَ لَكِ غُلَٰماً زَكِيّاً﴾

**Waodhkur fee alkitabi maryama idhi intabadhat min ahliha makanan sharqiyyan; Faittakhadhat min doonihim hijaban faarsalna ilayha roohana fatamaththala laha basharan sawiyyan; Qalat innee aAAoodhu bialrrahmani minka in kunta taqiyyan; Qala innama ana rasoolu rabbiki li-ahaba laki ghulaman zakiyyan** *(Surat Maryam 19:16-19)*

*Tafsir:* ***Na ametajwa katika kitabu, Maryam, wakati alipojitenga na familia yake katika sehemu inayoelekea upande wa Mashariki; Akaweka pazia kabla yao, kisha tukamtumia Ruhi (Malaika) wetu alietokea mbele yake katika umbo la mtu aliejaa heshima; Nae akasema: 'Hakika mim ninajilinda kwako na Mwingi wa Rehma, ikiwa unamuogopa Allah'; Nae (Malaika) akasema : 'Mimi ni mjumbe kutoka kwa Mola wako, (kukutangazia) utapata mtoto alie mwema'.***

Kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alimchagua Maryam bint Imran na akamuamrisha *Malaika* Jibril *Alayhi Salaam* kumshushia *Wahyi* wa kumbashiria habari njema kama inavyofafanuliwa zaidi katika *Surat Al Imran* kwa kusema:

﴿وَإِذْ قَالَتِ ٱلْمَلاۤئِكَةُ يٰمَرْيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَاكِ وَطَهَّرَكِ وَٱصْطَفَاكِ عَلَىٰ نِسَآءِ ٱلْعَالَمِينَ﴾



**Wa-idh qalati almala-ikatu ya Maryamu inna Allaha istafaki watahharaki waistafaki AAala nisa-i alAAalameena** *(Surat Al Imran 3:42)*

*Tafsir:* ***Na (kumbuka) wakati Malaika aliposema: 'Ewe Maryam! Kwa Hakika Allah amekuchagua wewe na kukutakasa, na kukuchagua kua juu kuliko wanawake wote wa Ulimwenguni'***.

Na vile vile pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alipomjumuisha Maryam bint Imran ambae ni mama yake Nabii Isa katika hali ambayo amewajumuisha Manabii wengine kwa kusema katika *Surat Al Imran*:

﴿إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰ آدَمَ وَنُوحاً وَآلَ إِبْرَاهِيمَ وَآلَ عِمْرَانَ عَلَى ٱلْعَالَمِينَ﴾

***Inna Allaha istafa adama wanoohan waala ibraheema waala AAimrana AAala alAAalameena*** *(Surat Al Imran 3:33).*

*Tafsir:* ***Hakika Allah amemchagua Adam, Nuh, familia ya Ibrahim na familia ya Imran kua juu ya Alamin (Majini na Bani Adam wa wakati huo).***

Na pia katika *Surat Maryam* pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema:

﴿أُولَٰئِكَ ٱلَّذِينَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّيْنَ مِن ذُرِّيَّةِ ءادَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْرَائِيلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَٱجْتَبَيْنَآ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُ ٱلرَّحْمَٰنِ خَرُّواْ سُجَّداً وَبُكِيّاً﴾

**Ula-ika alladhina anAAama Allahu AAalayhim mina alnnabiyyeena min dhurriyyati adama wamimman hamalna maAAa noohin wamin dhurriyyati ibraheema wa-israeela wamimman hadayna waijtabayna idha tutla AAalayhim ayatu alrrahmani kharroo sujjadan wabukiyyan** *(Surat Maryam 19:58)*

*Tafsir:* ***Wao ni wale ambao Allah amewaneemesha kutoka katika miongoni mwa Mitume, kutoka katika kizazi cha Adam, na wale tuliowachukua pamoja na Nuh, na miongoni mwa kizazi cha Ibrahim na Israel na miongoni mwa wale tuliowaongoza na kuwachagua. Wakati aya za mwenye wingi wa rehma zinaposomwa, husujudu na kulia.***

Ambapo miongoni mwa kizazi cha Adam ni Idris, na miongoni mwa wale tuliowachukua pamoja na Nuh katika Safina ni Ibrahim, na miongoni mwa kizazi cha Ibrahim ni Is-haq, Yaqub na Ismai'l na miongoni mwa Bani Israel ni Mama yake Musa, Musa, Harun, Zakariyah, Yahya, Maryam na Isa.

Wanazuoni wanasema kua katika wanawake hao pia yumo Hawa mke wa Nabii Adam, na vile vile Sarah aliekua mke wa Nabii Ibrahim, kama ilivyoelezewa katika *Qur'an* kwa kutumia njia ya kauli ya Sarah pale alipozungumza na *Malaika*

walipokuja kumtembelea Nabii Ibrahim na yeye akiwepo na kuwabashiriwa mtoto kama inavyoelezewa katika aya ifuatayo:

﴿قَالَتْ يٰوَيْلَتَا ءَأَلِدُ وَأَنَاْ عَجُوزٌ وَهَـٰذَا بَعْلِى شَيْخًا إِنَّ هَـٰذَا لَشَىْءٌ عَجِيبٌ – قَالُوٓاْ أَتَعْجَبِينَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ رَحْمَةُ ٱللَّهِ وَبَرَكَاتُهُ عَلَيْكُمْ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ إِنَّهُ حَمِيدٌ مَّجِيدٌ﴾

**Qalat ya waylata aalidu waana AAajoozun wahadha baAAlee shaykhan inna hadha lashay-on Aaajeebun; Qaloo ataAAjabeena min amri Allahi rahmatu Allahi wabarakatuhu AAalaykum ahla albayti innahu hameedun majeedun** *(Surat Hud  11:72-73)*

*Tafsir:* ***Akasema (kwa kushangaa) 'Ole wangu! Nitapata mtoto wakati mimi ni kikongwe, na huyu hapa mume wangu ni kizee' Nao (Malaika) wakasema: 'Unaona ajabu juu ya yale aliyoyakadiria Allah? Rehma za Allah na Baraka zake ziwe juu yenu, Enyi familia ya Ibrahim. Hakika yeye (Allah) Mwenye kustahiki sifa zote na mwenye Kushinda.'***

Na pia habari hiyo kuelezewa kwa njia ya vitendo katika *Surat Adh Dhuriyyat*:

﴿فَأَقْبَلَتِ ٱمْرَأَتُهُ فِى صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ – قَالُواْ كَذٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ إِنَّهُ هُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ﴾

**Faaqbalati imraatuhu fee sarratin fasakkat wajhaha waqalat AAajoozun Aaaqeemun; Qaloo kadhaliki qala rabbuki innahu huwa alhakeemu alAAaleemu** *(Surat Adh Dhuriyyat 51:29-30)*

*Tafsir:* ***Kisha Mke wake (Sarah) akakabiliana nao, na kujipiga vibao usoni na kusema: 'Kikongwe alie Mgumba!'. Nao (Malaika) wakasema: 'Kadhalika hivyo ndivyo asemavyo Mola wako. Hakika yeye ni mwingi wa Hikma, na mjuzi wa kila kitu.'***

Na miongoni mwa wanawake hao pia ni pamoja na Asiyah bint Muzahim aliekua mke wa Fir’awn, kutokana na kua ni mfano bora miongoni mwa wenye kuamini kama isemavyo *Qur’an*:

﴿وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلاً لِّلَّذِينَ آمَنُواْ ٱمْرَأَةَ فِرْعَوْنَ إِذْ قَالَتْ رَبِّ ٱبْنِ لِى عِندَكَ
بَيْتاً فِى ٱلْجَنَّةِ وَنَجِّنِى مِن فِرْعَوْنَ وَعَمَلِهِ وَنَجِّنِى مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّالِمِينَ﴾

**Wadharaba Allahu mathalan lilladheena amanoo imraata firAAawna idh qalat rabbi ibni lee AAindaka baytan fee aljannati wanajjinee min firAAawna waAAamalihi wanajjinee mina alqawmi al*dhdha*limeena.** *(Surat At Tahrim 66:11)*

*Tafsir:* ***Na Allah anatoa mfano kwa wale walioamini: Mke wa Fir’awn, pale aliposema: ‘Mola wangu! Nijengee mimi nyumba kwako wewe Peponi, na uniokoe kutokana na Fir’awn na amali zake, niokoe kutokana na watu madhalimu’***

Ambapo aya inayofuatia baada ya hiyo *(Surat At Tahrim 66:12)* inamsifia tena Maryam Bint Imran. Hivyo kutokana na vithibitisho vyao hivyo tunaona kua Wanawake pia kama wanaume hua na sifa na uwezo wa kua miongoni mwa wenye kupokea *Wahyi* na hivyo hua kuna uwezeano wa kua Manabii na vile vile kua ni miongoni mwa mifano bora, ingawa hawakutajwa kua na Unabii kwa majina, kwani Allah *Subhanahu wa Ta’ala* anasema kua kuna Mitume aliowataja majina na kuhadithia visa vyao katika *Qur’an* na vile vile pia wapo ambao hakuwataja kwa majina katika *Qur’an*, kama inavyoelezea aya ifuatayo:

﴿إِنَّآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ كَمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ نُوحٍ وَٱلنَّبِيِّينَ مِن بَعْدِهِ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ
إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلأَسْبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ وَهَٰرُونَ
وَسُلَيْمَٰنَ وَءَاتَيْنَا دَاوُودَ زَبُوراً – وَرُسُلاً قَدْ قَصَصْنَٰهُمْ عَلَيْكَ مِن قَبْلُ وَرُسُلاً

لَّمْ نَقْصُصْهُمْ عَلَيْكَ وَكَلَّمَ اللّهُ مُوسَى تَكْلِيماً - رُّسُلاً مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلاَّ
يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَى ٱللَّهِ حُجَّةٌ بَعْدَ الرُّسُلِ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزاً حَكِيماً﴿

**Inna awhayna ilayka kama awhayna ila noohin waalnnabiyyeena min baAAdihi waawhayna ila ibraheema wa-ismaAAeela wa-ishaqa wayaAAqooba waal-asbati waAAeesa waayyooba wayoonusa waharoona wasulaymana waatayna dawooda zabooran; Warusulan qad qasasnahum AAalayka min qablu warusulan lam naqsus-hum AAalayka wakallama Allahu moosa takleeman; Rusulan mubashshireena wamundhireena li-alla yakoona lilnnasi AAala Allahi hujjatun baAAda alrrusuli wakana Allahu AAazeezan hakeeman** *(Surat An Nisaa 4:163-165)*

*Tafsir:* ***Hakika tumekushushia Wahyi wewe kama vile tulivyomshushia Nuh na Manabii waliofuata baada yake. Na pia tulimshushia wahyi Ibrahim, Isma`il, Ishaq, Ya`qub, na Al-Asbat (kizazi cha watoto 12 wa Nabii Ya`qub) `Isa, Ayyub, Yunus, Harun, na Sulayman; na Daud tukampa Zabur. Na Mitume ambayo tumekutajia wewe kabla, na Mitume ambayo hatukukutajia, na Musa aliezungmza moja kwa moja na Allah. Mitume kama wabebaji ujumbe mwema na maonyo pia, ili watu wawe hawana kisingizio baada ya (kutumiwa) Mitume. Hakika Allah ni mwenye uwezo na ni mwingi wa Hikma.***

Baada ya ufafanuzi huo kuhusiana na maana, sifa na tofauti baina ya Mitume na Manabii sasa hivi tuangalie kuhusiana na dalili na alama za Mitume wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ambazo hujulikana pia kama Miujiza.



**MAANA YA MIUJIZA.**

Miujiza ni maajabu ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ambayo hua yanavunja *Sharia'h* za kawaida za kimaumbile kupitia katika njia au mikono ya Mitume wake, ili kuthibitisha uaminifu na ukweli wa Mitume wake. Muujiza unaweza kua katika njia ya kauli kama vile *Qur'an* au kwa njia ya vitendo.

'Allamah Muhammad Sarfaraz Khan Safdar anasema kua: '**Kilugha neno *Mu'jizat* hua linatokana na neno '*Ajz* (Ajizi, au kutokua na uwezo), ambalo ni kinyume na neno *Qudrah* (uwezo), na '*ta*' [*ambayo ni tā' marbūṭah kwa kilugha na huashiria kua ni hefuri ya mwisho katika neno na hutamkwa kwa kuhemewa '-a' bila ya 't', kihistori herufi hii ilikua ikitamkwa kama 'ha' na ndio maana 'ta***

***marbutah hua inaonekana kama ‘ha’*] iliyoko mwishoni mwa neno hilo hua inaonesha msisitizo. Neno *Mu‘jizat* hua ni sifa kama lilivyo neno *Ayah* (Alama, Dalili), n.k. Ni Allah *Subhanahu wa Ta’ala* ambae hutengeneza ‘*Ajz* (Ajizi) ndani ya *Mu‘jizat* na hivyo kiukweli ni kua huwaondolea uwezo wale wanaopinga. *Mu’jizat* hua unatoka kwa Allah *Subhanahu wa Ta’ala* pekee, lakini hupitia katika mikono ya Mtume. Mtume hua hana uwezo juu yake**. (*Hidayat al-Murtab Ila Tariq al-Sawab fi Tahqiq al-Mu’jizat*)

Imam Al Ghazali anasema kuhusiana na Miujiza kua, ‘**Sababu inayofanya *Mu‘jizat* kua inadhihirisha ukweli wa Mitume ni kua, katika kila kitu ambacho *Bani Adam* hawezi kukifanya au hawezi kutoa mfano wake basi hua ni lazima kimefanywa na Allah. Kila jambo hili linapohusishwa na changamoto za Mtume, basi hua kama Allah *Subhanahu wa Ta’ala* anathibitisha kwa kusema, ‘Wewe ni wa Kweli’’***(Ihya ‘Ulum al-Din)*

Imam Fakhr al-Din Razi anasema kuhusiana na Miujiza kua, ‘**Kutokana na aya nyingi zinazounga mkono ukweli tuliouzungumzia basi tunaona kua, wakati Allah *Subhanahu wa Ta’ala* alipozungumzia kuhusiana na Makafiri kua walitaka Miujiza mingi mikubwa mikubwa (*Al Mu’jizat Al Qakhirah*) kutoka kwake yeye, Allah *Subhanahu wa Ta’ala* alisema katika maelezo yake:**

﴿وَقَالُواْ لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفْجُرَ لَنَا مِنَ الْأَرْضِ يَنْبُوعًا – أَوْ تَكُونَ لَكَ
جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَعِنَبٍ فَتُفَجِّرَ الْأَنْهَرَ خِلَلَهَا تَفْجِيرًا – أَوْ تُسْقِطَ ٱلسَّمَآءَ
كَمَا زَعَمْتَ عَلَيْنَا كِسَفًا أَوْ تَأْتِيَ بِٱللَّهِ وَٱلْمَلآئِكَةِ قَبِيلاً – أَوْ يَكُونَ لَكَ
بَيْتٌ مِّن زُخْرُفٍ أَوْ تَرْقَىٰ فِي السَّمَآءِ وَلَن نُّؤْمِنَ لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيْنَا
كِتَابًا نَّقْرَءُهُ قُلْ سُبْحَنَ رَبِّي هَلْ كُنتُ إِلاَّ بَشَرًا رَّسُولاً﴾

**Waqaloo lan nu/mina laka hatta tafjura lana mina al-ardhi yanbooAAan; Aw takoona laka jannatun min nakheelin waAAinabin fatufajjira al-anhara khilalaha tafjeeran; Aw tusqita alssamaa kama zaAAamta AAalayna kisafan aw ta/tiya biAllahi waalmala-ikati qabeelan; Aw yakoona laka baytun min zukhrufin aw tarqa fee alssama-i walan nu/mina liruqiyyika hatta tunazzila AAalayna kitaban naqraohu qul subhana rabbee hal kuntu illa basharan rasoolan.** *(Surat Al Isra 17:90-93)*

*Tafsir:* ***Na wao husema: 'Hatutokuamini hadi pale utakaposababisha maji kutoka ardhini kwa nguvu kwa ajili yetu; Au wewe una bustani ya Mitende na Mizabibu, na usababishe maji kutoka kwa nguvu baina yao kwa wingi; Au usababishe mbingu kutuangukia vipande vipande kama ulivyojidai, au utuletee Allah na Malaika wake mbele yetu uso kwa uso; Au una nyumba ya Zukhruf (iliyopambwa kwa Dhahabu) au upae juu mbiguni, na hata hivyo hatutokuamini katika kupaa kwako hadi pale utakaposhuka na kitabu ambacho tutakisoma'. Sema : Ametukuka Mola wangu! Mimi sikua yeyote isipokua ni Bashar (mtu), alietumwa kama Rasul.***

**'Yaani kwa maneno mengine, *Bani Adam* kua kiumbe chenye sifa za Utume, kunamaanisha kua amekamilika katika vitendo vyake na kauli zake, na anaweza kuwatibu *Bani Adam* wengine ambao waliokua hawana sifa mbili hizo; lakini si lazima kua kutokana na kua na sifa hii (ya Utume) basi akawa na uwezo wa kukutoleeni mambo [*Mu'jizat*] ambayo nyinyi mnamtaka akutoleeni'**. *(Matalib 'Aliyyah, Mawlana Shibli Nu'mani)*

Miujiza hua na sifa zifuatazo:

**1. Hutokana kwa Allah *Subhanah wa Ta'ala*.**
**2. Huvunja *Sharia'h* za kawaida za kimaumbile katika kutokea kwake.**
**3. Hua ni isioweza kuelezeka.**
**4. Hupitia kwa Mtume husika ili kuthibitisha Utume huo.**
**5. Hua inaendana na madai yanayodaiwa.**
**6. Hua haipingani na madai yanayodaiwa.**
**7. Hua haizidishi wala haipunguzi kiasi cha madai husika.**

*A'lamah* 'Abd Al Rahman Ibn Khaldun anasema kuhusiana na Miujiza kua, **'Miongoni mwa alama za Mitume ni kufanya Miujiza ambayo huthibitisha ukweli wao. Miujiza hua ni vitendo ambavyo mithili yake haviwezi kufanywa na *Bani Adam*. Na ndio maana ikaitwa Miujiza (*Mu'jizat*). Haimo ndani ya uwezo wa *Bani Adam* lakini imo nje ya uwezo wao. Kuna utofauti wa mitazamo kuhusiana na namna gani inavyotokea na namna gani huthibitisha ukweli wa Mitume. Wachunguzi wa mitizamo ya kidini (*Mutakallimun)* wamesimamia katika misingi ya Imani ya kua, ni mambo ambayo hutokea kwa kutaka, na hivyo husema kua Miujiza hutokea kutokana na uwezo wa Allah *Subhanah wa Ta'ala*, na si kupitia katika vitendo vya Mitume wake. Mu'tazila wao wanamtizamo wa kua vitendo vyote vya *Bani Adam* hutokana na *Bani Adam* mwenyewe, lakini hata hivyo Miujiza hua haimo katika aina hizo za vitendo vinavyofanywa na watu. Kulingana na Skuli za *Madhhab* yote, nafasi ya**

**Mitume katika kufanya Miujiza hua ndani ya mipaka ya ‘changamoto zinazoendelea’ (*Tahaddi*) ambayo yeye huitoa kutokana na amri ya Allah. Yaani Mtume hutumia Miujiza kabla ya kutokea kwake, kama kidhibitisho cha ukweli wa madai yake. Hivyo wao hua wanachukua nafasi ya maelezo ya wazi kutoka kwa Allah kudhihirisha kua Mtume fulani ni wa Kweli**’. *(Al Muqaddimah*)

Ingawa *Qur’an* haikuwataja Mitume wote lakini imetaja na kuhadithia visa na *Hadith* za baadhi ya Mitume, ambao idadi yao ni 25 tu, na imefanya hivyo kwa sababu ndani ya visa na *Hadithi* hizo kuna mafunzo na mifano bora ya kuigwa katika uhai wa kila *Bani Adam*, kama vile vile kama anavyosema mwenyewe Allah *Subhanah wa Taála*:

﴿وَكُلاًّ نَّقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنْبَاءِ ٱلرُّسُلِ مَا نُثَبِّتُ بِهِ فُؤَادَكَ وَجَآءَكَ فِى هَٰذِهِ ٱلْحَقُّ وَمَوْعِظَةٌ وَذِكْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ﴾

**Wakullan naqussu AAalayka min anba-i alrrusuli ma nuthabbitu bihi fu-adaka wajaaka fee hadhihi alhaqqu wamawAAi*dh*atun wadhikra lilmu/mineena** *(Surat Hud 11:120)*

*Tafsir:* ***Na vyote tunavokuhadithia kuhusiana na habari za Mitume ni kwa ajili ya kuupa nguvu moyo wako kutokana navyo. Na ndani yake hii (Qurán) umekujia ukweli na pia mawaidha na ukumbusho kwa walioamini.***

Sababu nyengine za kutajwa kwa visa vya Mitume na Manabii hao 25 ndani ya *Qurán* hua ni pamoja na kuudhibitishia ukweli wa utukufu wa Utume na kazi ya aliyeshushiwa Qurán hiyo ambae ni Mtume wa Mwisho Muhammad *Rasul Allah Salallahu A’layhi wa Salam*, kuthaminisha thamani ya Ummah wa Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* dhidi ya Úmma za watu wa Manabii na Mitume waliotangulia, kuzihuisha njia za maisha ya Mitume na Manabii hao walizokua wakipita ili ziendelee kuwepo, kufahamika na kufuatwa kwa milele.

Ingawa Mitume na Manabii wote wanatoka kwa Allah *Subhanahu wa Ta’ala* kwa ajili ya kuja kueneza ujumbe wake Muumba, lakini watano miongoni mwao walikua na sifa ya darja ya juu zaidi kuliko wengine, Mitume hawa walikua wakijulikana kama *Ulul A’zmi*.


ASILI YA MANABII 25 WALIOTAJWA KATIKA QUR'AN
ADAM A.S
IDRIS A.S
NUH A.S
HUD A.S
IBRAHIM A.S
SALEH A.S
LUT A.S
IS-HAQ A.S
ISMAI'L A.S
YAQUB A.S
AYOUB A.S
YUNUS A.S
YUSUF A.S
DAUD A.S
MUSA A.S
HARUN A.S
DHUL QIFL A.S
SHUAYB A.S
SULAYMAN A.S
ILYAS A.S
ALYASA A.S
ZAKARIYAH A.S
YAHYA A.S
ISA A.S
MUHAMMAD S.A.W
*ULUL A'ZMI* NI MITUME WATANO AMBAO NI NUH A.S, IBRAHIM A.S, MUSA A.S, ISA A.S NA MUHAMMAD SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anawasifia *Ulul A'zmi* kwa kusema:

﴿فَٱصْبِرْ كَمَا صَبَرَ أُوْلُواْ ٱلْعَزْمِ مِنَ ٱلرُّسُلِ﴾

**Faisbir kama sabara oloo alAAazmi mina alrrusuli** *(Surat Al Ahqaf 46:35)*

*Tafsir:* ***Hivyo kua na Subira kama walivyokua na Subira Ulul A'zmi.***

*Ulul A'zmi* ni Mitume na Manabii ambao walikabiliwa na mitihani mikubwa sana katika kutekeleza kazi yao ya kueneza ujumbe wa Allah, lakini hata hivyo hawakuvunjika moyo bali waliendelea kufanya jithada za kueneza ujumbe huo kwa subira na ustahmilivu mkubwa sana.

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amewataja *Ulul A'zmi* katika sehemu mbili ndani ya *Qur'an* ambapo ni katika *Surat Al-Ahzab* (33:7) na *Surat Ash-Shuara* (42:13).

*Surat Al Ahzab* (33:7) inasema kua:

﴿وَإِذْ أَخَذْنَا مِنَ ٱلنَّبِيِّيْنَ مِيثَاقَهُمْ وَمِنْكَ وَمِن نُّوحٍ وَإِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ وَأَخَذْنَا مِنْهُمْ مِّيثَاقاً غَلِيظاً﴾

**Wa-idh akhadhna mina alnnabiyyeena meethaqahum waminka wamin Nuuhin wa-Ibraheema waMuusa waAAeesa ibni Maryama waakhadhna minhum meethaqan ghaleedhan** *(Surat Al Ahzab 33:7)*

*Tafsir:* ***Na kumbuka wakati tulipochukua kutoka kwa Manabii ahadi zao, na kutoka kwako wewe (Muhammad) na Nuh, na Ibrahim, na Musa na Isa Ibn Maryam. Na tumechukua kutoka kwao ahadi madhubuti.***

Ingawa Nabii Adam alikua ni mtu wa mwanzo na Nabii wa mwanzo lakini Nabii Idris ambae alikua anatoka katika kizazi cha tano kutoka kwa Nabii Adam alikua ni mtu wa mwanzo kupewa Utume baada ya Nabii Adam. Nabii Idris alizaliwa na alikulia katika mji wa *Babylon* ambao uliokuwepo katika maeneo ya Iraq.

Katika wakati wa uhai wake, Nabii Idris alijaribu kuwarudisha watu wake wale waliopotoshwa na *Iblis* katika njia ya haki lakini ni wachache sana waliomsikiliza na wengi waliobakia miongoni mwao walimpinga na kumkataa. Hivyo akaendelea kuwausia mema na kuwakataza mabaya na baadae akaamua kuhama na wale waliomkubali na kuhamia katika maeneo ya Misri ambako alikaa hadi kufariki kwake. *Qur'an* inasema kuhusiana na Nabii Idris kua:

﴿وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَابِ إِدْرِيسَ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقاً نَّبِيّاً – وَرَفَعْنَاهُ مَكَاناً عَلِيّاً﴾

**Waodhdkur fee alkitabi idreesa innahu kana siddeeqan nabiyyan; WarafaAAnahu makanan AAaliyyan** *(Surat Maryam 19:56-57).*

*Tafsir:* ***Na ametajwa katika Kitabu (Qur'an) Idris. Hakika yeye alikua ni mtu mkweli na ni Nabii. Tulimnyanyua katika darja ya juu***.

Baada ya kufariki Nabii Nabii Idris *A'layhi Salaam*, ilipita miaka mingi sana na kama kawaida yake *Iblis* akazidi kuongeza jitihada zake za kuwapotosha watu na watu hao wakaanza kutengeneza masanamu na kuyaabudia na kuamini kua yalikua na uwezo wa kuwanufaisha na kuwalinda na mengi. Na waliendelea kufanya hivyo hadi pale alipokuja Nabii wa tatu, ambae ni Nabii Nuh.

Anasema Imam Ibn Jarir kua: '**Watu wema walioishi baina ya Adam na Nuh na wale waliokua wakiwafuata walitengeneza masanamu yao na kusema: 'Ikiwa tutafanya Masanamu yao, basi itapendeza zaid katika kufanya Ibada zetu na pia itatukumbusha kuhusiana na wao' hivyo wakatengeneza Masanamu, na baada ya kufariki wale waliotengeneza Masanamu hayo, basi *Iblis* akawashawishi waliofuatia kwa kuwaambia: 'Mababu zenu walikua wakiwaabudu hawa na kupitia katika Ibada zao hizo walikua wakipata mvua.' hivyo nao wakawa wanayaabudu.**''

Inasemekana kua Nabii Nuh alizaliwa miaka 1056 baada ya kuumbwa kwa Nabii Adam au baada ya kushuka duniani Nabii Adam, na anasema Abdallah Ibn Abbas kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Kipindi baina ya Adam na Nuh ni *Qarn* (karne) kumi**' (*Sahih Bukhari*).

Tukiangalia maana ya neno *Qarn* ambalo kwa kiswahili maana yake ni karne, basi tutaona kua kuna utofauti wa maana yake kitafsir kwani baadhi ya Wanazuoni wanasema kua *Qarn* ina maana ya miaka 100, wengine wanasema miaka 1000 na wengine wanasema kua *Qarn* maana yake ni mda wa maisha unaoishi kizazi kimoja,

na hakuna anaejua kwa uhakika kua vizazi vya wakati huo vilikua vikiishi kwa muda wa miaka mingapi.

Nabii Nuh alikua akijulikana kama Nuh Ibn Lamik, Ibn Mitoshilkh, Ibn Idris, Ibn Yard, Ibn Mahlabeel, Ibn Qinan, Ibn Anoush, Ibn Seth, *Ibn Adam A'layhi Salaam.* Miongoni mwa sifa kubwa ya Nabii Nuh *A'layhi Salaam* ni kua alikua na subra kubwa sana kwani alikua katika mitihani ya kuwausia na kupingana na watu wake kwa muda wa miaka 950. Kama anavyosema Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika *Qur'an*:

﴿وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحاً إِلَىٰ قَوْمِهِ فَلَبِثَ فِيهِمْ أَلْفَ سَنَةٍ إِلاَّ خَمْسِينَ عَاماً فَأَخَذَهُمُ ٱلطُّوفَانُ وَهُمْ ظَٰلِمُونَ﴾

**Walaqad arsalna noohan ila qawmihi falabitha feehim alfa sanatin illa khamseena AAaman faakhadhahumu alttoofanu wahum *dh*alimoona** (*Surat Anqabut 29:14)*

*Tafsir:* ***Na kwa hakika tulimtuma Nuh kwa watu wake na akakaa pamoja nao miongoni mwa kwa miaka 1000 ila (toa) miaka 50 (akiwausia kumuamini Mungu mmoja na kutomshirikisha) na tufani ikawakumba wakati wakiwa miongoni mwa walio madhalim.*** *(Qur'an 29:14)*

Ayah hii inatuonesha kua Nabii Nuh *A'layhi Salaam* aliishi kwa miaka 1000 na alikuwa katika mitihani mikubwa na watu wake kwa muda wa miaka 950, na miaka 50 iliyobakia aliishi maisha yaliyokua ya kawaida bila mitihani, hii inamaanisha kua Nabii Nuh alitumia asilimia 95% ya uhai wake katika mitihani na asilimia 5% tu iliyobakia katika maisha yake ndio aliitumia katika hali ya kawaida.

Jambo ambalo linaonesha kua hali ya mitihani yake na watu wake ilikua ni ya kudumu kizazi baada ya kizazi watu wake walikua wakipingana nae na katika kipindi hiki chote wapinzani wake walikua wakizidi kuongezeka na wafuasi wake wakizidi kupungua, lakini hata hivyo hakuvunjika moya hata baada ya kufikia muda wa miaka 950 ya kudumu katika mitihani hiyo. Lakini siku moja Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akampa habari Nabii Nuh ya kua wafuasi wake hawataongezeka tena, hapo Nabii Nuh akajawa na huzuni na kisha akasema:

﴿وَقَالَ نُوحٌ رَّبِّ لاَ تَذَرْ عَلَى الْأَرْضِ مِنَ ٱلْكَافِرِينَ دَيَّاراً – إِنَّكَ إِن تَذَرْهُمْ يُضِلُّواْ عِبَادَكَ وَلاَ يَلِدُوٓاْ إِلاَّ فَاجِراً كَفَّاراً﴾

**Waqala noohun rabbi la tadhar AAala al-ardhi mina alkafireena dayyaran; Innaka in tadharhum yudhilloo AAibadaka wala yalidoo illa fajiran kaffaran** *(Surat Nuh 71:26-27)*

*Tafsir**: Na akasema Nuh, Ya Rabb! Usimbakishe hata kafiri mmoja katika ardhi. Kwani ikiwa utawabakisha basi watawapotosha waja wako na hawatozaa isipokua wale waliokua hawakuamini**.*

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akaikubali dua ya Nabii Nuh na akapitisha hukmu yake na kumuamrisha Nabii Nuh ajenge Jahazi kutokana na ujuzi wake na usaidizi wa *Malaika*, na lilipokua tayari jahazi hilo akawachukua na kuwapakia wafuasi wake na kisha akaomba dua:

﴿رَّبِّ ٱغْفِرْ لِى وَلِوَٰلِدَىَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيْتِىَ مُؤْمِناً وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَاتِ وَلاَ تَزِدِ ٱلظَّالِمِينَ﴾

**Rabbi ighfir lee waliwalidayya waliman dakhala baytiya mu/minan walilmu/mineena waalmu/minati wala tazidi aldhalimeena illa tabaran** *(Surat Nuh 71:28)*

*Tafsir: **Ya Rabbi! nisamehe mimi na wazee wangu, na kila atakaeingia ndani ya nyumba yangu kua kama alieamini, na walioamini wote wanaume na wanawake. Na kwa Madhalimu usiwazidishie isipokua maangamizo.***

Hivyo wale waliobakia na wakawa hawakuingia katika jahazi lake wakagharikishwa kutokana na mafuriko ya mvua kubwa iliyotokea baada yake. Baada ya mafuriko hayo na maji kutoweka yote Jahazi la Nabii Nuh likawa limesimama katika mlima unoaitwa *Al Juddy* uliopo karibu na mji wa *Mosul*. Nabii Nuh na watu wake wakateremka na kuanza maisha mapya. Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika *Qur'an* kua:

﴿وَلَقَدْ نَادَانَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ ٱلْمُجِيبُونَ – وَنَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُ مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ – وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُ هُمُ ٱلْبَاقِينَ﴾

**Walaqad nadana Noohun falaniAAma almujeeboona; Wanajjaynahu waahlahu mina alkarbi alAAa*dhi*mi; WajaAAalna dhurriyyatahu humu albaqeena** *(Surat As-Saaffaat 37:75-77)*

*Tafsir:* ***Na hakika Nuh alituomba; na sisi ni wabora katika kujibu maombi (dua); Na tukamuokoa yeye na familia yake kutoka katika maangamizo makubwa; Na kizazi chake, tukakifanya kuwa miongoni mwa waliobakia.***

Vile vile anaendelea kwa kusema:

﴿فَأَنْجَيْنَٰهُ وَأَصْحَٰبَ ٱلسَّفِينَةِ وَجَعَلْنَٰهَآ ءَايَةً لِّلْعَٰلَمِينَ﴾

**Faanjaynahu waas-haba alssafeenati wajaAAalnaha ayatan lilAAalameena** *(Surat An Qaboot 29:15)*

*Tafsir :* ***Kisha tukamuokoa yeye na wale waliokuwemo pamoja nae ndani ya safina na tukaifanya safina hiyo kua ni dalili kwa ulimwengu.***

Hivyo Nabii Nuh *A'layhi Salaam* akawa ni muanzilishi wa Ummah mpya uliotokana na kizazi kilichobakia ndani ya Jahazi lake baada ya kile kilichoanzia kwa Nabii Adam hadi kwa Nabii Idris kuteketea chote katika gharika ya mafuriko yaliyoifunika ardhi yote ya dunia nzima bila ya kubakisha kitu chochote isipokua Safina yake. Hivyo kila *Bani Adam* aliekua hai leo hii katika uso wa dunia basi ametokana na Nabii Adam kupitia kwa watoto wa Nabii Nuh wakiwemo Saam, Haam, Yaafith n.k.

Kama anavyosema Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika *Qur'an*:

﴿ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قَرْناً ءَاخَرِينَ – فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولاً مِّنْهُمْ أَنِ ٱعْبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُمْ مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ أَفَلاَ تَتَّقُونَ – وَقَالَ ٱلْمَلأُ مِن قَوْمِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ

وَكَذَّبُواْ بِلِقَآءِ ٱلآخِرَةِ وَأَتْرَفْنَـٰهُمْ فِى ٱلْحَيَاةِ ٱلدُّنْيَا مَا هَـٰذَا إِلاَّ بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ
يَأْكُلُ مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ وَيَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ – وَلَئِنْ أَطَعْتُمْ بَشَراً مِّثْلَكُمْ إِنَّكُمْ
إِذاً لَّخَـٰسِرُونَ – أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنتُمْ تُرَاباً وَعِظـٰماً أَنَّكُمْ مُّخْرَجُونَ –
هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ – إِنْ هِىَ إِلاَّ حَيَاتُنَا ٱلدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا
نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ – إِنْ هُوَ إِلاَّ رَجُلٌ ٱفتَرَىٰ عَلَىٰ ٱللَّهِ كَذِباً وَمَا نَحْنُ لَهُ
بِمُؤْمِنِينَ



**Thumma ansha/na min baAAdihim qarnan akhareena; Faarsalna feehim rasoolan minhum ani oAAbudoo Allaha ma lakum min ilahin ghayruhu afala tattaqoona; Waqala almalao min qawmihi alladhina kafaroo wakadhdhaboo biliqa-i al-akhirati waatrafnahum fee alhayati alddunya ma hadha illa basharun mithlukum ya/kulu mimma ta/kuloona minhu wayashrabu mimma tashraboona; Wala-in ataAAtum basharan mithlakum innakum idhan lakhasiroona; AyaAAidukum annakum idha mittum wakuntum turaban waAAi*dha*man annakum mukhrajoona; Hayhata hayhata lima tooAAadoona; In hiya illa hayatuna alddunya namootu wanahya wama nahnu bimabAAoodhina; In huwa illa rajulun iftara AAala Allahi kadhiban wama nahnu lahu bimu/mineena.** *(Surat Al Muuminuun 23:31-38)*

*Tafsri :* ***Na kisha baada yao, tukaumba kizazi chengine; Tukawatumia Mtume kutoka miongoni mwao aliekua akiwaambia: ‘Muabuduni Allah! Kwani hamna Mungu mwengine isipokua yeye. Hamuwi na Taqwa?’; Na kiongozi wa watu wake ambae hakuamini na kukanusha kuwepo kwa Akhera, na ambae tulimpa starehe na maridhio ya dunia akasema: ‘Yeye ni mtu tu mithli yenu, anakula kile mnachokula nyinyi, na kunywa kile mnachokunywa nyinyi.’; ‘Ikiwa mtawatii watu ambao wapo kama mlivyo nyinyi wenyewe, basi kwa hakika mtakua ni miongoni mwa waliokula hasara’; ‘Anakuahidini kua mtakapokufa na mkawa mavumbi na mifupa, mtakua hai tena’; ‘Liko mbali (lisilowezekana), sana jambo hilo mliloahidiwa’; ‘Hakuna ispokua maisha yetu haya ya hapa duniani! Tunakufa na tunaishi! Na kamwe hatutofufuliwa!’; ‘Yeye ni mtu alievumbua uongo, dhidi ya Allah, na sisi hatutomuamini’.***

Aya hizo za *Surat Al Muuminuun* (23:31-38) zinazungumzia vizazi vilivyofuatia baada ya kufariki Nabii Nuh kwani navyo pia baadae vilipotoka, na hivyo ikabidi viletewe Mtume mwengine ambae alitoka katika kizazi cha mtoto wa Nabii Nuh aliekua akiitwa Saam, na alikua ni Nabii Hud Ibn Shalikh, Ibn Arfakhshand, Ibn Sam, Ibn Nuh. Watu wa Nabii Hud walikua wakiishia katika maeneo ya ardhi baina ya Hadhramawt, Yemen na Oman. Inasemekana kua Nabii Hud alikua akitokea katika ukoo wa Ad Ibn Ud Ibn Sam Ibn Nuh. Baadhi ya Wanazuoni wanasema kua Nabii Hud alikua ndie Nabii wa kwanza kuzungumza lugha ya kiarabu, wengine wanasema alikua ni Nabii Nuh na wengine pia wanasema kua alikua ni Nabii Adam.

*Qur'an* inatufahamisha ni nini kilifuatia baada watu hao wa *Ad* kumkadhibisha Mtume wao walieletewa kuwatangazia ujumbe wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ambae ni Nabii Hud kwa kusema:

﴿قَالَ رَبِّ ٱنْصُرْنِى بِمَا كَذَّبُونِ قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نَـٰدِمِينَ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّيْحَةُ بِٱلْحَقِّ فَجَعَلْنَاهُمْ غُثَآءً فَبُعْداً لِّلْقَوْمِ ٱلظَّالِمِينَ﴾

**Qala rabbi onsurnee bima kadhdhabooni; Qala AAamma qaleelin layusbihunna nadimeena; Faakhadhat-humu alssayhatu bialhaqqi fajaAAalnahum ghuthaan fabuAAdan lilqawmi aldhdhalimeena.** *(Surat Al Muuminuun 23:39-41)*

*Tafsir:* ***Akasema: 'Rabbi nsurnii (Rabii ninusuru) kutokana na kunikadhibisha kwao'; (Allah) akasema: 'Baada ya muda kidogo tu, kwa hakika watakua ni wenye kujuta sana'; Hivyo, As Sayhah (Ukelele mmoja mkali sana) ukawapitiliza katika ukweli, na tukawafanya kua kama takataka za mimea iliyokufa. Na hivi ndivyo tunavyowafanya watu madhalimu.***

Baada ya kupita mda wa kuishi wa Nabii Hud, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliendelea kuwaletea viumbe vyake Mitume wengine ili warudi katika njia ya haki na Mtume aliefuatia baada ya hapo ambae alikua ni Nabii wa tano alikua ni Nabii Salih ambae aliletwa kwa ajili ya watu wa Thamud alikua akijulikana kama Salih Ibn Ubeid, Ibn Maseh, Ibn Ubeid, Ibn Hader, Ibn Thamud, Ibn Athir, Ibn Iram, Ibn Nuh, lakini nao pia wakamkadhibisha, kama inavyosema *Qur'an*.

﴿قَالُواْ يَٰصَالِحُ قَدْ كُنتَ فِينَا مَرْجُوًّا قَبْلَ هَٰذَا أَتَنْهَانَآ أَن نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ آبَاؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِى شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَآ إِلَيْهِ مُرِيبٍ﴾

**Q<u>a</u>loo y<u>a</u> <u>sa</u>li<u>h</u>u qad kunta feen<u>a</u> marjuwwan qabla h<u>adha</u> atanh<u>a</u>n<u>a</u> an naAAbuda m<u>a</u> yaAAbudu <u>a</u>b<u>a</u>on<u>a</u> wa-innan<u>a</u> lafee shakkin mimm<u>a</u> tadAAoon<u>a</u> ilayhi mureebun** *(Surat Hud 11:62)*

*Tafsir:* ***Wakasema, Ewe Salih, ulikua ni mfano wa kuigwa miongoni mwetu na tunaekutegemea, kabla ya jambo hili. Unataka kutukataza kile ambacho mababu zetu walikua wakikiabudu? Hakika sisi ni wenye shaka kubwa ya hicho unachotukaribishia.***

*Allah Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika *Surat Al Isra* kua*:*

﴿وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِنَ ٱلْقُرُونِ مِن بَعْدِ نُوحٍ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيراً بَصِيراً﴾

**Wakam ahlakn<u>a</u> mina alqurooni min baAAdi noo<u>h</u>in wakaf<u>a</u> birabbika bi<u>dh</u>unoobi AAib<u>a</u>dihi khabeeran ba<u>s</u>eer<u>a</u>n** *(Surat Al Israa 17:17)*

*Tafsir:* ***Na ni vizazi vingapi tulivyoviumba tumeviangamiza baada ya Nuh! Na anatosheleza Mola wako kua mwenye kujua na mwenye habari ya dhambi za waja wake.***

Hivyo *Surat Hud* inamalizia kilichowafika watu wa Nabii Salih au wa Thamud kwa kusema:

﴿فَلَمَّا جَآءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا صَالِحاً وَٱلَّذِينَ آمَنُواْ مَعَهُ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَمِنْ خِزْيِ يَوْمِئِذٍ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلْقَوِيُّ ٱلْعَزِيزُ – وَأَخَذَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيْحَةُ فَأَصْبَحُواْ فِى

دِيَارِهِمْ جَاثِمِينَ – كَأَن لَّمْ يَغْنَوْاْ فِيهَآ أَلاَ إِنَّ ثَمُودَ كَفرُواْ رَبَّهُمْ أَلاَ بُعْدًا لِّثَمُودَ﴾

**Falamma jaa amruna najjayna salihan waalladheena amanoo maAAahu birahmatin minna wamin khizyi yawmi-idhin inna rabbaka huwa alqawiyyu alAAazeezu, Waakhadha alladheena *dh*alamoo alssayhatu faasbahoo fee diyarihim jathimeena. Kaan lam yaghnaw feeha ala inna thamooda kafaroo rabbahum ala buAAdan lithamooda** *(Surat Hud 11:66-68)*

*Tafsir:* ***Na ilipokuja amri yetu, tukamukoa Salih na wale walioamini pamoja nae kutokana na Rehma zetu na dhalilisho la siku hiyo. Hakika Mola wako ni mwenye nguvu na uwezo mkubwa. Na As Sayhah (Ukelele mmoja mkali sana) ukawapitia wenye kufanya maovu wakawa ni waliolala (wafu) katika hali ya kusujudu. Kama vile hawakuwahi kuishi mahali hapo (wakati huo huo wakawa historia). Bila ya shaka! Kwa hakika Watu wa Thamud walimkufuru Mola wao. Wameangamia Thamud!***

Hivyo vizazi baada ya vizazi vilifuata baada ya kushuka Nabii Adam duniani na pia wakafuata Mitume baada ya Mitume, *Allah Subhanahu wa Ta'ala* anaelezea hayo katika *Qur'an* kwa kusema:

﴿ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قُرُوناً ءَاخَرِينَ مَّا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَأْخِرُونَ ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَى كُلَّ مَا جَآءَ أُمَّةً رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُ فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُمْ بَعْضاً وَجَعَلْنَهُمْ أَحَادِيثَ فَبُعْداً لِّقَوْمٍ لاَّ يُؤْمِنُونَ﴾

**Thumma ansha/na min baAAdihim quroonan akhareena; Ma tasbiqu min ommatin ajalaha wama yasta/khiroona; Thumma arsalna rusulana tatra kulla ma jaa ommatan rasooluha kadhdhaboohu faatbaAAna baAAdhahum baAAdhan wajaAAalnahum ahadeetha fabuAAdan liqawmin la yu/minoona.** *(Surat Al Muuminuun 23:42-44)*

*Tafsir:* ***Kisha, baada yao, tukajaalia kizazi chengine. Hakuna kizazi kitakachoweza kuutangulia muda wake (kwa kuja kuishi duniani kabla muda***

***wake kufika) wala kitakachoweza kuuchelewesha muda wake. Na kisha tukatuma Mitume wetu kwa kufuatana (mmoja baada ya mwengine). Kila wakati wanapokuja Mitume kwa watu wao, (watu hao)huwakadhibisha; Hivyo tukawafanya baadhi yao (watu wa vizazi hivyo) kuwafuata baadhi yao mmoja baada ya mwengine (kwa kuwaangamiza), na tukawajaalia wao kua kama Hadith (za kweli kwa Bani Adam ili wapate kujifunza kutokana na habari zao). Hivi ndivyo vinavyowafuata wasioamini.***

Miongoni mwa watu wote hao pamoja na Mitume wao, tangu kuanzia katika kizazi cha Nabii Adam hadi kufikia kwa kizazi cha Nabii Saleh, na kutoka kwa Nabii Saleh hadi kufikia kwa Nabii wa mwisho Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* basi hakuna kizazi kilichojaaliwa kua na Mtume ambae aliekua na sifa kama aliyokua nayo *Nabiyyu Allahi Ibrahim*, na sifa hii ni sifa inayojulikana kwa jina la *Khalilu Allah.*

***KHALILU ALLAH IBRAHIM A'LAYHI SALAAM***

﴿وَٱتَّخَذَ ٱللَّهُ إِبْرَاهِيمَ خَلِيلاً﴾

**Waittakha<u>dh</u>a All<u>a</u>hu Ibr<u>a</u>heema khaleel<u>a</u>n** *(Surat An Nisaa 4:125)*

*Tafsir:* ***Na Allâh akamchulia Ibrâhim kua ni Khalil (Rafiki wa karibu sana).***

Katika mpangilio wa Manabii na Mitume iliyotajwa katika *Qur'an*, basi tunaona kua Nabii Ibrahim alikua ni Nabii wa sita, na alikua ni Nabii ambae alie miongoni mwa viumbe waliofikia darja ya karibu sana mbele ya *Allah Subhanahu wa Ta'ala* darja ambayo inajulikana kama '***Khalilu Allah'*** yaani '**Rafiki wa karibu na mkweli ambae mapenzi yake kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hayapo juu juu tu, bali ni yenye kina kirefu**'. Nabii Ibrahim alikua ni Nabii ambae alifuatia baada ya kupita kizazi cha watu wa Nabii Saleh. Nabii Ibrahim ambae pia ana Sifa ya kua ni Baba wa Mitume, alizaliwa katika mji wa *Ur* uliopo nchini Iraq. Hii ilikua takriban miaka 4000 kabla ya kuzaliwa Nabii Isa *A'layhi Salam*.

Wanahistoria wa Kiislam wanasema kua jina lake kamili alikua akiitwa Ibrahim Ibn Tarikh, Ibn Sharugh, Ibn Nahur, Ibn Raghu, Ibn Faligh, Ibn Aher, Ibn Shalih, Ibn Arfghshand, Ibn Sam, Ibn Nuh. Ukamili wa jina hili hua una mitizamo tofauti miongoni mwa Wanazuoni kwani ingawa kuna mitizamo kua:

Wakati mzee Tarikh alipokua na umri wa miaka 75 alikua na watoto watatu ambao ni Ibrahim, Nahur na Haran, na Haran alikua na mtoto ambae alikua akiitwa Lut

ambae baadae nae akawa Nabii kama vile alivyokua binamu yake ambae ni Nabii Ibrahim.

Na baadhi ya wanahistoria wanasema kua baba yake Nabii Ibrahim alifariki kabla ya kuzaliwa kwa Nabii Ibrahim, hivyo Nabii Ibrahim alikua akiishi na ami yake ambae alikua akimwita kwa jina la baba, ambae jina lake halisi lilikua ni Azar.

Lakini tukiiangalia *Qur'an* basi tunaona inasema kua baba yake Nabii Ibrahim alikua akiitwa Azar.

﴿وَإِذْ قَالَ إِبْرَهِيمُ لِأَبِيهِ ءَازَرَ أَتَتَّخِذُ أَصْنَاماً ءَالِهَةً إِنِّى أَرَاكَ وَقَوْمَكَ فِى ضَلَالٍ مُّبِينٍ﴾

**Wa-idh qala ibraheemu li-abeehi azara atattakhidhu asnaman alihatan innee araka waqawmaka fee dhalalin mubeenin** *(Surat Al An'am 6:74)*

*Tafsir:* ***Na (kumbuka) wakati Ibrâhim alipomwambia baba yake Azar: 'Unawafanya Masanamu kama Mungu? Hakika, nnakuona wewe na watu wako kua mko katika ujinga mkubwa'.***

Hivyo Imam Fakhr Ad Din Al Razi anasema kuhusiana na aya hii kua: '**Maana iliyowazi ya aya hii ni kua Baba yake Nabii Ibrahim alikua akiitwa Azar, ijapokua baadhi ya Wanazuoni wamesema kua jila lake lilikua ni Tarikh**' (*Mafatih Al Ghayb*)

Imam Jalal al Din Al Suyuti anasema kua: '**Mtizamo huu wa kua Azar si baba yake Ibrahim, umeripotiwa kutoka katika makundi ya *Salaf* (Watu wa vizazi vya mwanzo vya Kiislam), ambapo Ibn Abi Hatim amenukuu kupitia katika *Sanad Dhaifu* (Mnyororo au msururu ulio dhaifu) iliofikia hadi kwa Abd Allah Ibn Abbas**'.(*Masalikh Al Hunafa*)

Katika kipindi cha uhai wa Nabii Ibrahim, eneo alilokua akiishi Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* lilikua likitawaliwa na Mfalme anaejulikana kwa jina la Al Namrud ambae yeye pamoja na watu wake anaowatawala walikua wakiabudia masanamu. Ingawa Nabii Ibrahim alizaliwa katika mazingira hayo lakini alijaaliwa kua miongoni mwa wale waliokua na ufahamu wa kuona upotovu huo na kujaribu kutafuta njia ya kumuongoa baba yake na watu waliomo katika jamii yake na hivyo kupata upinzani mkubwa sana kutoka kwao kama inavyosema *Qur'an*:

﴿وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَابِ إِبْرَٰهِيمَ إِنَّهُ كَانَ صِدِّيقاً نَّبِيّاً – إِذْ قَالَ لأَبِيهِ يٰأَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لاَ يَسْمَعُ وَلاَ يَبْصِرُ وَلاَ يُغْنِى عَنكَ شَيْئاً – يٰأَبَتِ إِنِّى قَدْ جَآءَنِى مِنَ ٱلْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ فَٱتَّبِعْنِيۤ أَهْدِكَ صِرَاطاً سَوِيّاً﴾

**Waodhkur fee alkitabi ibraheema innahu kana siddeeqan Nabiyyan, Idh qala li-abeehi ya abati lima taAAbudu ma la yasmaAAu wala yubsiru wala yughnee AAanka shay-an. Ya abati innee qad jaanee mina alAAilmi ma lam ya/tika faittabiAAnee ahdika siratan sawiyyan** *(Surat Maryam 19:41-43)*

*Tafsir:* ***Na ametajwa katika kitabu (Qurán) Ibrahim, Kwa hakika alikua ni alieamini na Nabii. Pale alipomwambia baba yake: 'Ewe Baba yangu kwa nini unakiabudu kile kisichosikia, kisichoona na kisichokusaidia kitu? Ewe Baba yangu! Hakika imenijia mimi Ilm ambayo haikukujia wewe. Hivyo nifuate nitakuongoza katika njia iliyonyooka sawiya'.***

Lakini hata hivyo watu wake hao hawakukubaliana nae, hivyo akaamua kuyavunja vunja masanam yao kuwathibitishia kua masanamu hayo hayana uwezo hata wa kujisaidia wao wenyewe itakuaje wawe na uwezo wa kuwasaidia wao?

Watu wake walijawa na hasira sana walipogundua kua Nabii Ibrahim ndie alievunja miungu yao hivyo wakaamua kumpa adhabu kali sana. Adhabu ya kumchoma moto ndani ya tanuri wakati akiwa hai.



Hivyo wakachimba shimo kubwa na ndani yake wakaweka kuni nyingi na kisha wakawasha moto, moto huo ulikua mkubwa kiasi ya kua hata ndege walishindwa kuruka katika eneo la anga liliopo juu ya moto huo na hata wao wenyewe walishindwa kuukaribia moto huo pale ulipokolea, hivyo *Iblis* akawapa mawazo ya kutengeneza kifaa ambacho watamuweka Nabii Ibrahim halafu watakifyatua na kitamrusha Nabii Ibrahim moja kwa moja hadi ndani ya shimo la moto huo.

Nabii Ibrahim akafungwa kamba na kuwekwa kwenye kifaa hicho, na kisha kikafyatuliwa lakini yeye mwenyewe alikua hana wasi wasi wowote kwani alikua na imani thabit kua Mola wake yuko pamoja nae na akasema:

﴿حَسْبُنَا ٱللَّهُ وَنِعْمَ ٱلْوَكِيلُ﴾

**Hasbuna Allahu wa ni'ma al wakil** *(Surat Al Imran 3:173)*

*Tafsir:* ***Hakika Allah ananitosheleza mimi na hakuna mmbora wa kumtegemea kuliko yeye.***

Allah akamuonesha Miujiza mikubwa Nabii Ibrahim pamoja na watu wa jamii yake, kwani moto ule haukumgusa Nabii Ibrahim, ulikua ni baridi na wenye usalama kwa Nabii Ibrahim, ingawa uliziunguza kamba zote alizokua amefungwa nazo. Kama anavyosema Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika kitabu chake *Qur'an* kua:

﴿قُلْنَا يَٰنَارُ كُونِي بَرْداً وَسَلَٰمًا عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ﴾

**Qulna ya naru koonee bardan wasalaman AAala ibraheema** *(Surat Al Anbiyah 21:69)*

*Tafsir:* ***Na tukasema ewe moto kua baridi na salama kwa Ibrahim.***

Siku zikapita, watu wakajua kua Nabii Ibrahim ameshateketea na kua kama jivu badala ya mkaa. Hata hivyo Moto ulipomalizika na kuzimika watu wakamuona Nabii Ibrahim akiwa amekaa salama wa salimini ndani ya tanuri lile lililojaa majivu na yeye akiwa na mtu mwengine ambae aliefana nae alipotolewa na kuulizwa ni nani yule uliekua umekaa nae, Nabii Ibrahim akajibu : Yule alikua ni *Malaika* wa vivuli Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliniletea ili nisijiskie mpweke.

Baada ya hapo Nabii Ibrahim akasema:

﴿وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهْدِينِ – رَبِّ هَبْ لِي مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ﴾

**Waqala innee dhahibun ila rabbee sayahdeeni; Rabbi hab lee mina alssaliheena** *(Surat As Saffat 37:99-100)*

*Tafsir:* ***Na akasema (baada ya kutolewa katika moto huo): 'Hakika, mimi nnaenda kwa Mola wangu, na ataniongoza: Ya Rabbi nijaalie kua ni miongoni mwa wenye kizazi chema.***

Baada ya Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* kuamua kuhama yeye na mkewe Sarah ambae alikua pia ni Binamu yake, kutoka katika mji huo na kumuomba Allah

amjaalie kizazi chema, pamoja nae alikuwemo pia Lut aliekua ni mtoto wa binam yake Nabii Ibrahim ambae ingawa alikua ni mdogo kiumri lakini aliiamini Imani ya Nabii Ibrahim na hivyo akaamua kujitenga dhidi ya jamii ya watu hao pamoja na Nabii Ibrahim na kutoka katika mji huo kama inavyosema *Surat Al Anqbuut*:

﴿فَآمَنَ لَهُ لُوطٌ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّي إِنَّهُ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ﴾

**Faamana lahu lootun waqala innee muhajirun ila rabbee innahu huwa alAAazeezu alhakeemu** *(Surat Al Anqbuut 29:26)*

*Tafsir:* ***Na hivyo Lut akamuamini. Nae (Ibrahim) akasema: 'Hakka mimi Ninahama kwa ajili ya Mola wangu, hakika yeye ni mwenye uwezo na ni mwingi wa busara'.***

Hivyo Nabii Ibrahim *A'layhi Salam*, Lut na Sarah, wakaachana na watu hao, ili wasiwe miongoni mwa watu hao wenye kufanya maovu, na kuamua kutoka katika mji huo na kuelekea katika maeneo ya *Harran* au pia hujulikana kama *Al Raha*, (*Maeneo ambayo kwa wakati huu yapo kaskazini mwa nchi ya Syria na pia kusini mwa nchi ya Uturuki*) na baada ya hapo wakahamia katika maeneo ya Kanaan (*Maeneo ya Kanaan kwa hivi sasa hujumuisha maeneo ya Kusini Magharibi ya nchi ya Syria, Lebanon, Palestina na Israel*).

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika *Qur'an* kua:

﴿وَنَجَّيْنَٰهُ وَلُوطاً إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا لِلْعَٰلَمِينَ﴾

**Wanajjaynahu walootan ila al-ardhi allatee barakna feeha lilAAalameena** *(Surat Al Anbiyah 21:71)*

*Tafsir:* ***Na tukamjaalia yeye na Lut (kwa kuwaongoza kuelekea) katika ardhi tulioibariki Ulimwenguni.***

Walipofika katika maeneo ya Kanaan walikaa kidogo na kuishi katika maeneo ya Nablus, baadae Lut *A'layhi Salaam* yeye akahama na kuelekea *Sadum* ambayo ni sehemu iliyopo kusini mwa Bahari iliokufa (*Al Bahr al Mayyit* au *Dead Sea*) na imepakana na nchi ya Jordan kwa upande wa Mashariki, na kwa upande wa Magharibi imepakana na Palestina na Israel. Nabii Ibrahim akaelekea Ramallah na

kisha Jerusalem ambapo alikua na ukaribu sana na mtawala wa Jerusalem aliekua akiitwa Malaki Sadek.

Nabii Ibrahim akaondoka Jerusalem kuelekea Misri ambapo alikutana na Mfalme wa Misri na akakaa huko kwa muda na baada ya kuondoka akapewa zawadi na Mfalme huyo ya mtoto wa kike aliekua akiitwa Hajar, Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* akarudi tena Jerusalem kwa kupitia katika mji wa Gaza. Miaka 13 baada ya kurudi Misri na kua pamoja na Hajar, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akamjaalia Nabii Ibrahim *A'alyhi Salam* na Hajar kupata mtoto wa kiume walieamua kumuita Ismai'l.

Kutokana na kua na ukaribu na mtawala wa Jerusalem, Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* ingawa alikua ni Muislam peke yake na familia yake tu lakini alikua na uhuru wa kuabudu na hivyo aliutumia uhuru huo katika mji huo, kwa kuendelea kuwausia watu juu ya dini ya haki ya kumuabudu Allah bila ya kipingamizi chochote na hivyo kuendelea na jitihada zake za kueneza kutangazia dini ya Allah. Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika *Qur'an* kua:

﴿إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ كَانَ أُمَّةً قَانِتًا لِّلَّهِ حَنِيفًا وَلَمْ يَكُ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ﴾

**Inna Ibraheema kana ummatan qanitan lillahi haneefan walam yaku mina almushrikeena.** *(Surat An Nahl 16:120)*

*Tafsir:* ***Hakika, Ibrâhim alikua ni Ummah (kiongozi wenye sifa zote nzuri), mtiifu kwa Allah, Hanifa (asiebudu chochote isipokua Allâh), na hakuwa miongoni mwa Al-Mushrikûn (wenye kumshirikisha Allah).***

**ASILI YA MJI WA MAKKAH NA UKOO WA *QURAYSH*.**

Baada ya kutafakkar sana na kwa mda mrefu, Nabii Ibrahim alikaa na kuona kua jitihada zake za kuwausia watu kuabudu Mungu mmoja zilikua hazina athari kubwa sana, na kila akijiangalia alikua akiona kua kama mda wa uhai wake unakaribia ukingoni hivyo akaamua kuchukua uamuzi bora na unaofaa, uamuzi wa wa kuigawa familia yake ili kukiokoa kizazi cha mtoto wake ambae ni Ismai'l.

Hivyo siku moja baada ya kuamka alfajir akamwambia Hajar kua ajitayarishe yeye na Ismai'l kwa safari ndefu na baada ya kujitayarisha watu watatu hao wakapanda katika ngamia wao wawili na kuanza safari yao. Baada ya muda mrefu wa safari, walifika katika sehemu ya bondeni ambayo ilikua imezungukwa baina ya vilima

viwili vilivyotengana, bonde hili lipo kilomita 70 kutoka katika mwambao wa Mashariki mwa Bahari Nyekundu katika eneo linalojulikana kama Uarabuni.

Eneo la Uarabuni liko baina ya Mabara matatu ya Afrika, Asia na Ulaya. Na kuzungukwa na Bahari ya Mediterrenean kwa upande wa Kaskazini Magharibi, Bahari nyekundu kwa upande wa Magharibi, Bahari ya Uarabuni kwa upande wa Kusini na Bahari ya Uajemi kwa upande wa Mashariki. Eneo hili limegawika katika sehemu mbili ambazo ni Hijaz na Najd. Baina ya maeneo haya mawili kuna milima ya Sarat iliyoenda sambamba na Bahari Nyekundu, ambayo inalitengenisha eneo la Mashariki la Uarabuni ambalo ni la miinuko na hujulikana kama Najd, na eneo tambarare lililobakia Magharibi mwa Uarabuni linalojulikana kama Hijaz. Eneo la Hijaz lina ukubwa wa takriban kilomita 1400 kutoka katika mwambao wa Bahari Nyekundu.

Sehemu ya bonde aliyowasili Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* na familia yake, ambayo ni kilomita 70 kutoka katika mwambao wa Mashariki wa Bahari Nyekundu ambayo imo ndani ya eneo la Hijaz ilikua ikijulikana kama *Bakkah*. Anasema Imam Fakhr Ad Din Al Razi: '**Herufi ya kwanza ya jina *Bakkah* baadae ilikuja kubadilika na kua *Makkah*, kama vile ambavyo lilivyobadilika neno *Lazib* kua ni *Lazim.***'

Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* alikua akikikimbiza kizazi chake kutoka katika ulimwengu uliojaa kiza cha *Kufr*, hivyo alikua na nia ya kuanzisha jamii mpya ambayo itakua iko mbali na *Kufr* katika kuendesha maisha yao, jamii ambayo itakua ikimuamini na kumuabudu Mungu mmoja tu ambae ni Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* alikua akiitafuta sehemu ambayo ni Tukufu ya *Bakkah* kutokana na muongozo wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala.*

Sehemu ambayo itakua ni kitovu cha Dini ya haki kwa *Bani Adam* wote ulimwenguni, alipofika chini ya mti uliokuwepo katika sehemu hiyo ambayo ilikua haina kitu isipokua mahame ya jengo moja la zamani, bila ya kujali kua hakuna kitu wala mtu katika sehemu hiyo lakini aliamua kuiacha familia yake hiyo na mfuko wa tende kama chakula chao kwa muda fulani na kibuyu cha maji ya kunywa, akijua na kuamini kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* atakua muangalizi wa familia hiyo na pia atakua ni muangalizi wa lile jambo jema alilokua na nia ya kulifanya, jambo ambalo limetokana na ujumbe wa hisia kutoka kwa Mola wake, hivyo Mola wake atamuangalizia kwani hakuna muangalizi bora isipokua yeye.

Ukweli ni kua wanazuoni wamekhitilafiana kuhusiana na historia ya jengo lililokuwepo katika eneo hilo katika wakati huo, kwani kuna wanaosema kua Nabii

Adam aliwahi kuishi katika sehemu hiyo na kujenga jengo hilo, na wengine wanasema kua alama ya jengo hilo inatokana na *Malaika* kujenga jengo katika eneo hilo liliopo katikati ya Ulimwengu tunaoishi, miaka 2000 kabla ya kuumbwa kwa Nabii Adam *A'layhi Salaam*, na kuna wanaosema kua jengo hilo lilijengwa na Nabii Idris *A'layhi Salaam*, hata hivyo kwa sasa hivi kwetu sisi ni muhimu zaid kujua yaliyotokea baada ya Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* kufika katika eneo hilo, kwa hivyo tutayaacha kuyachunguza hayo kwa sasa hivi kwani tutaiangalia habari hiyo katika kurasa zitakazofuatia, hivyo tuendelee na habari ya Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam.*

Baada ya kuwaacha Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* aliwaaga na kuanza kurudi alikotoka, Hajar alichanganyikiwa baada ya kuona kua anaachwa katika sehemu hiyo yeye peke yake na moto wake Ismai'l, hivyo kabla hajafika mbali akamuuliza '**Ya Ibrahim, unatuwacha na nani katika sehemu hii tupu ya jangwa, isiokua na watu?**', Nabii Ibrahim akiwa na amejawa na uchungu na huruma kwa familia yake hio, hakujibu bali aliendelea kuchukua hatua moja baada ya nyengine kuelekea Kanaan, Hajar alimkimbilia na kumuuliza tena swali hilo mara kadhaa, bila ya kupata jibu, na hapo akamuuliza, '**Jee ni Allah, ndie aliekuamrisha kufanya hivi?**', na hapo Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* akajibu, '**Naam!**'. Hapo Hajar akasema, '**Nimeridhia kwani nnajua kua kamwe Allah hatotutupa**'.

Mda baada ya kuondoka na kutembea kutoka alipoiwacha familia yake, Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam*, aligeuka upande aliotoka na kunyanyua juu mikono yake na kisha akamuomba Mola wake kwa kusema:

﴿رَّبَّنَآ إِنِّيٓ أَسْكَنتُ مِن ذُرِّيَّتِي بِوَادٍ غَيْرِ ذِى زَرْعٍ عِندَ بَيْتِكَ ٱلْمُحَرَّمِ رَبَّنَا لِيُقِيمُواْ ٱلصَّلَاةَ فَٱجْعَلْ أَفْئِدَةً مِّنَ ٱلنَّاسِ تَهْوِيٓ إِلَيْهِمْ وَٱرْزُقْهُمْ مِّنَ ٱلثَّمَرَاتِ لَعَلَّهُمْ يَشْكُرُونَ﴾

**Rabbana innee askantu min dhurriyyatee biwadin ghayri dhi zarAAin AAinda baytika almuharrami rabbana liyuqeemoo alssalata faijAAal af-idatan mina alnnasi tahwee ilayhim waurzuqhum mina alththamarati laAAallahum yashkuroona.** *(Surat Ibrahim 14:37).*

*Tafsir:'**Ya Rabbi! Nimewacha kizazi changu kiishi katika bonde lisilokua na kitu, pembeni ya nyumba yako tukufu (Ka'bah), ili Ewe Mola wetu, wapate***

***kusimamisha Sala, hivyo zijaze mapenzi nyoyo za watu miongoni mwao, juu yao, na (Ya Allah) waruzuku matunda ili wapate kukushukuru'.***

Khofu na wasiwasi wa Hajar uliondoka baada ya kufahamu kua hivyo ndivyo alivyoamrishwa Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* na Mola wake, na hapo nae akajua na akaamini kua hakuna muangalizi bora isipokua yeye, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hivyo atawasimamia tu.

Baada ya mda, tende waliyokua nayo ambayo ndio ilikua chakula chao na maji waliyokua nayo yakamalizika na hapo Ismai'l akaanza kulia kwa kiu, Hajar akajaribu kumnyamazisha lakini wapi, Ismai'l aliendelea kulia na kulia, hivyo Hajar akamuweka chini na kuanza kuhangaika kutafuta tafuta labda huenda akapata maji, ili ampe mtoto wake apate kunyamaza, akaanza kukimbia kuenda huku na kule na kurudi kumuangalia mtoto wake lakini hakuweza kuyaona maji wala dalili ya maji.

Katika kuhangaika kwake huko, alikimbia baina ya vilima viwili vya *Safa* na *Marwa* mara saba na aliporudi kwa mtoto wake akaona, chini ya nyayo za miguu ya mtoto wake aliekua akilia kumeanza kububujika maji, akachota maji hayo na kumnywesha mtoto wake Ismai'l, akajaza kibuyu chake na kisha akaona ayazungushie maji hayo kituta kidogo cha mchanga ili yasije yakatawanyika na baadae yakatoweka na kuzama katika mchanga mkavu mwingi uliokuwepo katika eneo la jangwa hilo.

Maji hayo yaliondoa kiu na njaa aliyokua nayo Ismai'l, tangu mara ya kwanza kuchotwa maji hayo na Hajar takriban miaka 4000 iliopita, hadi hii leo maji hayo yamekua ni ambayo hayajakauka na bado yanaendelea kububujika, bila ya kupungua wingi wake, mbali ya kua yanachotwa na mamilioni ya watu na kuonjwa na karibu Waislamu wote ulimwenguni kutokana na historia, Miujiza yake na pia upekee wa madini yalikuwemo ndani yake. Maji hayo yanaitwa maji ya *Zamzam*.

Maji ya Zamzam, ambayo yana na kina cha takriban mita nne ndani ya kisima chake kilichojengewa yana asilimia kubwa sana ya madini ya Sodium na Potassium, madini ambayo haipatikani katika maji yeyote duniani, madini hayo huyafanya maji hayo kua ni kisafisho cha sumu zote zilizomo ndani ya mwili na pia tiba ya maradhi mengi sana na huharakisha kwa kiasi kikubwa uponaji wa maradhi ya kansa, sumu inayotokana na chakula, kuungua, wingi wa kolesterol, ukurutu, kuchanganyikwa kiakili, kuondoa uchovu, maradhi ya pressure na mengineyo.

Maji ya Zamzam hayana rangi rangi wala harufu lakini yana ladha ya kipekee, yenye utofauti na maji yote yanayopatikana katika uso wa dunia. Wanasayansi wa chuo kikuu cha Mfalme wa Saudi Arabia wanasema kua maji ya Zamzam yana alkaline

(*kemikali zinazokaa ndani ya maji na hivyo kuyafanya maji yasiwe na asidi*) inayofanana na ya maji ya bahari ambayo ni pH is 7.9 na pia kwa kila lita moja ya maji hayo ina madini ya Sodium 133 mg/L, Calcium 96 mg/L, Magnesium 38.88 mg/L, Potassium 43.3 mg/, Bicarbonate 195.4 mg/L, Chloride 163.3 mg/L, Fluoride 0.72 mg/L, Nitrate 124.8 mg/L, Sulfate 124.0 mg/L.

Baada ya kumnywesha maji mtoto wake Isma'il, na kunywa yeye mwenyewe maji hayo, alikaa na kumpakata na hapo Isma'il akalala, Hajar alimshukuru Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na akakaa na kupumzika, mara kwa mbali akaona ndege wanaruka na kuelea hewani, wakaja hadi pale kwenye maji wakatua pembeni yake wakanywa na kuondoka, kuja kwa ndege hao na kunywa maji katika sehemu huyo ilikua ni dalili nzuri kwani ni jambo la kawaida kwa wasafiri wa misafara ya jangwani, wanapomalizikiwa na maji basi huyatafuta kwa kuangalia juu angani, na kujaribu kutafuta ndege wanaoruka, wakiowaona wanaruka ruka na kuzunguka katika sehemu fulani basi hujaribu kuelekea katika maeneno hayo kwani sehemu ambazo kuna ndege huashiria uwezekano wa kupatikana maji na chakula pia kwa ajili ya Iban Adam.

Hajar alipoanza kunywa maji yale, akahisi kuongezeka kwa wingi wa ujazo wa maziwa yake, maziwa ambayo yalikua ndio chakula pekee cha mtoto wake Ismai'l, haukuchukua mda akatokea *Malaika* Jibril na kumwambia Hajar, **'Usiogope kua peke yako. Kwani hapa itajengwa nyumba ya Allah na mtoto huyu na baba yake. Hakika Allah hawatupi waja wake**'.

Naam, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliikubali dua ya Nabii Ibrahim, kwani ingawa sehemu hiyo iliyokua ni jangwa lililokua halina kitu, lakini ilibadilika, kwani misafara ya wasafiri wa jangwani waliona dalili za ndege waliokua wakiruka angani na kuonesha kua sehemu hiyo kuna maji, hivyo eneo hilo lilianza kujulikana na wafanya biashara na wasafiri na watu mbali mbali na hivyo kidogo kidogo likaanza kubadlika.

Watu wa kwanza kufika katika eneo hilo baada ya Hajar na Ismai'l kuanza kuishi hapo walikua ni watu wa kabila la *Banu Jurhum*, ambao walikua wakitokea katka ardhi ya *Al Yaman au Yemen* wakielekea *Kanaan au Sham.* (Yemen, imeitwa Al Yaman kwa sababu unapokua katika ardhi ya Hijaz na ukaupa mgongo mwambao wa Bahari Nyekundu basi eneo hilo hua lipo upande wa *Al Yamin* yaani upande wa kulia wa eneo la ardhi ya Makka, na eneo la Kanaan limeitwa *Sham* kwa sababu lipo upande wa *Al Shimal* au kushoto na wegine wanasema pia kua eneo hilo limeitwa Sham kwa sababu ya kutokana na mtu wa mwanzo kuishi hapo alikua ni Mtoto wa Nabii Nuh aitwae Sam)

Hivyo msafara huo wa watu wa *Banu Jurhum* ulokua ukitokea *Al Yaman* ulipiga kambi katika sehemu ya *Al Qada*', na baada ya muda walishangazwa na kuona kwa mbali kuna ndege wakiruka ruka katika eneo walilokuwepo Hajar na Ismai'l, lakini bila ya kujua kua sehemu hiyo kulikua na watu wawili hao, hivyo wakasema '**Ndege hupatikana katika sehemu yenye maji, na sisi hatukuwahi kuona maji hata mara moja tulipokua tukipita katika bonde hili**', hivyo wakatuma watu wao wakaangalie katika sehemu hiyo wanaoruka ruka ndege hao kuna nini, watu hao walienda na waliporudi wakatoa taarifa ya kuwepo maji na pia kua kuna mwanamke na mtoto wake, watu wa kabila hilo la *Banu Jurhum* wakaamua kuenda kuzungumza na Hajar na kumuomba kama atawaruhusu kupiga kambi katika sehemu hiyo pamoja nae, Hajar akawakubalia kwa sababu mbali ya kua kuna maji bali pia alikua yuko peke yake hivyo akaona ni bora kukaa na watu wengine katika eneo hilo.

Baada ya mda watu hao wa *Banu Jurhum*, wakaamua kua baadhi yao wataondoka na kuendelea na safari yao ya kuelekea Canaan na wengine watabakia na kuendelea kuishi katika eneo hilo. Hivyo kidogo kidogo watu wakaanza kuhamia katika sehemu hiyo. Sehemu hiyo ikawa ni mji unaojulikana kwa jina la *Bakkah* (*Makkah)*. Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* akawa anakuja kuitembelea familia yake kila baada ya mda fulani katika mji huo wa Makkah na kisha huondoka na kurudi katika mji wa Kanaan.

Safari moja Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* aliitembelea familia yake, wakati Ismai'l akiwa bado mdogo, na hapo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akampa mtihani wa kumuangalia, kwa kiasi gani anampenda mtoto wake huyo Ismai'l ambae ni mtoto wake wa pekee, na vile vile ni kwa kiasi gani anavyompenda Mola wake, akaamua kumpa mtihani uulizao jee ataitii amri ya Mola wake au atamuasi kwa kutotii amri hiyo kutokana na kumpenda mtoto huyo? Mtihani huo haukua kwa Nabii Ibrahim peke yake bali pia ulimjumuisha mtoto wake ambae nae alikua akiangaliwa kwa kiasi gani anamuamini baba yake na kwa kiasi gani yuko tayari kutii amri ya Mola wake.

Hivyo, Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* alilala na kuota kua anamchinja mtoto wake huyo, Ismai'l, na alipoamka akamwambia Ismai'l kuhusu jinsi alivyoona katika ndoto yake, na hapo Ismai'l nae akamwambia baba yake kama hivyo ndivyo ulivyoamrishwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* basi *Inshaallah* bila ya kusita naye atakuwa miongoni mwa wenye subra na walio pamoja nae katika kutekeleza amri hiyo, kama isemavyo *Qur'an* katika aya ifuatayo:

﴿فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعْىَ قَالَ يَٰبُنَىَّ إِنِّىٓ أَرَىٰ فِى ٱلْمَنَامِ أَنِّىٓ أَذْبَحُكَ فَٱنظُرْ مَاذَا
تَرَىٰ قَالَ يَٰٓأَبَتِ ٱفْعَلْ مَا تُؤْمَرُ سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ﴾

**Falamma balagha maAAahu alssaAAya qala ya bunayya innee ara fee almanami annee adhbahuka faondhur madha tara qala ya abati ifAAal ma tu/maru satajidunee in shaa Allahu mina alssabireena.***(Surat As Saafat 37:102).*

*Tafsir:* ***'Na kisha mtoto wake alipofikia umri wa kuzungumza nae,(Ibrahim) akamwambia mtoto wake huyo, 'Ewe mtoto wangu, hakika mimi nimeona katika ndoto yangu kua nnakuchinja (kwa ajili ya Allah)', hivyo jee unalifikiriaje jambo hili?', nae (Ismai'l) akasema, 'Ewe baba yangu, fanya kile ulichoamrishwa, Insha' Allah, utanikuta mimi nikiwa miongoni mwa As Sabirin (wenye kusubiri)''.***

Hivyo Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* akawa yuko tayari kumchinja mtoto wake kipenzi kwa ajili ya kutekeleza amri ya Mola wake, na Ismai'l nae akawa yuko tayari kuchinjwa na baba yake kama vile alivyoamrisha Mola wake. Wakajitayarisha katika utekelezaji wa amri hiyo, na walipokua tayari katika utekelezaji wa amri hiyo, basi Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akamuokoa Ismai'l kwa kumuamrisha *Malaika* Jibril *A'layhi Salaam* kuwapelekea Kondoo kutoka Peponi ili achinjwe badala yake. *Qur'an* inaendelea kuelezea kisa hicho kwa kusema:

﴿فَلَمَّا أَسْلَمَا وَتَلَّهُۥ لِلْجَبِينِ – وَنَٰدَيْنَٰهُ أَن يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ – قَدْ صَدَّقْتَ ٱلرُّءْيَآ إِنَّا
كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ – إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْبَلَٰٓؤُا۟ ٱلْمُبِينُ – وَفَدَيْنَٰهُ بِذِبْحٍ
عَظِيمٍ﴾

**Falamma aslama watallahu liljabeeni; Wanadaynahu an ya ibraheemu; Qad saddaqta alrru/ya inna kadhalika najzee almuhsineena; Inna hadha lahuwa albalaghu almubeenu; Wafadaynahu bidhibhin AAadhimin**.(*Surat As Saafat 37:103-107*)

*Tafsir:'****Na walipokua tayari, wameshajitolea kwa ajili ya Mola wao, na kumuweka katika hali ya kuchinjwa; Nasi tukamnadia 'Ya Ibrahim!'; umetekeleza ndoto! Hivyo tunakuzawadia zawadi ya Muhsinun (Wenye kufanya mambo mema);***

***Hakika, huo ulikua ni mtihani mkubwa; Nasi tukamkomboa kwa Dhabiha kubwa (kafara ya Kondoo wa Peponi).'***

Kutokana na Ismai'l *A'layhi Salaam* pia kufuzu katika mtihani aliotayarishiwa na Mola wake, Allah *Subhanah wa Ta'ala*, akamjaalia kua ni miongoni mwa watu ambao watakao kumbukwa kwa kutoa kizazi bora baadae, kama inavyoendelea kuelezea *Qur'an* :

﴿وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْآخِرِينَ﴾

**Watarakna AAalayhi fee al-akhireena.** (*Surat As Saafat 37:108*)

*Tafsir: '**Nasi tukamwachia kwa ajili yake (ukumbusho mzuri) kwa vizazi vijavyo'***

Na vile vile Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akamjaalia Ismai'l kua miongoni mwa Mitume wake kama anavyosema katika *Qur'an*.

﴿وَاذْكُرْ فِى الْكِتَـبِ إِسْمَـعِيلَ إِنَّهُ كَانَ صَـدِقَ الْوَعْدِ وَكَانَ رَسُولاً نَّبِيّاً﴾

**Waodhkur fee alkitabi ismaAAeela innahu kana sadiqa alwaAAdi wakana rasoolan nabiyyan**.*(Surat Maryam 19:54)*

*Tafsir: '**Na tukamtaja katika kitabu (Qur'an) Ismai'l. Hakika! Alikua mkweli kwa kile alichokiahidi, na alikua ni miongoni mwa Mitume na Manabii**'*.

Siku moja wakati Nabii Ismai'l *A'layhi Salaam* alipokua akikaribia miaka 13, na Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* akiwa katika mji wa Jerusalem, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliwatuma *Malaika* kumtembelea *Khalil* wake kwa ajili ya kutekeleza kazi mbili, kazi ya kwanza ni kumtaarifu Nabii Ibrahim kumtaarifu kua atapata mtoto mwengine kutoka kwa mke wake wa kwanza Sarah ambae anaishi nae katika mji wa Jerusalem. Na kazi ya pili ni kuenda kuungamiza mji wa watu wa binamu yake Nabii Ibrahim ambae ni Nabii Lut *A'layhi Salaam*, Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* alishangazwa na kufurahi baada ya kupewa ujumbe wake, lakini hata hivyo alishtushwa na kujawa na khofu alipopata taarifa ya kazi ya pili waliyokuja kuitekeleza *Malaika* hao juu ya kile kitakachotokea katika mji ambao anaishi binam yake. Kama inavyoweka wazi *Qur'an* juu ya habari hiyo:

﴿وَلَمَّا جَاءَتْ رُسُلُنَآ إِبْرَاهِيمَ بِٱلْبُشْرَىٰ قَالُوٓاْ إِنَّا مُهْلِكُوٓ أَهْلِ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ إِنَّ أَهْلَهَا كَانُواْ ظَالِمِينَ- قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطاً قَالُواْ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَن فِيهَا لَنُنَجِّيَنَّهُ وَأَهْلَهُ إِلاَّ ٱمْرَأَتَهُ كَانَتْ مِنَ ٱلْغَابِرِينَ﴾

**Walamma jaat rusuluna ibraheema bialbushra qaloo inna muhlikoo ahli hadhihi alqaryati inna ahlaha kanoo *dh*alimeena; Qala inna feeha lootan qaloo nahnu aAAlamu biman feeha lanunajjiyannahu waahlahu illa imraatahu kanat mina alghabireena** *(Surat Al Anqabut 29:31-32)*

*Tafsir* ***: Na wajumbe wetu walipoenda kwa Ibrâhim kumbashiria habari njema, na kisha wakasema: 'Hakika, tunaenda kuwaangamiza watu wa mji huu (wa Lut), kwani watu wake wamekua ni wenye kufanya maovu'; Ibrâhim akasema: 'Lakini yupo Lut ndani yake (itakuwaje)', nao wakasema 'Tunajua vizuri yuko nani ndani yake, kwa hakika tutamuokoa yeye na familia yake, isipokua mke wake, atakua ni miongoni mwa watakaobakia (na kuangamia na watakaoangamizwa)'.***

Hivyo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akawabashiria Nabii Ibrahim na mkewe Sarah kupata mtoto wa kiume ambae waliamua kumuita Is-haq, ambae nae alikwisha andikiwa kueneza Nuru ya dini ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika mji wa Jerusalem kama inavyoendelea kuelezea *Qur'an*:

﴿وَوَهَبْنَا لَهُ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ نَافِلَةً وَكُلاًّ جَعَلْنَا صَٰلِحِينَ – وَجَعَلْنَاهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا وَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِمْ فِعْلَ ٱلْخَيْرَاتِ وَإِقَامَ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءَ ٱلزَّكَوٰةِ وَكَانُواْ لَنَا عَابِدِينَ﴾

**Wawahabna lahu is-haqa wayaAAqooba nafilatan wakullan jaAAalna saliheena; WajaAAalnahum a-immatan yahdoona bi-amrina waawhayna ilayhim fiAAla alkhayrati wa-iqama alssalati wa-eetaa alzzakati wakanoo lana Aaabideena** *(Surat Al Anbiya 21:72-73)*

*Tafsir****: Na tukampa (mtoto) Is-hâq, na (mjukuu) Ya'qûb. Na kila mmoja wao tukawajaalia kua waja wema. Na tukawajaalia wao kua, viongozi kutokana na***

***amri yetu, na tukawafanya kua ni wenye kufanya mema, kusimamisha Salât (Iqâmat-as-Salât), na kutoa Zakât na wakawa ni wenye kutuabudu.***

Aya zilizofuatia baada ya aya hiyo zikamalizia habari ya Nabii Lut *Al'ayhi Salam.*

﴿وَلُوطاً آتَيْنَهُ حُكْماً وَعِلْماً وَنَجَّيْنَهُ مِنَ ٱلْقَرْيَةِ ٱلَّتِى كَانَت تَّعْمَلُ ٱلْخَبَائِثَ
إِنَّهُمْ كَانُواْ قَوْمَ سَوْءٍ فَسِقِينَ – وَأَدْخَلْنَهُ فِى رَحْمَتِنَآ إِنَّهُ مِنَ ٱلصَّالِحِينَ﴾

**Walootan ataynahu hukman waAAilman wanajjaynahu mina alqaryati allatee kanat taAAmalu alkhaba-itha innahum kanoo qawma saw-in fasiqeena; Waadkhalnahu fee rahmatina innahu mina alssaliheena** *(Surat Al Anbiya 21:74-75)*

*Tafsir:* ***Na (kumbuka) Lut, tukampa hikma na I'lm na tukamuokoa kutoka katika mji wa watu wenye kufanya maovu. Hakika wao ni miongoni mwa waovu na Fasiqun. Nae tukamuingiza katika rehma zetu, kwa hakika alikua ni miongoni mwa watu wema.***

Hivyo Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* akawa na watoto wawili katika miji tofauti, ambapo mdogo alikua ni Is-haq ambae kwa upande wa kizazi chake yeye baadae alitoka Nabii Yaqub *A'layhi Salaam* na Mitume na Manabii wengine 14 walibakia, tukiendelea na kutizama upande wa mtoto wake mkubwa ambae ni Nabii Isma'il *A'layhi Salaam*, aliekua akiishi Makkah na mama yake, basi tuaona kua siku moja, Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* aliitembelea familia yake hiyo iliyopo katika mji wa Makkah, na katika kipindi hicho yeye na mwanawe Ismai'l wakaamua kuunyanyua msingi wa nyumba ya *Al Ka'abah*, nyumba ambayo ilikua ni nyumba ya mwanzo kujengwa kwa ajili ya kumuabudia Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kama inavyosema *Qur'an*:

﴿إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِى بِبَكَّةَ مُبَارَكاً وَهُدًى لِّلْعَلَمِينَ﴾

**Inna awwala baytin wudhiAAa lilnnasi lalladhi bibakkata mubarakan wahudan lilAAalameena.** (*Surat Al Imran 3:96*).

*Tafsir:* ***'Hakika nyumba ya mwanzo (ya kuabudia) iliyochaguliwa kwa watu ni ile iliokuwepo Bakkah (Makkah), iliyojaa baraka na uongofu kwa viumbe (Majini na Bani Adam ).'***

Baada ya kujenga nyumba hiyo Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* na mtoto wake Isma'il, wakamuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* awakubalie *a'mal* njema hiyo waliyoifanya kama vile inavyosema *Qur'an*:

﴿وَإِذْ يَرْفَعُ إِبْرَاهِيمُ ٱلْقَوَاعِدَ مِنَ ٱلْبَيْتِ وَإِسْمَاعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلْ مِنَّآ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ﴾

**Wa-idh yarfaAAu ibraheemu alqawaAAida mina albayti wa-ismaAAeelu rabbana taqabbal minna innaka anta alssameeAAu alAAaleemu.** (*Tafsir Surat Al Baqara 2:127*).

*Tafsir:'* ***Na kumbuka wakati Ibrahim na Ismai'l walipounyanyua msingi wa nyumba (Ka'abah), walisema 'Mola wetu tukubalie jambo jema hili, kwani kwa hakika wewe ni mwingi wa kusikia na mwingi wa ujuzi''***.

Dua hii iliyoombwa na Nabii Ibrahim na Nabii Ismai'l inaonesha umuhimu wa kumuomba Allah *Subhanah wa Ta'ala*, ili atukubalie mema yetu kila baada ya kuyafanya mema hayo. Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* pia akamuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* awajaalie waishi katika hali ya Uislam, wafariki katika hali ya Uislam na vile vile Uislam uwe ni wenye kuendelea katika vizazi vyao baada ya kufariki kwao, kama inavyosema tena *Qur'an*:

﴿رَبَّنَا وَٱجْعَلْنَا مُسْلِمَيْنِ لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَآ أُمَّةً مُّسْلِمَةً لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبْ عَلَيْنَآ إِنَّكَ أَنتَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ﴾

**Rabbana waijAAalna muslimayni laka wamin dhurriyyatina ummatan muslimatan laka waarina manasikana watub AAalayna innaka anta alttawwabu alrraheemu.** (*Surat Al Baqara 2:128*).

*Tafsir:'* ***Mola wetu! Tujaalie sisi kua ni wenye kujisalimisha kwako na vizazi vyetu vijisalimishe pia, na utuoneshe utaratibu wa ibada zetu, na utukubalie toba zetu, kwani kwa Hakika wewe ni mwenye kukubali toba na ni mwingi wa Rehma'***

Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* akaendelea kwa kujiombea dua yeye mwenyewe na kizazi chake ili wawe ni mwenye kusimamisha Sala kwa kusema:

﴿رَبِّ ٱجْعَلْنِى مُقِيمَ ٱلصَّلَاةِ وَمِن ذُرِّيَّتِى رَبَّنَا وَتَقَبَّلْ دُعَآءِ﴾

**Rabbi ijAAalnee muqeema alssalati wamin dhurriyyatee rabbana wtaqabbal duAAa/-I** (*Surat Ibraim 14:40)*

*Tafsiri**: Ya Rabbi nijaalie niwe mwenye kusimamisha Sala mimi na kizazi changu, Ya Rabbi nikubalie dua yangu'***

Katika aya inayofuatia baada ya aya hiyo ya 40 ya *Surat Ibrahim*, basi tunaona kua Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* aliendelea kwa kuomba dua ya kuomba kusamehewa yeye na wazee wake na wale wote walioiamini siku ya Kuhesabiwa kwa kusema:

﴿رَبَّنَا ٱغْفِرْ لِى وَلِوَالِدَىَّ وَلِلْمُؤْمِنِينَ يَوْمَ يَقُومُ ٱلْحِسَابُ﴾

**Rabbana ighfir lee waliwalidayya walilmu/mineena yawma yaqoomu alhisabu** (*Surat Ibraim 14:41)*

*Tafsiri:* ***Ya Rabbi nisamehe mimi na wazee wangu na wale wote walioamini, katika siku ya kuhesabiwa malipo yetu.***

Na vile vile *Qur'an* inasema kua Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* akaomba pia na dua ifuatayo:

﴿رَبَّنَا وَٱبْعَثْ فِيهِمْ رَسُولاً مِّنْهُمْ يَتْلُواْ عَلَيْهِمْ آيَاتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَابَ
وَٱلْحِكْمَةَ وَيُزَكِّيهِمْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلعَزِيزُ ٱلحَكِيمُ﴾

**Rabbana waibAAath feehim rasoolan minhum yatloo AAalayhim ayatika wayuAAallimuhumu alkitaba waalhikmata wayuzakkeehim innaka anta alAAazeezu alhakeemu.** *(Surat Al Baqara 2:129)*

*Tafsir:* ***Ya Rabb! Watumie miongoni mwao Mtume, Mtume ambae atakaewasomea aya zako na kuwaamrishia yaliyomo ndani ya kitabu (Qur'an) na***

***Al-Hikmah (Kilichojaa Hikma na I'lm ya Sharia'h za kiislam n.k), na uwatukuze. Kwa hakika wewe ni muweza kila kitu na ni mwingi wa Busara.***

Kwa hakika Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alimkubalia dua hizo na kizazi chake kikawa kinaongezeka na kukua kidogo kidogo, hatua kwa hatua, watu kutoka miji mbali mbali wakaanza kusikia kuhusiana na mji huo na nyumba hiyo na wakawa wanakuja kuutembelea na kufanya Ibada katika mji huo na kizazi cha Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* na Nabii Ismai'l *A'layhi Salaam*, kikaendelea kua ndicho kinachoshika funguo za nyumba ya Al Ka'abah na wasimamizi wa nyumba hiyo, na kuendeleza usimamizi huo kizazi baada ya kizazi hadi kufikia kwa muanzilishi wa kabila la *Quraysh*, na ndani ya kabila hilo pia, na baada ya mda mrefu kupita Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akaijibu dua ya Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam*, iliyotajwa katika aya 129 ya *Surat Al Baqara* kwa kumtoa katika miongoni mwa kizazi hicho mbora wa viumbe vyote, ambae si mwengine bali ni Nabii na ni Mtume wa Mwisho ulimwenguni, *Habib Allah* Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

**ASILI YA NABII MUHAMMAD *SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM.***

Vitabu vya historia vinasema kua asili ya Waarabu imetokana na miongoni mwa makundi aina tatu ya watu:-

1. ***Al Arab ul Baidah*** (**العرب البائدة**) *Waarabu waliopotea*: Hawa ni wale watu waliokua miongoni mwa kizazi kilichotoweka cha watu wa *'Ad, Thamûd, Tasam, Jadis na Imlaq* ambao walikua wakiishi katika maeneo ya *Al Ahqaf* yaliyopo baina ya Hadramawt na Oman ambao Mtume wao alikua ni Nabii Hud *A'layhi Salaam.*
2. ***Al Arab ul Ariba*** (**العرب العاربة**) *Waarabu wenye Uarabu asilia*: Hawa ni wale watu waliokua ni miongoni mwa kizazi kilichotokana na Nabii Hud *A'layhi Salaam* kupitia kwa Ya'rub Ibn Yashjub Ibn Qahtan Ibn Hud ambao walikua wakijulikana pia kama Waarabu wa Yarub wa Qahtan ambapo pia walikua wakitawala katika maeneo ya Yemen.
3. ***Al Arab al Mustariba*** (**العرب المستعربة**) *Waarabu waliopewa Uarabu kwa kuchanganya vizazi*: Hawa ni wale watu waliotokana na kizazi cha Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* kupitia kwa Nabii Ismai'l *A'layhi Salaam* ambae alimuoa Sayyida Bint Mudad ambae ni mtoto wa Mudad Ibn Amr aliekua kiongozi wa ukoo wa *Banu Jurhum* wenye asili ya *Al Arab ul Ariba* na hivyo kizazi cha mchanganyiko baina ya Nabii Ismai'l Ibn Ibrahim *A'layhi Salaam* na Sayyida Bint Mudad ndio ukawa ni kizazi kinachojulikana kama *Al Arab al Mustariba* ambao pia hujulikana kama Waarabu wa Adnan. Waarabu hawa wa Adnan ndio chanzo cha asili ya Ukoo wa *Quraysh*.

Kizazi hiki cha watoto wa Nabii Ismai'l *A'layhi Salaam* ambacho ndio asili halisi ya *Al Arab al Mustariba* kilikua na watoto kumi na mbili ambao ni Qidar, Fidmah, Bana, Buth, 'Awil, Taqis, Masma', Taima, Jasham, Haidir, Duma, Yatur, na Massa. Ambapo kizazi cha Taima baadae kilihamia katika maeneo ya Madinah *al Munawwara* na kizazi cha Massa kilihamia katika maeneo ya Yemen.

Watu wa kizazi cha Qidar ambacho kilitokana na mtoto wa kwanza wa Nabii Ismai'l *A'layhi Salaam* kilikua ni chenye nguvu na uwezo na umuhimu mkubwa sana, kiasi ya kua wametajwa pia katika vitabu vya *Taurat*, maandiko ya watu wa *Ashur* (Assyrian) ambao ni wenye asili ya *Babylon* (Iraq kuelekea juu Uturuki), kimetajwa pia katika historia za Wagiriki, Warumi na Wamisri kua ni watu wenye kukaa katika maeneo ya Hijaz (Maeneo ya Uarabuni hususan maeneo ya nchi ya Saudi Arabia).

Kizazi hiki cha Qidar ndicho kilichotoa ukoo wa *Quraysh* ambao uliokua ni ukoo mkubwa katika Mji Mtakatifu wa Makkah, na pia ulikua ni ukoo ambao ulikua ukitawala mji huo kwani ndio uliokua ukisimamia na kushika ufunguo wa Al Kaabah, ingawa asili ya ukoo huo ilikua inatokana na kizazi cha Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* kupitia kwa Nabii Ismai'l *A'layhi Salaam* kupitia kwa Haidir na kupita vizazi na vizazi, lakini asili ya kuanza kutumika kwa jina la jina la *Quraysh* ilianzia kwa Fihr Ibn Malik ambae pia alikua akijulikana kwa jina la *Quraysh* ambalo ni neno la kiarabu lenye maana nyingi, na miongoni mwao ikiwemo '**Mwenye kutafuta na kukusanya'** na pia '**Samaki mkubwa wa baharini aina ya Papa**'.

Fihr Ibn Malik aliitwa *Quraysh* kwa sababu yeye alikua ni mtu tajiri ambae aliekusanya mali nyingi sana, ambazo hata hivyo alikua akizitumia kwa ajili ya kuwatafuta masikini wa karibu wa eneo lake na kisha kuwasaidia katika kutimiza mahitaji ya maisha yao.

Ukoo wa *Quraysh* ulikua unafuata dini ya Uislam iliyoachwa na Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* na Nabii Ismai'l *A'layhi Salam*, kizazi hadi pale *Iblis laA'anatu Allahi Alayhi* alipofanikiwa kumpotosha Amr Ibn Luay ambae alikua ndie kiongozi wa mji huo katika wakati huo, Amr Ibn Luay akateleza na kutoka katika njia ya maisha iliyoanzishwa na Nabii Ibrahim *A'layhi Salam*. Kwani kwa mara ya kwanza alifunga safari na kuelekea Sham kibiashara na alipofika huko akawakuta watu wanaabudu masanamu, alivutiwa sana na jambo hilo kiasi ya kua aliamua kununua masanamu na kurudi nayo katika mji wa Makkah na kuyaweka ndani ya *Al Kaabah* na kisha kuwaamrisha watu wayatukuze na kuyaheshimu masanam hayo. Miongoni mwa masanamu hayo lilikuwemo kubwa lao lilokuwa likiitwa Hubal, na wengine wakiwa na majina ya *Lata, Uzza, Manah, Wadd, Sawa, Yaghut, Nasr, Isaf, Naila* n.k.

Katika kipindi hiki mji wa Makkah ulikua hauna mfumo maalum wa uongozi uliokua ukisimamia umoja na maslahi ya jamii ya watu wanaoishi maeneo hayo na vile vile maslahi ya wageni wanaotembelea maeneo hayo kwa ajili ya biashara na pia kwa ajili ya hija, ambayo ilikua si ya asili kama ilivyokua katika nyakati za mwanzoni, kwani hija hii ilikua ni hija ambayo kila mtu alikua akienda kuhiji aidha na sanamu lake ama kwa ajili ya sanamu lake maalum analoliamini kua linaweza kumtekelezea shida zake. Katika kipindi hiki kila kitu kilikua kinaendeshwa kiukoo, kwa kila ukoo kujitegemea katika kila kitu kwa ajili ya maslahi ya ukoo huo.

Hata hivyo baada kufikia wakati wa uongozi wa Qusay mambo yalianza kubadilika, kwani yeye alijaaliwa akili na mbinu nzuri za uongozi. Hivyo alitumia akili yake na kuanzisha mfumo wa uongozi ambao ulijenga umoja wa watu wa mji huo na hivyo kuanza kuwanufaisha watu hao wa Makkah na vile vile kuwanufaisha wageni wanaoingia na kutoka katika mji huo. Miongoni mwa yale aliyofanya ambayo bado yanaendelea kufanyika hadi hii leo ni pamoja na:-

Kuunda baraza ambalo lilikua na kamati ya viongozi waliokua wakisimamia makubaliano ya pamoja kiujumla. Aliunda *Sharia'h* ambayo ilikua ikitumiwa na kamati hiyo katika mambo yao ya kiutawala, na akajenga nyumba pembeni ya Al Kaabah, iliyokuaa ikitwa *Daar un Nadwa* ambayo ilikua ni nyumba ya baraza hilo kwa ajili ya kukutana na kuzungumzia matatizo na kutatua mambo mbali mbali yanayowahusu watu wa mji huo.

Aliunda mfumo wa kuwalipisha kodi wageni wanaoenda kwa ajili ya biashara na kwa ajili ya kuhiji katika mji huo ili kuwanufaisha watu wa Makkah, na vile vile kuwanufaisha watu wanaoenda kuhiji kwa kuwapatia huduma za chakula, maji na makazi.

Baada ya hapo Qusay akachukua na kuyasimamia majukumu yote yanayohusiana na:

1. ***Hijaba*** – Kuhifadhi funguo za Al Kaabah.
2. ***Nadwa*** – Kiongozi wa *Daar un Nadwa* (Baraza la mji Makkah).
3. ***Rifada*** – Kushughulikia chakula cha watu wanaohiji.
4. ***Saqaya*** – Kusimamia maji kwa ajili ya watu wanaohiji.
5. ***Liwa*** – Kuchagua kiongozi wa kuongoza vita.
6. ***Qiyada*** – Kiongozi wa Jeshi la Makkah.

Qusay alipofariki aliwacha watoto wawili ambao walikua ni Abd Darr na Abd Manaaf, hivyo uongozi wa mji huo ulirithiwa na mtoto wake mkubwa aliekua akiitwa Abd Darr, lakini kutokana na kua hakua na uwezo wala sifa nzuri zinazohitajika katika kutekeleza majukumu hayo ya uongozi, akaamua kumuachia majukumu yake hayo ndugu yake aliekua maarufu kama Abd Manaf lakini jina lake

halisi lilikua ni Mughira, ambae alikua ni mwenye sifa na uwezo wa majukumu hayo na hivyo aliendelea kuongoza hadi pale alipofariki Abd Darr.

Baada ya Abd Darr kufariki, viongozi wa mji wa Makkah wakakutana na kukukubaliana kua majukumu ya uongozi ya Abd Manaf, yagaiwe nusu ayabebe mtoto mkubwa wa Abd Darr aliekua akiitwa Abd Shams na nusu yaliyobakia aendelee kuyatekeleza Abd Manaf.

Hivyo Abd Manaf akawa na majukumu ya kuwashughulikia watu wanaokuja kuhiji na vile vile abakie kua kiongozi wa Jeshi la watu wa mji wa Makkah. Abd Shams yeye (ambae alikua ni mtoto wa Abd Darr) akapewa jukumu la kusimamia Al Kaabah na kiongozi wa wakati wa vita, na vile vile wote wawili kwa pamoja wakawa ni viongozi wa baraza na kamati ya mji wa Makkah.

Baada ya Abd Manaf kufariki, majukumu yake yote yakahamia kwa mtoto wake wa mwisho aliekua akiitwa Amr au maarufu alijulikana kama '*Hashim*' yaani '**Mkataji wa Mikate'**. Amr alikua na sifa za uwezo wa kuongoza tofauti na watoto wake wengine kwani Hashim alikua ni kopi asilia ya Qusay (aliekua babu yake). Hili linaonekana wazi pale ilipotokea katika wakati wa uongozi wake mji wa Makkah ulikumbwa na ukame mkubwa sana, na hivyo Amr alitumia mali yake ili kununua chakula kutoka katika sehemu zilizo nje ya mji wa Makkah kwa ajili ya watu wake wa mji wa Makkah.

Jambo hili la kununua mikate nje ya mji wa Makkah na kuwaletea watu wa mji wa Makkah lilimpatia Amr jina la 'Mkataji wa Mikate'. Hivyo Amr au Hashim alianzisha misafara yake ya biashara iliyokua ikiwahudimia watu wa Makkah kwa kufanya biashara kuanzia Yemen, Sham hadi Jerusalem, alisimamia mwenyewe mambo yote yanayohusiana na usalama wa misafara yake hiyo inapokua njiani katika kila sehemu kwa kujadiliana na kufunga mikataba na watu wa sehemu mbali mbali zinazopita misafara yake.

Kutokana na cheo na ukarimu aliokua nao Hashim, watu wa Makkah wakaamua kumuweka Hashim katika ngazi ya juu ya uongozi kuliko Abd Shams. Katika kuongoza kwake mji wa Makkah, Hashim aliwahakikishia usalama wao na kuwahudumia watu wote waliokua wakija Makkah kuhiji, hususan wale waliokua hawana uwezo na ambao waliokua ni masikini na vile vile alishusha bei za vitu vyote katika msimu wa kuhiji. Jambo ambalo lilimpelekea kupendwa sana na watu wa mji huo na pia wageni wanaotembelea mji huo.

Baada ya kufariki Abd Shams, ikabidi uongozi kwa upande wake urithiwe na mtoto wake mkubwa wa kiume aliekua akiitwa Umayyah. Lakini kutokana na kua Ummayah alikua ni mtu mwenye kumuonea choyo na wivu Hashim kutokana na sifa alizokua nazo na namna anavyoongoza, akaamua kumpiga vita Hashim na kutaka uongozi aliokua nao Hashim avuliwe ili apewe yeye ambae ndie anaestahiki kwa

sababu uongozi huo ulikua ni wa baba yake ambae alikua ndie mtoto mkubwa katika familia.

Kutokana na hali hii kila mtu akawa anajua kua Ummayah alikua anataka utawala kwa sababu ya *Nafsi* yake kupenda madaraka na hivyo alikua hafai, lakini Hashim alikua akifaa kwa sababu alikua akiyatumia madaraka kwa ajili ya manufaa ya jamii ya watu wa Makkah. Hivyo ili kutatua tatizo hili watu wa Makkah wakakutana na kuamua kupiga kura, kwa masharti kua yeoyote yule atakeshindwa basi itambidi ahame katika mji huo kwa miaka kumi. Matokeo ya kura hiyo yakaonesha kua Ummayah ameshindwa na hivyo ikambidi ahame akahamie kaskazini ya Sham kwa miaka kumi halafu ndio arudi, na huu ndio ukawa mwanzo wa kuwepo kwa upinzani baina ya ukoo wa Banu Hashim na ukoo wa Banu Umayyah.

Hashim akaendelea kua kiongozi wa mji wa Makkah hadi pale alipofariki ambapo uongozi wake ukarithiwa na mtoto wake wa kiume aliekua akiitwa Abd ul Muttalib ambae jina lake halisi ni Shaibatul Al Hamd Ibn Hashim ambae nae alikua ni mtu aliekulia na kufuata njia za kuongoza kwa uongozi bora ambao uliokuwepo kwa ajili ya manufaa ya watu wa mji huo. Abd ul Muttalib alikua ni mtu mwenye kukubalika na kuheshimika katika mji wa Makkah.

Ukoo wa *Quraysh* ulikua umegawika katika makabila makuu yafuatayo:-

***Banu Abd Al Darr*** - kabila kutoka ukoo wa *Quraysh*.
***Banu Abd Manaf*** - kabila kutoka ukoo wa *Quraysh*, ambao lilikua limegawika katika makabila:-

- ***Banu Nawfal*** - kabila kutoka ukoo wa Banu Abd Manaf.
- ***Banu Muttalib*** - kabila kutoka ukoo wa Banu Abd Manaf.
- ***Banu Hashim*** - kabila kutoka ukoo wa Banu Abd Manaf, aliotoka Hashim, babu yake mkubwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.
- ***Banu Abd Shams*** - kabila kutoka ukoo wa Banu Abd Manaf, wazee wa Banu Umayyah aliotoka Muawwiyah, Abu Sufyan na Uthman Ibn Affan.

***Banu Makhzum*** - kabila kutoka ukoo wa *Quraysh*, aliotoka Khalid Ibn Al Walid (*Saifu Allah*) na Ikrimah Ibn Abi Hisham.
***Banu Zuhrah*** - kabila kutoka ukoo wa *Quraysh*, aliotoka Aminah Bint Wahb Ibn Abd Manaf ambae ni mama yake Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Sahaba Sa'ad Ibn Abi Waqqas.
***Banu Taym*** - kabila kutoka ukoo wa *Quraysh*, aliotoka Abu Bakr.
***Banu Adi*** - kabila kutoka ukoo wa *Quraysh*, aliotoka Umar Ibn Al Khattab.
***Banu Asad*** - kabila kutoka ukoo wa *Quraysh*, aliotoka Abd Allah Ibn Al Zubayr na mke wa kwanza wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, Sayyida Khadijah Bint Khuwaylid maarufu kama *Khadija Al Kubra* na pia *Khadijah Amiral Qurayshi*.
***Banu Sahm*** - kabila kutoka ukoo wa *Quraysh*, aliotoka Amr Ibn Al Aas.

***Banu Jumah*** **-** kabila kutoka ukoo wa *Quraysh*.

Katika kipindi hiki cha utawala wa Abd ul Muttalib, kulikua na baraza la kamati ya uongozi wa mji wa Makkah uliokua na viongozi wa *Quraysh* (*Sadat Quraysh*) ambalo lilikua ni lenye kuwajumuisha watu wafuatao:-

- Aaes Ibn Waeel (*Banu Saham*).
- Amr Ibn Hisham au Abu Jahl (*Banu Makhzum*).
- Abd Al Uzza au Abu Lahab (*Banu Hashim*).
- Abu Sufyan ibn Harb *(Banu Umayyah*).
- Akhnas Ibn Shariq (*Haleef Banu Aadi*).
- Aswad Ibn Mutlib (*Banu Asad*).
- Hakeem Ibn Huzaam (*Banu Asad*).
- Matum Ibn Aadi (*Banu Nawfal*).
- Mughirah Ibn Abd Allah (*Banu Makhzum*).
- Nabeeha Ibn Hujaj (*Banu Jumah*).
- Nazar Ibn Harris (*Banu Abd Darr).*
- Suhayl Ibn Amr (*Banu Aamir*).
- Umayyah Ibn Khalaf (*Banu Jumah*).
- Uqba Ibn Mui’t (*Banu Abd Darr*).
- Utba Ibn Rabi'ah (*Banu Abdu Shams*).

Ingawa Abd ul Muttalib, alijaaliwa kuwa na watoto wengi wa kike na wa kiume, lakini mmoja miongoni mwao alikua akimpenda sana kwa sababu alikua kua ni mtoto wake wa mwisho, ni mtoto wake bora na alie mzuri wa sura na kitabia, mkweli na mwenye busara pia, mtoto huyu alizaliwa mwaka 545 A.D miaka 25 kabla ya vita vya Tembo na alikua akiitwa Abd Allah. Wakati Abd Allah alipofikia umri wa kuoa, baba yake Abd ul Muttalib aliamua kumtafutia mwanamke bora kisura, msafi kitabia na kikabila alieweza kupatikana katika mji wa Makkah kwa wakati huo, na mwanamke huyo alipatikana kutoka katika kabila la Banu Zuhra na alikua akiitwa Aminah Bint Wahb Ibn Abd Manaf.

Hata hivyo ujauzito huo haukumtia wasiwasi wala kumletea matatizo yoyote, kwani mara kwa mara ilikua usiku akilala usingizini humuona mtu anakuja na kumpa habari njema za kile kilichokuwemo ndani ya tumbo lake la uzazi. Mara moja alipokua amelala usingizini mtu huyo alimwambia **‘Una ujauzito wa kiongozi na Nabii wa Ummah huu’**, na karibu ya kujifungua akamwambia tena **‘Sema baada ya kujifungua sema ‘Ya Allah, mlinde mtoto huyu kutokana na ubaya wa kila chenye ubaya’, halafu mpe jina la Muhammad’**.




AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

**KUZALIWA KWA NABII MUHAMMAD *SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM***

Mnamo mwaka 570, nchi ya Yemen ambayo ilikua iko chini ya utawala wa Mfalme wa Kikristo wa Abisinia (Ethiopia), mfalme huyu alikua na Gavana wake anaesimamia eneo la Yemen ambae alikua anajulikana kwa jina la Abraha Al Ashrah, Abraha aliamua kuenda katika mji wa Makkah na jeshi la watu 60,000 pamoja na Tembo 13 ili kuivunja nyumba tukufu ya *Al Kaa'bah* baada ya kujenga katika mji wake kanisa refu na zuri ili kuwavuta zaid watu waliopo karibu na eneo analolitawala kwa kuacha kuenda Makkah katika nyumba tukufu ya *Al Ka'abah* na badala yake waende kuabudu katika kanisa hilo, jambo ambalo halikufanikiwa, hivyo akaona hakuna njia nyengie isipokua kulibomoa *Al Ka'abah.*

Abrahah alipofika katika viunga vya mji wa Makkah, akapiga kambi na kisha akatuma jeshi lake liende kuteka mali zote zilizokuwemo katika mji huo, na miongoni mwa mali zilizotekwa walikuwemo ngamia 200 wa Abd ul Muttalib kiongozi wa mji wa Makkah. Halafu akatuma wajumbe wenye ujumbe usemao kua hawakuja kupigana vita bali wamekuja kwa nia ya kuibomoa nyumba ya *Al Ka'abah*, hivyo ikiwa watu wa Makkah watamuachia aibomoe nyumba hiyo basi, itakua hakuna matatizo ataibomoa halafu ataenda zake na jeshi lake, lakini ikiwa hawatamuachia basi wajitayarishe na vita, na majibu ya ujumbe huo inabidi yatolewe na kiongozi wa mji huo mbele ya Abraha tena kwa mdomo wake, hivyo ikabidi Abd ul Muttalib aongozane na mjumbe huyo hadi kwa Abraha, kutoa jibu.

Abd ul Muttalib akamwambia mjumbe wa Abraha **'Sisi hatuna nguvu wala uwezo wa kupigana na Abraha, na hii ni nyumba ya Allah, hivyo kama Allah akitaka basi ataiepusha na masiba nyumba yake'** yule mjumbe akamwambia Abd ul Muttalib kua itabidi amchukue ampeleke kwa Abraha ili ampe mwenyewe ujumbe huo, hivyo wakaongozana hadi kwa Abraha, walipofika Abraha akamuuliza Abd ul Muttalib **'Unasemaje?',** Abd ul Muttalib akajibu **'Nilikua nataka unirudishie Ngamia wangu'** Abraha akacheka na kumwambia Abd ul Muttalib **'Nilipokuona nilivutiwa nawe na kukuheshimu, na nnajua namna watu mbali mbali wanavyokuheshimu lakini jibu lako limekushusha hadhi mbele ya macho yangu: Yaani wewe unajali Ngamia wako tu? Lakini husemi chochote kuhusiana na nyumba yenu tukufu ambayo mnayoitukuza tangu enzi za mababu zenu?'.** Abd ul Muttalib akajibu **'Mimi ni mmiliki wa hao Ngamia tu, hivyo nakuomba unirudishie Ngamia wangu, ama kuhusiana na nyumba takatifu, basi nayo pia ina mmiliki wake: Hivyo mmiliki wake atailinda yeye mwenyewe nyumba yake'.**

Abd ul Muttalib akapewa Ngamia wake, na alipofika kwa watu wake akawaambia watu wake waondoke wakakae mbali ili wasije wakaangamizwa au kudhuriwa na watu wa Abraha mara tu baada ya Abraha kuivamia *Al Ka'abah*, na kisha akaenda katika *Al Ka'abah*, na kusema **'Ya Allah, mtu huilinda nyumba yake, hivyo nawe ilinde nyumba yako, usiiwachie misalaba yao na ujuzi wao kuuzidi ujuzi wako, na ikiwa unataka kuwaachia kufanya wanavyotaka basi ni hiari yako waachie wafanye',** na baada ya hapo akawachukua watu wake na kutoka nje ya mji wa Makkah.

Siku ya pili asubuhi Abraha na jeshi lake, wakajitayarisha kuelekea katika *Al Ka'abah* lakini tembo wao mkubwa ambae alikua akifuatwa na tembo wengine kila akielekezwa kuelekea upande wa *Al Ka'abah* basi hugoma kuelekea huko, lakini wakimgeuzia upande mwengine basi huelekea upande huo na kutaka kuondoka, hivyo watu wa Abraha nao wakawa kila akianza kuondoka basi haraka humgeuzia upande wa *Al Ka'abah* na hapo Tembo huyo kukaa chini na hugoma kabisa kunyanyuka badala yake. Tembo huyo alipigwa na kufanywa kila kitu ili anyanyuke aelekee upande wa *Al Ka'abah* lakini wapi.

Na mara ghafla likatokea kundi kubwa la ndege weusi ambao midomoni mwao na kwenye kucha zao walikua wamechukua kokoto, na hapo ikaanza kunyesha mvua ya kokoto, kokoto hizo hazikua kokoto za kawaida bali zilikua ni kokoto za mawe ya motoni (*Sijjil*), na kila ndege alikua amekuja maalum kwa ajili ya mtu wake, ikawa hakuna kwa kukimbilia wala kwa kujificha na kila mtu anaeguswa na kokoto hiyo, basi huanza kumomonyoka sehemu mbali mbali za mwili wake, kwa kuanza kuachia kwa ngozi yake na nyama huanguka na damu kuanza kumwagika kama vile inavyomwagika chem chem ya maji, hadi jeshi la Abraha likaangamia lote na kua kama *(`Asf, Ma'aakul)* chakula kilichotafunwa tafunya na kisha kikatemwa. Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anatuhadithia kisa hiki katika *Qur'an* kwa kusema:

﴿بِسْمِ اللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ﴾

﴿أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصْحَٰبِ ٱلْفِيلِ – أَلَمْ يَجْعَلْ كَيْدَهُمْ فِى تَضْلِيلٍ – وَأَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا أَبَابِيلَ – تَرْمِيهِم بِحِجَارَةٍ مِّن سِجِّيلٍ – فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَّأْكُولٍ﴾

**Yule mtu akasema: 'Umesema ukweli', hivyo nasi tukashangaa kua yeye ndie alieuliza suali na kisha yeye yeye ndie anaethibitisha jibu lake.'**

**Kisha akauliza, 'Niambie kuhusiana na Iman.'**

**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: 'Ni kuamini juu ya Allah, na *Malaika* wake, na Vitabu vyake, na Mitume wake, na Siku ya Mwisho, na Qadar - uzuri wake na ubaya wake.'**

**Yule mtu akasema: 'Umesema ukweli, sasa niambie kuhusiana na *Ihsan.*'**

**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: 'Ni kumtumikia Allah kama kwamba unamuona, na kama humuoni basi kwa hakika yeye hua anakuona.'**

**Yule mtu akasema: 'Umesema ukweli, sasa niambie kuhusiana na Saa ya mwisho.'**

**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: 'Yule aneulizwa hajui kitu kuhusiana na hilo kuliko yule anaeuliza.'**

**Yule mtu akasema: 'Niambie kuhusiana na dalili zake.'**

**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: 'Ni pale wanawake watumwa watakapozaa mabibi zao; na utakapoona wanaotembea bila ya viatu, bila ya nguo, na mwanzo wa wachunga kondoo kushindaniana kujenga majumba marefu.'**

**Kisha yule mtu akaondoka, nami nikasubiri kwa muda mrefu. Kisha Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akaniuliza : 'Jee unamjua ni nani yule aliekuja kuuliza masuali. Ya Umar?'**

**Nami nikajibu: 'Allah na Mtume wake wanajua zaidi', nae Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema: 'Yule alikua ni Jibril. Alikuja kukufundisheni dini yenu.'***(Sahih Muslim)*

Katika *Hadithi* hii tunaona kua, wakati alipoulizwa kuhusiana na Uislam na Iman Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alijibu sehemu zinazoyajumuisha mambo hayo kwa pamoja, na alipoulizwa kuhusiana na *Ihsan,* basi tunaona kua alizungumzia kuhusiana na Tabia na Maadili. Hivyo, kulingana na msingi wa *Hadith* hii, Wanazuoni wa *Sharia'h* ya Dini ya Kiislam wameigawa *I'lm* ya mafunzo ya *Sharia'h* katika sehemu tatu ambazo ni ***A'qai'd, Akhlaq na Ahqam.***

(i) ***A'qai'd*** **(Aqida)**: Haya hua ni mafunzo ya mambo ambayo ni lazima yafahamike na pia yanatakiwa yaaminiwe kwa kila Muislam. Mambo haya yanajumuisha mambo yote yaliyokuwemo ndani ya misingi ya Iman kama vile, umoja wa Allah *Subhanah wa Ta'ala*, Sifa zake, Mitume wake, Vitabu vyake na mambo mengineyo.

*I'lm* ya mafunzo haya hujulikana kama, ***I'lm al Aqaid.*** *I'lm* hii tutaiangalia kwa undani zaidi mwishoni mwa sura ya tano.

**(ii) *Akhlaq* (Maadili)**: Haya hua ni mafunzo ya mambo ambayo yanahusiana na maamrisho na ushughulikiaji wa *Nafsi* na Tabia za *Bani Adam* kama vile uadilifu, ucha Mungu, ushujaa, usafi, busara, ustahmilivu, ukweli, uaminifu n.k kwa kuonesha namna gani *Bani Adam* anatakiwa awe. *I'lm* ya mafunzo haya hujulikana kama, ***I'lm al Akhlaq.***

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika kutuonesha mfano wa *Akhlaq* anasema katika *Qur'an* kwa kumuambia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua:

﴿وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٍ﴾

**Wa-innaka laAAal<u>a</u> khuluqin AAa<u>dhdh</u>eemin** *(Surat Al Qalam 68:4)*

*Tafsir:* ***Na hakika, wewe (Ewe Muhammad) ni mwenye khuluq bora kabisa.***

Anasema Abu 'Ali Ahmad Ibn Muhammad Ibn Ya'qub Ibn Miskawayh katika kuielezea maana ya neno *Khuluq* ambayo wingi wake ni *Akhlaq* katika kitabu chake, kua : '***Khuluq* ni hali ya *Nafsi* inayoipelekea kufanya vitendo bila ya kuhitaji haja ya kutafakari au haja ya kua na kusudio**. **Hali hii huweza kugawika katika sehemu mbili: Kwanza ni kua hali ya maumbile na hua ni sehemu ya tabia halisi ya mtu, kama vile kucheka sana kwa kila kitu kinachomfurahisha, au kuhuzunika kutokana na kitu chochote kibaya kitakacho mtokezea. Hali ya pili ni ile yenye asili ya kulelewa na kufundishwa kikawaida, na ingawa inaweza kua ina asili ya kutokana na kutafakkar na pia kukusudia lakini hatimae hua ni sehemu ya tabia.**'(*Tahdhib Al Akhlaq*)

Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal yeye anasema kuhusiana na *Khuluq* katika kitabu chake cha *Ihya Ulum Din* kua : '***Khuluq* ni jina la hali ya kitu chenye asili ya kina na ithabati katika *Nafsi*, hali ambayo husababisha vitendo kutekelezeka kwa urahisi na kwa utaalamu bila ya kuwepo na haja ya kutafakari au kukusudia. Na inapofikia kiasi ya kua hali hii inazalisha ndani ya *Nafsi* vitendo vizuri na vya kupendeza kutokana na mtizamo wa ufahamu na wa *Sharia'h* basi hio hua ni Tabia nzuri; Na inapofikia kiasi ya kua hali hii inazalisha vitendo vinavyochukiza ndani ya *Nafsi*, basi hio hua ndio Tabia mbaya.**

**Tumeelezea kua hali hii hua ina asili ya maumbile ya ndani sana na hua ni yenye ithibati, hivyo kwa yule mtu ambae hutumia mali yake mara chache, na kwa ajili ya matumizi yake maalum, hua hawezi kuitwa mkarimu isipokua pale hali hii itakapokua imethibitishwa ndani ya *Nafsi* yake.**

**Na baadae tukaelezea juu ya mtu ambae anatekeleza vitendo vyake kwa urahisi bila ya makusudio kwa sababu yule anaetumia mali yake au anaejidhibiti wakati anapokua na hasira, bila ya kutumia jitihada au makusudio, hua haiwezekani kusema juu ya mtu huyo kua ana tabia ya ukarimu na ya ustahmilivu.'**

**Katika melezo haya kuna mambo manne ya kuyaangalia, ambayo ni:-**

Kwanza, **Kitendo kizuri au kitendo kinachochukiza;**
Pili, **Uwezo wa kufanyika vitendo hivyo;**
Tatu, **Ufahamu juu vitendo hivyo;**
Nne, **Hali katika *Nafsi* ambayo inamsababishia mtu kua mzuri au ni mwenye kuchukiza, na urahisi wa kua na hali hiyo.**

**Baada ya kuyaangalia mambo hayo basi tutaona kua ni jambo lililowazi kua, *Khuluq* haihusiani na vitendo, kwa sababu mtu anaweza akawa mkarimu, lakini akawa hawezi kukirimu watu kwa sababu labda hana uwezo wa kifedha au mali n.k, au vile vile anaweza kua ni mbahili lakini akawa ni mwenye ukarimu ambao unatokana na sababu ya kutaka kujionesha.**

**Vile vile tutaona kua *Khuluq* haihusiani na uwezo au nguvu ya kufanya vitendo fulani, kwa sababu nguvu au uwezo unahusiana na mambo yote mawili yaani kutoa na kuzuia, na kila mtu huzaliwa akiwa na uwezo wa kutoa na kuzuia, lakini pia hali hiyo haimaanishi kua mtu anaweza kua aidha mkarimu au mbakhili kitabia, vile vile hali hiyo haihusiani na ufahamu, kwa sababu ufahamu unajumuisha mambo yote mazuri na yanayokirihisha kwa wakati mmoja.**

**Hivyo basi, kutokana na ufafanuzi huo, tunaona kua *Khuluq*, hua inahusiana na jambo la nne, yaani Hali iliyomo ndani ya *Nafsi* ambayo inaifanya *Nafsi* iwe na uwezo wa kuachia na kudhibiti. Hivyo tabia inahusiana na hali hii.'** *(Ihya Ulum Din).*

***Khuluq*** (Tabia au Maadili) katika Uislamu hua ni kanuni na sifa za msingi za maadili ya *Bani Adam*, na zimeelezewa katika *Qur'an* na *Hadith* za Nabii Muhammad

*Salallahu A'layhi wa Salam* kwa kuonesha mifano ya kuendesha maisha katika njia ambazo hua zinamuonesha *Bani Adam* umuhimu na makusudio ya kuumbwa kwa ulimwengu na kuishi katika njia iliyotimia kimaadili.

Mfumo wa Maadili ya Kiislamu umegawika katika sehemu mbili. Sehemu ya kwanza inahusiana na sifa na matakwa ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na sehemu ya pili inahusiana na sifa na uwezo wa *Bani Adam*, ambao huhitaji jitihada katika utekelezaji wa vitendo vinavyopelekea kua na sifa hizo.

Maadili ni muhimu katika kuendeleza ushirikiano katika jamii, na pia hua yanachangia katika kuuendeleza na kuustawisha Ummah wa Kiislamu na jamii kwa ujumla kwa kutumia njia za uhusiano wa *Bani Adam* katika misingi ya usafi wa Imani na hivyo kupelekea kuwepo kwa ukamilifu katika mambo ambayo hua yanahitajika katika jamii, na yanapokosekana maadili mema katika jamii basi hua kuna kasoro kubwa na ya wazi inayohitaji kufanyiwa marekebisho sana kama anavyotufahamisha tena Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal kwa kusema kua:

**'Fahamu kua, wale watu ambao wamevuka mipaka katika kutofanya jitihada yeyote, inakua ni vigumu sana kwao kupigana dhidi ya *Nafsi* zao ili kuiadilisha, na kujishughulisha katika kuisafisha *Nafsi* yao na kuioteshea Maadili mema. Na hivyo hua hawawezi kujiendeleza kwa kujirekebisha kutokana na kutokua na uwezo juu ya kasoro zao. Hivyo hudai kua Tabia hua haiwezi kubadilika.**

**Hoja zao husimamia katika mambo mawili: Kwanza husema kua Tabia hua ni kitu cha ndani kama vile ilivyokua mwili ni sehemu ya nje. Hivyo mwili hua hauwezi kubadilika, kwani mtu mfupi hawezi kujirefusha, na mtu mrefu hawezi kujifupisha, mtu mbaya hawezi kujifanya mzuri na vile vile ndivyo ilivyo kwa *Nafsi* ya mtu anaekirihisha au muovu.**

**Pili, hua wanasema kua Tabia nzuri inakabiliana na matamanio ya *Nafsi* na hasira, tumethibitisha haya kutokana kupingana na *Nafsi*, na tunajua kua huu ni ukweli unaotokana na hali ya mtu na maumbile yake hivyo hua haiwezekani kuyatenganisha na namna mtu alivyo. Kujihusisha na mapigano hayo hua ni kazi isiyokua na maana, na pia hua ni kupoteza muda kwa sababu kile kinachotamaniwa hua hakiwezekani.**

**Sisi tunasema kua: 'Ikiwa hakuna uwezekano wa kubadilika kwa Maadili na Tabia basi, ingelikua hakuna haja ya kuusiana na kuonyana kama vile alivyofanya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kwa kusema:**

**'Boresheni Tabia zenu.' Inakuaje kua haya yasiwezekane kwa upande wa *Bani Adam* wakati yanawezekana kwa upande wa wanyama? Kwani mwewe na mbwa wanaweza kufugwa, na hata farasi mkaidi inawezekana kufanywa akawa mtiifu. Hii yote ni mifano ya uwezekano ya kubadilika kwa Tabia**.'*(Ihya Ulum Din)*

*Bani Adam* hua na uwezo wa kuchukua sifa na tabia anazolelewa nazo na pia anazokulia nazo. Umuhimu na manufaa ya tabia na maadili ni kua, hua kuna uwezekano wa kukua na kubadilika, na hivyo kufungua njia ya kujifunzia na kufanyia mazoezi, kwani kupitia katika hali ya kujaribu mara kwa mara katika kujirekebisha ndio hua tunakua na uwezo mzuri wa kujijengea na kuboresha tabia na maadili mazuri kidogo kidogo hadi baada ya mda fulani *Akhlaq* nzuri zinakua ni miongoni mwa maumbile yetu.

Maadili mema hua ni milango iliyowazi ambayo mtu anapoingia ndani yake huweza kuupata usafi moyoni kutoka Duniani hadi Peponi na kusababisha ukaribu kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*. Na Maadili mabaya hua ni maradhi kwa Moyo na sumu ya *Nafsi*. Haya hua ni maradhi sio tu yanayoangamiza maisha ya milele ya Akhera, bali pia na maisha ya hapa ulimwenguni.

Dhun Nun al Misri aliusia kuhusiana na njia ya kuboresha *Akhlaq* kua, '**Daima kua katika hali ya kupingana na *Nafsi* yako, na vile vile katika hali ya kua mbali na Shaytan.'**

Ingawa hatukuzungumzia sana kuhusiana na aina ya pili ya *I'lm* ya Dini ya Kiislam ambayo ni *I'lm al Akhlaq* lakini hata hivyo kiasi hicho kinatosheleza kutanua ufahamu wetu, kwani inatubidi kuingia katika sehemu ya tatu ya aina ya ya *I'lm* ambayo inahusiana na *al Ahkam* (Hukmu).

**(iii) *Ahkam* (Hukmu):** Haya ni mafunzo yanayohusiana na vitendo vya Ibada (*A'mal*) na ni jinsi ya kutekeleza kwa usahihi na ipasavyo vitendo hivyo ambavyo ni pamoja na Sala, Saum, Hija, *Al 'amr bil ma'ruf wa al Nahy 'An al Munkar*, kuuza na kununua, ndoa, talaka, mirathi na kadhalika. *I'lm* ya mafunzo haya hujulikana kama, ***I'lm al Fiqh (I'lm al Ahkam)***. Hii ndio *I'lm* ambayo hua inafafanua Hukmu zote za *Sharia'h* (*Hukmu Al Sharii)*.

***AL HUKMU AL SHARI'I.***

*Al Hukm Sharii* au Hukmu za *Sharia'h* hua ni maelezo kutoka Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* juu ya mamlaka ya

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kuhusiana na vitendo vya *Mukallaf* ambayo hua katika njia ya kudai, kukhiarisha au kushurutisha.

Inapotokea kua maelezo hayo yamekuja katika njia ya kudai au kuhiarisha, basi maelezo hayo hua yanajulikana kama *Al Hukm al Taklifi* (Hukmu iliyo ya uhakika na iliyo wazi). Kwa mfano:

﴿يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمُ﴾

**Ya ayyuha alnnasu ittaqoo rabbakumu.***(Surat An Nisaa 4:1)*

*Tafsir:* ***Enyi watu! Mcheni Mola wenu (kwa kutekeleza wajibu wenu juu yake)***

Na inapotokea kua maelezo hayo yamekuja katika njia ya kushurutisha *Sabab* (Sababu) fulani au *Shart* (Sharti au hali) fulani au *Mani'* (Kizuizi) basi hua yanajulikana kama *Al Hukm Al Wadhi* (Hukmu iliyotangaziwa), mfano wa hukmu kama hii hupatikana katika *Hadith* inayoshurutisha kua '**Hakuna ndoa bila ya kuwepo Mashahidi wawili**'. Katika *Hadithi* hii tunaona kua kuwepo kwa mashahidi wawili kumefanywa kua ni Sharti la kuifanya ndoa kukubalika, mfano mwengine ni ile *Hadithi* isemayo : '**Hakuna wasia kwa Mrithi**', ambayo imeweka *Mani'* (Kizuizi) katika wasia.

***Hukm Sharii*** zimegawika katika makundi mawili ambayo ni *Haqq al Allah* na *Haqq al I'bad*.

***Haqq al Allah*** hua ni haki za Allah *Subhanah wa Ta'ala*, na hizi hua si kwa sababu ya kua zinamnufaisha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* bali ni kwa sababu zinajumuisha manufaa ya Ummah kwa ujumla. Haki hizi za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hua zinajumuisha haki za Jamii, Ibada, Hukmu, Adhabu, Kafara, Jihad n.k.

***Haqq al I'badi,*** hua inajumuisha haki ya usawa ya mtu binafsi na kile anachokimiliki. Mfano wa *Haqq al I'badi* ni haki ya mtu kuishi, na ndio maana inapotokea mtu mmoja kumvunjia mtu mwengine haki yake hii ya kuishi, basi *Qur'an* inasema kua:

﴿وَلَكُمْ فِى ٱلْقِصَاصِ حَيَاةٌ يَٰٓأُولِى ٱلْأَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ﴾

**Walakum fee alqisasi hayatun ya olee al-albabi laAAallakum tattaqoona** *(Surat Al Baqara 2: 179)*

*Tafsiri:* ***Na kuna (uokozi wa) uhai kwa ajili yenu katika Al-Qisas (Sharia'h ya usawa wa adhabu), Enyi wenye kufahamu, ili muwe wenye Taqwa.***

Maneno '***Na kuna uhai kwa ajili yenu katika Al-Qisas'*** yanaweka wazi *Sharia'h* ya usawa, yaani kumnyang'anya uhai mtu yeyote yule anaeuchukua uhai wa mtu mwengine, makusudio ya jambo hili la *Qisas*, ni kua hua yana manufaa makubwa, kwa sababu haki ya utukufu wa uhai wa *Bani Adam* itahifadhika kutokana na muuaji kujizuia na kujilinda na mauaji kwani anajua kua atakapofanya mauaji basi na yeye atauliwa.

Kwa kua njia hiyo ya *Sharia'h* imewekwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kwa ajili ya Maslahi (*Maslah*) ya *Bani Adam* basi vile vile njia hiyo ina malengo (*Maqasid*) ambayo yanatakiwa kufikiwa, ambayo hujulikana kama *Maqasid al Sharia'h* yaani Malengo au Makusudio ya *Sharia'h.*

***MAQASID ASH SHARIA'H* – MAKUSUDIO YA *SHARIA'H***

Anasema Imam Abu Hamid Al Ghazali kua, '***Maslah* ya *Bani Adam* hua yanatakiwa yaende sambamba na *Maqasid ash Sharia'h,* kwa sababu msingi mkuu wa kuwekwa kwa *Sharia'h* na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ni kuyalinda maslahi ya *Bani Adam* dhidi ya madhara**'.

Neno *Maqasid* ambalo liko katika hali ya wingi wa neno *Maqsid*, ambalo maana yake hua ni Makusudio, Malengo au Matumizi ya kitu. Lakini tunapolizungumzia katika mtizamo kwa *Sharia'h* basi neno hili hutoa maana ya 'Manufaa au Maslahi'.

Imam Abu Ishaq al Shatibi, anasema kua '***Maqasid* hua ni sehemu ya *'Ilm al Yaqin,* ambayo hua ni moja kati ya vyanzo vitatu ya *I'lm* (ambapo vyanzo vyenginezo ni pamoja na *Haqq al Yaqin,* ambayo hua ni *I'lm* ya uhakika inayotokana na kitabu kitukufu na *'Ain al Yaqin,* ambayo hua ni *I'lm* ambayo hutokana na kuona kwa macho vithibitisho vya ulimwengu unaoonekana. Hivyo tunaweza pia kuihesabu *Maqasid al Sharia'h* kua ni moyo wa sehemu ya *I'lm* inayojulikana kua ni *'Ilm al 'Adl (I'lm ya Uadilifu).'***

Tukiiangalia ***Ilm al 'Adl*** au *I'lm* ya Uadilifu kwa ndani kidogo tunaona kua nayo vile vile hujumuisha majukumu ya *Bani Adam* kiroho na kijamii. Kwa upande wa kiroho hua inajumuisha haki nne zifuatazo:-

1) ***Haqq al Din,*** Haki ya kua huru na katika kubeba jukumu la kumuabudu Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na kuutafuta ukweli na uadilifu.
2) ***Haqq al Nafs***, Haki ya kuyaheshimu na kuyahifadhi maisha ya *Bani Adam* ambayo vile vile hua inajulikana kama *haqq al haya*.
3) ***Haqq al Mahid***, (kutokana na neno *wahada au umoja*), Jukumu la kuheshimu mshikamano wa *Tawhid* (umoja) ya viumbe vyote na kuhifadhi mazingira yanaowazunguka viumbe hao.
4) ***Haqq al Nasl,*** Jukumu la kuheshimu kizazi cha watu kutokana na utukufu wa kila kiumbe kilichomo ndani yake kwa pamoja.

Na vile vile hua inajumuisha haki nne zifuatazo kwa upande wa kijamii:

1) ***Haqq al Mal***, Haki ya kuheshimu mali ya mtu binafsi, kuheshimu jumuiya zinazohusiana na mambo ya mali, mikopo na kodi kwa ajili ya manufaa ya jamii katika kumuwezesha *Bani Adam* kua na uwezo wa kujikomboa kutoka katika kutumwa na umasikini.

2) ***Haqq al Hurriyah***, Kuheshimu uhuru wa kiuamuzi wa watu na jamii kwa ujumla kuhusiana na uhalali wa mambo ya uongozi miongoni mwa jamii husika.

3) ***Haqq al 'Ilm***, Kuheshimu jukumu la uhuru wa kutafuta *I'lm* na pia uhuru wa kimawazo kupitia katika njia mbali mbali.

4) ***Haqq al Karama***, Kuheshimu heshima ya utu katika jamii, kama vile kutovunja haki za wanawake, watoto, wazee, wafanyakazi n.k.

Hivyo *Maqasid ash Sharia'h (Makusudio ya Sharia'h*) hua ni makusudio, malengo, matumizi au manufaa ambayo *Sharia'h* inayatarajia kwa ajili ya kuilinda na kuihifadhi jamii ya Kiislam, ambapo manufaa hayo yaliyokuwemo ndani ya *Sharia'h* ya Kiislam yamegawika katika sehemu tatu:-

***Al Maslaha Mu'tabarah***: **Manufaa ya Mambo yaliyoidhinishwa:** Haya hua ni manufaa yote ya yale yanayopatikana katika mambo ambayo tayari yameidhinishwa na kudhibitiwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika hali ya kua mamlaka yake yanaweza kuthibitishwa kutoka katika *Sharia'h* za Allah *Subhanah wa Ta'ala* kutokana na maandiko.

***Al Maslaha Mulghaah***: **Manufaa ya Mambo yaliyobatilishwa au kutenguliwa:** Haya hua ni manufaa yote ya yale yanayopatikana katika mambo ambayo *Sharia'h* imeyabatilisha au kuyatengua kwa sababu hua hayatoi

matokeo mazuri baadae na hivyo kupelekea katika madhara, mfano wa mambo hayo ni kama vile Riba, Kamari, Wizi, Ufisadi n.k.

***Al Maslah al Maskut'anha:* Manufaa ya Mambo ambayo hayajaidhinishwa:** Haya hua ni manufaa yote ya yale yanayopatikana kutoka katika mambo ambayo hayajaidhinishwa na Allah *Subhanah wa Ta'ala*, kwa sababu ya kua manufaa ya watu na jamii yanawezekana ni mengi sana hivyo *Sharia'h* haikuidhinisha baadhi ya manufaa hayo na hivyo hua hakuna ushahidi wa kimaandiko kuhusiana na mambo hayo. Kutokana na kanuni za *Fiqh* manufaa ya mambo kama haya hua yanajulikana kua ni miongoni mwa manufaa ya mambo ambayo hayakuidhinishwa na hivyo hua ni jukumu la Wanazuoni au wana*fiqh* kuyafanyia kazi ili kupata na kisha kutoa idhinisho lake. Manufaa haya pia hua yanajulikana kama ***Al Maslaha Al Mursalah*** au ***Al Munasib Al Mursal.***

Wanazuoni wanaoongoza katika utaalamu wa *I'lm* ya *Maqasid* ambao ni pamoja na Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal, Imam Fakhr Din Ar Razi, Imam Ash Shatibi, Imam Ibn Ashur, Imam Abu Zahra, A'lamah 'Abd Al Rahman Ibn Khaldun, Shah Waliyu Allah, n.k, wanasema kua *Maqāsid ash Sharia'h* na *Hukmu ul Taklif* (hukmu za Taklifi) hua ni kwa ajili ya kusimamia Maslahi ya Jamii, kama inavyothibitishwa na ushahidi uliomo ndani ya *Qur'an* na Sunna za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika *Qur'an*:

﴿وَمَآ أَرْسَلْنَكَ إِلاَّ رَحْمَةً لِّلْعَلَمِينَ﴾



**Wama arsalnaka illa rahmatan lilAAalameena** *(Surat Al Anbiyah 21:107)*

*Tafsir:* ***Hatukukutuma wewe (Muhammad) isipokua ni kua Rehma kwa A'lamin.*** Ambapo neno *Rahmatan* linamaanisha Rehma, Neema, Manufaa, Maslahi n.k na neno *A'lamin* linamanisha viumbe vyote vilivyomo Ulimwenguni wakiwemo *Bani Adam*, hapa tunaona kua *Qur'an* imeweka wazi kua Rehma ndio kusudio muhimu zaid katika Utume wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na hivyo Rehma ndio kusudio pekee la *Sharia'h*, ambayo imeshushwa kwa ajili ya Maslahi ya *Bani Adam.*

Tukiangalia mfano mmoja wa *Hadith* inayotoka kwa Amr Ibn Yahya Al-Mazini ambae amemsikia baba yake akisema kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Hakuna kujidhuru wala kudhuru**', *Hadith* hii inafahamika sana na kutumika sana katika kusimamisha moja kati ya hukmu za *Sharia'h* za Kiislam, ambayo ni miongoni mwa misingi wa Maslahi ya *Maqasid al Sharia'h.*

Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal anayaelezea maslahi ya *Maqasid al Sharia'h* katika *Al Mustasfa min usul ul Fiqh*, kwa kusema kua *Maslahi* ya *Maqasid al Sharia'h* yamegawika katika darja tatu ambazo ni:

1. ***Al Maslah Al Dharuriyat* (Maslahi ya Dharura au ya Lazima).**
2. ***Al Maslah Al Hajiyaat* (Maslahi ya Ziada).**
3. ***Al Maslah Al Tahsiniyaat* (Maslahi ya Kupendezesha).**

Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal anaendelea kwa kusema kua, '**Maslahi ya Lazima ni yale ambayo yanapokosekana basi hutokea machafuko katika jamii, Maslahi ya Ziada ni yale ambayo yanasaidia kurahisisha maisha ya *Bani Adam* na Maslahi ya Kupendezesha ni yale yanayohusiana na Maadili, Tabia, Makazi, Mavazi ya *Bani Adam*, n.k.'**




Darja tatu za *Maqasid ash Shariyah* zinazosimamia mahitaji ya lazima ya kila Bani Adam yanayojumuisha *Al Maslah al Dharurriyah* (Maslahi ya Dharura), *Al Maslah al Hajjiyat* (Maslahi ya Ziada) na *Al Maslah Al Tahsiniyaat* (Maslahi ya Kupendezesha)

*Maslahi* hayo matatu yanawakilisha muongozo unaoonesha maendeleo ya jamii kulingana na mtizamo wa *Maqasid Ash Shariyyah*. Darja ya kwanza ambayo ni *Dharuriyat* hua ni darja ya Lazima inayowakilisha kiwango cha chini kabisa cha maendeleo ambacho kila mtu, kila jumuyia na kila jamii inatakiwa ikifikie na kua nacho. Darja hii inajumuisha *Al Dharuriyat al Khams* (Maslahi matano muhimu) Ulimwenguni. Darja ya pili (*Hajiyaat*) inatoa muelekeo wa uendelezaji wa maslahi matano hayo na darja ya tatu (*Tahsiniyaat*) inawakilisha mapendekezo ya kuboreaha na kudumisha maslahi matano hayo yaliyo muhimu.

**1. *Al Dharuriyat al Khams* - Maslahi Matano ya Lazima:** Darja hii inajumuisha yale mambo ambayo yanategemewa katika maisha ya Duniani na Akhera. Na hivyo kuachana na mambo hayo hua kunapelekea ugumu usio stahamilika katika maisha ya Dunia au adhabu katika maisha ya Akhera. Maslahi hayo ni *Al-Din* (Dini), A*l-Nafs* (*Nafsi* au Uhai), *Al Aql* (Akili au Ufahamu), *Al Nasl* (Kizazi) na *Al Maal* (Mali), na hivyo kila kinachopingana au kukosesha maslahi hayo hua kinajulikana kama *Mufsada* (Kifanyacho Ufisadi).

Kwani msingi wa kuwepo kwa maslahi haya hua si kwa ajili ya kulinda maslahi hayo na kuzuia madhara tu bali pia hua ni kuenda sambamba na *Maqasid Ash Sharia'h*. Kwani *Maqasid Ash Sharia'h* humsaidia *Bani Adam* katika kumhakikishia hifadhi, usimamizi wa haki ya maslahi yake ya *Al Dharuriyat al Khams* kibi*nafsi* na kijamii katika maisha ya Duniani na Akhera. Umuhimu wa maslahi yaliyomo ndani ya darja ya *Al Dharurriyah Al Khams* hufafanulika zaidi kama ifuatavyo:-

a) ***Hifdh al Din* – Umuhimu wa kuihifadhi Dini:** Kuhakikisha kusimamishwa kwa Dini, kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ameifanya Imani na Ibada kua ni jambo la wajib. Kuhakikisha kuhifadhiwa na kuendelezwa kwa Dini kupitia njia mbali mbali za ikiwemo *Aqidah*, kiroho, kimwili, *Akhlaq* (kitabia na kimaadili), kufanya Ibada na kutekeleza maamrisho yake kuanzia kwa mtu mmoja mmoja, kwa jamii na Ummah kwa ujumla.

b) ***Hifdh al Nafs* - Umuhimu wa kuyahifadhi Maisha:** Kuhakikisha ulinzi wa maisha ya *Bani Adam*, kwa sababu Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, amehalalilisha ndoa, kula vyakula vyenye afya na kuishi maisha yenye afya na amekataza kuyaondoa maisha hayo, kuyadhuru au kuyahatarisha maisha hayo kutokana na *Bani Adam* au viumbe wengine wa hatari na kuweka adhabu za wale watakaofanya hivyo.

*c)* ***Hifdh al Aql* - Umuhimu wa kuuhifadhi Ufahamu:** kwa sababu Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amesisitiza kuendeleza ufahamu wenye akili, na akakataza yale mambo ambayo yanadhoofisha ufahamu wa akili kama vile

ulevi, madawa ya kulevya, uchawi n.k. Na hivyo akaweka adhabu dhidi ya yale aliyoyakataza ili *Bani Adam* wajitenge nayo, kwa sababu ufahamu ni msingi wa majukumu ya kiakili ambayo amepewa *Bani Adam*.

***d)*** ***Hifdh al Nasl*** **- Umuhimu wa kukihifadhi Kizazi:** Ndoa imehalalishwa kwa ajili ya kuihifadhi familia (kimwili, kiroho na kihisia), kuifurahisha *Nafsi* na kuzuia uasharati na kuchanganya kizazi ambako hupelekea kutojua nani mtoto wa nani na nani ni baba wa nani. Hukmu na adhabu zimewekwa ili kuhakikisha kua kizazi kinaendelezwa kisharia ili kuendeleza maisha ya *Bani Adam*.

e) ***Hifdh al Maal*** **- Umuhimu wa kuihifadhi Mali:** Kwa sababu Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ameweka wazi kua wajib kwa kila *Bani Adam* kuihudumia *Nafsi* yake mwenyewe na vile vile kuwahudumia wale walio chini yake kwa kutumia mali, na pia akaweka hukmu za kuuza na kununua baina ya *Bani Adam*, kuzilinda mali kupitia katika njia za kiuchumi na kufundisha usimamizi na uongozi mzuri ili kuhakikisha uadilifu katika kubadilishana na kuzuia dhulma, ufisadi na migogoro.

**2.** ***Hajiyaat*** **(Maslahi ya Ziada):** Darja hii inajumuisha yale maslahi ambayo huhesabiwa kua ni ya ziada ambayo ikiwa yatadharauliwa basi yatasababisha ugumu wa maisha ya mtu mmoja bi*Nafsi* au jamii kwa ujumla lakini bila ya kukatisha au kubadilisha muonekano wa maisha ya kawaida. Maslahi ya Ziada hua yanahitajika ili kuendesha maisha ya kawaida yanayoongozwa na *Sharia'h*.

Na vile vile inaimarisha na kutoa muelekeo wa uendelezaji wa maslahi matano muhimu au *Al Dharurriyah Al Khams*. Mfano wa mifano ya maslahi yaliyokuwemo ndani ya darja hii ni kupata urahisi katika kufanya Ibada za Sala na Funga katika nyakati za safari na maradhi, kutoa da'wa na kupata *I'lm* ili kuulinda ufahamu, vile vile uhifadhi wa mazingira tunayoishi pia huingia katika darja hii kwani hua ni kuzuia madhara kwa vizazi vyetu na pia vizazi vijavyo, n.k.

**3.** ***Tahsiniyaat*** **(Maslahi ya Kupendezesha).** Darja hii inajumuisha uboreshaji na upendezeshaji wa maslahi matano muhimu au *Al Dharurriyah Al Khams*, kitabia, kimaadili na kimahitaji katika njia za kupendezesha kimavazi, kimakazi, kupendezesha maisha kibi*Nafsi* na kijamii, kwani haya ni mambo ambayo Uislam unayaunga mkono lakini kwa kusisitiza kua ni mahitaji ya mwisho katika maisha.


MUHTASAR WA MAANA YA SHARIA'H, ASILI YAKE, MAKUSUDIO YAKE NA MGAWANYIKO WA MAKUNDI YAKE
SHARIA'H
ASILI YAKE. Hutokana na vyanzo vya aina mbili.
VYANZO VYA KWANZA
QUR'AN
SUNNAH
VYANZO VYA PILI
IJMA'A
QIYAS
MAANA YAKE Kuelekea katika njia iliyonyooka
SHARIAH AL QUBRA Maamrisho ya Allah kuhusiana na Maisha
SHARIAH AL SUGHRA Inayohusiana na Shariah za Fiqh
MAQASID ASH SHARIAH Husimamia Maslahi matano muhimu
(HIDFH AL DIN) KUIHIFADHI DINI
(HIFDH AL NAFS) KUYAHIFADHI MAISHA
(HIFDH AL AQL) KUHIFADHI UFAHAMU
(HIFDH AL NASL) KUHIFADHI KIZAZI
(HIFDH AL MAL) KUHIFADHI MALI
MAKUNDI YAKE Yanagawika katika sehemu tatu.
AQIDA Inayohusiana na misingi ya Imani
AKHLAQ Inayohusiana na Tabia na Adabu za Kiislam
FIQH Inayohusiana na mambo Manne
(JINAYAT) HUKMU ZA UHALIFU
(MU'AMALAT) HUKMU ZA KUUZA NA KUBADILISHANA
(MUNAKAHAT) HUKMU ZA KIFAMILIA
(IBADAT) HUKMU ZA KUFANYA IBADA

## UHUSIANO BAINA YA MAQASID ASH SHARIA’H NA FIQH.

Kabla ya kuangalia uhusiano uliopo baina ya *Maqasid Ash Sharia’h* na *Fiqh* basi kwa kifupi tuangalie tofuati baina ya *Sharia’h* na *Fiqh*. Kama tulivyoona kutokana na maelezo kua *Sharia’h* hua ni amri za Allah *Subhanahu wa Ta’ala* kuhusiana na maisha ya *Bani Adam* juu ya uhusiano wao kwa Mola wao na pia juu ya uhusiano wa viumbe baina yao, wakati *Fiqh* hua ni sehemu ya *Sharia’h* ambayo inasimamia vitendo vya *Bani Adam* kutokana na uhalali wa vitendo hivyo kulingana na *Sharia’h.*

Jadweli inayofuatia inaonesha tofauti kuu baina ya *Sharia’h* na *Fiqh*.

| ***Sharia’h*** | ***Fiqh*** |
|---|---|
| *Sharia’h* ni pana na ina kina kirefu zaidi kwa sababu hua inatawala vitendo vyote vya *Bani Adam*. | *Fiqh* inasimamia juu ya uhalali wa vitendo hivyo kulingana na mtizamo wa *Sharia’h*. |
| *Sharia’h* imeshushwa ikiwa ni iliyopangika na kukamilia na hivyo haibadiliki kutokana na wakati, sehemu au mazingira. | Baadhi ya mitizamo ya *Fiqh* ina asili ya kua na uwezo wa kubadilika, kulingana na utofauti wa wakati, sehemu, mazingira, utamaduni n.k |
| *Sharia’h* inajumuisha mitizamo ya *Aqidah* (Iman), *Akhlaq* (Maadili), na *Fiqh* (Hukmu) | *Fiqh* hua ni sehemu tu inayowakilisha mtizamo wa *I’lm* ya *Sharia’h* ya Kiislam. |
| *Sharia’h* ni kanuni zenye misingi inayotokana na asili ya *Qur’an* na *Sunnah*. | *Fiqh* hutumia ufahamu wa akili na njia za kisayansi za Wanazuoni kwa kutoa hukmu mpya mbali mbali kwa kutumia vyanzo vya *Sharia’h.* |

*I’lm* ya *Maqasid ash Sharia’h* ina uhusiano mkubwa sana na *I’lm* ya *Fiqh* na pia vile vile inahusiana na *Usul ul Fiqh,* kwa sababu *I’lm* ya *Maqasid Ash Sharia’h* hua inaijumuisha moja kwa moja *I’lm* ya *Usul ul Fiqh* (Kanuni za *Fiqh*) ambayo nayo hua inatoka moja kwa moja katika *I’lm* ya *Fiqh.* Kwani *I’lm* ya *Maqasid ash Sharia’h* hua ni kuchunguza ushahidi na vithibitisho kwa ujumla na vile vile Hukmu za *Sharia’h*, kwa kupitia katika njia za kuchunguza maana na Hikma iliyopo ndani ya Hukmu ya *Sharia’h* husika.

Kwa sababu katika kila *Hukm* basi ndani yake hua mna *Maqasid ash Sharia’h* yaliyo wazi na pia yaliyojificha, hivyo inapotokea kua hukmu iko wazi na yenye kujionesha dhahir na yenye kupimika kiufahamu, basi Hukmu hiyo hua inaitwa *Illah* (Sababu).


UHUSIANO BAINA YA *MAQASID ASH SHARIAH* NA *HUKMU TAKLIFI*
*AL MAQASID*
*AL HUKM*
*MAQSAD QAT'I*
*MAQSAD DHANNI*
*ILLAH* (SABABU)
*HIKMAH* (BUSARA)


Mfano 1: MAQASID ASH SHARIAH KATIKA UHIFADHI WA DINI KWA KUAMRISHWA SALA
*AL MAQSAD* (LENGO)
*Hifdh Al Din* (Uhifadhi wa Dini)
*AL HUKM* (HUKUMU)
*Iqama Salat* (Kusimamisha Sala)
*ILLAH* (SABABU)
*Al Birr* (Wema unaokinga na Maovu na Kufr)


Mfano 2: *MAQASID ASH SHARIAH* KATIKA UHIFADHI WA KIZAZI KWA KUHARAMISHWA ZINA
*AL MAQSAD* (LENGO)
*Hifdh Al Nasl* (Uhifadhi wa Kizazi)
*AL HUKM* (HUKUMU)
*Tahrim Al Zina* (Kuharamishwa kwa zina)
*ILLAH* (SABABU)
*Fahisha* (Uovu unaopelekea upotevu wa kizazi)


Mfano 2: *MAQASID ASH SHARIAH* KATIKA UHIFADHI WA UFAHAMU KWA KUHARAMISHWA ULEVI
*AL MAQSAD* (LENGO)
*Hifdh Al Aql* (Uhifadhi wa Akili)
*AL HUKM* (HUKUMU)
*Tahrim Al Khamr* (Kuharamishwa Ulevi)
*ILLAH* (SABABU)
*Sukr* (Ulevi unaopelekea kupoteza ufahamu)

Na pale inapokua ndani ya Hukmu mna *Maqasid ash Sharia'h* yaliyojificha na yasiyo onekana wala kupimika kiufahamu, basi *Hukmu* iliyopo katika hali kama hii hua inajulikana kama *Hikmah* (Busara).

Hivyo inapotokea kua hali ya uhusiano baina ya *Hukm* na *Maqasid ash Sharia'h* ni hali yenye uhakika basi *Maqasid ash Sharia'h* hayo hujulikana kama *Maqsad Qat'i,* vile vile inapotokea kua uhusiano baina yao ni wa kudhaniwa basi *Maqasid ash Sharia'h* hayo hujulikana kama *Maqsad Dhanni.*

Tukiangalia mfano wa *Maqasid ash Sharia'h* ya *Hukmu Taklifi* ya kufardhishwa kwa Ibada ya Sala basi tunaona kua Ibada ya Sala humpelekea *Mukallaf* ambae ni mtekelezaji wa Ibada hiyo kua mnyenyekevu kwa Mola wake na hivyo kutokua na ari ya kufanya maovu jambo ambalo humpelekea katika kujisafisha *Nafsi* yake.

Vile vile tunapoangalia *Maqasid ash Sharia'h* ya kufardhishwa kwa Ibada ya kufunga hua ni kua wachamungu kwa kuidhibiti *Nafsi* na mtamanio na vile vile kujikumbusha hali waliyokua nayo wale masikini wasiokua na uwezo wa kupata chakula cha kila siku.

Malengo ambayo pia hua tunayoona tunapoangalia mfano wa *Maqasid ash Sharia'h* ya *Hukmu Taklifi* katika upande wa kuharamishwa kwa Zinaa kua kutokana na madhara ya kupoteza asili ya kizazi na badala yake kukawa na amrisho la kufunga ndoa ambalo ndani yake hua lina maslahi ya kupata starehe wakati wa kufanya tendo hilo, na vile vile kuendeleza kizazi cha *Bani Adam*, kuhifadhi asili ya kizazi hivho n.k.

Hivyo tunaweza kusema kua katika nyumba iliyokamilika ya *Fiqh*, basi hua inasimamia katika nguzo za *Usul, nguzo* ambazo hua zimechimbiwa na kuimarishwa na msingi madhubuti ambao hua ni *Maqasid ash Sharia'h* na hivyo basi kutokana na msingi huo hua inajulikana kila kitu kilichomo ndani ya nyumba hiyo hua kinakaa sehemu gani.

**AINA ZA *HUKMU AL TAKLIFI***

Ukweli ni kua *Maqāsid ash-Sharī'ah* hutumika ili kumrahisishia *Mukallaf* kufanya *Taklif* kwa kuweka wazi ushahidi na vithibitisho vya *Hukmu al Taklifi* kulingana na msingi wa uthibitisho uliomo katika *Qur'an na Hadith* ili aweze kujua kimaslahi na kiutekelezaji ni mambo gani ni ya lazima kwake, mambo gani anayopendekezwa kuyafanya, mambo gani yanakatazwa kufanywa, n.k. baada ya kupatikana kwa vithibitisho hivyo kulingana na *Maqāsid ash-Sharī'a* basi huweza kupatikana

*Hukmu al Taklifi* ambazo hua ni katika hali moja kati ya hali tano zifuatazo za kisharia:-

**1. *FARDH/WAJIB* – FARDHI AU WAJIB** : Hali hii inahusiana na mambo yote ambayo yanatakiwa kutekelezwa na kila Muislam alikua na akili zake timamu na alietimia umri wa kutii kama vile Kusali, Kufunga n.k . yaani yale mambo ambayo yanapofanya na Muislam basi Muislam huyo hupata Thawabu na asipoyafanya basi hua anapata dhambi. Ingawa katika upande wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i hakuna tofauti baina *Fardh* na *Wajib* lakini katika baadhi ya wana*fiqh* wa *Madhhab* mengine kwa mfano ya Imam Abu Hanifa wanasema kua hali ya *Wajib* inakua ipo baina ya *Fardh* na *Mubah.*

Kuna Fardhi za aina mbili:

*a)* ***Fardh al-Ayn*** - Fardhi za Wajib kwa mtu mmoja moja: Hizi ni fardhi ambazo zinahusiana na mambo ya wajib kwa kila Muislam kwa *Nafsi* yake.

**Kwa mfano**: Kusali Sala tano na kufunga ni miongoni mwa mifano ya *Fardh al-Ayn*.

*b)* ***Fardh al-Kifayah*** – Fardhi ambazo ni wajibu kutekelezwa na mtu mmoja au wachache katika jamii ya Kiislamu, hivyo inapotokea mtu mmoja au wachache na kuitekeleza fardhi hiyo basi hua imetosheleza kwa Jamii yote.

**Kwa mfano**: Anapofariki Muislam basi ni fardhi kwa Muislamu huyo kusaliwa lakini si lazima kusaliwa na Waislamu wote, hivyo ikiwa baadhi ya Waislam tu watamsalia maiti huyo basi fardhi hiyo itakua imetosheleza kwa jamii nzima.



**2. *HALAL/MUBAH* – HALALI :** Hali hii inahusiana na kila kitu ambacho kinaingia katika yaliyoruhusiwa lakini hata hivyo mtu hua hapati dhambi kwa kutofanya jambo hilo. Vile vile kuna baadhi ya wana*fiqh* wasema kua kuna tofauti

baina ya *Halal* na *Mubah* kwa kusema kua '***Halal* ni kile ambacho hakuna uthibitisho ulio wazi wa kukatazwa kwa kitu au jambo hilo, na *Mubah* ni pale inapotokea kua kuna uwezo wa kuchagua baina ya mambo mawili'** *(Mujam al Mustalahaat 585).* Hivyo *Mubah* imegawika katika sehemu tatu:-

- **Vile vitendo ambavyo ni *Mubah* kwa mtu pekee lakini hua *Mandub* yanapendekezwa kwa jamii kwa ujumla.**

**Kwa mfano** : Kula baadhi ya vyakula vya mboga mboga ni *Mubah* kwa mtu mmoja mmoja lakini ni *Mandub* kwa jamii kua na vitu kama hivyo sokoni.

- **Vitendo ambavyo ni *Mubah* kwa mtu mmoja lakini ni *Wajib* kwa jamii kwa ujumla.**

  **Kwa mfano**: Katika mazingira ya kawaida, hua ni *Mubah* kwa mtu kuchagua kufanya kazi anayoipenda kuifanya, lakini ni *Wajib* kwa jamii kwa ujumla kuhakikisha kua inaendeleza aina fulani za kazi katika uendesha maisha ya jamii hiyo.

- **Vitendo ambavyo ni *Mubah* kufanyika kila baada ya wakati fulani lakini ni *Haram* kufanyika kila mara.**

  **Kwa mfano**: Kumkemea mtoto kila anapokosea ni *Mubah* lakini ni *Haram* kumkemea kwa kila jambo afanyalo.

**3. *MUSTAHAB/MANDUB/NAFIL/SUNNAH* – INAPENDEKEZWA**: Hali hii inahusiana na kila kitu ambacho Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* au Masahaba zake walifanya mara moja moja, hivyo kwa Muislam pia kufanya jambo ambalo ni *Mustahab* au linalopendekezwa basi hua unapata Thawabu na ikiwa hukulifanya basi hupati dhambi.

**Kwa mfano**: Inapendekezwa kwa Muislam kua wakati wa kula au kunywa ni vizuri kukaa kitako, lakini hata hivyo tunaona kua katika *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuna ushahidi kua aliwahi kunywa maji huku akiwa amesimama. Hivyo inapendekezwa kunywa au kula ukiwa umekaa kitako lakini pia hua si dhambi kufanya hivyo ikiwa umesimama.

Tofauti baina ya *Mustahab* na *Sunnah* ni kua *Sunnah* ni jambo lolote lile ambalo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alilifanya na kuendelea nalo bila ya kuachana nalo (*au pia huitwa Sunnah Muakkadah*), na Mustahab ni lile jambo ambalo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alilifanya kwa muda lakini hakuendelea nalo, au hakulifanya lakini alihimiza kutekelezwa kwake (a*mbayo pia hujulikana kama Sunnah al-Ghayri Muakkadah).*

**4. *MAKROUH* – INAKIRIHISHA/INACHUKIZA :** Hali hii huingia kila kile ambacho hakipendezi na kuchukiza kinapofanywa.

**Kwa mfano: Inakirihisha kufuga kucha ndefu au pia kulala kifudifudi. Hivyo kutofanya jambo ambalo ni *Makrouh* hua ni sawa kufanya wema na kulifanya huhesabika kua ni kufanya jambo baya.**

4. ***HARAAM/MAHZUR -*** Hali hii huingia kila kitu ambacho kimekatazwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, hivyo *Mukalaf* atakapokifanya kitu hicho basi hua na adhabu ya kuchomwa katika moto wa Jahannam (*Allahuma a'jirna minna nnar*). Katika hali hii pia huingia kila kitu ambacho Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hataki *Bani Adam* wakifanye lakini hakuwaamrisha kukaa mbali nacho.

   **Kwa mfano:** Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kupitia kwa Mtume wake Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ametukaza kula kwa mkono wa kushoto, hili ni katazo lililowazi ambalo limekuja kupitia katika *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

***MAQASID ASH SHARIA'H NA USUL UL FIQH***

Tunapozungumzia kuhusiana na *Maqasid Ash Sharia'h* na *Usūl al Fiqh* ambayo ni Asili ya *Fiqh*, basi tunaona kua Imam Al Shafi'i ambae ndie baba wa *Usul al Fiqh* alikua pia ndie mtu wa mwanzo kuanza kuchambua na kutumia *I'lm* ya *Maqāsid ash Sharī'ah* katika kitabu chake cha Ar Risālah pale alipozungumzia kuhusiana *Qiyas*.

Na hii ni kwa sababu makisio ya ufahamu katika kutafuta hukmu yanahitaji kuzichunguza *'Illah* zilizomo katika asili ya hukmu, au makusudio au malengo ya *Sharia'h* ambayo hukmu yake inategemewa na waliochini ya *Sharia'h* hiyo. Yaani, inahitajika kuangalia kutoka katika chanzo cha kusudio la *Sharia'h*.

Vile vile alizungumzia tena uhusiano baina ya *Maqasid Ash Sharia'h* na *Usul al Fiqh*pale alipogusia kuhusiana *Al-Adillah al-Mukhtalaf Fīhā* (Uthibitisho uliokua na kutafautiana juu yake) – katika *Masālih Al Mursalah* (Maslahi yaliyokua hayana vikwazo kwa jamii) kwa sababu *I'lm* ya *Maqāsid ash Sharī'ah* ni *I'lm* ya Maslahi ya *Sharia'h* na Kanuni zake.

Hivyo utumiaji wa uwezo wa kimaumbile au ufahamu katika kutoa Hukmu za *Sharia'h* au kuangalia *Maqasid Ash Sharia'h* kumewekwa wazi na Al Imam Al Shafi'i ambe aliamua kufuata mitizamo ambayo inapendelea uhuru wa kutumia ufahamu katika *Sharia'h* au *Ijtihad*, na akaongezea kwa kusema kua yeyote yule atakaefanya uchunguzi wa kina uliokua ukitumiwa na Masahaba wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* basi ataona kua hakuna hata mmoja

miongoni mwao ambae alikua akitumia aina moja au mtizamo wake peke yake wa hukmu na kuutegemea kama ndio msingi wa kutoa hukmu zake.

Ukweli ni kua ilikua ni bora kwao moja kwa moja kuenda katika kubadilishana mawazo bila ya kuanza kuangalia katika mitizamo ya hukmu za aina fulani, hata kama hukmu hizo zilikua zinapatikana na ziko wazi mbele yao. Na hivyo pale inapotokea kua katika tafsiri za mitizamo yao hiyo ya kujitegemea au *Ijtihad* kuchukuliwa katika mambo yaliyotokea, inapothibitishwa kua haiwezekani kuzuia tafsiri kutokana na kile kilichowekwa wazi katika maandiko ya Kiislam na ikiwa imethibitishwa na ukweli wa kua Wanazuoni miongoni mwa Masahaba hawakuunga mkono jambo la kuweka hukmu fulani, basi katika hali kama hii hua inaruhusika kuingia katika utumiaji wa (*istidlal*) au kutafuta uthibitisho na maana ya kile kilichokosekana katika makubaliano kutoka katika *Qur'an* au *Sunnah.*

Miongoni mwa Wanazuoni walioendeleza *Maqasid Ash Sharia'h* ni pamoja na wale waliokua na ufahamu mkubwa sana katika Ummah huu, wakiwemo:

- *Imam al-Juwaini* ambae alikua ndie Mwanazuoni wa mwanzo kuanza kuandika kuhusiana na *Maqasid* kama somo linalojitegemea katika kitabu chake kinachoitwa *Al Burhan.*
- *Imam Al Ghazali* katika kitabu chake cha *Al Mustasfa.*
- *Imam Fakhr al Din al Razi* katika kitabu chake kinachoitwa *Al Mahsul fi 'Ilm al Usool.*
- *Imam Saifudeen al-Aamidi* katika kitabu chake kinachoitwa *Al Ihkam fi Usool al-Ahkam.*
- *Imam Ibn al Qayyim al-Jawziyya* katika kitabu chake kinachoitwa *I'laam Al-Muwaqi'in.*
- *Imam al Shatibi* ndio wa mwanzo kuandika kuhusiana na *Maqasid Al Sharia'h* kama somo linalojitegemea katika kitabu chake kinachoitwa *Al Muwafaqaat*.
- *Shah Waliullah Al Dahlawi* katika kitabu chake kinachoitwa *Hujjat Allah al Baaligha.*
- *Tahir ibn 'Ashur* katika kitabu chake kinachoitwa *Maqasid al Sharia'h.*

Tumeona kua nguvu kubwa ya uungwaji mkono wa *I'lm* ya *Maqasid al Sharia'h* ni kua inatokana na Malengo au Makusudio ya *Sharia'h* katika kutoa Hukm. Lakini bado hatujaangalia kwa undani ili kujua ni kwa kutumia njia gani Wanazuoni walikua wakitumia ufahamu wao ili kupata kujua *Maqasid al-Sharia'h* ya *Sharia'h'* husika zililowapelekea kua na uwezo wa kutoa na kupanga ngazi, darja au hali za *Hulmu al Taklifi,* ambazo kama tulivyoona kua ni *Fardhi, Mubah, Mustahab,*

*Makruh na Haraam,* ijapokua tunajua kua walikua wakizipata kutokana na kufanya uchunguzi wa kujitegemea kiufahamu ambao vile vile hujulikana kama *Ijtihad.*

**MAANA YA *IJTIHAD.***

Anasema Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Shafi'i kua; **Kitafsiri nguvu ya *Al Ijtihad* hutegemea mambo matatu:**

1. ***Al Ijtihad* -** Kutumia uwezo wa *Ijtihad* yenyewe.
2. ***Al Mujtahid* -** Mtu atakaefanya *Ijtihad.*
3. ***Al Mujtahid fihi* -** Kitu kinachotakiwa kufanyiwa *Ijtihad.*

Anasema Imam Al Ghazal kua, ***Ijtihad* haitumiki hadi pale inapotumika nguvu na uwezo wote. Ndio maana watu husema *Ijtihada fi haml hajar al raha* (Alifanya juhudi zote kulibeba jiwe la kusagia). Lakini hawasemi *Ijtihad fi haml khardala* (Alifanya Juhudi zote kubeba punje ya ufuta). Lakini neno hili hutumika maalum kwa jitihada zinazofanywa na *Mujtahid* katika kupata ufahamu wa hukmu za ki sharia'h. Imam Al Ghazal akaendelea zaid kwa kusema, *Ijtihad* kamilifu ni kufanya bidii ya hali ya juu katika kufikia kusudio lililolengwa ambapo hua haiwezekani kufanyika jitihada zaid**. (*Al-Mustasfa min usul al-Fiqh*).

Hivyo '***Ijtihad* maana yake ni kujitahid (kwa upande wa *Mujtahid*) kwa bidii zote katika kutafuta hukmu ya jambo ambalo halina vithibitisho vya kutosheleza katika maandiko na hivyo kutowahi kutolewa hukmu yake kabla yake.**'

**SIFA ZINAZOHITAJIKA KATIKA KUFANYA *IJTIHAD.***

Imam Al Shafi'i anasema kuhusu *Ijtihad*: '**Haruhusiwi mtu yeyote kutoa Fatwa katika Uislam isipokua kwa yule mwenye *I'lm* katika *Qur'an*: Kuhusu kilichobatilishwa, na kilichobatilisha, kipi ni *Muhkam* (Kilichowazi, chenye uhakika, kilichokua hakijafichika) na kipi ni *Mutashabihat* (Hakiko wazi, kilichofichika, chenye maana nyingi), Tafsir yake, Kushuka kwake, ni ipi aya ya Makkah na ipi ya Madinah, nini kimekusudiwa katika aya hiyo na kwa sababu gani aya hiyo ikashuka, halafu awe ni mtaalamu wa *Hadith*: ajue pia kilichobatilisha na kilichobatilishwa katika *Hadith* na ajue kuhusu *Hadith* kama vile anavyotakiwa ajue kuhusu *Qur'an*. Awe mtaalamu wa (*Fus-ha*) lugha ya Kiarabu na lugha ya Mashairi ya kiarabu, atumie Uadilifu, asiwe**

**msemaji sana na ajue mazingira yanayomzunguka au mahala anapoishi, ikiwa anajua hayo hapo ataruhusika kuzungumzia Halali na Haram, na ikiwa hana yote hayo basi anaruhusika kuzungumza kuhusu sayansi ya Kiislamu lakini si kutoa Fatwa.’** (*Kitab Ul Umm*).

Hivyo mtu afanyae *Ijtihad* (*Mujtahid*) hutakiwa kuwa na sifa zifuatazo:-

**1. Kuijua na kuifahamu lugha ya kiarabu na kanuni zake (Katika *Fus-ha, Sarf, Nahw, I’lm Balagha, I’lm ul Huruf*).**
**2. Kuijua na kuifahamu *Qur’an* (Katika *Ulum ul Qur’an, Ahkam, Tafsir, Asbab An Nuzul, Al Nasikh wal Mansukh*).**
**3. Kuijua na kuzifaham *Hadith*i na *Sunnah* (Katika *Ulum ul Hadith*).**
**4. Kuzijua na kuzifahamu hukmu za sheria, kanuni zake na makusudio yake (*Usul ul Fiqh na Maqasid ash Sharia’h*).**
**5. Kujua historia ya Uislam, makubaliano na kutofautiana kwa *I’jmaa* na pia miongoni mwa Wanazuoni.**
**6. Kua na Busara na *Mantiq*.**
**7. Kua na *Taqwa*.**

Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal anaielezea maana ya *Mantiq* kwa kusema kua: ‘**Ni Kanuni inayotofautisha baina ya ukweli halisi wa hoja na makisio yake kutokana na udhaifu wa hoja, kanuni ambayo hutoa uwezo wa kufahamika usahihi wa kitu kiakili na kiufahamu kwa uwazi zaidi’** *(Imam Al Ghazal katika Al Maqasid)*

**UMUHIMU WA SANAD KATIKA KUFANYA *IJTIHAD*.**

Imam Al Hakim anasema katika *Madkhal li `ulum al-Hadith* kua, aliulizwa Imam Ahmad Ibn Hanbal: ‘**Jee mtu akihifadhi *Hadith* laki mbili, anafaa kua Mwanafiqh ?’** Imam Ahmad akajibu ‘**La**’ akaulizwa tena ‘**Laki tatu?**’ Imam Ahmad akajibu ‘**La**’ akaulizwa tena ‘**Laki nne?**’ akajibu ‘**Naam**’.

Inasemekana kua Imam Ahmad Ibn Hanbal alikua akitoa *Fatwa* kutokana na *Hadith* 600,000 alizokua akizijua. (Idadi ya *Hadith* inayozungumziwa hapa, sio idadi ya *Hadith* (*Matn*) zenyewe, bali ni (*Isnad/Sanad*) mnyororo wa idadi ya watu kutoka kwa walionukuu, kwa wapokeaji hadi kwa Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*).

Kwani *Hadith* hua na sehemu kuu tatu ambazo ni *Matn, Isnad* na *Taraf* kama:-




Hivyo *Sanad* hua ni kitu cha lazima katika kutafuta *I'lm* ya dini ya Kiislam, kwani *Sanad* haitumiki katika *Hadith* pekee, bali katika kila aina ya *I'lm* ya dini ya Kiislamu, ikiwemo *Hadith*, *Tafsir*, *Historia* ya watu wema waliotangulia, historia ya matukio ya Kiislam, n.k.

*Sanad* ni miongoni mwa njia alizozijaalia Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika kutimizika kwa ahadi yake ya kuilinda dini yake ikiwemo na kitabu chake *Qur'an*, *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na *I'lm* mbali mbali za Kiislam ambazo zinategemeana na *Qur'an* na *Hadith* pale aliposema katika *Qur'an*:

﴿إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا ٱلذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ﴾

**Inna nahnu nazzalna aldhdhikra wa-inna lahu lahafidhoona** (*Surah Al Hijr, 15:9*).

*Tafsir: '**Na kwa hakika ni sisi ndio tulioishusha Dhikr (Qur'an ), na kwa hakika tutailinda**.'*



Abd Allah Ibn Al-Mubarak alisema: '**Yule atafutaye *I'lm* kuhusu dini bila ya *Isnad* hua ni sawa na anaetaka kupanda juu ya paa bila ya ngazi**'.

Na Sufyan Ath Thawri alisema: '***Isnad* ni silaha ya *Muumin*. Jee *Mu'umin* atajilinda vipi pale anapokua hana silaha?**'

Ili kufahamu zaid maana ya *Isnad*, tuangalie mfano mmoja wa *Isnad* ya Dhahabu iliomo katika *Tafsir Ibn Kathir*, baada ya tafsiri ya aya isemayo:

﴿وَلاَ تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمْوَاتاً بَلْ أَحْيَاءٌ عِندَ رَبِّهِمْ يُرْزَقُونَ﴾

**Wal<u>a</u> ta<u>h</u>sabanna alla<u>dh</u>ina qutiloo fee sabeeli All<u>a</u>hi amw<u>a</u>tan bal a<u>h</u>y<u>a</u>on AAinda rabbihim yurzaqoona** (*Surat al Imran 3:169*).

*Tafsir: '**Msifikirie kua wale waliouliwa kwa ajili ya Mola wao kua wamefariki, La, wako hai kwa Mola wao na wanapatiwa kila kitu**'.*

Imam Ibn Kathir anasema katika kuielezea aya hii kua Imam Ahmad ameelezea *Hadith* yenye kubashiria habari njema kwa waumini kua roho zao zitakua zikitembea peponi kokote kule zitakako, na kula vyovyote vile vitakavyo na pia kupata raha, kufurahia na kuonja heshima ambayo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amezitayarishia. *Hadith*i hiyo imeitwa *isnad sahih 'aziz 'adhim* kwa sababu ni *Sahih* na pia katika *Sanad* yake kuna Maimamu watatu ambao Skuli zao za *Fiqh* za *Madhhab* zinafuatwa.

Imam Ahmad Ibn Hanbal anasema amepokea kutoka kwa Imam Al Shafi'i, kupitia kwa Imam Malik Ibn Anas Al Asbahi kupitia kwa Az Zuhri, kupitia kwa Abd Al Rahman Ibn Ka'b Ibn Malik kua baba yake amesema kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* (*Maneno ya Hadithi yanayofuatia hapa ndio Matn*) **'Roho ya Muumin ni kama ndege anae rukaruka katika miti ya Peponi hadi pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* atakapoirudisha roho hiyo katika mwili wake katika siku ya kufufuliwa kwake'.**




Kutokana na mfano huo hapo juu utokao katika *Musnad Imam Ahmad*, tunaona kua *Isnad* maana yake ni mnyororo ulioshikamana bila ya kukatika kutoka kwa mtu

mmoja hadi mwengine, hivyo katika *Hadithi* hii basi Sanad yae iko kama ifuatavyo: Kutoka kwa Imam Ahmad Ibn Hanbal ambae amepokea kutoka kwa Imam Al Shafi'i, kupitia kwa Imam Malik Ibn Anas Al Asbahi kupitia kwa Az Zuhri, kupitia kwa Abd Al Rahman Ibn Ka'b Ibn Malik kupitia kwa Malik Ibn Anas kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: '**Roho ya *Mu'umin* ni kama ndege anae rukaruka katika miti ya Peponi hadi pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* atakapoirudisha roho hiyo katika mwili wake katika siku ya kufufuliwa kwake'.**

Katika kuelezea umuhimu wa *Sanad* katika *Hadith* Imam Al Shafi'i alisema: '**Mfano wa yule anaetafuta *Hadith* bila ya *Isnad* hua ni sawa na yule anaekusanya kuni wakati wa usiku, na kisha akaufunga na kuuchukua mzigo wa kuni bila kujua kua mna nyoka ndani yake**' (Yaani, anakusanya *Hadith* zote za kweli na za uongo ambazo zina madhara makubwa ndani yake).

Imam Abd Allah Ibn al-Mubarak alisema: '***Isnad* ni sehemu ya dini, kwani bila kuwepo *Sanad* basi watu wangelisema chochote wanachotamani. Anapoulizwa yule asemae bila ya kua na *Isnad:* Nani aliekuambia? Basi hukaa kimya na kuchanganyikiwa**' (*Utangulizi wa Sahih Muslim*)

Katika kutathmini *Isnad*, Wanazuoni hutumia njia mbalimbali ili kuujua usahih wa *Hadith* yenyewe, kwa mfano huangalia jee ni kweli kati ya waliotajwa katika *Isnad*, walikua hai wakati huo, walikuwepo wakati huo? Kama walikuwepo jee umri wao ulikua unaruhusu kuhadithia? Je wanaweza kuihadithia *Hadith* hiyo kama ilivyo? Jee mazingira ya *Hadith* hiyo yako vipi? Jee mtu huyo anaaminika? Jee mtu huyo hana sifa yeyote mbaya? Jee maneno hayo yanaingia akilini? n.k.

**HISTORIA YA *ISNAD* KATIKA UISLAM**

Ili kufahamu umuhimu wa *Isnad* inabidi tuangalie historia ili tujue ilianza anzaje, katika wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ilikua hakuna *Hadith* za kuzusha kwa sababu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alikuwa hai na hivyo Masahaba zake walikua na uwezo wa kukosoana pale inapotokea kua mmoja wao amekosea. Kwa mfano : Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* mara moja alinukuu kauli ya Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* isemayo kua: '**Maiti huadhibiwa kutokana na kulia kwa watu wake waliofiwa**'.

Lakini hata hivyo Aisha *Radhi Allahu A'nha* akamsahihisha kwa kumwambia kua: '**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliyasema haya kutokana na kufariki kwa Yahudi mmoja mwanammke ambae baada ya kufariki akawa**

**akiadhibiwa wakati watu wake wakimlilia**', akimaanisha kua alikua akiadhibiwa kutokana na kufariki katika hali ya Uyahudi wakati watu wake wakimlilia na si kwa sababu watu wake walikua wakimlilia. Katika kipindi hiki *Isnad* ilikua haijaanza bado lakini kutoanza kwake hakukuwazuia Masahaba kufuatilia usahih wa kauli za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* pale walipokua na shaka juu ya baadhi ya kauli hizo.

Mwanzo wa kuanza uzushi wa *Hadith* na kuenea kwa *Hadith* zisizo Sahih ilikua ni baina ya Utawala wa *Amir ul Muuminina* Uthman Ibn Affan na baada ya fitna ya vita vya kwanza vya Kiislam baina ya *Amir ul Muuminina* Ali Ibn Abi Talib na Muawwiyah, vita ambavyo tutaviangalia historia yake tutapozungumzia utawala wa *Amir ul Muuminina* Ali Ibn Abi Talib.

Mtu anaezusha *Hadith* ya uongo kwa Kiislam hua anaitwa *Zindiq* ambae kisharia hua ni *Mnafiq*, si Muumini wa kweli na hivyo hujaribu kuidhoofisha Dini ya Kiislam kwa kunukuu *Hadith* za uongo. Watu hawa walikua wanatoka katika miji yao na kuenda katika miji wasiojulikana na kisha kujifanya kua ni wanazuoni wa *Hadith* na kuanza kuzua *Hadith* ambazo husema kua wamezisikia kutoka kwa wanazuoni maarufu wa *Hadith*.

Katika mwishoni mwa kipindi cha Utawala wa *Amir ul Muuminina* Uthman Ibn Affan ambapo kulikosekana utulivu katika Ummah wa Kiislam hivyo zilizuka *Hadith* za kisiasa ambazo zilikua aidha zikimuunga mkono au kumpinga Uthman Ibn Affan na Ali Ibn Abi Talib hususan kutoka katika mji wa Kufah ambao ulikua ni katikati ya migogoro hiyo baina ya Waislam, na miongoni mwa uzushi wa *Hadith* hizo ni pamoja na pale Abd Allah Ibn Adis aliponukuu *Hadith* kutoka kwa Abd Allah Ibn Masoud isemayo : '**Amesema Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* kua : *Aala inna Uthman adhallu min abidah aAla baliha'*** yaani **'Uthman amepotoka na kuchanganyikiwa kuliko mtu yeyote'**, Abd Allah Ibn Masoud aliposikia kuhusiana na *Hadith* hii akakanusha kwa kusema kua: '***Kadhiba Aaduwa Allah, ma samiaAha min Ibn Masoud wama samiaAha min Rasul Allah'*** yaani '**Amesema uongo Adui wa Allah, hakuisikia *Hadithi* hiyo kutoka kwa Ibn Masoud na wala Ibn Masoud hakuisikia *Hadithi* hiyo kutoka kwa Rasul Allah'**

Anasema Muhammad Ibn Sirin ambae alifariki katika mwaka 110 *Al Hijr* kua : '**Watu hawakuulizana kuhusiana na *Isnad* hadi pale ilipokuja *Fitna* ya vita vya wenyewe kwa wenyewe na wakawa wanasema, 'Tutajie watu wako; wale ambao walikua wako na *Ahlu Sunnah wal Jamaah* walikua wakikubaliwa *Hadith* zao na wale waliokua sio basi walikua ni wazushi katika *Hadith* zao na zilikua zikidharauliwa**''. Baada ya kupita mda huo uzushi katika *Hadith*

ukaongezeka na kutokana na utofauti na upendeleo wa wafuasi wa makundi ya watu mbali mbali ya Waislamu na pia kutokana na Maadui waliokua wakitaka kuwapotosha na kuwaangamiza Waislamu.

Miongoni mwao walikuwemo kama kina Abd ul Karim Ibn Abi Al Awja, Muhammad Ibn Said Al Shami na Al Harith Al Kadhab Abd Rahman Ibn Udays ambae alijitangazia kua yeye ni Mtume na kupewa adhabu ya kifo na *Khalifah* Abdu ul Malik Ibn Marwan.

Abd ul Karim Ibn Abi Al Awja alienda Damascus na baada ya kugundulika kua ni mzushi alikamatwa na kupewa adhabu ya kifo, baada ya kukamatwa kwake alikiri kwa kusema kua: '**Nimezusha takriban *Hadith* 4000, ambazo kutokana nazo nimekufanyeni mfunge wakati si siku za kufunga, nimekuhalalishieni vile visivyokua halali, na kuharamishieni vilivyokua haram.'**

Anasema Al Khatib al Baghdadi katika kitabu chake cha *Al Kifayah* kua, siku moja Umar Ibn Musa alikuja Homs, Syria. Watu wakamzunguka msikitini na akasema: '**Tumepata habari kutokana kwa Shaykh wenu kua kuna *Hadith* isemayo kadhaa wa kadhaa**'. Alipoendelea kuzungumzia *Hadith* hiyo, Afiir Ibn Midan akamuuliza Umar Ibn Musa: '**Jee unamzungumzia Shaykh wetu gani huyo? Tutajie jina lake ili tupate kumjua**'.
Umar Ibn Musa akasema: '**Ni Shaykh Khalid Ibn Midan**'.
Afiir akamuuliza: '**Jee ni mwaka gani ulikutana nae?**'
Amir Ibn Musa akajibu: '**Nilikutana nae mwaka 108 *Al Hijr***'
Afiir akamuuliza: '**Jee ulikutana nae wapi?**'.
Amir Ibn Musa akajibu: '**Nilikutana nae katika vita vya Armenia**'
Hivyo Afiir akasema : '**Muogope Mola wako, na usiseme uongo, kwani Khalid Ibn Midan alifariki mwaka 104 *Al Hijr* lakini wewe unasema kua ulikutana nae miaka minne baada ya kufariki kwake, wacha nikukumbushe kua hakupigana tu katika vita vya Armenia bali pia alipigana katika vita vya Byzantium (Warumi)**'. *(Al Kifayah fii I'lm ir Riwaayah).*

Kwa upande mwengine *Hadith* zilizushwa na baadhi ya watu ili kuziteka nyoyo za watu wengine, kwa mfano baadhi ya watu waliokua wajulikana kama *Qussas* (wenye kuhadithia visa au *Hadithi*) walikua wakizua *Hadith* mbali mbali, ili kufikisha ujumbe wao moja kwa moja kuhusiana na adhabu ya moto na malipo ya thawabu, watu hawa walikua wakizidisha ili kuwafanya wale wanao wasikiliza wavutiwe zaidi katika yale wanayowausia, kwa mfano *Hadith* isemayo '*Al Qurán huwa al Daawa'* yaani 'Qurán ni Dawa' ilikua ikitumiwa na *Qussas* ili kuwahimiza watu umuhimu wa usomaji wa Qurán katika maisha yao, vile vile masikini wenye

kuomba omba walikua wakizua ili wapate kujiongezea malipo zaidi kutoka kwa watu mbali mbali ambao waliokua wakihitaji msaada kutoka kwao.

Kuhusiana na utaalamu wa *Hadith* basi Imam Abu Ahmad Al Hasan bn Abd Rahman Ibn Khalal Al Farsy Al Ramhurmuzi ambae ni mtaalamu mkubwa wa mfumo wa makundi ya *I'lm* ya *Hadith* anasema kua 'Abd Ar Rahman Ibn Al Mahdi amesema kua: '**Wanahadith wako aina tatu: Aina ya kwanza ni wale ambao wenye kumbukumbu nzuri na wenye uangalifu, hawa hua hamna kutokukubaliana juu yao, wa pili ni wale ambao wanafanya makosa lakini *Hadith* zao ni Sahih na za uhakika, hawa hua haziachwi *Hadith* zao, na wa tatu ni wale ambao wanafanya makosa mengi sana katika *Hadith* zao na hawa *Hadith* zao hukataliwa *(matrook)*.**'

Qurán inausia kuhusiana na umuhimu wa kuthibitisha yale wayasemayo watu wasioaminika pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema katika kua:

﴿يٰأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُوۤاْ إِن جَآءَكُمْ فَاسِقٌ بِنَبَإٍ فَتَبَيَّنُوۤاْ أَن تُصِيبُواْ قَوْمَا بِجَهَالَةٍ فَتُصْبِحُواْ عَلَىٰ مَا فَعَلْتُمْ نَادِمِينَ﴾

**Y<u>a</u> ayyuh<u>a</u> alla<u>dh</u>ina <u>a</u>manoo in j<u>a</u>akum f<u>a</u>siqun binaba-in fatabayyanoo an tu<u>s</u>eeboo qawman bijah<u>a</u>latin fatu<u>s</u>bi<u>h</u>oo AAal<u>a</u> m<u>a</u> faAAaltum n<u>a</u>dimeen** *(Surat Al Hujarat 49:6)*

*Tafsir:* ***Enyi mlioamini! Atakapokuja kwenu Fasiq na habari basi ithibitisheni, ili msije kuwadhuru watu kutokana na kutojua, na baada ya hapo mkajuta kutokana na mliyoyafanya.***



**DARJA ZA *HADITH* KULINGANA NA *ISNAD* ZAKE.**

Kutokana na msingi wa aya hii Wanazuoni wa *I'lm* ya *Hadith* na *Fiqh* wakawa wanazichunguza *Isnad* za *Hadith* ili kuzithibitisha na hivyo kufanikiwa kuzigawa *Hadith* vigezo vyenye sifa zilivyogawika katika darja tano zifuatazo:

**1.** Kigezo cha sifa ya kwanza ni asili ya *Isnad* ambayo huzigawa *Hadith* katika makundi manne ambayo ni *Hadith Qudsi, Hadith Marfu, Hadith Mauquf* na *Hadith Maqtu'*. Kama ifuatavyo na pia katika mchoro unaofuatia:-




- ***Hadith Qudsi*** – Hizi ni *Hadith* tukufu zenye hadhi ya juu kabisa kwa sababu zimekuja katika njia ya *Wahy* ambapo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alimshushia Nabii wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* na Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* akawahadithia Masahaba zake. Kwa mfano: '**Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amesema kua: 'Ikiwa mja wangu anapenda kukutana nami basi nami nitapenda kukutana nae''.**

- ***Hadith Marfu*** – Hizi ni *Hadith* zilizonyanyuliwa kisifa; kwa sababu hua ni *Hadith* ambazo zinaanzia na kauli ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kwa mfano: *Hadith* zinazoanzia na maneno kama: '**Amesema Abdallah Ibn Abbas kua, amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua,..**' au '**Nimemsikia Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* akisema:..**', n.k.
- ***Hadith Mauquf* -** Hizi ni *Hadith* ambazo zinatokana na nukuu za Masahaba ambazo mara nyingi huanzia na kauli ya : **'Tuliamrishwa na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kufanya..'** au **'Tulikua tukifanya kitu fulani na Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* aka..',** n.k.
- ***Hadith Maqtu'*** – Hizi ni *Hadith* ambazo huanzia moja kwa moja kwa *Tabi'ina*: Kwa mfano: '**Sufyan Ath Thawry amesema..'** au '**Amesema Hasan Al Basr kua.. '**, '**Muhammad Ibn Sirin amesema..'** nk.
-

2. Kigezo cha sifa ya pili ni ukamilikaji wa muungano wa *Isnad* kwa kuangalia kama imekatika ama haikukatika na hivyo huzigawa tena *Hadith* katika makundi sita yafuatayo:-

- ***Musnad* -** Iliounganika: Hii ni *Hadith* ambayo imeripotiwa na mwanahadith kutokana na alivy*ohadithi*wa na Mwalimu wake katika wakati ambao alikua akisoma kwake, vile vile *Isnad* yake kwa kila imepitia kwa kila Mwalimu hadi kumfikia Sahaba maarufu ambae nae amenukuu kutoka kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.
- ***Mutassil*** – Yenye kuendelea: Hii hua ni *Hadith* ambayo *Isnad* yake haikukatika imeenda moja kwa moja kwa Tabi'ina au kwa Sahaba tu.
- ***Mursal* -** Iliyoharakizwa: Hii ni *Hadith* ambayo imekosekana *Isnad* yake baina ya Ta'biina na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Kwa mfano pale Tabi'in anaposema kua: 'Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*…'
- ***Munqati* -** Iliyokatika: Hii hua ni *Hadith* ambayo imekatika *Isnad* yake kabla ya kumfikia Tabi'ina karibu na mwanahadith.
- ***Mu'adal* -** Inayochanganya: Hii ni *Hadith* ambayo alieiripoti hakutaja wanukuaji zaidi ya wawili katika *Isnad* yake.
- ***Mu'allaq*** – Inayoning'inia: Hii ni *Hadith* ambayo alieiripoti amefuta *Isnad* yote na akamnukuu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* moja kwa moja.
-

**3.** Kigezo cha sifa ya tatu ni kulingana na idadi ya walionukuu katika kila sehemu ya *Isnad* yake. Kulingana na kigezo hiki *Hadith* hugawika katika makundi matano:-


DARJA ZA HADITH HULINGANA NA SIFA TANO
1 - ISNAD YAKE IMEPITIA WAPI
2 – ISNAD YAKE IMEKATIKA AU HAIKUKATIKA
3 - IDADI YA WAPOKEAJI KUTOKA KATIKA KILA ISNAD
4 - ASILI YA ISNAD NA MATN YAKE
5 - UHAKIKA WA KUMBUKUMBU YA ALIEPOKEA
QUDSI – QUDSI.
MARFU'U - YA HALI YA JUU.
MAWQUF – IMESIKATISHWA.
MAQTU' – IMEKATISHWA.
MUSNAD - INAUNGWA MKONO.
MURSAL – IMEHARAKIZWA.
MUTASSIL - YENYE KUENDELEA.
MUNQATI – IMEKATIKA.
MU'DHAL – INACHANGANYA.
MUA'ALAQ - INANING'INIA.
MUTAWATTIR - IMENUKULIWA NA WENGI.
AHAD - IMENUKULIWA NA MTU MMOJA.
MASHHUR – MASHUHURI.
AZIZ – ADIMU.
ZIYADATU THIQAH - INA ZIADA YA ANAEMINIKA.
MUNKAR – IMEKOSOLEWA.
MUDRAJ - IMEBADILISHWA MAANA.
SAHIH – SAHIHI.
HASAN – NZURI.
DHAIF - DHAIFU.
MAWDHU – FEKI.
AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

- ***Mutawatir*** – Iliorudiwa sana: Hii hua ni *Hadith* ambayo imeripotiwa na watu wengi sana kiasi ya kua haiwezekani kua watu hao walikubaliana kusema uongo wote kwa pamoja katika *Hadith* hiyo.
- ***Ahad*** **-** Pekee: Hii hua ni *Hadith* ambayo ime*Hadith*iwa na mtu mmoja tu au wachache lakini sio wengi.
- ***Mash'hur*** **-** Mashuhuri: *Hadith* hii hua imeripotiwa na zaidi ya watu wawili.
- ***Aziz*** – Adim, yenye nguvu: *Hadith* hii hua katika *Isnad* yake imeripotiwa na watu wawili.
- ***Gharib*** **-** Ngeni: hii hua *Hadith* ambayo katika *Isnad* yake kuna mtu mmoja tu.
-

4. **Kigezo cha sifa ya nne ni kulingana na maumbile ya *Matn* na *Isnad* ya *Hadith*, na kulingana na kigezo hiki *Hadith* hugawika tena mara mbili :**
   - ***Munkar*** **-** Iliyopingwa: Hii ni *Hadith* ambayo imeripotiwa na mpokeaji aliekua dhaif na *Hadith* zake zinaenda kinyume na *Hadith* sahih.
   - ***Mudraj*** **-** Iliyopandikizwa: Hii hua ni *Hadith* ambayo maneno yake (*Matn*) yamepandikizwa na alienukuu.

5. **Kigezo cha sifa ya tano ni kulingana na kuaminika kwa uhifadhi wa kumbukumbu wa mpokeaji.** Kigezo hiki hutoa hukmu ya mwisho juu ya *Hadith* husika, na hukmu hiyo hugawika katika sehemu nne:-

   - ***Sahih*** – Sahihi: Imam Al Shafi'i anasema kuhusiana na *Hadith* ambayo si *Mutawattir* kukubalika usahihi wake inabidi: '**Mpokeaji wake awe ni mwenye kuaminika katika dini yake, awe anajulikana kua hasemi uongo katika kunukuu kwake, awe mwenye kufahamu anachokinukuu, awe mwenye kufahamu kwa kiasi gani mabadiliko ya maneno anayoyanuu yanaweza kubadilisha maana ya anachokinukuu, kimaana na kimaneno**'.
   - ***Hasan*** **-** Nzuri: *Hadith* hii hua ni ile *Hadith* ambayo mpokeaji anajulikana na walionukuu hawana matatizo yeyote ya sifa mbaya.
   - ***Dha'if*** **-** Dhaifu: *Hadith* hii hua aidha ni *Hadith* ambayo vigezo vyake haviwezi kuvifikia vigezo vya hasan *Hadith*, hivyo *Hadith* Dhaifu hua na *Isnad* iliyokatika ambayo huipelekea *Hadith* hiyo kua *Munqati*, *Mu'allaq*, *Mudhal* au *Mursal*. Kigezo chengine cha *Hadith Dhaifu* ni kua na mpokeaji asieaminika katika *Isnad* yake, kutokana na kusema uongo, kufanya makosa yawe kidogo au mengi, kua mzushi, kutokua na mazingira mazuri yanayomzunguka mtu huyo au kupingwa kwa *Hadith* hiyo kutokana na *Hadith* yenye nguvu zaid na kuaminika zaid ya hiyo.

- ***Maudhu'*** – Ghushi au ya Uongo: *Hadith* hii hua ni *Hadith* ambayo maneno *(Matn)* yanaenda kinyume na kauli za Nabi *Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam*, au miongoni mwa wapokeaji wake ni muongo, na vile vile hujulikana kua ni feki kutokana na kupingana na ushahidi wa nnje kihistoria kutokana na tukio la linalohusiana na *Hadith* hiyo.

Imam An Nawawi katika kitabu chake cha *Al Adhkar* anasema kuhusiana na utumiaji wa *Hadith Dhaif*, *Hadith Sahih* na *Hadith Hasan* kua: '**Inaruhusika na pia inapendekezwa kutumia *Hadith Dhaif* katika vitendo vya dini (*Al A'mal*) vinavyohusiana na uhimizaji wa kufanya mambo ya *a'mal* njema, uboreshaji wa tabia njema (*Al Fadail*), uongezaji wa ari ya kufanya mema na uongezaji wa ari ya kuacha kufanya mambo mabaya (*Al-Targhib wa Al-Tarhib*), hua kunaweza kuungwa mkono kutokana na msingi wa *Hadith Dhaif* (*bi al-Hadith al-dha`îf*) lakini pale tu itakapokua *Hadith* dhaif hiyo si *Hadith* ya Kughushi *(Hadith mawdhu*)**

Imam An Nawawi anaendelea kwa kusema: **Ama katika mambo ya hukmu (*ahkam*) kuhusiana na kipi ni halali na kipi ni haramu katika njia za ufanyaji wa biashara, ndoa, talaqa na mambo mengineyo kama hayo: basi hukmu ya mambo hayo yote husimamia katika misingi ya *Hadith Sahih* au *Hasan Hadith*, isipokua pale inapotokea kua kuna haja ya kuchukua tahadhari, kwa mfano ikiwa kunazungumziwa hali fulani inayohusiana na miongoni mwa mambo ya biashara au ndoa na kuhusiana na hali hiyo kuna *Hadith dhaif* ambayo inaonesha hali ya kukirihisha (*karahat*) ufanywaji kwa jambo hilo katika ndoa au biashara. Basi katika hali kama hii hua inapendekezwa (*Al Mustahabb*) au ni bora kuachana na ndoa za aina hiyo au biashara za aina hizo, lakini hua si wajibu kufanya hivyo (*la yajib*)'.**



Miongoni mwa wanazuoni wakubwa wa *Hadith* kwa upande wa Ahlu *Sunnah* wal Jamaah ni pamoja na Imam Abu Hanifah, Imam Malik, Imam Al Shafi'i na Imam Ahmad Ibn Hanbal. Wakiwemo pia Maimamu sita walioandika vitabu maarufu, vinavyoaminika na kutumika sana na kujulikana kama *Sihah al Sittah* au *al Kutub al Sittah*:-

***Sahih Bukhari* cha Imam Muhammad Ibn Ismai'l Al Bukhari** aliezaliwa Bukhara, Uzbekistan (194-256 AH).
***Sunan Abu Daud* cha Imam Abu Daud Sulaiman Ibn Ash'ath** aliezaliwa Sistan, Iran (202-275 AH).
***Sahih Muslim* cha Imam Muslim Ibn Hajjaj** aliezaliwa Nishabur, Iran (204-261 AH).

***Sunan Ibn Majah*** cha **Imam Ibn Majah Al Qazwini** aliezaliwa Qazwin, Iran (209-273 AH).
***Jami'i Tirmidhi*** cha **Imam Muhammad Ibn Isa At Tirmidhi** aliezaliwa Tirmidh, Uzbekistan (209-279 AH).
***Sunan An Nasai*** cha **Imam Abd Rahman An Nasai** aliezaliwa Nasa', Turkmenistan (215-303 AH).

Miongoni mwa vitabu vyengine vya Wanazuoni maarufu wa *Hadith* vinavyojumuisha *Hadith* pamoja na Ufafanuzi wake ni pamoja na:-

***Musannaf Abd Razak*** cha Imam Abd Razak Al Sanani aliezaliwa mwaka 126 A.H katika mji wa Sanaa – Yemen.
***Musannaf Ibn Abi Shaybah*** cha Imam Abu Bakr Ibn Abd Allah Ibn Muhammad Ibn Abi Shaybah aliezaliwa mwaka 159 A.H katika mji wa Kufa – Iraq.
***Sahih Ibn Hibban*** cha Abu Hatim Muhammad Ibn Hibban aliezaliwa katika kipindi cha miaka ya 170 ya A.H katika mji wa Khurasan na kufariki mwaka 354 A.H.
***Sunan Ad Darimi*** cha Imam Muhammad Abd Rahman Ad Darimi As Samarqand aliezaliwa mwaka 181 A.H katika mji wa Samarqand - Uzbekistan.
***Sahih Ibn Huzaymah*** cha Imam Muhammad Ibn Ishaq Ibn Khuzaymah aliezaliwa mwaka 223 A.H katika maeneo ya Nishapur - Iran.
***Sunan Ad Daraqutni*** cha Imam Abu Hasan Ali Ibn Umar Al Daraqutni aliezaliwa mwaka 306 A.H katika mji wa Daraqutni-Iraq.
***Mustadrak Al Sahihain/Mustadrak Al Hakim*** cha Imam Muhammad Ibn Abd Allah Al Hakim aliezaliwa mwaka 321 A.H. mjini Nishapuri – Iran.
***Sunan Al Bayhaqi/Sunan Al Kubra*** cha Imam Abu Bakr Ahmad Ibn Husayn Al Bayhaqi aliezaliwa mwaka 384 A.H mjini Bayhaqi katika maeneo ya Khurasan.
***Sharh Al Sunan*** *na* ***Masabih Al Sunan*** vya Imam Abu Muhammad Al Husayn Al Baghawi aliezaliwa mwaka 436 A.H katika mji wa Baghdad - Iraq.
***Riyadh as Salihin*** cha Imam Abu Zakariyah Muhyiddin Sharaf An Nawawi aliezaliwa mwaka 631 A.H katika mji wa Nawa - Syria.
***Al Jami'i*** cha Imam Ismai'l Ibn Umar Ibn Kathir aliezaliwa Mwaka 701 A.H nchini Syria.
***Bulugh al-Maram*** *na* ***Fat-h Al Barri*** ambavyo vyote ni vya Hafidh Shihabu Dinn Abu Fadhl Ibn Hajar Asqalani mwenye asili ya Asqalani, Palestina aliezaliwa mjini Cairo, katika mwaka 773 A.H.

Katika ulimwengu wetu wa leo unapozungumzia utaalamu wa fani ya *I'lm* ya *Isnad* ya *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, basi utaona kua wanazuoni wanaoongoza ni wale watokao katika maeneo ya nchi za India na Pakistan, kwani sayansi ya *Hadith* imepewa umuhimu maalum katika maeneo hayo

kwa wanafunzi wa dini ya Kiislam katika vyuo na taasisi mbalimbali za Kiislam (*Dar al Ulum*). Hata baadhi ya Wanazuoni wa maeneo mengine duniani hutembelea katika maeneo ya nchi za India na Pakistan ili kuongeza *I'lm* yao katika sayansi hiyo.

Kwa upande mwengine ukiangalia kuhusiana na *Isnad* katika matawi mengine ya *I'lm,* kama vile *Tajweed, Fiqh,* n.k utaona kua fani hii imetawaliwa na Wanazuoni wanaotoka maeneo ya Uarabuni na ndio wanaoongoza katika vitabu mbalimbali vinayohusiana na fani hiyo. Wanazuoni wakubwa wa Syria, Iraq, Misri, n.k wana *I'lm* kubwa ya *Isnad* katika fani hiyo na ni wataalamu wakubwa wa *Isnad* ya *Fiqh* ya kusoma na kuhifadhi *Qur'an* ambazo zinaenda hadi kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Hivyo *Sanad* ina umuhimu na sifa ya kipekee katika neema tulizojaaliwa kua nazo katika Ummah wa Kiislam. Kwani ni kitu muhimu katika kutafuta na pia kutoa *I'lm* ya dini ya Kiislam. Wanazuoni wanasema kua kwa mtu anaetafuta *I'lm* ya dini ya Kiislam, basi hadi hii leo ni vizuri kuitafuta kwa Mwanazuoni mwenye *Sanad* au kwa Mwanazuoni ambae amesomea na anajua vizuri kuhusu *Sanad*.

**AINA ZA *MUJTAHID.***

Vitabu vya *Fiqh* vimetaja aina tofauti za Mujtahid, na miongoni mwao ni wafuatao:

- ***Mujtahid Mutlaq au Mujtahid Mustaqil*** – Mujtahid Kamili au Mujtahid anejitegemea: Mfano maimamu wa *Madhhab* kama vile Imam Jabir Ibn Zayd, Imam Jaffar Sadiq, Imam Abu Hanifa, Imam Malik, Imam Al Shafi'i na Imam Hanbal.
- ***Mujtahid Madhhab*** – Mujtahid wa *Madhhab* huyu hua ni mtu ambae hawezi kutoa hukmu moja kwa moja kutoka katika vyanzo wa *Sharia'h*, lakini ana *I'lm* kubwa inayohusiana na ufahamu wa msimamo wa Imam wa *Madhhab* yake, kiasi ya kua anaweza akatoa ushahidi vile ambavyo Imam wake angelisema kuhusiana na jambo ambalo hajaliwekwa wazi. Mfano katika *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, Mujtahid al *Madhhab* wake ni Imam Al Haramayn Al Juwayni na Imam Al Ghazal. Katika *Madhhab* ya Al Shafi'i, Mujtahid huyu pia hujulikana kama *As-haab al Wujuuh.*
- ***Mujtahid fil Tarjeeh*** – Mujtahid wa vipimo. Huyu hua Mujtahid ambae hawezi kutoa hukmu moja kwa moja katika vyanzo wa *Sharia'h*. Kazi yake ni kupima msimamo baina ya mambo fulani ndani ya *Madhhab* na kuamua lipi lina uzito na lipi dhaifu na pia kujua sababu za uzito na udhaifu wa jambo hilo. Mfano katika *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, *Mujtahid Tarjeeh*

ni Imam Nawawi na Imam Rafi‘i. Katika *Madhhab* ya Al Shafi’i, Mujtahid huyu hujulikana pia kama *Mujtahid Fatwa. (Shafi’iFiqh.com)*

**WANAZUONI NA *TAQLID***

*Fiqh* inathibitishwa na wafuasi wa Skuli za *Madhhab* za *Fiqh* tu, lakini si kwa wale wasiofuata *Madhhab* yeyote, ambao husema kua Muislam hatakiwi kufanya *Taqlid* kwa Imamu wa *Madhhab* yeyote bali hutakiwa kufuata *Qur’an* na *Sunnah* moja kwa moja, na hutumia aya ifuatayo katika kukataza *Taqlid*:

﴿وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُوا مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلْ نَتَّبِعُ مَآ أَلْفَيْنَا عَلَيْهِ آبَآءَنَآ أَوَلَوْ كَانَ آبَاؤُهُمْ لاَ يَعْقِلُونَ شَيْئاً وَلاَ يَهْتَدُونَ﴾

**Wa-idha qeela lahumu ittabiAAoo ma anzala Allahu qaloo bal nattabiAAu ma alfayna AAalayhi abaana awa law kana abaohum la yaAAqiloona shay-an wala yahtadoona.**(*Suratul Al Baqara 2:170*)

*Tafsir: ‘**Na wanapoambiwa: Fuateni kile alichoteremsha Allah, wao hujibu: ‘La bora tutafuata kile walichokua wakifuata baba zetu’ (Watafanya hivyo) ijapokua baba zao hawajui kitu, na wala hawakuongozwa?**’*

Ukweli ni kua ayah hii inawazungumzia wale ambao waliokua hawakuamini, kwa kusema kua: Ijapokua waliwekewa wazi ushahidi wa kuwepo kwa Mungu mmoja, hawakukubali na kuamua kufuata yale ambayo waliyoachiwa na mababu zao waliotangulia. Hivyo hua si sahihi kufungamanisha dhumuni la aya hii na lile la kufuata ufahamu wa Maimam ambao, kama ilivyothibitishwa na Wanazuoni wasiohesabika kua Maimamu wa *Madhhab* wametoa mtazamo wao kikamilifu katika *Qur’an* na *Sunnah*.

Tukiangalia kwa kina tutaona kua Maimamu wa *Madhhab* yote wanatoka katika vizazi ambavyo Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* alivithibitishia kua ni vizazi bora katika umma wake kwa maneno yafuatayo ‘**Wabora katika Ummah wangu ni kizazi changu, halafu kizazi kinachofuata, halafu kizazi kinachofuata baada yao**’. Kuna uthibitisho wa kutosha wa zaid ya miaka 1500 kua Skuli za *Fiqh* za Maimamu hao zinawakilisha ufahamu wa kina, ulio sahihi na unaoaminika wa *I’lm* ya *Qur’an* na *Sunnah*. Hamna Mwanazuoni wa karne za karibuni ambae

amethibitishiwa kua katika usawa wa *I'lm* na Maimamu wakuu wa *Madhhab* waliotangulia.

Kwani kwa karne na karne hadi leo Wanazuoni wa Kiislam, wanasomesha na kuonesha kua huu ni ukweli usioepukika wala kupingika. Hii inaonekana kwa Maimamu wakubwa wanaoheshimika kwa *I'lm*, ambao waliishi katika karne zilizofuatia baada ya Maimamu hao wa *Madhhab*. Karne ambazo hatuwezi kuzifananisha kwa Iman na *I'lm* ya dini na karne ya vizazi vyetu, kwa mfano, Imam At Tahawi, Imam Al Maturid ambao ni wafuasi wa *Madhhab* ya Skuli ya *Fiqh* ya Imam Abu Hanifa, Imam Abu Hamid Al Ghazal, Imam Fakhr Ad Din Al Razi, Imam Al Nawawi, Imam Suyuti, Imam Ibn Kathir ambao ni wafuasi wa *Madhhab* ya Skuli ya *Fiqh* ya Imam Al Shafi'i, Imam Ibn Abd Al Barr, Imam Shattibi, Imam Shanqeeti ambao ni wafuasi wa Imam Malik, Imam Ibn Rajab, Ibn Qudamah, Ibn Taymiyyah, Ibn ul Qayyim ambao ni wafuasi wa *Madhhab* ya Skuli ya *Fiqh* ya Imam Hanbal, n.k.

Vile vile Maimamu wa *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, wengi wao ni wafuasi wa Skuli za *Fiqh* za *Madhhab* aidha moja ama nyengine na kama si wafuasi basi huelemea mitazamo yao katika moja ya *Madhhab* kwa njia moja ama nyengine, mfano Imam An Nasai, Imam Al Nawawi, Imam Dhahabi, Imam Ibn Hajar, Imam Tirmidh, Imam Al Daraqutni, Imam Ibn Hatim, Imam Al Baghawi, Imam Ibn Khuzayma, Ibn Hibban, Imam Bayhaqi, Imam Ibn Majaa, Imam Al Tabari, Imam Ibn Hazim ni wafuasi wa Imam Al Shafi'i, Imam Ibn Athir ameandika katika *Jami'i ul usul* kinachoelezea historia ya maisha ya Imam Bukhari na Imam Muslim kua Maimamu hawa wawili wa *Hadith*, wote ni wafuasi Imam Al Shafi'i, Imam Tajiddin as Subki, amemtaja Imam Bukhari katika kitabu chake cha *Tabaka Al Shafi'i* kua ni mfuasi wa Imam Al Shafi'i. Nawaab Siddeeq Hasan Khan pia amemtaja Imam Bukhari katika kitabu chake cha *Abjad-ul-Uloom* na kusema kua Imam Bukhari ni mfuasi wa Imam Al Shafi'i na Imam Abu Daud kua ni mfuasi wa Imam Ahmad Ibn Hanbal n.k.

Tunapoangalia ukubwa wa *I'lm* wa wanazuoni hao basi tunaona kua katika kipindi chetu hakuna anaewafikia na mbali ya uwezo wao katika *I'lm* lakini wao pia walikua wakifuata *Madhhab* itakuaje mimi nawe, hivyo kama ikiwa nasi hatutofuata Maimamu wa *Madhhab* basi kuna uwezekano mkubwa wa kufanya Ibada na mambo mengine ya dini ndivyo sivyo, hususan kwa wale wasiokua na *I'lm* ya dini, na pia kwa wale wenye *I'lm* ndogo. Anasema Imam Al Nawawi katika ufafanuzi wa *Hadith* iliyopo katika Sahih Muslim isemayo: **'Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, mtu anapofanya *Ijtihad* na akawa sahih katika kutoa hukmu, basi hulipwa mara mbili, lakini akiwa kakosea malipo yake hua ni mara moja'**;

Mtazamo wa *Ijma'a* ya Maulamaa wa Kiislam juu ya *Hadith* hii ni kua: ***Hadith* hii inawazungumzia wale wenye *I'lm* na ujuzi wa kutoa Fatwa, kua wao hulipwa mara mbili pale wanapopatia kuhusiana na suala husika na hulipwa mara moja pale wanapokosea. Na kwa yule ambae hana *I'lm* wala ujuzi wa kutoa Fatwa na akatoa Fatwa basi hua hana malipo yeyote bali hua nimwenye makosa na kupata dhambi badala yake.**

Kama ilivyotajwa katika *Hadith* Sahih ya Buraydah Ibn Al-Husayb iliopo katika *Sunnah* Abu Daud, Tirmith na Ibn Majaa kua: '**Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua kuna mahakimu wa aina tatu, mmoja yumo peponi na wawili wamo motoni, Hakimu anaeijua haki na akahukumu kihaki atakua peponi, hakimu aujuae ukweli na akahukumu kinyume na ukweli atakua motoni na hakimu asiejua kitu na akahukumu kwa kutojua kwake nae pia yuko motoni**'.

**_TAQLID_ KATIKA _IMANI_ NA _AQIDA_.**

Neno *Aqidah*, kwa kilugha maana yake ni kukaza, kufunga fundo, au kufunga kwa ahadi au masharti. Kwa kisharia *Aqidah* maana yake hua ni Iman thabit na Imara iliyomo ndani ya moyo wa *Bani Adam* bila ya kua na shaka yeyote ndani yake.

Hivyo ingawa *Taqlid* inaruhusiwa katika takriban kila jambo, lakini katika mambo ya *Imaan* au *Aqida* hua hairuhusiwi, kwani Muislam anatakiwa awe na Iman na msimamo madhubuti juu ya kile anachokiamini na sio aamini kwa sababu tu mtu fulani ameamini.

Hivyo katika maisha ya Uislam, Muislam anataiwa awe:-

- *Mujtahid* au *Muqalid*;
- Ikiwa mtu ni *Mujtahid*, basi ni lazima awe anao uwezo wa kutoa hukmu moja kwa moja katika vyanzo wa msingi vya *Sharia'h* ya Kiislam, kwani hairuhusiwi kwa *Mujtahid* kufanya *Taqlid*.
- Ikiwa mtu ni *Muqalid*, basi ni lazima afanye *Taqlid* kwa *Mujtahid* kwa kufuata *Madhhab*, kwani hairuhusiwi *Muqalid* kufuata ufahamu wake katika vyanzo vya vya msingi wa *Sharia'h* ya Kiislam.
- Si wajib kwa *Muqalid* kuwa na uthibitisho kutoka katika hukmu fulani. Bali inatosheleza kwake yeye kujua kua huu ni msimamo wa *Mujtahid* (ambao ni Maimamu wa *Madhhab*).

- *Muqalid* anaesoma uthibitisho uliotumiwa na *Mujtahid* kufikia katika msimamo fulani hua hawezi kufahamu nini kinaendelea. Ushahidi huo unaweza kumtia wasiwasi lakini wakati yeye si *Mujtahid*, hawezi kujua kwa undani vipi uthibitisho huo huweza kutumika ili kuunga mkono msimamo huo katika swali.

**_IJTIHAD NA TAQLID_ KATIKA _QUR'AN NA SUNNAH._**

Dini ya kiislam ni dini ya vitendo kwa kila anaeiamini na hivyo kuanza kuishi ndani ya mfumo wake wa kimaisha na hivyo hufuatwa na watu aina mbali mbali bila ya kujali kazi zao, mamlaka yao au uwezo wao. Uislam unakubaliana na mfumo wa kugawana majukumu katika jamii ili kila mmoja afaidike kutokana na juhudi na uwezo wa kila aliemo katika jamii hiyo.

Ingawa ni kweli kua *Muqalid* anatakiwa atafute *I'lm* kadri anavyoweza, lakini pia ni jambo la wazi kua si kila Muislam anaweza kua Mwanazuoni. Kwani ili mtu awe Mwanazuoni inambidi atumie mda wake mwingi katika kutafuta *I'lm*. Uislam kamwe haujamlazimisha mtu kuacha ujuzi na utaalamu wake na mambo mengine ya kijamii ili asomee *Sharia'h* za elimu ya dini ya kiislam.

Bila ya ufahamu mzuri wa *Qur'an* na *Hadith* hua ni vigumu kuvifafanua vitu hivi ili kutoa hukmu na *Sharia'h* ndani yake. Kwani ingawa kuna aya katika *Qur'an* ambazo ziko wazi na zinafahamika kwa yeyote atakaezisoma, kwa mfano aya isemayo:

﴿يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ ٱجْتَنِبُواْ كَثِيراً مِّنَ ٱلظَّنِّ إِنَّ بَعْضَ ٱلظَّنِّ إِثْمٌ وَلاَ تَجَسَّسُواْ
وَلاَ يَغْتَب بَّعْضُكُم بَعْضاً أَيُحِبُّ أَحَدُكُمْ أَن يَأْكُلَ لَحْمَ أَخِيهِ مَيْتاً فَكَرِهْتُمُوهُ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ رَّحِيمٌ﴾

**Ya ayyuha alladhina amanoo ijtaniboo kathiran mina al*dhdh*anni inna baAAdhha al*dhdh*anni ithmun wala tajassasoo wala yaghtab baAAdhukum baAAdhan ayuhibbu ahadukum an ya/kula lahma akheehi maytan fakarihtumoohu waittaqoo Allaha inna Allaha tawwabun raheemun.** (*Surah Al-Hujuraat 49:12*).

*Tafsir: '**Enyi mlioamini, iepukeni dhana, kwani baadhi ya dhana ni dhambi, na msichunguzane, na msisengenyane. Jee mmoja kati yenu angelipenda kula nyama ya ndugu yake aliekwisha kufa?. Mngelichukia (hivyo chukieni***

***kusengenya), na mumche Allah, hakika Allah ni mwenye kukubali toba na mwingi wa rehma'***.

Ayah hii iko wazi na kila anaefahamu lugha ya kiarabu basi huifahamu mara moja. Vile vile kuna *Hadith* ambazo pia ziko wazi kimaana kwa mfano *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* isemayo '**Hamna upendeleo kwa Muarabu na yule asiekua Muarabu**', *Hadithi* hii iko wazi na haihitaji ufafanuzi wowote.

Lakini kuna baadhi ya aya za *Qur'an* ambazo hua zinataka utaalamu na uchunguzi wa kina ili kuzifahamu kama ilivyo pia katika baadhi ya *Hadith*. Mfano mmoja ni aya 228 ya *Surat al Baqara* isemayo:

﴿وَٱلْمُطَلَّقَاتُ يَتَرَبَّصْنَ بِأَنْفُسِهِنَّ ثَلاَثَةَ قُرُوٓءٍ﴾

**Waalmutallaqatu yatarabbasna bi-anfusihinna thalathata quroo-in**.(*Surat Al Baqara 2:228*).

*Tafsir:* ***Na mwanamke alieachwa anatakiwa asubiri Quru tatu'***.

Ndani ya aya hii kuna sharti la muda, na mda huo umetajwa kwa jina la ***Quru***, ambalo kwa lugha ya kiarabu neno hilo *Quru* lina maana mbili ikiwemo kipindi cha usafi na pia kipindi cha hedhi, hivyo kwa asiekua na *I'lm* itabidi ajiulize jee asubiri vipindi vitatu vya usafi, ama vipindi vitatu vya hedhi?

Mfano mmoja katika *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ni ile *Hadith* isemayo:

'**Yeyote yule anaemfuata Imam, basi kisomo cha Imam wake hua ni sawa na kisomo chake**' (*Sunan Al Bayhaqi, Muwatta Imam Ahmad*).

Hii inamaanisha kua wakati Imam anasoma *Qur'an* ndani ya Sala, Maamuma anatakiwa akae kimya, kwani aya atakazosoma Imam humtosheleza na Maamuma pia. Lakini kuna *Hadith* nyengine ya Ubaida Ibn Samit isemayo kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua:

'**Hakuna Sala kwa yeyote yule asiesoma *Surat Al Fatiha***' (*Bukhari na Muslim*).

*Hadith* hii inashurutisha kua kila mtu anatakiwa asome *Surat Al Fatiha*, iwe Imam au Maamuma wake. Tukiangalia *Hadith* mbili hizi tutaona kua zinagongana, hivyo vile vile kwa mtu asiekua na *I'lm* akikutana na hadith hizi mbili basi itabidi ajiulize, jee ni *Hadith* ipi kati ya hizi mbili, ichukuliwe kua ni ya msingi na inayofaa kufuatwa?

Vile vile katika *Qur'an* na *Sunnah* kuna *Al Nasikh wa Mansukh* (Batilisho na kilichobatilishwa), baina ya aya moja ya *Qur'an* na aya nyengine na pia *Hadith* moja na *Hadith* nyengine kutegemea na ipi imekuja mwanzo kuliko nyengine, hivyo ni lazima tufahamu na kukubali kua jukumu la kufafanua *Sharia'h* za dini ni la wale wenye *I'lm* ya vitu hivyo ambao ni Wanazuoni, kwani wao ndio wenye uwezo wa kuwaongoza waliobakia wanapokua na matatizo ya kutaka kujua ufafanuzi wa kile wasichokijua katika dini yao, kama Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alivyowaelekeza Waumini katika kugawana majukumu kwa kusema:

﴿وَمَا كَانَ ٱلْمُؤْمِنُونَ لِيَنفِرُوا۟ كَآفَّةً فَلَوْلَا نَفَرَ مِن كُلِّ فِرْقَةٍ مِّنْهُمْ طَآئِفَةٌ
لِّيَتَفَقَّهُوا۟ فِى ٱلدِّينِ وَلِيُنذِرُوا۟ قَوْمَهُمْ إِذَا رَجَعُوٓا۟ إِلَيْهِمْ لَعَلَّهُمْ يَحْذَرُونَ﴾

**Wama kana almu/minoona liyanfiroo kaffatan falawla nafara min kulli firqatin minhum ta-ifatun liyatafaqqahoo fee alddeeni waliyundhiroo qawmahum idha rajaAAoo ilayhim laAAallahum yahdharoona.** (*Surat At Taubah 9:122*).

*Tafsir*: ***Na si vizuri kwa Waumini kuenda kupigana (Jihadi) wote kwa pamoja, katika kila kundi, baadhi yao waende, ili waliobakia wapate ujuzi wa dini, hivyo waweze kuwafundisha wenzao watakaporudi ili waweze kujilinda na uovu.***

Ayah hii inasisitiza kua inapotokea vita vya Jihadi, sio lazima Waislamu wote waende kwenye Jihad bali wengine wabakie na kuisoma dini yao ili wakirudi waliokua hawapo wakati huo na kutokua na uwezo wa kujua mambo mengine kuhusu dini wawafahamishe yale wasioyajua. Hii pia inaonesha kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anawaamrisha wale waliokua hawana elimu ya dini wawafuate wenye *I'lm*. Kwani yule asiejua, akajifanya anajua na kutoa hukmu katika jambo lolote lile la dini huingia katika dhambi ikiwa hukmu alioitoa sio ya haki na haimo katika *Sharia'h*. Na sio hukmu tu bali pia kuna uwezekano wa hata Ibada zake kutokukubaliwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ikiwa haziendani na matakwa ya *Sharia'h*.

Ni jambo lililowazi kua kimaumbile si kila mtu anao uwezo wa kujua kila kitu kwani, hata Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, alikua akifuata ushauri wa watu wengine pale anapokua hajui kitu kuhusiana na jambo fulani, tumeona mfano katika kurasa zilizotangulia pale tulipozungumzia ushauri aliopewa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Ummu Salamah baada ya mkataba wa *Hudaybiyyah* na akaufuata.
Vile vile katika vita vya Badr, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alifuata ushauri wa Hubab Ibn Al Mundhir pale ilipotokea kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* pamoja na jeshi lake walipopiga kambi katika sehemu ambayo ilikua ni hatari kwa usalama wao. *Sirat al Nabi* inasema, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* pamoja na Masahaba zake walipiga kambi katika maeneo ya Badr, na hapo Hubab Ibn Al Mundhir ambae alikua anasifika kwa uzoefu wa mbinu za vita wakati huo, akamuuliza Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, **'Ya Rasul Allah, jee sehemu hii tuliokuwepo sasa hivi, Allah amekushushia aya kua tukae hapa, ili tusikimbie vitani na kuikimbia sehemu hii, au ni kwa sababu ya mtazamo wa mbinu za kivita?'** hapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu kua ni kwa sababu ya mtazamo wake wa mbinu za kivita, hapo Hubab akasema, **'Ya Rasul Allah, hii si sehemu ya kukaa, bali chukua watu wako hadi karibu na visima vya maji vilivyo karibu na Maadui. Twende tukapige kambi hapo, na kuvizuia visima viwe nyuma yetu, tujaze maji vyombo vyetu, na kisha tupigane na maadui zetu, sisi tutakunywa maji lakini wao watakua hawana maji ya kunywa',** hapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akafikiria na kuona kua hii ni mbinu bora hivyo akaamua kufanya kama alivyosema Hubab.

Walipokaribia na bonde la Badr, Sa'd Ibn Mu'adh ambae aliekuwa Chifu wa kabila la Banu Aws akamfuata Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kumwambia, ***'Ya Rasul Allah*, turuhusu tukujengee sehemu nyuma yetu, ambapo wewe utakaa, na kumuweka ngamia wako pia. Nasi tutavaana na maadui zetu. Ikiwa Allah atatupa nguvu na kushinda basi hilo ndio tunalolitaka, lakini ikiwa litatokea jengine zaidi ya hilo, basi wewe itakubidi upande ngamia wako na urudi kuungana na wale waliobakia. Kwani ya Rasul Allah, mapenzi yetu juu yako si makubwa kama ya wale waliobakia, kwani kama wangelijua kua utakutana na vita basi wasingekubali kubakia. Allah akulinde wewe kupita kwao, watakupa ushauri mzuri na watapigana pamoja nawe'**.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akaubaliana na ushauri huo na kumuombea dua Sa'd Ibn Muadh, na baada ya hapo kibanda kikajengwa kwa

kutumia makuti ya mtende na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akakaa humo wakati wa vita hivyo.

Vile vile tunaona kua katika mwaka wa tano *Al Hijr*, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipata habari ya kua *Maquraysh* walikua wanajitayarisha kuuvamia mji wa Madina, hivyo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akaitisha mkutano na Masahaba zake wafanye kitu gani ili kujilinda na *Maquraysh*. Kila mtu akachangia alivyoweza lakini hakukupatikana wazo zuri isipokua, lile la Salman Al Farsy ambae alisema **'Ya Rasul Allah, sisi katika maeneo ya Uajemi, tunapokua na khofu ya kuvamiwa na jeshi la wapanda farasi hua tunachimba handaki linalotuzunguka, hivyo turuhusu tuchimbe handaki sasa hivi'.** Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akauliza *Khandaq* ndio nini? Na alipofahamishwa na kufahamu basi akakubaliana na mtizamo wa Salman Al Faris na akaamrisha kuchimbwa kwa handaki hilo.

Kujua kila kitu na kua na *I'lm* ya kila kitu ni sifa ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* pekee, hakuna hata *Bani Adam* mmoja aliekua anajua kila kitu na ndio maana pia *Qur'an* ikatuhimiza kutosita kuuliza kwa kile kitu ambacho hatukijui wala kukifahamu na kututaka tuwaulize wale wanaokijua na kukifahamu. Anasema Khatib Al Baghdadi katika *Al-Faqeeh wal Mutataqqih* kua: '**Ama kuhusiana na suali la nani anaetakiwa kufanya *Taqlid*, basi jawabu lake ni kua wale watu wasiozijua njia za hukm za *Sharia'h*. Inaruhusika kufanya *Taqlid* ya Mwanazuoni na kufuata miongozo yao kwa sababu Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema:**

﴿.. فَٱسْأَلُوٓاْ أَهْلَ ٱلذِّكْرِ إِن كُنْتُمْ لاَ تَعْلَمُونَ﴾

**Fais-aloo ahla al<u>dhdh</u>ikri in kuntum l<u>a</u> taAAlamoona.** (*Surat An Nahl 16:43*).

*Tafsir: '**Ulizeni wenye kujua ikiwa nyinyi hamjui**'.*

Katika kuielezea aya hii, basi Al Khatib Al Baghdad anamalizia kwa kusema kua : '**Amr Ibn Qays, alisema kua *Ahl ul Dhikr* katika aya hii inamaanisha watu wenye *I'lm* yaani, Ulamaa'.**

Vile vile anasema Imam Al Suyuti kuhusiana na aya hii kua, '**Ayah hii inawahimiza wale wasiokua na ufahamu wa *I'lm* ya dini kufanya *Taqlid* kwa *Mujtahid*. Kwani ukiiangali aya hiyo utaona kua imetumia neno *Ahl Dhikr* ambalo maana yake ni watu wenye *I'lm*, na Maimamu wa *Madhhab* ni miongoni mwa *Ahlu Dhikr***'

Vile vile Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ametuamrisha kumtii yeye, Mtume wake na wenye amri juu yetu ambao tukiangalia kwa mtizamo wa kidini wenye amri juu yetu ni wenye *I'lm* zaid yetu, amri hii imeamrishwa kwa kupitia njia ya *Qur'an* pale iliposema:

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَأُوْلِي ٱلأَمْرِ مِنْكُمْ فَإِن تَنَازَعْتُمْ فِي شَيْءٍ فَرُدُّوهُ إِلَى ٱللَّهِ وَٱلرَّسُولِ إِن كُنْتُمْ تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلآخِرِ ذٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلاً﴾

**Ya ayyuha alladhina amanoo ateeAAoo Allaha waateeAAoo alrrasoola waolee al-amri minkum fa-in tanazaAAtum fee shay-in faruddoohu ila Allahi waalrrasooli in kuntum tu/minoona biAllahi waalyawmi al-akhiri dhalika khayrun waahsanu ta/weelan.** (*Surat An Nisaa 4:59*).

*Tafsir:* ***'Enyi mlioamini mtiini Allah na Rasuli na wenye amri juu yenu. Na mkikhitilafiana kwa chochote baina yenu basi rudini kwa Allah na Mtume wake, ikiwa mnamuamini Allah na siku ya mwisho, kufanya hivyo ni bora na inafaa zaid katika kupata uamuzi wa mwisho'***

Baadhi ya wafasiri wamesema kua '**Wenye Amri juu Yenu**' ni viongozi wenu kisiasa na kidini, lakini Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* na Mujahid ambao kila mtu anawajua kua wana utaalamu mkubwa wa kutafsir *Qur'an*, na pia Wanazuoni wengine kama Ataa Ibn Rabiah, Ataa Ibn Saib, Hasan Al Basr, Abu Aliyah wametafsiri kua: **'Wenye Amri juu yenu ni viongozi wenu katika *I'lm* kwani wao ndio wenye ujuzi wa kufanya *Ijtihad* katika *Qur'an* na *Sunnah***.

Imam Ibn ul Qayyim anasema katika *I'lam ul Muqi'in*: '**Kuwatii viongozi wenu ni sawa na kuwatii wenye *I'lm* kwani ki *Sharia'h* viongozi wanatakiwa wawatii wenye *I'lm*'**.

Imam Fakhr Din al Razi anasema katika *Tafsir al Kabir* baada ya kuielezea sana aya hii ya *Surat An Nisaa* (4:59) kua: **'Inapendekezwa sana kutumia maana ya '*ulamaa* kwa *ulu ul amr*', katika aya hii**'.

Imam Ash Shawkani nae anasema katika *Fat-h al Qadir* kuhusiana na aya hii kua *:* **'Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amewaamrisha watu kutii amri zake, na amri za**

**Rasul *Salallahu A'layhi wa Salam* na *Ulu ul amr* ambao ni *A'immah* (Maimamu) na Qadhi na Watawala na Walii (mzimamizi) muadilifu. Na maana yake ni kuwatii katika yale wanayoyaamrisha isipokua yale aliyokataza Allah *Subhanahu wa Ta'ala*'**.

Anasema Imam Zamakhshari katika *Tafsir Al-Kashaaf* kuhusiana na aya hii kua: '**Wanasema wenye kujua kua: '*Ulu ul amr* ni Ulamaa wanaofundisha watu dini na kuwaamrisha mema '*Ma'ruf*' na kuwakataza mabaya '*Munkar*'. Na ikiwa kuna kutofautiana baina ya *Ulu ul amr* basi wanatakiwa wamuachie jambo hilo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, yaani warudi katika *Qur'an* na *Sunnah*'**'.

Hivyo aya hii ya *Surat An Nisaa* (4:59) ina *Taqlid* za aina mbili, kwanza ni ya kufuata amri za Allah *Subhanah wa Ta'ala*, Mtume *Salallahu A'layhi wa Salam* na Wenye *I'lm*, na *Taqlid* ya pili ni kwa wenye *I'lm* ikiwa watatofautiana basi wanatakiwa warudi kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake. Imam Abu Baqr Al Jasas anasema kua : **'Sehemu ya kwanza ya ayah hii ni kwa ajili ya *Muqalid* ambao wanatakiwa kumtii Allah *Subhanah wa Ta'ala*, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Mujtahid, na sehemu ya pili ni kwa *Mujtahid* wanapotofautiana wafanye *Ijtihad* zaid katika *Qur'an* na *Sunnah*, kwani *Muqalid* hana *I'lm* na upeo zaid wa kuingia ndani zaid katika kufafanua na kutoa Hukmu ndani ya *Qur'an* na *Sunnah*. '**

Historia ya Kiislam na *Sunnah* zinatuonesha kua kabla ya kuhama Makkah na kuhamia Madinah, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alimteua Musab Ibn Umayr *Radhi Allahu A'nhu* kua muwakilishi wa kwanza wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kutoka Makkah kwenda katika mji wa Madinah, na kazi yake maalum ilikua ni kueneza Uislam na kuwasomesha wale wasiojua kuhusu Uislam. Hivyo watu wa Madinah waliuanzia Uislam wao kwa kufanya *Taqlid* kwa mara ya kwanza kabisa kupitia kwa Musab Ibn Umayr *Radhi Allahu A'nhu*.

Katika *Sunnah* Imam Tirmidhi na *Sunnah* Imam Abu Daud kuna *Hadith* isemayo, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alimteua Mua'dh Ibn Jabal *Radhi Allahu A'nhu* kua Gavana wa Yemen kisha akamuuliza: '**Jee utahukumu vipi ikikubidi utoe hukmu?**'
Mua'dh akajibu '**Nitahukumu kwa kutumia *Qur'an*.**'
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamuuliza '**Jee kama hamna kesi kama hiyo katika *Qur'an*?**'
Mua'dh akajibu '**Nitahukumu kupitia *Sunnah* za Rasul Allah.**'

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamuuliza '**Jee ikiwa hamna katika *Qur'an* wala katika *Sunnah*?**'
Mua'dh akajibu '**Nitafanya *Ijtihad* yangu yote na sitofanya dharau.**'
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akampigapiga kifuani huku akisema '**Sifa zote anastahiki Allah aliewaongoa wasaidizi wa Mtume wake kupitia kwa Mtume wake.**'

Mua'dh Ibn Jabal *Radhi Allahu A'nhu* alikua mmoja kati ya Masahaba wenye *I'lm* kubwa ya Dini, hii inajionesha katika *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* pale aliposema,'**Mwenye *I'lm* zaid ya Halal na Haram katika Ummah wangu ni Mua'dh Ibn Jabal**'. Hivyo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alimteua Mua'dh Ibn Jabal awe Gavana, Kadhi, Mwalimu na Mujtahid kwa watu wa Yemen, na akaamrisha watu wa Yemen wafanye *Taqlid* kwa Mua'dh Ibn Jabal *Radhi Allahu A'nhu*.

Katika Sunah Ibn Majaah,Tirmidhi na Imam Ahmad, kuna *Hadith* ya Hudhaifa isemayo kua alisema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*:

اقْتَدُوا بِاللَّذَيْنِ مِنْ بَعْدِي أَبِي بَكْرٍ وَعُمَرَ

'***Iqtadu bi al-ladhina min ba`di Abi Bakrin wa `Umar* (Wafuateni watakaobaki baada yangu: Abu Bakr na Umar**).

*Hadith* hii imetumia neno la kiarabu ***Iqtidaa*** ambalo Ibn Mansour ambae ni mtaalam wa lugha ya kiarabu anatufafanulia kwa kusema kua **Neno *Iqtidaa* linatokana na neno *Qidwa* lenye maana ya sifa ya mfano wa kuigwa**. Neno hili pia limetumika katika *Qur'an* kuelezea kuwafuata Manabii na watu wema katika mambo ya dini, pale iliposema**:**

﴿أُوْلَئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُ فَبِهُدَاهُمُ ٱقْتَدِهْ..﴾

**Ula-ika alladhina hada Allahu fabihudahumu iqtadih..***(Surat Al An'Aam* 6:90)**.**

*Tafsir* ***: Hao ndio ambao Allah amewaongoa, hivyo uongofu wao ufuateni***.

Katika baadhi ya *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* kuna misisitizo ya kufuata wenye *I'lm* zaid yetu, kama pale aliposema Imam Tirmidhi

kutoka kwa Abd Allah Ibn Umar *Radhi Allahu A'nhu* kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: **Yeyote yule mwenye sifa mbili Allah *Subhanahu wa Ta'ala* atamfanya awe mwenye Shukrani na Subra. Sifa ya mwanzo ni yule mtu atakae muona mtu yuko juu zaidi yake katika *I'lm* ya dini na kumfuata, sifa ya pili ni yule mtu atakae muona mwenzake yuko chini kiuwezo, kisha yeye akamshukuru Allah *Subhanahu wa Ta'ala*.** Hivyo sifa nzuri za wasiokua na *I'lm* ni kuwafuata wenye *I'lm* zaid yao.

Abd Allah Ibn Amr amesema kua: '**Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: Kwa hakika Allah hatoiondoa *I'lm* duniani kwa kuitoa kutoka katika nyoyo za watu, bali *I'lm* itaondolewa kwa kuitwa kwa Ma'ulamaa (kurudi ka Allah *Subhanah wa Ta'ala*) hadi pale watakapokwisha wote, na hapo watu watawachagua wajinga kua ndio viongozi wao, na wataulizwa na watatoa fatwa bila ya kua *I'lm*. Kutokana na kupotoka kwa nao pia watawapotoa wenzao.**'

*Hadith* hii inaweka wazi kua kazi ya kutoa fatwa ni ya *Ma'ulamaa* na wala si ya mtu yeyote yule, na hivyo pia kuweka wazi kua utakuja wakati ambao itakua hakuna *Ma'ulamaa* na wajinga wasiojua kitu ndio watakao kua wakitoa fatwa. Hivyo katika wakati kama huo Muislam hatokua na uwezo wa kufuata njia za Kiislam bila ya kufanya *Taqlid* kupitia katika vitabu vya Wanazuoni waliotangulia.

Imam Bukhari na Imam Muslim wametaja *Hadith* iliohadithiwa na Abu Said Al Khudri kua baadhi ya Masahaba walikua na kawaida ya kuchelewa kusali Sala ya jamaa na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, hivyo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasisitiza wawahi katika safu za mwanzo kwa kusema '**Nifuateni mie (kwa kuniangalia ninachokifanya) na wale wataokuja baadae watakufuateni nyinyi (kwa kuangalia vile mnavyofanya)**'.

*Hadith* hii ina maana mbili tofauti, maana ya kwanza ni kua wale waliokuwepo kwenye safu ya kwanza waangalie vile anavyofanya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika sala na wale waliokua nyuma yao wafuate safu ya mbele yao.

Maana nyengine ya *Hadith* hii ni pia Masahaba walishauriwa wawahi mapema ili waone jinsi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* anavyosali. Na wale watakaokuja baada ya Masahaba watajifunza sala zao kwa kuwaangalia na kuwafuata Masahaba. Katika kuielezea *Hadith* hii Imam Ibn Hajar anasema '**Inasemekana kua maana ya *Hadith* hii hi kua, Masahaba wajifunze kanuni na *Sharia'h* za Uislam kutoka kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam***

**na wale watakaowafuatia Masahaba, yaani *Tabi'in* wawafuate kama wafanyavyo Masahaba, na *Tabii Tabi'in* wawafuate *Tabi'in,* na hivyo hivyo hadi mwisho wa dunia**.'

Masahaba walikua wakifanya *Ijtihad* na kutoa Fatwa pia, kabla ya kufariki Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* kwani Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alikua akiwahimiza Masahaba zake, kutafuta *I'lm* na kufanya *Ijtihad* kwa kutumia akili zao kwa manufaa ya Ummah wa Kiislam, kutokana na kuwahimiza huko baadhi yao walikua wakitoa hukmu wakati wa uhai wake, mbele yake Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, pale panapokua na haja ya kufanya hivyo na wakati mwengine bila ya kuwa na haja ya kufanya hivyo na kama wakikosea basi alikua akiwakosoa na miongoni mwao wakiwemo Abu Bakr As Siddiq *Radhi Allahu A'nhu*, Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu*, Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*, Abd al Rahman Ibn Awf *Radhi Allahu A'nhu*, A'bd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu A'nhu*, Ubay Ibn Kaab *Radhi Allahu A'nhu*, Zayd Ibn Thabit *Radhi Allahu A'nhu*, Muadh Ibn Jabal *Radhi Allahu A'nhu*, Abu Musa Al Ashari *Radhi Allahu A'nhu*, Salman Al Farsy *Radhi Allahu A'nhu* na wengineo.

Siku moja Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, alimuambia Amr Ibn Al Aas atoe hukmu baina ya watu wawili, Amr Ibn Al Aas *Radhi Allahu A'nhu* akamuuliza Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: '**Nitafanyaje *Ijtihad* wakati wewe mwenyewe upo?**' Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamuambia '**Naam, fanya na ikiwa umepatia basi utalipwa mara mbili na kama ukikosea basi utalipwa mara moja pia**'.*(Imam Abu Hamid Al Ghazal katika Al Mustasfa min usul ul Fiqh)*

Anasema Uqbah Ibn Amir *Radhi Allahu A'nhu* kua siku moja walikuja watu kutoka pande mbili zililizogombana kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na hapo akaniambia '**Ya Uqba, simama na utoe hukumu baina yao**',

Nami nikasema: '**Bora kumtoa kafara baba yangu kwa ajili yako, Ya Rasul Allah, kwani wewe unafaa zaid kutoa hukmu baina yao kuliko mie**'.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema '**Vyovyote vile wewe unafaa kutoa hukmu juu yao**'.

Nami nikamuuliza, '**Kwa misingi gani?**'.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema '**Tumia akili yako na ikiwa umepatia basi utapata thawabi za mema kumi na kama ukikosea basi utalipwa thawabu za jema moja**'. *(Al Musnad Ahmad Ibn Hanbal)*

**SURA YA TATU**

---

﴿وَٱلسَّابِقُونَ ٱلأَوَّلُونَ مِنَ ٱلْمُهَاجِرِينَ وَٱلأَنْصَارِ وَٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُم بِإِحْسَانٍ رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُواْ عَنْهُ وَأَعَدَّ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي تَحْتَهَا ٱلأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَآ أَبَداً ذٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ﴾

**Waalssabiqoona al-awwaloona mina almuhajireena waal-ansari waalladhdheena ittabaAAoohum bi-ihsanin radiya Allahu AAanhum waradoo AAanhu waaAAadda lahum jannatin tajree tahtaha al-anharu khalideena feeha abadan thalika alfawzu alAAa*th*eemu** *(Surat At Tawba 9:100)*

*Tafsir:* ***Na wale waliotangulia mwanzoni kuingia katika Uislam miongoni mwa Muhajirina na Al Ansari na pia wale waliowafuatia kiuhakika. Allah ameridhika nao kama vile wao walivyomridhia yeye. Na amewatayarishia Bustani zenye kupita mito nchini yake, ambamo watakaa milele, na huko ni kufuzu kukubwa sana.***

---

***IJTIHAD* NA *TAQLID* KATIKA WAKATI WA MASAHABA.**



Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: '**Wale watakaoishi zaid yangu miongoni mwenu, wataona migogoro mingi, hivyo fuateni *Sunnah* zangu na Makhalifah waongofu**' (*Ibn Hibban na Al Hakim*).

Anasema Imam Ibn Hajar Al Asqalani, kua Wanazuoni wanasema kua Sahaba ni : **Mtu alieamini na akamuona Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* japo kwa mara moja, na mtu huyo akafa wakati akiwa ni Muislam**. (*Ibn Hajar, Al Isaba)*

Masahaba wamegawika katika darja tofauti kutokana na nyakati za kusilimu kwao, hivyo wale waliosilimu mwanzo hua na darja ya juu kuliko wale waliosilimu baadae. Darja hizi zilionekana wazi katika maisha ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi*

*wa Salam* kwa namna ya vile alivyokua akiishi na Masahaba zake, kwani siku moja Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* alimkataza Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu A'nhu* pale alipokua akigombana na Abd Rahman Ibn Awf *Radhi Allahu A'nhu* na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamwambia Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu A'nhu*:

'**Msiwakere Masahaba zangu, kwani nnaapa kwa yule ambae *Nafsi* yangu imo mikononi mwake! Hata kama mkitumia thamani ya Dhahabu yenye ukubwa wa Mlima wa Uhud, basi hamtoweka kufikisha thamani ya vitendo vyao**'.

Hii inatokana na ukweli kua Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu A'nhu* alikua ni miongoni mwa Masahaba waliochelewa kusilimu kwani yeye aliingia katika Uislam katika kipindi cha baina ya Mkataba wa Hudaibiyyah na kutekwa kwa mji wa Makkah lakini Abd Rahman Ibn Awf *Radhi Allahu A'nhu* alikua ni miongoni mwa watu wa mwanzo kuingia katika Uislam na pia ni miongoni mwa watu kumi waliobashiriwa Pepo.

Vile vile tunaona mfano mwengine juu ya hili pale ilipotokea siku walipogombana Umar Ibn Al Khattab na Abu Bakr As Siddiq *Radhi Allahu A'nhu*, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akaingilia kati na kumwambia Umar Ibn Al Khattab: '**Kwa nini humuachi Sahaba yangu, kwa ajli yangu? Abu Bakr aliniamini katika wakati ambao nyinyi nyote mlinikataa**', hapo Abu Bakr akainama na kusema: '**Ya Rasul Allah lilikua ni kosa langu**'.

Hivyo tunapozungumzia Masahaba, tunatakiwa tujue kua kutokana na mitizamo ya Wanazuoni basi Masahaba hua wamegawika katika makundi kumi na mbili yafuatayo:-

1. **Makhalifah wanne** ambao ni Abu Bakr As Siddiq, Umar ibn Al Khattab, Uthman Ibn Affan na Ali Ibn Abi Talib, na wale waliobashiriwa Pepo wakati wakiwa bado hai, ambao ni Zubair Ibn Al-Awwam, Abu Ubaidah Ibn Al-Jarrah, Abdur-Rahman Ibn Awf, Talha Ibn Ubaidullah, Sa'd Ibn Abi Waqqas na Saeed Ibn Zad, Radhi za Allah ziwafikie.

2. **Wale waliowahi kuamini kabla ya kuamini Umar Ibn Al Khattab,** ambao walikua wakienda katika nyumba ya Arqam kisiri siri kusikiliza ujumbe wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

3. ***Muhajjirina* waliohamia Uhabeshi (Ethiopia) kwa ajili ya Allah:** katika Hijra ya mwanzo.

4. ***Ansar* au wale walionusuru na kuwepo wakati wa sherehe za kwanza za kula kiapo cha kumuamini na kuwa pamoja na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika Al-Aqaba:** Sherehe za Al Aqaba ni sherehe zilizofayika katika eneo Al Aqaba ambalo ni la kimlima kidogo kiliopo pembezoni ya mji wa Makkah, katika sherehe hizi walikuja watu 12 kutoka Yathrib (Madina) ambao walikua ni Abu Umamah As'ad Ibn Zurarah, Awf Ibn Al Harith na kaka yake Mu'adh Ibn Harith, Rafi' Ibn Malik, Thakwan Ibn Abdil Qays, Ubaadah Ibn As Samit, Yazid Ibn Tha'labah, Al Abbas Ibn Ubadah, Uqbah Ibn Aamir, Qutbah Ibn Aamir, waliotoka katika ukoo wa Al Khazraj, Uwaym Ibn Sa'idah, na Abul Haytham Malik Ibn At Tayyihan waliotoka katika ukoo wa Al Aws na kukutana na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na wakakukubaliana makubaliano ya ushirikiano baina yao na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na katika kiapo hicho walikubaliana kua: Watampwekesha na kumtii Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na amri zake zote, hawatoiba, hawatozini, hawatofanya maovu, n.k na waliridhika kua kama watafanikiwa katika kuishi maisha ya utiifu kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* basi malipo yao yatakua ni Pepo, vyenginevyo malipo yao yatakua kwa Allah *Subhanah wa Ta'ala*, ikiwemo kuwaadhibu na pia akitaka kuwasamahe atawasamehe. Baada ya makubaliano hayo Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* akawapa Sahaba Musab Ibn Umayr aende nao Madina ili akawasomeshe *Qur'an* na mambo mengine yahusuyo dini ya Kiislam.

5. ***Ansar* au wale walionusuru na kula kiapo cha kuwa pamoja na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* baada ya *Al-Aqaba*:** Hii ilikua ni katika mwaka uliofuatia baada ya kiapo cha kwanza cha *Al Aqaba*, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alikubaliana kukutana nao tena sehemu ile ile lakini safari hii watu walikua wengi zaid kwani wanaume walikua wako 73 na wanawake wawili ambao walikua ni Umm Ammara Nusaibat bint Ka'ab, na Umm Manee' Asma' bint Amr. Na hivyo wakakaubaliana kukutana katika siku za Tashrik (*Yaum Tashrik* – siku za kuanzia mwezi 11, 12 hadi 13 za mwezi wa *Dhul Hija*), na katika kiapo hiki wakakubaliana pia kumsikiliza na kumtii Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika kila kitu, kujitolea kutumia kila alichokua nacho mtu kwa ajili ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* iwe katika wakati wa raha ama katika wakati wa shida, kumlinda Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kutokana na kila kile anachojilinda mtu na *Nafsi* yake, na mke wake, na watoto wake na familia yake, na kukatazana mabaya na kuamrishana mema kwa ajili ya Allah, na wakifanikiwa kuyatekeleza hayo basi Pepo iko mikononi mwao.

6. ***Muhajjirina* (Waliohama Makkah kuelekea Madinah) wa mwanzo kuungana na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kabla ya kuwasili katika mji wa Madinah,** alipokua Qubah ambapo alikua amepumzika kidogo akitokea Makkah

katika wakati wa Hijrah ya kwanza (Kuhama kutoka katika mji wa Makkah kwenda katika mji wa Madinah).

7. ***Ahl ul Badr*** : Masahaba waliopigana vita vya Badr.

8. **Wale waliohamia Madinah baina ya kipindi cha vita vya Badr na mkataba wa *Hudaybiyah*.**

9. **Masahaba waliokula kiapo kushirikiana na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* chini ya mti wakati wa mkataba wa *Hudaybiyah*.**

10. **Masahaba waliosilimu na kuhamia Madinah baada ya mkataba wa *Hudaybiyah.***

11. **Masahaba waliosilimu baada ya kutekwa kwa mji wa Makkah.**

12. **Watoto waliomuona Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* wakati wa uhai wake**, aidha wakati wa kutekwa Makkah au katika wakati wa Hija ya mwisho ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, au waliomuona katika sehemu tofauti na nyakati tofauti.

Baada ya kufariki Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* mwaka 11 *Al Hijr*, waislamu waliongozwa na *Khulafa Rashidun* (Makhalifah waongofu) hadi mwaka 39 *Al Hijr* ambao ilikua ni sawa na mwaka 632. Kipindi hiki kilikua kikijulikana kama, '**Kipindi cha Masahaba**'. Kipindi hiki kilimalizika mwaka 110 *Al Hijr* ambayo ni sawa na mwaka 728, mwaka ambao alifariki Sahaba wa Mwisho ambae alikua ni Abu Al Tufayl Amr Ibn Wathila aliefariki katika mji wa Makkah. Abu Al Tufayl alimuona Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* wakati alipokua mdogo kwani yeye alizaliwa miaka minane kabla ya kifo cha Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Hivyo kipindi cha Masahaba kilidumu kwa muda wa karne moja. Katika kipindi hiki Masahaba walitawanyika na kuenea katika maeneo ya Uarabuni, Syria, Uturuki, India, Asia ya kati, China na katika maeneo ya bara la Afrika. Walienea katika maeneo yote hayo kwa sababu ya kueneza *I'lm* ya dini ya Kiislam. Katika kipindi cha Masahaba, Masahaba walikua wamegawika kutokana na darja za *I'lm* na madaraka yao kama ifuatavyo:-

1. **Khulafa Rashidun au *Amir ul Mu'minin*** – Abu Bakr Al Siddiq *Radhi Allahu A'nhu*, Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu*, Uthman Ibn Al Affan *Radhi Allahu A'nhu* na Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*.
2. **Masahaba Wakongwe wenye *I'lm*** - A'bd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu A'nhu* , Abdul Rahman Ibn Awf *Radhi Allahu A'nhu*, Mua'dh Ibn Jabal *Radhi Allahu A'nhu* n.k.
3. **Masahaba Vijana wenye *I'lm* -** A'bd Allah Ibn Umar, Abd Allah Ibn 'Abbas, A'bd Allah Ibn Zubayr, Aishah Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nha* n.k.
4. **Masahaba Wanazuoni -** Abd Allah Ibn 'Abbas, A'bd Allah Ibn Masoud, Aishah *Ummul Mu'minin Radhi Allahu A'nha*, Muadh Ibn Jabal, Zaid Ibn Thabit, Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu m* n.k.
5. **Masahaba wa kawaida** – Wapiganaji, wafanya biashara, wafanyakazi, wakulima n.k ambao waliokua na *I'lm* ya kawaida.

Katika kutoa Fatwa, Masahaba walikua wakilinganisha masuála yaliyotokea katika mazingira yao na kisha kufuatilia katika vyanzo vya msingi wa *Sharia'h* za Kiislam, kutoka chanzo kimoja hadi chanzo hadi kupatikana ufumbuzi kwa mpangilio ufuatao:-

1- ***Qur'an* –** Ambacho ni kitabu alichoshushiwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Allah Subhanahu wa Taala kupitia kwa *Malaika* wake Jibril A'layhi Salaam.

2- ***Sunnah* –** Ambacho ni kila kile ambacho kimetokana kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ikiwemo yale aliyoyasema (isipokua *Qur'an*), aliyoyafanya au kukubaliana nayo.

3- ***Ijma'a*** – Ambayo ni makubaliano ya Ummah wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika jambo fulani muhimu la kidini, makubaliano haya huondoa wasiwasi wowote ule na pia huondoa kuwepo kwa kipingamizi chengine chochote kile kitakachoweza kutokea juu ya jambo lililokubaliwa kutokana na kutegemea uthibitisho wa makubaliano hayo. Na kutokana na sababu hii, jambo lolote ambalo litakubaliwa katika makubaliano (*Ijma'a*) basi hua hamna budi bali kutekelezwa au kufuatwa; na hairuhusiwi kulipinga jambo hilo.

Makubaliano lazima yawe na uthibitisho, kwani si sahih kukubaliana juu ya kitu bila ya kua na uthibitisho wa kitu katika *Sharia'h*. Ummah wa Kiislam hauwezi kukubaliana katika makosa, kama ilivyonukuliwa katika *Hadith* mbali mbali, kama alivyopokea Anas Ibn Malik kua '**Nimemsikia Nabii Muhammad *Salallahu***

***A'layhi wa Salam* akisema, Ummah wangu hautoungana katika upotovu, hivyo ukiwaona wanaotofautiana, basi fuata walio wengi'.** (*Al Aswad Al A'dham*)

Misingi ya *Ijma'a* inawezekana kua katika *Qur'an* na *Sunnah* au katika Majadiliano ya *Qiyas*, mila au pia aina nyengine za *Ijtihad*. Kuna aina mbili za *Ijma'a*:

**i**. ***Ijma'a al Qauli*** - Makubaliano ya dhahir, ambayo ni pale Wanazuoni wanapokubaliana katika jambo fulani, kwa uwazi kwa kila mmoja kuchangia hoja hadi wakafikia makubaliano.

**ii**. ***Ijma'a al Sukuti*** - Makubaliano ya kimya kimya, ambayo ni pale baadhi ya Mujtahid kutoa ushauri au mawazo yao juu ya jambo fulani, na wote wakajua kuhusu hilo lakini wakaa kimya bila ya kupinga au kukubali

4 - ***Qiyas* –** Kiasi ni kutumia makisio ya jambo moja katika kutoa hukmu ya jambo jengine kutokana na uasili baina ya mambo hayo kwa kusudio la kuthibitisha au kukanusha hukmu katika mambo hayo. *Qiyas* hutegemea katika misingi minne ifuatayo:

1. Kutokana na *Qur'an* na *Sunnah*.
2. Kutokana na makubaliano ya Wanazuoni katika mambo ambayo hayana vithibitisho katika *Qur'an* na *Sunnah*.
3. Kutokana na kauli za Masahaba wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika mambo ambayo hayana vipingamizi juu yake.
4. Kutokana na kutofautiana baina ya mitizamo ya Masahaba na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kutopinga juu ya mitizamo hiyo.

Anasema Imam Al Shafi'i katika *Ar Risala* '***Qiyas* na *Ijtihad* ni kitu kimoja ni kama ilivyo Mtu na *Bani Adam***'.

Anasema Imam Abu Hamid Muhammad Al Ghazal kua '**Yeyote yule anaepingana na *Qiyas* kikanuni basi kwa hakika hua ni mwenye makosa katika kufikiria kwake, na atakua ni mwenye kufanya dhambi**'.

Katika ufanyaji wa *Ijtihad* na kutoa Fatwa kuna baadhi ya Masahaba wametoa Fatwa nyingi zaid kuliko wengine kutokana na uwezo wao katika *I'lm* ya dini, kati yao wakiwemo Aishah Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nha*, Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* na mtoto wake A'bd Allah Ibn Umar *Radhi Allahu A'nhu*, Ali

Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*, A'bd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu A'nhu*, Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu*, Zayd Ibn Thabit *Radhi Allahu A'nhu.*

Kimaumbile ni jambo la kawaida kwa *Bani Adam* kuzidiana katika mambo mbali mbali, kwa hivyo kulikua kuna Masahaba wenye *I'lm* zaid kuliko wengine katika fani moja ama katika fani mbalimbali kama vile *Qur'an, Hadith,* Mirathi, Halali na Haramu n.k hivyo basi, Masahaba walikua pia wakifanya *Taqlid* miongoni mwao katika fani na mambo mbali mbali ambayo wasiyokua na *I'lm* nayo zaid kuliko wenzao, na hivyo huamua kufuata Fatwa za wale wenye *I'lm* zaid yao katika mambo hayo, kwa mfano:

Sayyidna Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* alikua akifuata Fatwa za Sayyidna Abu Bakr Siddiq *Radhi Allahu A'nhu* , kwa kusema '**Nitakua sina haya mbele ya Allah ikiwa nitatofautiana kutokana na mtazamo wa Abu Bakr**'. Kwa upande mwengine tukimuangalia A'bd Allah Ibn Masoud *Radhi Allahu A'nhu* ambae pia alikua ni Mujtahid mwenye *I'lm* kubwa, nae pia alikua akimfuata Sayyidna Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* katika baadhi ya mambo. Imam Muhammad Ibn Jarir anasema kua '**Hamna katika Sahaba ambae alikua amezipangilia Fatwa zake kama A'bd Allah Ibn Masoud, lakini na yeye pia huacha mtazamo wake katika kufuata mtazamo wa Umar na wakati mwengine hukaribia kutofautiana nae katika baadhi ya mitazamo na hurudi katika mtazamo wake**'.

Anasema Al Sha'abi: '**Sita kati ya Masahaba wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* walikua wakitoa Fatwa kwa watu: Ibn Masud, Umar Ibn al-Khattab, Ali Ibn Abi Talib, Zayd Ibn Thabit, Ubayy Ibn Kaab, na Abu Musa Al Ashari. Na watatu kati yao walikua wakiacha hukmu zao kwa kufuata hukmu za wengine watatu. A'bd Allah Ibn Masud alikua akiwacha hukmu zake na kufuata hukmu za Umar, Abu Musa Al Ashari alikua akiwacha hukmu zake kwa kufuata hukmu za Ali Ibn Ab Talib na Zayd Ibn Thabit alikua akiwacha hukmu zake kwa kufuata hukmu za Ubayy Ibn Kaab'**.

Kauli hii inajithibitisha pale tunapofaham kua katika mji wa Kufah, nchini Iraq wakati Abdulla Ibn Masoud *Radhi Allahu A'nhu* alikua ndie *Mujtahid* wa mji wa Kufah, Iraq. Katika kipindi hicho Sahaba Mwanazuoni Abu Musa Al Ashari *Radhi Allahu A'nhu* nae pia alikua akiishi katika mji huo lakini alikua akiwaambia watu kua wasimfuate yeye pale wanapotaka *Fatwa* bali waende kwa A'bd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu A'nhu*, kwa sababu A'bd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu A'nhu* alikua yuko juu zaid ki *I'lm* kuliko alivyokua Abu Musa Al Ashari, hivyo Abu Musa

Al Ashari *Radhi Allahu A'nhu* alikua akisema '**Ya nini kumfuata mwenye *I'lm* ndogo wakati mwenye zaidi yake yupo?**'.

Anasema Imam Tabarani katika *Muajjam* kua Abu Musa Al Ashari *Radhi Allahu A'nhu* aliulizwa swali kuhusiana na kunyonyesha na akajibu: '**Msiniulize mimi wakati Mwanazuoni mkubwa kutoka katika Masahaba wa Mtume *Salallahu A'layhi wa Salam* yupo pamoja nasi**'.

Kuna *Hadith* ya Ikrimah *Radhi Allahu A'nhu* yenye kuonesha *Taqlid* waliokua wakifanya watu wa Madinah baada ya kufa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kwa kusema: '**Watu wa Madinah walikuja kuhiji Makkah kisha wakamuuliza Abd Allah Ibn 'Abbas kuhusu mwanamke aliekua akifanya *Tawaf* na akaingia katika siku zake kabla ya kumaliza *Tawaf*, Jee hukmu yake anatakiwa amalizie au asimalizie na arudi Madinah?'**

Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akajibu: **'Anatakiwa arudi nyumbani bila kumalizia *Tawaf*.'**

Watu wa Madinah wakamjibu Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu*: '**Hatukubaliani nawe kwani Zaid Ibn Thabit alisema kua huyu mwanamke inambidi amalize *Tawaf* kisha ndio arudi nyumbani.'**

*Hadith* hii pia ipo katika *Musnad* wa Abu Daud ambayo Qatada anasema kua watu wa Madinah walimjibu Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* '**Hatukubaliani nawe ewe Ibn 'Abbas kwani unapingana na Zaid**'.

Hivyo Abd Allah Ibn 'Abbas akawaambia watu wa Madinah **'Mkirudi Madinah nendeni kwa Ummu Salama Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nhu* (Mke wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*) mkamuulize kuhusiana na jambo hili**'.

*Hadithi* hii inatuonesha kua watu wa Madinah walikua wakifanya *Taqlid* kwa Zaid Ibn Thabit *Radhi Allahu A'nhu* kwa sababu ni mwenye amri juu yao na kwa kua alikua na *I'lm* zaidi miongoni mwao hivyo walikua wakimfuata. Ingawa Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* alijaribu kuithibitisha Fatwa yake kupitia kwa Ummu Salama lakini bado watu wa Madinah waliiamini zaidi Fatwa ya Zaid Ibn Thabit *Radhi Allahu A'nhu*, hata hivyo tunaona pia kua Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* hakubishana nao wala kuwalazimisha watu wa Madinah kufuata mtizamo wake.

Watu wa Madinah waliporudi walimwambia Zaid Ibn Thabit *Radhi Allahu A'nhu* kuhusu alivyosema Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu*, hivyo Zaid Ibn Thabit *Radhi Allahu A'nhu* akamfuata Ummu Salama ili kumuuliza na baada ya kupata jibu akamfuata Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* na kumwambia '**Hakika umesema ukweli**' na hivyo kuifuta *Fatwa* yake kama ilivyotajwa na Muslim na Bayhaqi.

Ta'us anasema, '**Nimekutana na Masahaba 70 wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na pale wanapokhitilafiana katika kitu, basi hufuata msimamo wa Abd Allah Ibn 'Abbas**'.

Imam Al Darimi anaelezea katika *Ikhtilaf al-fuqaha'* kua '**Abd Allah Ibn 'Abbas anapoulizwa suali, basi hujibu kutokana na mtizamo wa *Qur'an*, na ikiwa hajapata jibu katika *Qur'an* basi huangalia mtizamo wa *Sunnah* za Nabii Muhammad *Sallahu A'layhi wa Salam*, ikiwa hajapata jibu lake katika *Sunnah* basi huangalia kwa mtizamo wa Abu Bakr au Umar, na anapokosa kutoka katika vyanzo hivyo basi hapo ndio hutoa mtizamo wake.**'

Imam Al Darimi anaelezea pia mtizamo wa Ta'us kuhusiana na Abd Allah Ibn 'Abbas, pale Ta'us aliposema kua kuna baadhi ya wakati Abd Allah Ibn Abbas hua na mtizamo mmoja na wakati mwengine hua na mtizamo mwengine, kua jambo hili linaweka wazi kua Abd Allah Ibn Abbas hutoa *Fatwa* kutokana na vyanzo alivyokua navyo, na hubadilisha msimamo wake pale anapopata ushahidi mwengine kutoka katika chanzo chengine.

Abu Al Husayna anasema katika *al Mu'tamad fi Usul al-Fiqh kua* Abd Allah Ibn Masoud alisema: '**Yeyote yule mwenye jukumu la kutoa fatwa basi ni lazima atoe fatwa hiyo kutokana na mtizamo wa *Qur'an*, ikiwa hamna jibu lake katika *Qur'an* basi aangalie kutokana na mtizamo wa *Sunnah* na ákishindwa kupata jibu katika *Sunnah* basi aangalie kutokana na mtizamo wa watu wema waliomtangulia, na pale atakapokosa jibu kutoka katika watu wema waliomtangulia basi hapo itambidi afanye *Ijtihad* yake.**'

Ikrimah anasema kua Abd Allah Ibn Abbas alimtuma aende kwa Zayd Ibn Thabit kumuuliza kuhusu mirathi ya mume na wazee. Zayd Ibn Thabit akajibu kua Mume atarithi nusu ya mali, mama atachukua sehemu moja katika tatu, na iliyobakia itakwenda kwa baba. Ikrimah akamuuliza Zayd Ibn Thabit '**Jee jibu hili limetoka katika *Qur'an*?**', Zayd Ibn Thabit akajibu '**La! hiyo ni *Ijtihad* yangu**'. (*Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal)*

**_IJTIHAD_ NA _TAQLID_ KATIKA UONGOZI WA ABU BAKR AS SIDDIQ (11-13 A.H)**

Sayyidna Abu Bakr Siddiq Ibn Abi Qufaha ambae hujulikana pia kama Abd Allah Ibn Uthman Ibn Amir Al Qurashi Al Taymi *Radhi Allahu A'nhu* alizaliwa katika Mji wa Makkah mwaka 573 C.E hivyo alikua mdogo kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kwa miaka mwili. Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* alikua rafiki wa karibu sana na msiri mkubwa wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, alikua ni mwanamme mtu mzima wa mwanzo kuiingia katika Uislam.

Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* alikua ni wa mwanzo katika watu kumi waliobashiriwa pepo na *Amir ul Mu'minin* wa mwanzo ambae alitawala kwa miaka miwili. Alikua akiitwa As Siddiq *Radhi Allahu A'nhu* kwa sababu ya kusadiki na kuingia katika Uislam bila ya kusita wala kuuliza maswali. Abu Bakr alikua ni mweupe, mwembamba, mwenye uso mwembamba na macho yaliyoingia ndani (watu wenye macho yaliyoingia ndani hua ni watu wenye kutafakkar na kua na subra katika maamuzi yao) na nywele zake alikua akizipaka hina.

Anasema Sahl bin Sa'd As Sa'idi kua : '**Rasul Allah _Salallahu A'layhi wa Salam_, alikua ameenda kupatanisha ugomvi miongoni mwa watu Bani Amr Ibn Awf , hivyo ilipofika wakati wa sala, Muadhini akamfuata Abu Bakr na kumuuliza, 'Jee utasalisha, nikimu sala?' Abu Bakr akaitikia: 'Naam' na akasalisha. Nabii Muhammad _Salallahu A'layhi wa Salam_ akaja wakati tayari watu wameshaanza kusali hivyo akajiunga na safu ya mwanzo. Watu wakapiga makofi, Abu Bakr hakuaangalia pembeni aliendelea na kusali, watu wakapiga makofi tena, na hapo Abu Bakr akaangalia upande mmoja na akamuona Nabii Muhammad _Salallahu A'layhi wa Salam_ ambae nae akamuonesha alama ya kuendelea kusalisha, lakini hata hivyo Abu Bakr akanyanyua mikono yake juu na kumshukuru Allah _Subhanahu wa Ta'ala_ kwa amri hiyo ya Nabii Muhammad _Salallahu A'layhi wa Salam_ na kisha akarudi nyuma hadi kuifikia safu ya mwanzo, na hapo Nabii Muhammad _Salallahu A'layhi wa Salam_ akasogea na kuendelea kusalisha. Baada ya kumaliza kusalisha. Nabii Muhammad _Salallahu A'layhi wa Salam_ akasema: 'Ya Abu Bakr kitu gani kilichokuzuia wewe usiendelee kusalisha wakati mimi nimekuruhusu?', Abu Bakr akajibu: 'Anawezaje Abi Quhafa (Abu Bakr) kusalisha mbele ya Rasul Allah?', Nabii Muhammad _Salallahu A'layhi wa Salam_ akasema (kuwaambia watu wengine): 'Kwa nini nyinyi mkapiga makofi sana? Itakapotokea kitu chochote kile katika wakati wa Sala basi mtu anatakiwa aseme _Subhana Allah_!. Akisema hivyo atashughulikiwa. Kwani kupiga makofi ni kwa ajili ya Wanawake''.**

Hivyo wakati Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipokua akiumwa na kabla kufariki kwake, Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* alikua akisalisha msikitini sala ya jamaa mara kwa mara.

Baada ya kufariki Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, Masahaba walikutana katika *saffqah* (ukumbi) ya Bani Sa'ida wakiwa na nia ya kuchagua kiongozi mmoja kutoka kwa watu wa Makkah ambao ni *Muhajirina* na kiongozi mmoja kutoka kwa watu wa Madina ambao ni *Ansar*, hivyo Abu Bakr akasema: '**Hairuhusiwi kwa Waislam kua na viongozi wawili kwa sababu kufanya hivyo kutasababisha kuwepo kwa utofauti katika maamuzi yao, na mambo yao na umoja wao utavunjika na makundi yatatokea miongoni mwao, na *Sunnah* zitasahauliwa, *Bida'a* zitaenea na *Fitnah* zitakua nyingi na hayo hua si miongoni mwa yenye manufaa kwa yeyote**.'

Waislam wakakubaliana kua Abu Bakr awe ndio kiongozi wa Waislam baada ya kufariki kwa Nabi Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na baada ya kua *Amir ul Mu'minin* Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* alisema katika khutba yake '**Enyi Waislam! Nitiini pale ninapomtii Allah pamoja nanyi, kwani pale ninapomuasi Allah, Hua ninapoteza haki yangu ya kutiiwa nanyi**'.

Katika miaka miwili ya utawala wake ilitokea mitihani mingi ikiwemo baadhi ya viongozi wa Makabila mengine ya Uarabuni kujinadia kua wao pia ni Mitume, hivyo Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* alikua na kazi kubwa ya kupigana nao watu hao ili kuulinda na kuuendeleza zaid Uislam.

Abu Bakr As Siddiq *Radhi Allahu A'nhu* alikua kama nahodha, wa jahazi ya *Iman*, inayoelea katika bahari kubwa na iliyochafuka ya *Kufr*, ambapo kama nahodha huyo atakua hana msimamo madhubuti basi yeye pamoja na mabaharia wake, wana hatari ya kuzama jahazi na lao, pamoja na abiria wote waliokuwemo ndani yake. Ingawa Waislam wakati huo walikua wamegawanyika, lakini nguvu na uwezo wa Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* ulikuwepo kutokana na uimara wa msimamo wake na pia majemedari bora wa kupigania na kuulinda Uislam.

Abu Bakr aliamua kupigana na maadui waliokua wanautishia umoja na pia usalama wa waislam kwa kulipanga vizuri jeshi lake, na kuligawa katika makundi ambayo yalikua yakiongozwa kwa kila kundi kua na Jemedari wake, na kundi lililokua likitegemewa zaid ni kundi lililokua likiongozwa na Khalid Ibn Walid, kundi hili likua ndilo kundi ambalo lilikua linaloenda kupigana na kila kundi gumu la waasi na kuwavunja wale waasi wanaojifanya na pia kujulikana kua ni wagumu zaidi kuliko

wote, baadhi ya makundi yaliyobakia yalipewa kazi ya kuwashughulikia wale waasi ambao walikua hawana nguvu sana.

Abu Bakr aliwapa Majemedari wake kazi ya kuwashughulikia waasi wote wa Uislam waliojitokeza baada ya kufariki Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kama ifuatavyo:-

1. *Khalid Ibn Walid*: Kwanza aende katika mji wa *Buzakha* akapigane na Tulaiha, halafu aende Butah akapigane na Malik Ibn Nuwaira.
2. *Ikrimah Ibn Abi Jahl*: aende *Yamamah* akamzuie Musailima lakini asipigane hadi atakapokuja Khalid Ibn Walid.
3. *Amr Ibn Al Aas*: Aende *Tabuk* na *Daumat Jandal* kuwashughulikia Quza'a na Wadi'a
4. *Shurahbil Ibn Hasanah*: Amfuate Ikrimah na kisha asubiri amri ya Abu Bakr.
5. *Khalid Ibn Saeed*: Akamshughulikie Mtume karibu na mpaka wa Syria.
6. *Turaifa Ibn Hajiz*: Akamshughulikie Mtume wa makabila ya Hawazin na Bani Sulaim.
7. *Ala Ibn Al Hadhrami*: Akamshughulikie Mtume wa Bahrain.
8. *Arfaja Ibn Harsama*: Akamshughulikie Mitume wa Mahra.
9. *Muhajir Ibn Abi Umayyah:* Akamshughulikie Mtume wa Yemen.
10. *Suwaid Ibn Muqaran:* Akamshughulikie Mtume kaskazini mwa Yemen.

Majemedari hao walikua wamepewa amri zifuatazo:-

1 - Kuyatafuta Makabila yanayotakiwa kushughulikiwa.
2 - Kuadhini.
3 - Ikiwa makabila hayo yatajibu adhana hiyo, basi wasivamiwe, na baada ya adhana wawausie watu wa makabila hayo kurudi katika Uislam (Kwa kumkana Mtume wao mpya).
4 - Watakaokubali kurudi watasamehewa.
5 - Wale wasiojibu adhana, au baada ya adhana bado watakataa kurudi katika Uislam itabidi washughulikiwe kwa ncha ya upanga.
6 - Wale wote waliokua wakijiita Mitume na wakawauwa miongoni mwa waislam ambao walioukana utume wao, basi na wao ni lazima wauliwe.

Vile vile akawapa amri Majemedari na wanajeshi wake wote kwa kuwaambia '**Msifanye mambo ambayo hayatikiwi, msiwadanganye maadui zenu, msivunje mikataba na maadui zenu, kamwe msiwaasi viongozi wenu, msiikate vipande vipande miili ya maadui zenu, msiwaue vizee, wanawake wala watoto**, **msiikate miti wala kuichoma moto, msiwauwe wanyama isipokua kwa sababu ya**

**chakula, msiwaadhalilishe Mapadri wa Kikristo na wala msimsahau Mola wenu kutokana na neema mnazofaidika nazo.**'

**ABU BAKR NA JEMEDARI KHALID IBN WALID (*SAIFU ALLAH*).**

Kabla ya kuendelea mbele zaid na kuangalia kuhusu mipango na majukumu aliyokua nayo *Khalifah* wa kwanza wa Kiislam, *Khalifah* Abu Bakr, ni vizuri kwanza kuangalia ulivyokua mfumo wa ulinzi wa kabila la *Quraysh* pamoja na watu wa Makkah kwa kuangalia mfano mzuri wa maisha ya Sahaba ambae alikua ndio nguzo kuu ya utekelezaji wa mipango ya kijeshi ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na pia wa *Khalifah* Abu Bakr As Siddiq, ambae ni Jemedari bora kuwahi kutokea katika historia si historia ya Kiislamu tu bali kwa historia ya Dunia baada ya kuanza kwa Uislam, Jemedari huyu si mwengine bali ni *Khalid Ibn Walid: Saif Allah (Upanga wa Allah).*

Kwa miaka na miaka, makabila yaliyotoka ndani ya ukoo *Quraysh* yalikua yakipeana majukumu tofauti ya kuhudumia jamii yao ya Mji wa Makkah, na kabila la Banu Makhzum, ambalo ni kabila alilotoka Khalid Ibn Walid lilikua lina jukumu la kusimamia na kulinda usalama wa mji wa Makkah, kuandaa viongozi watakao ongoza mapambano vinapotokea vita na pia kusimamia na kulinda misafara ya wafanya biashara wa Makkah wanapoenda kufanya biashara katika maeneo mengine kama vile Sham, Yemen n.k. (*Eneo la Sham kwa wakati huu hua linajulikana kama Mji wa Damascus uliopo nchini Syria, lakini kwa wakati huo lilikua linajumuisha Lebanon, Palestina, Jordan na Syria*).

**HISTORIA YA MAISHA YA KHALID IBN WALID KABLA YA UISLAM**

Watu wa kabila la *Quraysh* walikua wakipenda kupigana mielekea katika kila baada ya mda fulani kama burudani ya kumtafuta bingwa wa kupigana katika rika la umri tofauti na vile vile ni kwa ajili ya kuwatayarisha vijana wao kwa ajili ya kujilinda na mapigano mbali mbali pale yatakapotokea, katika fainali ya mwaka mmoja ya vijana wasiozidi umri wa miaka 20 waliingia na kukutana vijana wawili ambao mmoja kati yao alikua ni Khalid Ibn Walid na mwengine alikua ni Umar Ibn Al Khattab, vijana wawili hawa walikua ni marafiki wapinzani na pia ni vijana wanaofanana kwa sura, kwa umbo na pia waliofanana kwa umri, isipokua Umar Ibn Al Khattab alikua na uwezo wa kutumia mikono yote miwili wa kulia na kushoto kwa nguvu zilizo sawa, tofauti na Khalid Ibn Walid ambae alikua hana sifa hiyo.

Kutokana na kufahamu uwezo zaid aliokua nao Umar Ibn Al Khattab, Khalid Ibn Walid ilimbidi atumie mbinu na ujuzi wa kiakili zaid ili kumshinda mpinzani wake

huyo. Na hapo haikuchukua muda kwani Khalid Ibn Walid alimkamata mpinzani wake na kisha ghafla akamuangusha chini. Kwa mbali ikasikika sauti ya kuvunjika kwa mfupa. Khalid Ibn Walid alimuangalia kwa huruma Umar Ibn Al Khattab amabe alikua amelala chini huku akilia kwa maumivu. Matokeo ya mapigano haya yalibadilisha mtizamo mzima wa historia ya maisha ya Masahaba wawili hawa wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na hivyo kuzidisha upinzani baina yao, Masahaba hawa walikua na udugu wa karibu sana. Kwani mama yake Sayyidna Umar Ibn Al Khattab ambae alikua anaitwa Hantam Bint Hisham Al Mughira alikua ni binamu yake mkubwa Khalid Ibn Walid Al Mughira.

Baba yake Khalid Ibn Walid alikua ni tajiri na pia ndie aliekua msimamizi mkuu wa kusimamia usalama wote wa watu wa mji wa Makkah, hivyo Khalid Ibn Walid alikua hana haja ya kufanya kazi nyengine isipokua kufanya mazoezi ya kupigana. Mazingira ya kimaisha ya kabila hili yalimfanya Khalid kua kijana asiekua na mpinzani katika zama zake, kwani baba yake alimfundisha kupigana kwa kutumia mwili wake na kwa kutumia silaha aina zote za kivita za wakati huo, na pia kupigana katika mazingira yeyote yale iwe chini au juu na kwa kutumia vipando vya wanyama wa aina zote.

Mama yake Khalid Ibn Walid alikua akiitwa Lubabah As Saghira Bint Harith Ibn Hazan Al Hilalieh, ambae alikua ni dada yake Maymuna Bint Harith Ibn Hazan Al Hilalieh ambae aliekua ni Mke wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na pia dada wa Lubaba Al Ghubra Bint Harith Ibn Hazan Al Hilalieh aliekua mke wa Al Abbas Ibn Abd Al Muttalib ambae ni Ami yake Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ambae pia ndie aliekua baba yake Sahaba maarufu aitwae Abd Allah Ibn Abbas (*Bahr ul I'lm*).

Katika ujana wake Khalid Ibn Walid alikua kila akikua kiumri basi alikua akikua kiumbo haraka zaidi pia, hivyo akawa na urefu usiopungua futi sita, mabega mapana yaliyozuia chini yake kifua kipana kilichojaa, mwili mkakamavu, macho makali kama ya Tai (macho ya *Eagle* ambayo hua na uwezo wa kuona na kuchunguza vitu vingi kwa muda mfupi na kwa umakini zaid), Khalid Ibn Walid alikua na mtazamo mpana kifikra, akili iliyojaa busara na moyo wenye subra kubwa na msimamo madhubuti. Katika famili yao, Khalid alikua ni mtoto wa kwanza wa kiume akifuatiwa na Walid, Hisham, Ammarah na Abd Shams na watoto wa kike walikua ni Fakhtah na Fatimah.

Wakati Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* anashushiwa aya tano za mwanzo za *Qur'an* za *Surat Al A'lam*, katika pango liliopo katika *Jabal al Hira*, Khalid Ibn Al Walid Al Mugheerah Ibn Abdullah Ibn Umar Ibn Makhzum Ibn Yaqza

Ibn Murra alikua na umri wa miaka 24, hivyo Khalid Ibn Walid alikua ni mdogo kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kwa miaka 14.

Khalid Ibn Walid alikua na marafiki wengi wa karibu na ambao majina yao ukiyaangalia katika historia ya Kiislam utaona kua yote yalikua yanatajika kwa sifa za kua na uwezo wa kuongoza katika mapigano ya aina zote, miongoni mwao alikuwemo Umar Ibn Al Khattab, Ikrimah Ibn Abi Hisham na Amr Ibn Al Aas. Kati ya marafiki hawa wanne, Umar Ibn Al Khattab aliwatangulia wenzake wote kwa kuingia mwanzo katika Uislam.

Katika vita vya Badr, ambavyo vilivyopiganwa karibu na Badr (Sehemu ambayo sasa hivi ni imekua mji mdogo uliopo Kusini Magharibi mwa mji wa Madinah) vita ambavyo vilipiganwa miaka miwili baada ya Hijra baina ya Waislam na Makafiri wa Makkah, Umar Ibn Al Khattab alipigana akiwa katika upande wa Waislamu, ingawa Khalid Ibn Walid alichelewa kusilimu na mbali ya kua alikua hajasilimu bado wakati wa vita hivyo, lakini pia alikua hayupo katika Mji wa Makkah na hivyo hakuhudhuria katika mapigano ya vita hivyo.

Waislamu walipigana na walishinda vita vya Badr, na kuwaua Makafir wa Makkah 70 na kuwateka mateka wengine 70, ambapo Waislamu waliokufa Mashahidi walikua ni 14 tu, kati ya Makafiri waliouliwa basi watu 17 walikua wanatokea katika ukoo wa Khalid Ibn Walid wa Banu Makhzum, na katika waliotekwa pia alikuwemo Al Walid Ibn Walid ambae ni alikua mdogo wake Khalid Ibn Walid.

Baada ya kuwaona mateka wa vita vya Badr, Nabii Muhammad Salallahu Alyahi wa Salam, akawa hajui awafanye nini, hivyo ikabidi akae na Masahaba zake ili washauriane na kuamua wawafanye nini, hapo Abu Bakr as Siddiq akashauri mateka walipishwe fidya halafu waachiwe, na Umar Ibn Al Khattab akashauri wauliwe, hapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akaona bora kufanya kama alivyosema Abu Bakr. Hapa tunaona mfano wa *Ijtihad* kupitia njia ya *Ijma'a* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Masahaba.

Baada ya Khalid Ibn Walid kurudi safarini na kusikia yaliyotokea aliamua kushirikiana na ndugu yake Hisham Ibn Al Walid na Ikrimah katika kupanga majadiliano na Waislam ya kuwalipia fidya mateka waliokamatwa katika vita hivyo ili waachiwe huru baada ya kulipwa fidiya hiyo. Waislam walitaka walipwe dirham 4000 ili waweze kumuachia huru Walid Ibn Al Walid, lakini Hisham alikataa na kuanza kupatana ili ashushiwe kidogo, hata hivyo Khalid Ibn Walid alimgombeza ndugu yake huyo kwa kuona kua anataka kuitia aibu familia yao, hivyo wakakubaliana kulipa fidia hiyo hiyo bila ya mapatano.

Baada ya kumlipia Walid Ibn Al Walid fidya, ndugu hao wote watatu waliondoka Madinah kwa pamoja na kuanza safari ya kurudi Makkah, ulipoingia usiku, wakaamua kupiga kambi katika eneo linaloitwa *Zul Halifa*, na ilipofika usiku wa manane Walid Ibn Al Walid akatoroka na kurudi tena Madinah ambapo alipofika huko alikwenda moja kwa moja kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kusilimu, na huko akathibitisha Uislamu wake kwa kua karibu sana na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

**KHALID IBN WALID NA VITA VYA UHUD.**

Mnamo mwaka 625, miaka mitatu baada ya Hijra Waislamu walipigana vita vya pili na Makafiri, vita ambavyo vilijulikana kama vita vya Uhud. Viliitwa vita vya Uhud kwa sababu vilipiganwa chini ya mlima wa Uhud uliopo katika umbali wa kilomita tatu kaskazini mwa mji wa Madinah. Kwa vile Waislam walikua kidogo, kwani walikua na jeshi la watu 700 ukilinganisha na Makafiri ambao walikua na jeshi la watu 3000, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliwapanga baadhi ya wanajeshi wake chini ya mlima wa Uhud, na kuwaambia vyovyote itakavyokua wasiondoke chini ya mlima huo, ili kuwalinda Waislam wasije wakapata mashambulizi ya kushtukiza kutoka nyuma ya mlima huo. Katika vita hivi Khalid Ibn Walid alikuwa akiongoza kikundi cha wapiganaji wa farasi waliokua katika upande wa Makafiri.

Mapigano yalipoanza na kuendelea ikawa kuna muonekano wa Waislamu kushinda, na Makafiri kushindwa, hata hivyo Khalid Ibn Walid ambae alikua amejitenga na kuangalia mapigano alijaribu kuwavuta Waislam waliokuwepo chini ya mlima waondoke ili akiongoze kikundi chake kuwavamia kwa nyuma Waislam lakini ikawa kazi bure, kwani nao walijibu mapigo kwa kuwarushia mishare ya upinde.

Katikati ya mapigano Makafiri hao walizidiwa nguvu na kuanza kukimbia ovyo, hivyo Waislam walioambiwa wasiondoke katika sehemu zao, ikabidi waingie tamaa na kuanza kuwafuata na kufukuzia ngawira za wale Makafiri waliokua wakikimbia. Jambo ambalo lilisababisha madhara makubwa sana baadae, kwani Khalid Ibn Walid aliekua amekaa na subra kubwa, aliipata nafasi aliyokuwa akiisubiri kwa muda mrefu na hivyo akaitumia kwa kukiongoza kikundi chake na kuwapa Waislamu shambulizi la kushtukiza, kwa kuwatokezea kwa nyuma yao, kuona hivyo wale Makafiri waliokua wakikimbia wakaamua kugeuka na kuwavamia Waislam, hivyo ikawa Waislamu wamewekwa kati kati baina ya Makafiri na kuchanganyikiwa kutokana na kuzidiwa nguvu na Makafiri hao.

Katika vita hivi Waislamu wengi waliuawa na miongoni mwao alikuwemo Hamza Ibn Abd Muttalib *Radhi Allahu A'nhu* ambae alikua ni Ami yake Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Musab Ibn Umayr aliekua kijana mdogo na muwakilishi wa mwanzo wa Uislam katika mji wa Madina. Waislamu wengine walikimbilia juu ya mlima wa Uhud, wengine walikimbilia kujificha ili kuokoa maisha yao na wengine walikimbilia kusiko julikana na kurudi siku mbili baada yake. Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alijeruhiwa na kutoka na nyingi kichwani na kung'oka meno mawili, hivyo mtoto wake, Fatima na Ali Ibn Abi Talib wakamshughulikia kumpa huduma ya kwanza kwa kumfunga kitambaa kuzuia damu na mara baadae Abu Bakr As Siddiq na Umar Ibn Al Khattab wakaungana nao.

Ingawa hivi vilikua ni vita vya mwanzo vikubwa kwa Khalid Ibn Walid kupigana lakini alifanikiwa kuwapa ushindi mkubwa Makafiri wa Makkah kutokana na uwezo wake wa kua na subra, kutokukubali kushindwa, na vile vile kutokana na mbinu zake za hali ya juu. Khalid Ibn Walid alikua ni mtu wa mwanzo katika historia ya Uislam kuuhatarisha usalama wa Waislam kutokana na vita hivi.

Alisema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuwaambia Masahaba zake '**Mbora kati yenu aliekua katika zama za Ujahili ni mbora kwenu katika Uislam, kama ikiwa anafahamu**'.

Miaka miwili baadae vikatokea vita vya tatu baina ya Waislam na Makafir wa Makkah, vita ambavyo vilijulikana kama vita vya *Khandaq*, baada ya Waislam kuchimba *Khandaq*i ili kuulinda wa mji wa Madinah usivamiwe na Makafiri, Khalid Ibn Walid alikuwemo katika jeshi la Makafiri na ingawa kulikua na majaribio ya hapa na pale ya kuzidiana akili, lakini vita hivi havikupiganwa kwani baada ya muda mrefu, Makafiri walishindwa kuliruka *Khandaq* lililochimbwa na Waislam.

Ingawa Khalid Ibn Walid alijitahidi kwa mbinu zake zote kama kiongozi wa Jeshi la Makafiri kutafuta sehemu ya kuanzisha Mashambulio hadi akaipata, kwani alikua ni miongoni mwa waliomkamia sana Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hivyo akafanikiwa kulijua hema la Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kisha kuwapanga wapiganaji wake wa kurusha upinde lakini hata hivyo Waislam waliwahi kuwaona na hivyo wakamtaarifu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* nae akawahi kuhama katika hema hilo kabla ya mashambulizi hayo.

Na hatimae mwishoni usiku mmoja kulitokea kimbunga cha jangwani ambacho hakijawahi kutokea, na hivyo kambi ya Makafiri, ikavunjika baada ya mahema yao kung'oka na kupeperuka, kamba za Ngamia na Farasi wao kukatika na baadhi ya

wanyama hao kukimbia, vyakula vyao pia viliharibika kwa kujaa mchanga wa jangwani na hivyo bada ya muda kidogo wakaamua kurudi Makkah bila ya kupigana.

Harith Ibn Hisham, anasema katika *Tabqat Ibn Sad* kua: '**Khalid Ibn Walid alisema kua kabla ya kusilimu, ilikua kila akiingia vitani kupigana na Waislam alikua anapata nafasi ya kumpiga upanga Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, lakini kila inavyotokea nafasi hiyo basi kutokana na ukubwa na utukufu wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, hutokea kama miale fulani ya mwangaza inayong'ara na kuingia katika moyo wa Khalid Ibn Walid'**, ambayo baadae iliotesha mapenzi ya dini ya Uislam ndani ya moyo yake.

Kisa hiki kilitokea wakati Waislam walipokua wakitoka Madina kuelekea Makkah kufanya Umra, walipofika katika maeneo ya Usfan ambapo ni karibu na mji wa Makkah, walipiga kambi na hapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akawa anasalisha sala ya *adh Dhuhr* na wakati huo Khalid Ibn Walid akaona kua ameshapata nafasi anayoihitaji kwa ajili ya kumuua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* pamoja na Waislam wengine, hivyo akakaa na majeshi yake mbele baina ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Kibla lakini hata hivyo kulikua kuna nguvu fulani ambayo alikua akiihisi inamzuia bila ya kuiona nguvu hiyo inatokea wapi. Siku hiyo hiyo wakati wa Sala ya *Al Asr*, Khalid Ibn Walid anasema akapata nafasi nyengine tena lakini kilitokea kile kile kilichomzuia wakati wa *Ad Dhuhr*. Na hapo akajua hakuna kitu kitakachoweza kumzuia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika kueneza Dini ya Uislam.

Imam Ibn Kathir anazungumzia tukio hili pale alipozungumzia Sala ya khofu katika Taafsir ya *Surat An Nisaa* kwa kusema kua:

Amesema Imam Ahmad kua amesema Abu `Ayyash Az-Zuraqi, '**Tulikua pamoja na Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* katika maeneo ya *U'sfan*, na mara wakatokea Makafir waliokua chini ya uongozi wa Khalid Ibn Walid, na wakasimama baina yetu na Qibla, Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* akatusalisha *Salat Dhuhr* na hapo Makafiri wakasema: 'Walikua wameshughulika na kitu fulani, tulikua na nafasi ya kuwavamia' lakini baadae wakasema: 'Itafuata Sala baadae ambayo inathamani zaid kwao wao kuliko watoto wao na *Nafsi* zao''**. Mara Jibril *A'layhi Salaam* akashuka baina ya *Salat Dhuhr* na *Al Asr* na aya isemayo:

﴿وَإِذَا كُنتَ فِيهِمْ فَأَقَمْتَ لَهُمُ ٱلصَّلاَةَ فَلْتَقُمْ طَآئِفَةٌ مِّنْهُمْ مَّعَكَ وَلْيَأْخُذُوٓاْ
أَسْلِحَتَهُمْ فَإِذَا سَجَدُواْ فَلْيَكُونُواْ مِن وَرَآئِكُمْ وَلْتَأْتِ طَآئِفَةٌ أُخْرَىٰ لَمْ يُصَلُّواْ
فَلْيُصَلُّواْ مَعَكَ وَلْيَأْخُذُواْ حِذْرَهُمْ وَأَسْلِحَتَهُمْ وَدَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوْ تَغْفُلُونَ عَنْ
أَسْلِحَتِكُمْ وَأَمْتِعَتِكُمْ فَيَمِيلُونَ عَلَيْكُمْ مَّيْلَةً وَاحِدَةً وَلاَ جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن كَانَ
بِكُمْ أَذًى مِّن مَّطَرٍ أَوْ كُنتُمْ مَّرْضَىٰ أَن تَضَعُوٓاْ أَسْلِحَتَكُمْ وَخُذُواْ حِذْرَكُمْ إِنَّ
ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْكَافِرِينَ عَذَاباً مُّهِيناً﴾

**Wa-idha kunta feehim faaqamta lahumu alssalata faltaqum ta-ifatun minhum maAAaka walya/khuthoo aslihatahum fa-idha sajadoo falyakoonoo min wara-ikum walta/ti ta-ifatun okhra lam yusalloo falyusalloo maAAaka walya/khudhoo hidhrahum waaslihatahum wadda alladhina kafaroo law taghfuloona AAan aslihatikum waamtiAAatikum fayameeloona AAalaykum maylatan wahidatan wala junaha AAalaykum in kana bikum adhan min matarin aw kuntum mardha an tadaAAoo aslihatakum wakhudhoo hidhrakum inna Allaha aAAadda lilkafireena AAadhaban muheenan.** (*Surat An Nisaa 4:102*)

*Tafsir:* ***Na unapokua (Ewe Muhammad Salallahu A’layhi wa Salam) pamoja nao na ukawongoza katika Sala, basi liruhusu kundi moja lisali pamoja nawe huku wakiwa na Silaha zao; na watakapomaliza sijda zao basi wacha wabadilishe nafasi zao na kukaa nyuma ili kuruhusu wale waliokua hawajasali kuja mbele, na waruhusu wasali pamoja nawe wakiwa na tahadhari huku wakibeba silaha zao. Kwani wale wasioamini wanatamani kua nyinyi msahau silaha zenu na mizigo yenu ili wakuvamieni kwa mara moja. Lakini hakuna dhambi juu yenu ikiwa mtaweka pembeni silaha zenu kutokana na usumbufu wa mvua au kwa sababu ya maradhi, lakini chukueni tahadhari kwa Nafsi zenu. Kwa hakika Allah ametayarisha adhabu ifedheheshayo sana kwa Makafiri.***

Hivyo katika pindi hiki ambacho Khalid Ibn Walid alikua akihisi hisia za nguvu za ajabu ambazo alikua hazioni na wala hajui zilikua zikitokea wapi zilikua ni miongoni mwa miujiza ya kushuka kwa *Malaika* Jibril *A’layhi Salaam* na aya hiyo.

Muda si mrefu kupita baada ya vita vya *Khandaq*, Khalid Ibn Walid alipokea barua kutoka Madinah kwa ndugu yake ambae ni Al Walid Ibn Walid, Al Walid alikua akimpenda sana kaka yake huyo mkubwa na alikua kila mara anamuandikia barua kumjuulia hali na pia kujua maendeleo ya muelekeo wake katika maisha, lakini katika barua ya safari hii, Al Walid alimuuliza kaka yake masuala tofauti kabisa. Kwani ndugu yake alikua anataka kujua, kaka yake atakaa hadi lini katika hali aliyokua nayo ya kuendelea kutokua Muislam kwa kusema katika barua hiyo:

‘**Mara kwa mara Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* anakuulizia, kutaka kujua uko wapi na unafanya nini? Nami humjibu Insha Allah, Allah atakuleta kwetu karibuni, na hapo Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* hua anasema ‘Mtu mwenye akili na ujuzi kama Khalid hawezi kukaa kwa mda mrefu bila ya kujiunga nasi, ikiwa atatumia akili na ujuzi wake huo kwa ajili ya Uislam, atanufaika zaid, hivyo ni lazima tumpe kipaumbele’**

Usiku moja kabla ya kuamua kusilimu, Khalid Ibn Walid alilala na akaota yupo katika sehemu ndogo iliyokiza na nyembamba inayombana na kumpa dhiki, na kwa mbali akawa anaona mwangaza, hivyo akawa anajivuta kidogo kidogo kuelekea katika mwangaza huo, na kila akisogea mbele zaid basi hua anapata unafuu na upana wa sehemu hiyo huongezeka hadi alipofikia katika mwangaza huo na kujiona yuko katika sehemu nzuri inayovutia na iliyonawiri na kujisikia raha na huru katika *Nafsi* yake kuliko pale alipokua kua mwanzo.

## KUSILIMU KWA KHALID IBN WALID.

Ingawa Khalid Ibn Walid alikua si mtu mwenye imani kubwa ya dini ya kuabudu masanamu lakini Allah *Subhanahu wa Ta’ala* alimuonesha njia iliyonyooka na baada ya mkataba wa Hudaybiyyah, Khalid Ibn Walid akaamua na kuona kua bora aifuate dini ya Uislam ya Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*.

Anasema kabla ya kusilimu kwa: ‘**Wakati Allah *Subhanahu wa Ta’ala* aliponitakia mema kwangu mie, alinivisha mapenzi ya dini ya Kiislam ndani ya moyo wangu. Akilini ikanijia nami nikasema: ‘Nimeshuhudia mapigano yote dhidi ya Muhammad, na katika kila mapigano niliyoyashuhudia, nilijishuhudia kuondoka kwenye mapigano hayo huku nikiamini kua nipo katika upande sio wa mapigano na hakika Muhammad atakua ni miongoni mwa wenye ushindi’.**

Hivyo akaamua kuwafuata marafiki zake ambao waliokua bado hawajasilimu akiwemo Ikrimah Ibn Abi Hisham na kuwaambia: ‘**Ni jambo lililo dhahir kua kutokana *Bani Adam* mwenye ufahamu mzuri kujua kua Muhammad si**

**mtunga mashairi wala si mchawi, kama wanavyosema Maquraish, kweli ujumbe wake unatoka kwa Allah, hivyo ni lazima kwa kila mtu mwenye akili timamu kumfuata**'.

Ikrimah Ibn Abi Hisham alishangazwa na kauli hiyo na kumuuliza Khalid Ibn Walid '**Ina maana unaachana na imani yetu?**'
Khalid Ibn Walid akajibu '**Naam, nimeshaanza kumuamini Mungu wa kweli**'
Ikrimah Ibn Abi Hisham akasema '**Inashangaza kuona kua katika Maquraish wote waliopo, kua wewe uwe ndie wa kusema hivyo**'
Khalid Ibn Walid akauliza '**Kwa nini?**'
Ikrimah Ibn Abi Hisham akajibu: '**Kwa sababu kuna jamaa zako wengi wapendwa waliouliwa vitani na Waislam, kuliko jamaa wa *Quraysh* yeyote yule miongoni mwetu, mimi kwa hakika sitozungumza nawe wala sitoikubali dini ya Muhammad hadi pale utakapoyakana mawazo yako hayo, huoni kua Maquraysh wanaitaka damu ya Muhammad?**'
Khalid Ibn Walid akajibu, '**Wanaitaka damu hiyo kwa sababu inayotokana na ujinga wao wa kutofahamu**'.
Abu Sufyan ambae alikua ndie kiongozi wa *Quraysh* wakati huo aliposikia kua Khalid Ibn Walid anataka kusilimu, akawaita wote Ikrimah Ibn Abi Hisham na Khalid Ibn Walid, kisha akamuuliza Khalid Ibn Walid, '**Jee ni kweli yale ninayoyasikia?**'
Khalid Ibn Walid akamuuliza '**Na umesikia nini**?'
Abu Sufyan akajibu **'Nimesikia kua unataka kujiunga na Muhammad**'
Khalid Ibn Walid akajibu '**Na kwa nini nisijiunge nae wakati yeye Muhammad ni ndugu yetu na ametoka katika ukoo wetu?**'
Abu Sufyan akakasirika na kutaka kumtishia Khalid Ibn Walid, lakini Ikrimah Ibn Abi Hisham akaingilia kati na kusema **'Pole pole, Ya Abu Sufyan, kwani hasira zako zitanifanya na mimi nimfuate Muhammad, Khalid yuko huru kufuata dini anayoitaka.**'

Ikrimah Ibn Abi Hisham ambae ni binamu wa Khalid na pia rafiki yake kipenzi alisimama na kumtetea ndugu yake, ingawa walikua wana utofauti wa iman, hivyo Khalid Ibn Walid akaondoka na kumuacha rafiki yake huyo na kuanza safari ya Madinah, kuingia katika Uislam na pia kua pamoja na ndugu yake, Al Walid na vile vile kua pamoja na binamu yake, rafiki na mpinzani wake pia ambae ni Umar Ibn Al Khattab, lakini safari hii mpinzani wake huyo alikua yuko juu zaid na katika sehemu bora zaid kwani Umar Ibn Al Khattab alikua ni muislam wa arubaini kusilimu, wakati Khalid Ibn Walid alisilimu baada ya mamia ya Makafir kusilimu.

Tarehe 31-5-629, Khalid Ibn Walid akiwa na umri wa miaka 43 aliwasili katika mji Madinah akiwa pamoja na Amr Ibn Al Aas na Uthman Ibn Talha ambao alikutana nao njiani wote wakielekea Madinah wakiwa na nia ya kuingia katika Uislamu. Walipofika Madina kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, Khalid Ibn Walid akawa wa kwanza kati yao kuingia katika nyumba ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kusilimu akifuatiwa na Amr Ibn Al Aas na Uthman Ibn Talha.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipowaona tu na kusikia kua wamekuja kusilimu akawaambia Masahaba zake '**Makkah imekurushieni vipande vya Moyo wake**', hii ni kuonesha thamani aliyokua nayo Khalid Ibn Walid pamoja na wenzake wawili hao. Baada ya kuingia ndani Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamwambia Khalid Ibn Walid huku akitabasamu '**Nilikua na uhakika kua kutokana na ufahamu wako, ujuzi wako na uwezo wako wa kuona mbali, kua iko siku utakuja kujiunga pamoja nami'**. Baada ya kutoa shahada, Khalid Ibn Walid alimwambia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* '**Ya Rasul Allah, niombee msamaha kwa Allah kwani mimi nimewauwa Waislamu wengi sana kabla ya kua Muislam**'.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamjibu kwa kumwambia '**Unapoingia katika Uislam basi dhambi zako zote ulizozifanya wakati wa *Ujahiliyah* hua zimefutika**', ingawa kauli hiyo inatoka kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na hivyo usahihi wake huweza kumsadikisha mtu yeyote yule lakini hata hivyo Khalid Ibn Walid hakuamini kua dhambi zake kubwa alizozifanya zilikua zimefutika, hivyo akamshikilia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kumuomba mara tatu kua amuombee msamaha kwa Allah *Subhanah wa Ta'ala*, mwishoni Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamuombea, na hapo ndipo moyo wa Khalid Ibn Walid ukapata utulivu.

Anasema Amr Ibn Al Aas : '**Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* hakuwa akiwachukulia Masahaba zake kama vile alivyokua akituchukulia mimi na Khalid Ibn Walid baada ya kusilim kwetu**.'*(Mustadrak al Hakim, Al-Musnad ya Abu Ya'la na Majma' al-Zawaa'id ya Imam Al-Haythami)*

Baada ya Khalid Ibn Walid kusilim na kuhamia katika mji wa Madinah, akawa ni mwenye kumtembelea Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* mara kwa mara jambo ambalo lilimuongezea sifa nyengine badala ya ile anayosifika nayo kimaumbile kama tutakavyoona hapo baadae, sifa aliyojiongezea hapa ni ile ya

kupokea baadhi ya *Hadith* na hivyo kujiongezea *I'lm* ya dini, na miongoni mwa *Hadith* zake zinazofundisha kuhusiana na dini ya Kiislam ni pamoja na ile isemayo:-

Anasema Khalid Ibn Walid kua, '**Siku moja alikuja Bedui kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kumwambia:**

**'Ya Rasul Allah! Nimekuja kukuuliza maswali kidogo kuhusiana na mambo ya maisha ya kidunia na kiakhera''**,
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu kwa kumwambia Bedui huyo, '**Uliza unachotaka**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili niwe miongoni mwa wenye *I'lm* sana?**'
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Muogope Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na utakua ni miongoni mwa wenye *I'lm* sana**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili niwe miongoni mwa watu matajiri Duniani?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Kinai, na utakua ni miongoni mwa watu matajiri sana Duniani**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili niwe muadilifu?**'
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Watakie wenzako kile unachokitaka wewe, na utakua muadilifu kuliko wote**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili miongoni mwa walio bora?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Wafanyie wema wenzako na utakua miongoni mwa walio bora**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili nipendelewe na Allah?**'
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Mtukuze sana Allah na utakua ni mwenye kupendelewa na Allah**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili nikamilishe Dini yangu?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukiwa na tabia nzuri utakua umekamilisha dini yako**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili niwe miongoni mwa wafanyo mema?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Mpende sana Allah kama vile unaemuona, na kama humuoni basi yeye anakuona, kutokana na kufanya jambo hilo basi utakua ni miongoni mwa wenye kufanya mema**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili niwe mtiifu kwa Allah?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukitii amri za Allah utakua Mtiifu**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili niwe msafi asiekua na Dhambi?**' .
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Jikoshe na kila lililochafu na utakua msafi usiekua na Dhambi**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili nifufuliwe na nuru katika siku ya Malipo?**'.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Usiwadhulumu viumbe wengine na wala usijidhulumu *Nafsi* yako, na utafufuliwa na nuru katika siku ya Malipo**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili nipate Rehma za Allah siku ya Malipo?**' .
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukiwa na Rehma juu ya viumbe wenzako, basi na Allah atakurehemu katika siku ya Malipo**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili dhambi zangu ziwe kidogo?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukifanya *Istighfar* kadri uwezavyo basi Dhambi zako zitakua ni kidogo sana**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili niwe miongoni mwa mwenye heshima sana?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukiwa hutomlalamikia kiumbe yeyote yule basi utakua ni mwenye heshima sana**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili niwe ni mwenye nguvu?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukimtegemea Allah utakua ni miongoni mwa wenye nguvu kabisa**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili niongeze rizki yangu?**'
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukiwa na moyo msafi, basi Allah atakuongezea rizki yako**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili nipendwe na Allah na Mtume wake?**' .
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukikipenda kile anachokipenda Allah na Mtume wake, utakua ni miongoni mwa wanaopendwa nao**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili niepuke adhabu za siku ya Malipo?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukiwa si mwenye hasira dhidi ya viumbe wenzako, utaokoka na adhabu za Allah iku ya Malipo**'. Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili dua zangu zikubaliwe?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukiwacha mambo maovu, basi dua zako zitakubaliwa**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili Allah asiniadhirishe siku ya Malipo?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukiulinda usafi na utukufu wako, basi Allah hatokuadhirisha katika siku ya Malipo**'.
Bedui akauliza: '**Nifanye nini ili Allah anihifadhi siku ya Malipo?**'
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukiyahifadhi makosa ya viumbe wenzako, basi na Allah atakuhifadhi siku ya malipo**'.
Bedui akauliza: '**Ni nini kitakachoniokoa na madhambi?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Machozi, Unyenyekevu na Maradhi**'.
Bedui akauliza: '**Ni jambo gani bora zaid mbele ya Allah?**'
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Ukarimu, Haya na Subra**'.

Bedui akauliza: '**Ni jambo gani baya zaid mbele ya Allah?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Hasira na Ubakhili**'.
Bedui akauliza: '**Ni kitu gani kinachopunguza adhabu za Allah hapa duniani na kesho Akhera?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Sadaka iliyojificha na ukarimu kwa jamaa zako**'.
Bedui akauliza: '**Ni kitu gani kitakachozima moto wa Jahannam siku ya Malipo?**'.
Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: '**Subra wakati wa *Fitna* na Mitihani**'.*(Musnad Imam Ahmad Ibn Hanbal)*

**KHALID IBN WALID NA VITA VYA MUTAH**

Kwa muda wa miezi mitatu baada ya Khalid Ibn Walid kusilimu mji wa Madinah ulikua uko shwari na hakuna matatizo ya vita, lakini mara Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* akamtuma mjumbe wake na barua kwa Ghasan ambae alikua ni Chifu wa Busra ili kumkaribisha kuingia katika uislam, lakini kabla hajafika huko alipofika katika sehemu inayoitwa Mutah, mjumbe huyo alikamatwa na kuuliwa na chifu mwengine wa Ghasan aliekua akiitwa Shurahbil Ibn Amr. Jambo hili la kumuua mjumbe lilikua ni kosa kubwa sana kwani mjumbe siku zote hua hauawi, hivyo mji wa Madinah ulipandwa na hasira kubwa sana.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akaamua kuwaadhibu wauaji hao wa Ghasan na hivyo kutayarisha jeshi lake ili liende likapigane na kabila la watu hao, na akamchagua Zaid Ibn Harith kua kiongozi wa jeshi hilo, kisha akasema ikiwa Zaid atauwa katika vita hivyo basi uongozi ashike Jafar Ibn Abi Talib, na akiuliwa pia basi aongoze Abd Allah Ibn Rawah na kumalizia kwa kusema '**Ikiwa watauawa wote watatu basi nyinyi wenyewe mtachagua kiongozi wa kukuongozeni'.**

Vita vya Mutah vilikua ndio vita vya mwanzo kwa Khalid Ibn Walid tangu aingie katika Uislam, na pia ilikua ndio vita vya mwanzo kuenda kupigana yeye kama mpiganaji aliekua hana cheo chochote, askari wa chini kabisa, walipofika Mutah, wakapigana vita hivyo na kwa bahati mbaya kati ya viongozi wote waliochaguliwa na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* wakauawa, hivyo ikabidi Waislam wajipange upya na kuchagua kiongozi mpya ili kuwaongoza katika vita hivyo.

Vita hivyo vilikua vikali sana kwani Waislamu walikua na jeshi la watu 3000 na Makafir walikua na jeshi la watu 200000, vilevile Waislamu walikua wameshavunjika moyo kutokana na kuuliwa kwa viongozi wao wakubwa wote watatu, na hapo Thabit Ibn Akram akamwambia Khalid Ibn Walid '**Tafadhali, kua**

**kiongozi wetu utuongoze kwani tuko katika hali mbaya na miongoni mwetu ni wewe peke yako mwenye uwezo wa kutuongoza nasi tuko tayari kukufuata kama kiongozi wetu**', hata hivyo Khalid Ibn Walid alikataa kwa sababu Thabit Ibn Akram alikua ni miongoni mwa waislam wa mwanzo na pia alikua ni miongoni mwa Masahaba waliopigana katika vita vya Badr. Vile vile Khalid Ibn Walid alikua akihisi kua Waislam watakua na Imani kubwa zaid na Thabit Ibn Akram kuliko watakavyokua na Iman juu yake kwa sababu yeye alikua ndio kwanza amesilimu.

Hata vivyo kwa kulazimishwa sana ikambidi akubali wadhifa huo na kulipanga upya jeshi la waislam, Ingawa waislamu walikua kidogo na waliokwisha vunjika moyo kama tulivyoona lakini kutokana na utaalamu na ujuzi wa Khalid Ibn Walid, aliwaaacha nusu ya Waislam wajifiche nyuma yao halafu akawaambia wamfuate baada ya kuwaonesha ishara, yeye akaelekea katika uwanja wa vita na nusu ya watu wake, alipofika, vita vikaanza kupiganwa na haikuchukua muda Khalid Ibn Walid akawaashiria wale Waislamu waliojificha kuja kusaidia, na hapo likaoneka vumbi kubwa linalosababishwa naaskari wengi waliopanda farasi wakitokea nyuma ya majeshi ya waislamu, kama kwamba kuna jeshi jengine kubwa la Waislamu ambalo linakuja kuwaongezea nguvu.

Hapo wanajeshi wa Ghasan wakaanza kuingiwa na khofu na kuchanganyikiwa kwa nguvu na ari za waislamu na vile vile kuona kua ndio bado wanazidi kuongozeka zaid, hivyo wakapungukiwa na ari na kuanza kujihami maisha yao, katika vita hivi Khalid Ibn Walid alipigana na panga tisa kuvunjikia katika mikono yake, anasema Khalid Ibn Walid '**Katika vita vya Mut'ah, mapanga tisa yalivunjika, katika mkono wangu na hakuna lililobakia katika mkono wangu isipokua hili panga langu la Yemen'.**

Anasema Anas Ibn Malik kua '**Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* aliwatangazia watu kuhusiana na vifo vya Mashahidi Zayd Ibn Harith, Jafar Ibn Abi Talib na Abdullah Ibn Rawah kabla ya kuwafikia habari ya vifo vyao, alisema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*** '**Zaid alibeba bendera (aliongoza jeshi) na akafa Shahidi, baadae akaibeba Jafar nae akafa Shahid, na kisha akaibeba Ibn Rawah naye pia akafa Shahid',** Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamalizia kwa kusema huku macho yake yakiwa yamejawa na machozi '**Baada ya hapo, bendera ikabebwa na Upanga (Khalid Ib Walid) miongoni mwa Mapanga ya Allah na Allah akawafanya Waislam wawe washindi**' (*Bukhari*).

Waislamu waliporudi katika vita hivi, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema '**Khalid ni *Saifu Allah* (Upanga wa Allah)**' kauli ambayo ilikua ni

kama dua ambayo ilimpelekea Khalid Ibn Walid kujulikana kwa jina hilo la *Saifu Allah*, na vile vile dua ambayo ilimpa ushindi zaid Khalid Ibn Walid katika kila mapigano atakayopigana hadi mwisho mwa maisha yake.

Baada ya vita vya Mu'tah, tukio la pili muhimu lililofuatia kutokea baada ya kusilimu Khalid Ibn Walid ilikua ni wakati wa kuuteka mji wa Makkah, kwani Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, alimkabidhi Khalid Ibn Walid kuongoza kundi la wapiganaji wanaotoka katika makabila ya Banu Salim, Banu Khazima, Banu Ghaffar na Jaheena, na kumwambia ikiwa watatokea watu ambao wataanzisha mapigano basi anayo ruhusa ya kuutumia upanga wake na ikiwa hakuna upinzani basi haina haja ya kuutumia upanga huo.

Walipoingia katika viunga vya Mji wa Makkah, vijana wapya waliokua wamechukua nafasi ya Khalid Ibn Walid katika wapiganaji wa Makafiri wa Makkah, baada ya yeye kusilimu na kuhama Makkah, waliokua wakiongozwa na Ikrimah Ibn Ab Jahl, Safwan Ibn Ummayah na Sahal Ibn Amr, walijaribu kuwazuia Waislamu kwa silaha zao wasiingie katika mji wa Makkah katika maeneno ya Khandamah na hapo baada ya kuona silaha zimetolewa dhidi yao, Khalid Ibn Walid akaamrisha vijana hao washughulikiwe na hivyo wakawaua baadhingi mwao na baadhi wakakimbia.

Baadae Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliposikia Habari hii, alikasirika kwanini Waislamu wakawapiga vijana hao, lakini hata hivyo baada ya kuambiwa kua Khalid Ibn Walid alitoa amri hiyo, basi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema: '**Allah hutekeleza yale yalio bora'**, akimaanisha kua hayo yalikua yameshaandikwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* yatokee.

Baada ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuingia katika mji wa Makkah na kuingia ndani ya *Al Kaabah* kuyaangusha masaamu yaliyomo ndani yake, alikua ni Khlaid Ibn Walid ambae ndie aliekaa nje ya mlango wa *Al Kaabah* kusimamia asiingie mtu mwengine yeyote. Na baada ya kuuweka chini ya mamlaka yao, Mji wa Makkah. Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamtuma Khalid Ibn Walid kuenda kuteketeza makazi ya Al Uzza, lakini hata hivyo Khalid Ibn Walid aliporudi alisema kua hakukuta kitu chochote katika sehemu hiyo aliyotumwa, na hapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamwambia Khalid Ibn Walid nenda tena kaangalie vizuri, hivyo alipokwenda tena mara ya pili katika sehemu hiyo Khalid Ibn Walid akayakuta makazi hayo na pia akamkuta mwanamke mweusi aliuekua hana nguo, hivyo akayateketeza makazi hayo na pia akamteketeza kwa upanga wake mwanamke huyo. Aliporudi safari hii Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamwambia huyo ndie aliekua *Al Uzza*.

Baada ya kuuteka mji wa Makkah, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alimtuma Khalid Ibn Walid kuwashugulikia watu wa Banu Jadhima, Khalid Ibn Walid alipofika huko akawausia watu hao waingie katika Uislam, lakini kutokana la lafdhi yao wakawa hawajui kusema '*Aslamna*' 'Tumesilimu' na badala yake wakawa wanasema : '*Saba'na, Saba'ana*' yaani 'Sisi ni *Saba'an*' (*Saba'an* ni watu wenye kuabudu moto) hivyo ikawa kumetokea kutofahamiana na Khalid Ibn Walid akaamrisha wauliwe wote, na wakauliwa wote, hivyo habari hii ilipomfikia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akanyanyua mikono juu na kusema:

***Allahuma inni abrauu ilayka mimman s'anaAa Khalida.***

*Tafsir*: **Ya Allah nnatangazia kua mimi sina makosa mbele yako kutokana na aliyoyafanya Khalid.**

Kisha Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamtuma Ali Ibn Abi Talib achukue mali katika *Bayt ul Maal* kisha akalipe *Diyah (fidya ya kulipia damu iliyomwagika kutokana na mauaji)* kwa familia ya wale waliouliwa na pia mali zao zilizoharibiwa hadi kufikia kulipia pia kibakuli cha chakula cha mbwa. *Hadith* hii inaonesha namna alivyokua Khalid Ibn Walid kua si mtu wa masikhara na vile vile inaonesha umuhimu wa viongozi kulipia fidya pale inapotokezea kuteleza kwa viongozi wao wenyewe au kuteleza kwa wale waliochini yao, na kuwabidi kulipia fidya hiyo kwa kupitia *Bayt ul Maal*.

Ingawa Khalid Ibn Walid alikua akifanya makosa ya hapa na pale kutokana na kua sifa yake ya kimaumbile ya kutokua na utani wala maskhara lakini pia alikua akijaribu kujitahid kujirekebisha kutokana na makosa yake, na hivyo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakuacha kuendelea kumtumia Khalid Ibn Walid katika kuueneza na kuutetea Uislam pale inapohitajika kutumia nguvu na aliendelea kumtumia Khalid Ibn Walid katika mapigano yaliyotokea sehemu tofauti ikiwemo katika vita vya Hunain, Najran na Taif na alikua akimuamini Khalid Ibn Walid kwa sababu Khalid Ibn Walid alikua ni Jemedari wake mwenye sifa bora, sifa ya kutokua na woga na kua na ushupavu kuliko wengine wote, na pale ilipotokea baadhi ya Masahaba kumkaripia Khalid Ibn Walid basi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* huwaambia Masahaba zake: '**Msimlaumu Khalid Ibn Walid, kwani kwa hakika yeye ni mmoja kati ya Mapanga ya Allah yaliyotolewa katika ala zake dhidi ya Makafiri.**', hii ilikua inaweka wazi kua makosa aliyotokea kuyafanya Khalid Ibn Walid yalikua ni ya ki *Bani Adam* na hayatakiwi kuelezewa bali yanatakiwa kustahmiliwa kutokana na mambo makubwa aliyojitolea kuyafanya kwa ajili ya Waislam, katika kipindi cha uhai wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na vile vile kipindi kinachofuatia baadae kama tutakavyoona.

**MATAYARISHO YA VITA VYA TABUK**

Baada ya kupigana na kushindwa katika vita vya Mutah, Makafiri wanaongozwa na Warumi waliamua kujipanga upya ili kuwavamia Waislam. Hivyo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akapata habari ya matayarisho yao na akaamua kukusanya wapiganaji 30000 na kuwafuata katika maeneo ya Tabuk kabla ya wao kuwakaribia zaidi Waislam na kusababisha madhara zaid. Walipofika katika mji wa Aylah ambao ni mmoja kati ya miji ya Tabuk wakakutana na Gavana wa mji huo aitwae Yuhanna Ibn Ru'ba, ambae alikubaliana na matakwa ya makubaliano ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na hivyo watu wa miji mitatu ya Tabuk ambayo ni Aylah, Jarba na Adhruh wakawa wapo chini ya usimamizi wa Waislam na kuanza kulipa Jizya ambayo itawahakikishia usalama wao na wa misafara yao itakapokua katika sehemu yeyote katika ardhi za Waislam.

Baada ya kufunga mkataba huo, ikaja habari kua Makafiri waliokua wakijiandaa na vita wamerudisha nyuma majeshi yao na hawana dalili ya kupigana vita na Waislam, hivyo Waislam wakapumzika kidogo kisha wakaamua kurudi Madina. Wakati wanarudi Madina, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akampa Khalid Ibn Walid wapiganaji 400 aende nao katika mji wa *Daumat ul Jandal* wakamkamate Mfalme wa mji huo aitwae Uqaidar Ibn Abdul Malik, ili mji huo uwe chini ya Waislam pia.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alimwambia Khalid Ibn Walid kua: '**Unaweza kumkuta akiwa anawinda Ngo'mbe mwitu**'. Khalid Ibn Walid alipofika *Daumat ul Jandal* ilikua tayari usiku umeshaingia hii ilikua ni mwishoni mwa mwezi wa Novemba mwaka 630 ambayo ni katikati ya Shaban 9 A.H. Kabla ya kuukaribia mlango wa ukuta uliozunguka mji huo, Khalid Ibn Walid akawasimamisha wanajeshi wake na kutafakar, lakini mara ghafla mlango wa ukuta huo ulifungiliwa na Uqaidar Ibn Abdul Malik akatoka akiwa na walinzi wake wakiwa juua ya farasi na silaha za kuwindia.

Hivyo Khalid Ibn Walid na watu wake wakafanikiwa kumkamata Uqaidar Ibn Abdul Malik bila ya shida yeyote ingawa baadhi ya walinzi wake walikimbilia ndani ya geti na kufunga mlango wao kabla ya Waislam kuinga ndani, lakini nao pia walikua hawana haja nao kwani haja yao ilikua ni kumkamata Uqaidar Ibn Abdul Malik na kumpeleka mbele ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ili akafunge nae mkataba wa usalama.

Hivyo Khalid Ibn Walid akamchukua Uqaidar Ibn Abdul Malik na kumpeleka moja kwa moja kwa Nabii Muhammad *Sallahu A'layhi wa Salam* ambae alikua bado hajafika katika mji wa Madina. Nabiii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akzungumza na Uqaidar Ibn Abdul Malik na wakakubaliana kwanza alipe fidya kujikomba halafu vile vile watu wa mji wake watakua wakilipa jizya na kuendelea kua chini ya uangalizi wa Waislam, bila ya madhara yeyote, makubaliano ambayo Uqaidar Ibn Abdul Malik alikubaliana nayo kisha akaachiwa na kurudi *Daumat ul Jandal*.

Siku moja Khalid Ibn Walid alim*hadith*ia Abu Bakr As Siddiq kuhusu ile ndoto aliyoitota kabla ya kusilimu, na hapo Abu Bakr as Siddiq akamwambia kua '**Ile sehemu iliyokua ina kiza na kukubana ni maisha yako wakati ulipokua hujaamini na ile sehemu iliyonawiri na ilikupendezesha ni maisha yako katika Uislam, Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, amekutoa wewe katika giza cha ujinga na kukuleta katika mwangaza wa Uislam, huu ni uthibitisho wa kheri kwako**'.

**KHALID IBN WALID NA VITA VYA YAMAMAH.**

Mwaka wa 11 *Al Hijr*, baada ya kufariki Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kuna baadhi ya watu, walianza kujinadi katika makabila yao kua wao pia ni Mitume, miongoni mwao alikuwemo Musailimah ambae alikua ni kiongozi wa Mji wa Yamamah, Musailimah alikua na wafuasi kutoka katika Mji wake na hivyo alipata jeshi la watu wengi pia, wakati huo Khalid Ibn Walid alikua ameenda kuwashughulikia wale waliokua wakijiita Mitume katika sehemu nyengine, miongoni mwa wakiwemo waliotoka katika makabila ya Tayy, Jalida, Tulaiba, Banu Salim n.k.

Wakati Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* anapanga mipango ya kuwaangamiza wale wanaojiita Mitume, alimuita Amr Ibn Al Aas *Radhi Allahu A'nhu* na wakakaa na kupanga watakaoongoza majeshi ya Waislam, na hapo Abu Bakr akamuuliza Amr Ibn Al Aas *Radhi Allahu A'nhu* '**Ewe Amr! Wewe una busara zaid katika kutoa hukmu miongoni mwa Waarabu, Jee unasemaje kuhusu Khalid**?' Amr Ibn Al Aas *Radhi Allahu A'nhu* akajibu '**Khalid Ibn Walid, ni Mfalme wa vita, Rafiki wa Kifo, mwenye Mvamio wa Simba na Subira ya Paka!**'

Hivyo Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* akamtuma Ikrimah na jeshi lake kumwambia aende Yamamah lakini asipigane hadi atakapokuja Khalid Ibn Walid na jeshi lake, na kisha akamtuma Shurahbil Ibn Hasan na jeshi lake ambae pia alikua na amri ya kutopigana, hadi atakapokuja Khalid Ibn Walid na pia watakua chini ya Khalid Ibn Walid na kufuata amri zake, kwani ingawa Ikrimah na Shurahbil wote walikua ni

Majemedari wazuri, lakini walikua hawana sifa ambazo alikua nazo Khalid Ibn Walid na vile vile Musailimah alikua ni mtu hatari sana na mwenye jeshi kubwa.

Mwezi 11 Shawwal yalianza mapigano ya Yamamah, haya yalikua ni moja kati ya mapigano makubwa katika historia ya kiislam, na ingawa Waislam walishinda kwa kumuua Musailimah na watu wake wapatao 21000, lakini pia Waislamu 1200 walikufa mashahidi katika vita hivyo, na miongoni mwao wengi sana walikua ni kati ya wale waliohifadhi *Qur'an*.

Kutokana na vifo hivyo Umar Ibn Al Khatab *Radhi Allahu A'nhu* akawa na wasiwasi kua *Qur'an* huenda ikapotea ikiwa itatokea tena kama ilivyotokea Yamamah, hivyo akamshauri Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* kua bora *Qur'an* ikusanywe yote katika sehemu moja. Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* alishtuka na kukataa kwa kusema kua, hawezi kufanya kile ambacho Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakuwahi kufanya katika uhai wake. Lakini Umar Ibn Al Khatab *Radhi Allahu A'nhu* alimshawishi hadi Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akajaalia wepesi ndani ya moyo wa Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* na akakubali.

Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* akamwita Zayd Ibn Thabit *Radhi Allahu A'nhu* na kumuamrisha aikusanye *Qur'an* katika kitabu kimoja (*Mas-haf*). Zayd Ibn Thabit *Radhi Allahu A'nhu* aliingiwa na wasi wasi pia na kusema kwake yeye ingelikua rahisi zaid kama angeliamrishwa auhamishe mlima kutoka sehemu moja kwenda sehemu nyengine kuliko kuamrishwa kufanya kazi ya kuikusanya *Qur'an*, na akamuuliza Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* kwa nini wafanye kile ambacho Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakukifanya? Sayyidna Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* akamjibu kua hilo ni jambo jema na kumshawishi hadi pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alipoufungua moyo wa Zayd Ibn Thabit *Radhi Allahu A'nhu* na kukubali kuikusanya *Qur'an* katika sehemu – *Mas-haf* - moja ambayo hadi leo tunaitumia. Baada ya kukusanywa na kuandikwa *Qur'an* hiyo, Abu Bakr aliichukua na kukaa nayo na baada ya kufariki ikakaa kwa Umar Ibn Al Khattab na baadae ikawekwa kwa Hafsa Bint Umar Ibn Al Khattab aliekua Mke wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Baada ya kumaliza kuwashughulikia wale wote waliokua wakijita Mitume, Khalid Ibn Walid aliongoza na kupigana vita vyengine vingi ambavyo viliwaletea Ushindi mkubwa Waislam kila sehemu wanayoenda, Ngome za Makafir zilikua zikivunjika kwa kusikia jina la Khalid Ibn Walid, Makasri ya Warumi (*Roman Empire*) na ya Waajemi (*Byzantine Empire*) yalikua yakitetemeka kila yasikiapo jina la Khalid Ibn Walid.

Alisema Abu Bakr as Siddiq '**Wanawake hawatozaa tena watoto wenye uwezo kama ule aliokua nao Khalid Ibn Walid**'. Kwani Khalid Ibn Walid alikua ni Jemedari wa kwanza wa Uislamu kutoka nje ya Bara Arabu, kwa ajili ya kuenda kuingiza Uislamu katika nchi za kigeni, Muislamu wa kwanza kuyatetemesha Mataifa makubwa na yaliyokua na nguvu wakati huo, Mbinu alizokua akizitumia Khalid Ibn Walid katika mapigano yake, hadi hii leo husomeshwa katika vyuo mbali mbali vya uongozi vya kivita duniani, miongoni mwa mbinu hizo ni pamoja na zile alizozitumia katika vita vya Uhud, Kazima, Al Yamamah, Walajah, Muzayyah, Ajnadein na Yarmuk.

Ilikua ni kawaida ya Waislam, kabla ya kuingia na kupigana vita na watu wa sehemu yeyote ile, basi hua hawavamii tu, bali kwanza hutuma mjumbe wao kutangaza ujumbe waliokuja nao, Khalid Ibn Walid alikua akifika sehemu aliyoamrishwa aende basi kabla ya kupigana huandika ujumbe ufuatao '**Ewe Kiongozi wa watu Fulani, Tunakuita katika njia ya Allah, ingieni katika Uislam, ili mnufaike na kile tunachonufaika nacho sisi, kama hamtaki basi ukubalini utawala wa Waislam juu yenu na mtulipe *Jizya* (Kodi) na tutakulindeni na mtakua salama chini ya himaya yetu, au itakubidini mpigane na watu ambao wanapenda sana kifo kuliko vile nyie mnavyopenda uhai wenu'.**

Katika kila vita vya wakati huo, ilikua ni lazima kwanza watoke mbele wapiganaji mahiri wa pande zote mbili ili waoneshe mfano kwa kupigana wawili peke yao kwanza bila ya kuingilia mtu mwengine, hadi pale anaposhindwa au kuuawa mmoja kati ya wawili hao, na hapo ndio vita vyenyewe huanza, kwa hivyo mara nyingi sana Khalid Ibn Walid alikua akitoka na kuanzisha mapigano na kila anapotoka nje husema '**Mimi ni Khalid Ibn Walid, Jee kuna yeyote anaetaka kupigana nami?**'.

Safari moja Khalid Ibn al Walid *Radhi Allahu A'nhu* alimwadikia barua Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu*, isemayo kua amekuta watu wanafanya *liwati*. Baada ya kuisoma barua, Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* akaiwaita Masahaba ili washauriane. Baada ya kukutana Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* akasema **'Dhambi hii ilifanywa na watu wa Lut, na unajua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliwafanya nini watu wa Lut, mimi nnashauri watu hawa wachomwe moto'**, Hapo Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* akamuandikia Khalid Ibn Walid na kumwambia adhabu ya watu hao ni kuchomwa moto, hivyo watu hao wakachomwa moto.

Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* ilikua kila yanapotokea matatizo yanayohitaji kupitisha hukumu, basi alikua anaangalia katika *Qur'an* kama atapata hukumu yake ataipitisha, kama hamna huangalia katika *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kama atapa hukumu yake ataipitisha hukumu hiyo na kama hamna

basi huwauliza waislam kuna hiki na hiki jee mmeshawahi kusikia kutoka tatizo kama hili wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ili tupate hukmu yake. Kama hakuna jibu basi huitisha *Ijma'a* ya wenye *I'lm* na kujadiliana nao, na kama wakifikia makubaliano basi hukmu iliyokubalika hupitishwa.

Ijapokua Abu Bakr al Siddiq *Radhi Allahu A'nhu*, alikua yuko karibu sana na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, lakini ilikua si mwenye kujua kila kitu kuhusiana na *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na ndio maana ikawa pia anatumia njia ya *Ijma'a*, na kama ikishindikana basi hufanya *Ijtihad* yake mwenyewe na huweka wazi kua hiyo ni *Ijtihad* yake mwenyewe, na hata hivyo Masahaba walikua wakifanya *Taqlid* kwake katika mambo mbali mbali.

Siku moja Abu Bakr al Siddiq *Radhi Allahu A'nhu* aliulizwa swali la urithi ambalo alikua hajaliona katika *Qur'an* wala kulisikia katika *Hadith*, kama Qabisa Ibn Dhu'ayb anavyosema katika *Hadith* kua '**Bibi mmoja alienda kwa Abu Bakr Al Siddiq *Radhi Allahu A'nhu* kumuuliza kuhusu urithi wake, Abu Bakr akajibu kua 'Hamna kitu kama hicho katika *Qur'an* na pia sijui chochote kuhusu jambo hilo katika *Sunnah*. Hivyo rudi nyumbani ili nipate kuwauliza watu', Abu Bakr akauliza watu na Al Mughira Ibn Shu'ba akasema 'Mimi nilikuwepo wakati Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipompa urithi wa sehemu moja kati ya sita bibi wa Marehemu' Abu Bakr akauliza 'Jee kulikuwa na mtu mwengine zaidi yako?' Hapo Muhammad Ibn Maslama akasimama na akathibitisha aliyoyasema Al Mughira Ibn Shu'ba, hivyo Abu Bakr akatoa hukmu ya urithi kwa bibi huyo kua ni moja kati ya sehemu sita**'*(Muwata Imam Malik*)

Katika utawala wake Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* aliamua kua kila mtu apewe malipo sawia kutoka katika *Bayt ul maal*, ambapo Umar akasema '**Inakuaje unawapa sawa wale walioingia katika Uislam bila ya kupoteza kitu na wale ambao waliacha mali na majumba yao na kuhama na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*?**' Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* akajibu '**Wote wameingia katika Uislam kwa ajili ya Allah, hivyo malipo yao yako kwa Allah, haya ya hapa duniani sio muhimu**'.

Baada ya Khalid Ibn Walid kumalizia kazi yake katika mji wa *Yamamah* na kuelekea katika maeneo mengine ya Iraq, Abu Bakr alimtuma Ayadh Ibn Ghanam kuelekea *Daumat-ul-Jandal* na kuwaingiza watu wa mji huo katika Uislam, lakini mambo yakawa magumu zaid, hivyo mmoja kati ya wanajeshi wa Ayadh akamshauri Ayadh kwa kumwambia '**Katika baadhi ya mambo kutumia busara ni bora kuliko jeshi kubwa, hivyo omba msaada kwa Khalid Ibn Walid aje kutusaidia**', Ayadh

akamtuma mtu wake kuenda kwa Khalid Ibn Walid na akajibu ujumbe huo kwa kumwambia Ayadh Ibn Ghanam:

***Wasubiri farasi, kwani wanakukimbilia***
***Juu yao kuna Simba wenye kupeperusha mapanga yenye kung'aria.***
***Majeshi ambayo ni miongoni mwa wanajeshi yenye kukeshea kwa wanacho kipigania.***

Siku ya pili alfajir Khalid Ibn Walid akaanza safari ya kuelekea *Daumat ul Jandal*. Katika wakati huu mji wa *Daumat ul Jandal* ulikua ukiongozwa na machifu wa makabila mawili, ambao walikua ni Judi Ibn Rabia na Ukaidar Ibn Abdul Malik, katika machifu wawili hawa ni Ukaidar Ibn Abdul Malik tu na jeshi lake ndio waliokua wanamjua vizuri sana Khalid Ibn Walid kutokana na kile kisa cha kumkamata mara ya kwanza baada ya kutoka Tabuk, wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* watu wa Ukaidar Ibn Abdul Malik walikua chini ya uangalizi wa Waislam, lakini baada ya kufariki Nabii Muhammad *Sallahu A'layhi wa Salam* wakaasi na kugoma kutimiza makubaliano ya na Waislam.

Ukaidar Ibn Abdul Malik alikua anajua kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kweli amefariki na nido maana akaasi lakini alisahau kua Khalid Ibn Walid bado hajafa, na hivyo baada ya kusikia kua yupo njia anakuja *Daumat ul Jandal* basi majeshi yake yalijawa na khofu sana, hivyo kutokana na khofu hiyo Ukaidar Ibn Abdul Malik akaitisha mkutano wa wazee wote wa mji huo kujadiliana kuhusu nini la kufanya.

Walipokutana Ukaidar akasema kuwaambia wenzake '**Mimi nnamjua sana Khalid Ibn Walid kuliko mtu yeyote yule miongoni mwetu na kwa nnavyo mjua, nnajua kua hakuna mtu mwenye bahati kama yeye, kwani hakuna mtu yeyote ambae yuko sawa nae katika vita, hakuna mtu ambae atapigana na Khalid Ibn Walid uso kwa uso au na jeshi lake bila ya kushindwa, awe mtu huyo ni mwenye nguvu ama dhaifu, isipokua ushindi hua ni wa Khalid Ibn Walid, hivyo kwa ushauri wangu, tukubali matakwa yake ili tusalimike, tusije tukafikia katika hali ya kupigana nae**'.

Kwa bahati mbaya wenzake wakakataa ushauri wake, na hapo Ukaidar Ibn Abdul Malik akaingia khofu zaid kwani alikua akijua kua Khalid Ibn Walid akifika basi hakuna usalama, hivyo akasubiri hadi usiku wa manane na kukimbia kutoka katika mji huo, lakini hata hivyo baada ya kumalizika mapigano hayo na kuuteka mji wa *Daumat ul Jandal*, Khalid Ibn Walid alifanikiwa kumkamata Ukaidar Ibn Abdul Malik na kumuua, na kisha akafunga safari na Jeshi lake kuelekea katika mji wa Firaz na kisha mji wa Hirah iliopo nchini Iraq.

Baada ya kuuteka mji wa Firaz, Khalid Ibn Walid alipumzika kidogo kisha akatayarisha jeshi lake kuelekea Hirah ambao uko kwa upande wa kaskazini na kuligawa katika makundi mawili kundi kubwa alililitanguliza mbele na kubakisha kikundi kidogo ambacho kilichofuatia kwa nyuma na kusema kua yeye atakua na kikundi hicho cha nyuma. Lakini hata hivyo mambo yalikua kinyume chake kwani Khalid Ibn Walid alifanya jambo la hatari sana, kwani badala yake yeye na baadhi ya wenzake waliomo katika kikundi hicho waligeuza njia na kurudi kuelekea katika upande wa kusini katika mji wa Makkah katika Hija. Huku wakiliwacha jeshi kubwa la Waislam likielekea Hira huku wakiwa na Iman kua lolote lile litakalotokea basi kiongozi wa yuko nyuma yao anafuatia.

Hii ilikua ni mwaka 634, njia aliyoipita Khalid Ibn Walid na wenzake haikujulikana, kinachojulikana ni kua walipita katika njia zisizosafiriwa na wasafiri wengine ili wasijulikane na hivyo kusababisha mtafaruku miongoni mwa jesho lililotangulia Hirah. Lakini walifika Makkah na kuwahi kufanya Hija na baadae kurudi na kuwawahi wale wanajeshi waliotangulia Hirah wakiwa bado hawajaingia katika mji wa Hirah. Na hakuna aliejua kua wenzao walienda Makkah kwanza kuhiji ingawa walishangaa kwa kuwaona wote wakiwa wamenyoa mapara katika vichwa vyao.

Wakati alipokua akihiji Makkah Khalid Ibn Walid alifikiria watu hawatomuona au watamuona lakini hawatomjua, lakini kumbe Khalid Ibn Walid alikua ni maarufu sana miongoni mwa macho ya Waislam, hivyo mara tu baada ya kuuteka mji wa Al Hira alipokea barua kutoka kwa Abu Bakr As Siddiq iliyokua ikimkanya kamwe kutorudia tena kitendo kama hicho kwani kinaweza kuhatarisha usalama wa Waislam.

Anasema Abu Safr kua: '**Khalid Ibn Walid alipofika katika mji wa Al Hirah (Kusini mwa mji wa Kufa nchini Iraq), aliwapelekea watu wa Hirah ujumbe wa Uislam, hivyo watu hao wakamwambia Khalid Ibn Walid kua watakubali kuingia katika dini ya haki ya Kiislam mara tu baada ya Khalid kunywa kinywaji walichokitia sumu**, **Khalid Ibn Walid alikubaliana na masharti hayo na hivyo akapewa kinywaji hicho na kukunywa bila ya madhara yeyote.**' Watu hao walishangaa na baadae wakatimiza ahadi yao ya kua Waislam.

Khalid Ibn Walid alikubali changamoto hiyo bila ya woga kwa sababu alikua na yaqini na hivyo baada ya kuomba dua isemayo: '***Bismillahi lladhi la yadhurru ma is mihi shyai un fil ardhi wala fis sama'i wahuwas sami'ul aleem'*** alikunywa kinywaji hicho bila ya madhara yeyote kwa sababu Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliigeuza sumu hiyo kua ni asali badala yake.

Khalid Ibn Walid alivamia na kuiteka Iraq kama namna kivamiavyo kimbunga ardhini na mara tu baada ya kuiweka chini yake, Abu Bakr As Siddiq akapata habari kutoka Syria kua Warumi wamekusanya jeshi kubwa, na haijulikani kama wanajitayarisha kumvamia Amr Ibn Al Aas ambae alikua anapigana Palestina au Abu Ubaidah anaepigana kusini mwa Syria, hivyo Abu Bakr sana akashukuru kuona kua Khalid Ibn Walid amewashinda Waajemi ambao walikua ni maadui wa pili kwa ukubwa kwa Uislam na amekua huru hivyo akasema '**Wa Allahi, ntawaangamiza Warumi na marafiki wa Shaitan kupitia kwa Khalid Ibn Walid**'.

Hivyo kwa haraka sana akamtuma mjumbe na barua kuelekea Iraq kwa Khalid Ibn Walid kumpa barua iliyokuwa ikimtaka aende Syria kuongoza Majeshi ya Waislam dhidi ya Maadui wakubwa zaid wa Uislam, Uamuzi huu wa kumtumia Khalid Ibn Walid kuwaangamiza Warumi ulimpa afueni sana Amirul Mu'minin na akajihisi kua amepata nafasi ya kuutua mzigo mkubwa sana uliokua unataka kumhangaisha.

Alipofika Iraq, mjumbe huyo alimpa Khalid Ibn Walid barua iliyokua imeandikwa hivi:

**Kwa jina la Mwenyeenzi Mungu, mwenye kuneemesha Neema ndogo ndogo na Neema kubwa kubwa.**
**Kutoka kwa mtumwa wa *Allah Subhanah wa Ta'ala,***
**Atiq Ibn Abu Quhafa.**
**Kuenda kwa Khalid Ibn Walid,**
**As Salaam Alaykum.**

**Nnamshukuru Allah ambae hakuna apasae kuabudiwa kwa haki isipokua yeye, rehma na amani za Allah zimfikie mtume wake Muhammad *Salallahu A'alayhi wa Salam*.**

**Funga safari hadi uwafikie Waislamu wa Syria waliokuwepo katika hali ya wasi wasi mkubwa, Nnakuchagua uwe kiongozi wa jeshi la waislamu lililokuwepo huko na nnakuamrisha kupigana na Warumi (*Roman Empire*), utakua kiongozi wa Abu Ubaydah na wote waliokuwepo huko.**

**Nenda kwa haraka ewe Abu Sulaiman, ukamalize kazi yako hiyo kwa uwezo wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala,* na kua miongoni mwa wanaopigania Jihad kwa ajili ya Allah. Ligawe jeshi lako katika makundi mawli sawia, nusu ya jeshi muachie Muthana ambae yeye atabakia na kua kamanda wa Iraq. Usiipe nafasi**

**sifa kuingia ndani ya kichwa chako, kwani itakudanganya na kukupotosha, na Tafadhali fanya usichelewe.**
**Allah ni mmiliki wa kila kitu na yeye pia ndie m-bora wa kulipa.**

Khalid Ibn Walid akakaa na kuitafakari safari ya Syria, jee atafikaje Syria kutokea Iraq haraka iwezekanavyo? Kwani wakati huo kulikua na njia mbili tu, moja ni kupitia kaskazini mwa Iraq, kupitia *Daumat ul Jandal*, ni njia rahisi na salama lakini itachukua mda mrefu, wakati *Amir ul Mu'minin* ametilia mkazo uharaka wa safari hiyo, kwani hali ya Waislam nchini Syria ilikua ni mbaya sana, hivyo akaamua kuachana na njia hii.

Njia nyengine ambayo ni ya pili ilikua ni kupitia kaskazini mwa Iraq pembezoni mwa mto Euphrate, njia ambayo hutumiwa sana na kila mtu, lakini pia itampeleka mbali zaid ya walipo Waislam, na vile vile itambidi apigane na Warumi waliokuwepo pembezoni mwa mto huo, alikua anajua kua atawashinda Warumi hao lakini tatizo litakua liko pale pale, Warumi hao watampotezea muda wake, na mda ni silaha pekee na muhimu inayombidi kuitumia kwa wakati huo.

Hivyo Khalid Ibn Walid akaitisha *Shura* miongoni mwa wanajeshi wake na kuwaomba ushauri wa jambo la kufanya, na kuwauliza '**Jee, tutapata vipi njia ya kupita kuelekea Syria, lakini tusikutane na majeshi ya Warumi ambao watatuchelewesha kuwasaidia Waislam wenzetu wanaohitaji msaada wetu?**', wanajeshi wake wakajibu '**Hakuna njia tunayoijua ambayo, inaweza kutumika na jeshi zima, ingawa ipo njia ambayo inaweza kutumiwa na mtu mmoja au wawili, Hivyo Tahadhar usije ukaliangamiza Jeshi.**'

Lakini Khalid Ibn Walid hakuridhika na jibu hilo, akauliza tena, na hapo hakuna aliejibu isipokua askari mmoja aliekua akiitwa Raafe Ibn Umara akasema, iko njia anayoijua yeye ya jangwani aliipita na mzee wake alipokua mtoto, lakini ni hatari sana kwani kuna kipande cha kutembea umbali wa maili 120 bila ya kukutana na kisima cha maji, hivyo akasema '**Wa Allahi haiwezekani kuitumia njia hii na jeshi kubwa kwa sababu, hata msafiri alie peke yake kuna hatari ya kufariki dunia kutokana na mazingira mabaya ya njia hiyo, joto kali na kuna kitambo cha siku tano kutembea bila kupata hata tone moja la maji, na vile vile mimi nilipita miaka 30 iliopita hivyo kuna uwezekano wa kupotea.**'

Wote waliokuwepo hapo wakakubaliana kwa pamoja kua kulipitisha jeshi katika njia hiyo itakua ni kuuhatarisha usalama wa Waislam, Khalid Ibn Walid akakaa kimya akifikiri kwa mda na kisha akasema '**Tutapita njia hiyo hiyo**', na alipoona mtazamo uliopo juu ya nyuso za wale wanaomtizama mbele yake akasema

‘**Msivunjike moyo, fahamuni kua Waislam hawatakiwi kua na khofu, kwani msaada wa Allah huja kulingana na bidii zenu, hivyo Waislam hawatakiwi kuogopa wakati wakiwa wanaamini kua Allah yupo pamoja nao**’, Hapo wanajeshi hao wakubaliana na wakasema kwa pamoja ‘**Wewe ni mmoja kati ya watu ambao Allah *Subhanahu wa Ta’ala* amewajaalia kuongoza vyema, hivyo fanya kama unavyoona inafaa**’.

Wakiwa na ari na moyo mkunjufu, jeshi la Waislam wapatao 9000 waliondoka Iraq wakiongozwa na Khalid Ibn Walid kuelekea Syria, kuwasaidia waislam wenzao waliokua wakihitaji msaada wao, huku wakisoma aya ifuatayo nyoyoni mwao:

﴿حَسْبُنَا ٱللَّهُ وَنِعْمَ ٱلْوَكِيلُ﴾

**Hasbuna Allahu waniAAma alwakeelu.** (*Surat Al Imran 3:173*).

*Tafsir:* ***‘Ni Allah pekee ndie anaetutosheleza, na ni yeye pekee ndie mbora wa watetezi.’***

Ingawa safari hii ilikua ni ya hatari sana, safari ambayo haijawahi kufanywa kabla yake wala baada yake lakini waislam wakiongozwa na kiongozi wao Jasiri wanaemuamini kutokana na Iman yake, msimamo wake na ushujaa wake waliimaliza safari hiyo salama na pia wakawahi kutoa msaada uliokua unahitajiwa na waislamu wenzao.

Khalid Ibn Walid alipofika Syria, akaongoza katika kuukomboa mji wa Ajnadein, Damsacus, Fahl, Emessa, na kuikomboa Damascus. Baada ya kuiteka kumaliza, Khalid Ibn Walid alitia saini mkataba uliokua ukiwakubalia kuwapa watu wanaoishi miji hiyo mambo yafuatayo**: Kua anawaahidi ulinzi watu wote, mali zao zote na Makanisa yao, Mji wao hautoharibiwa na wala nyumba zao hazitokaliwa na Waislam. Hivyo tunawapa maamrisho ya Allah na ulinzi wa Mtume wake, *Khalifah* wake na waumini. Ikiwa wataendelea kulipa Jizya hamna litakalowakuta isipokua wema.**

Katika taharuki za kukimbia mapigano ya ukombozi wa sehemu hizo, Warumi waliokua wanaitawala Damascus walikimbia na kumwacha nyuma mtoto mkubwa wa kike wa mfalme Heraclius wa Warumi, hivyo Khalid Ibn Walid na jeshi lake wakamchukua kama mateka huku wakijua kua kwa sababu huyo ni mtoto wa mfalme wa Warumi, basi lazima mfalme huyo atatuma jeshi lake kuja kumkomboa kwa nguvu au kwa makubaliano.

Wakati wanarudi vitani mara wakaona vumbi kwa mbali, na mara wakaona kikundi kidogo cha jeshi la farasi la Warumi, na kwa kua walikua kidogo Khalid Ibn Walid akajua kua hawakuja kupigana, wala kutumia nguvu dhidi yao, Warumi hao walipowakaribia Waislamu, mmoja wao akasema '**Mimi ni balozi wa Heraclius alienituma kuja kwenu kukuambieni kua anasema** '**Nnajua kile mlichokifanya kwa jeshi langu, nnajua mmemua mume wa mtoto wangu wa kike na mmemchukua pia mateka mtoto wangu huyo, mmeshinda na mko salama hivyo, nnamuomba mtoto wangu, Aidha mrudisheni kwa mimi kukulipeni fidya ama kwa kunipa kama zawadi, kwani nnajua kua Heshima ni moja katika sifa ya dini yeni** ' **Hayo ndiyo aliyokua akikuambieni Heraclius**' alimalizia balozi huyo.

Ingawa mwanzo nilipotaja sifa za Khalid Ibn Walid sikutaja kuhusu heshima na ukarimu aliokua nao lakini kwa hakika heshima pia ni moja katika sifa kubwa alizokua nazo Khalid Ibn Walid, hivyo akamchukua yule yule bint wa Mfalme Heraclius na kumwambia yule balozi '**Mchukue na umpelekee kama zawadi yake, haina haja ya kulipa fidya**', hivyo balozi huyo akamchukua bint huyo na kuondoka nae kuelekea *Antioch*, ambayo kwa leo iko katika maeneo ya Uturuki.

## KHALID IBN WALID NA VITA VYA YARMOUK

Baada ya hapo ikawa kuna kazi kubwa zaid ya vita vikubwa vya Yarmouk dhidi ya majeshi ya Warumi ya mfalme Heraclius. Yarmouk ni mto ambao upo katika sehemu iliyopo mpakani mwa Syria na Jordan katika milima ya Golan. Hivyo Khalid Ibn Walid akawakusanya wanajeshi wote wa Kiislamu waliotawanyika tawanyika na kuwataka wakutane katika eneo hilo la Yarmouk, na yeye akaenda na wanajeshi wake 800 kuungana na Waislam hao. Yarmouk, yalitokea mapigano ambayo hayajawahi kutokea katika historia ya vita walivyopigana Waislam, na hivyo vita hivyo kuingia katika historia ya vita Duniani kwani matokeo ya vita hivyo yalibalidisha mtazamo wa muelekeo wa Dunia.
Wakati Waislamu wanajitayarisha kupigana vita hivi, kiongozi mmoja wa Warumi alimfuata Khalid Ibn Walid na kumwambia '**Tunajua kua, dhiki na njaa ndio zilizokutoeni katika ardhi zenu kutufuata sisi katika ardhi yetu, hivyo haina haja ya kupigana, kwani sisi tutawapa kila mmoja wenu dinar kumi, nguo na vyakula ikiwa mtarudi katika ardhi yenu, na mwakani tutakutumieni kima hicho hicho**', hapo Khalid Ibn Walid akatabasamu na kumwambia '**Ukweli ni kua sisi kweli tuna njaa, na chakula chetu tunachokipenda ni damu ya *Bani Adam*, na tumeshasikia kua hakuna damu tamu kama damu ya Warumi**'.

Kisha Khalid Ibn Walid akaondoka na kuenda kukagua wanajeshi wake, mara akasikia mmoja kati ya wanajeshi wake akimwambia mwenzake '**Duh! Angalia wanajeshi wa Kirumi walivyo wengi sana, na sisi tulivyo kidogo**', Khalid Ibn Walid akawageukia wanajeshi hao na kuwaambia '**Warumi wako kidogo sana lakini sisi tuko wengi sana, Nguvu ya kijeshi haitegemeani na wingi wa idadi ya wanajeshi, bali hutegemea msaada wa Allah, na udhaifu wake hutegemea na kuachwa kuungwa mkono na Allah.'**

Kisha akakaa mbele na kuwaambia wanajeshi wake '**Enyi Wanaume wa Kiislamu, mda wa kua na msimamo umewadia, woga na udhaifu huleta udhalilisho; na yule mwenye msimamo basi hupata msaada mkubwa zaid kutoka kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*; yule atakayesimama kishujaa mbele ya upanga, basi ataheshimika, na jitihada zake zitalipwa pale atakapofika mbele ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, Hakika Allah anawependa wale wenye subra!**'

Kila kamanda alie chini ya Khalid Ibn Walid ambae anaongoza kundi lake akawa akiwakumbusha watu wake, na kuwatia ari waislamu kupigana wakikumbushana ujasiri wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na pia huku wakiwasomea aya isemayo:

﴿قَالَ ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُمْ مُلاَقُواْ ٱللَّهِ كَم مِّن فِئَةٍ قَلِيلَةٍ غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيرَةً بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّابِرِينَ﴾

**qala alladhina ya*dh*unnoona annahum mulaqoo Allahi kam min fi-atin qaleelatin ghalabat fi-atan kadhiratan bi-idhni Allahi waAllahu maAAa alssabireena** (*Surat Al Baqara 2:249*).

*Tafsir:* ***Lakini wale wenye yakini ya kukutana na Mola wao wakasema: Jee ni mara ngapi kikundi kidogo kimewazidi nguvu kundi kubwa kutokana na msaada wa Allah? Hakika Allah yuko pamoja na wenye Subra*.**

Mara tu baada ya kuzipanga safu za wanajeshi wao na kabla ya kuanza mapambano ya vita hivyo, Jemedari wa upande wa Warumi aliekua akiitwa George (*Jurja*) alitoka mbele na farasi wake na kuwasogolea Waislam na kisha akasimama katikati baina ya majeshi yake na majeshi ya Waislam, akajitambulisha kisha akanadia kwa sauti kubwa kua anamtaka Khalid Ibn Walid, hapo Khalid Ibn Walid akamfuata huku akiwa na furaha ya kua sasa hivi atamalizana nae Mrumi huyo na vita vitapamba

moto. Lakini jambo la kushangaza ni kua ikawa kila Khalid Ibn Walid alipokua akimkaribia, basi yule Mrumi alikua hana ari ya kupigana na wala alikua haonyeshi dalili yeyote ya kuutoa upanga wake kutoka katika ala yake.

Mara George akaanza kuzungumza kwa kiarabu, na kusema '**Ya Khalid! hebu niambie ukweli na usinifiche kitu chochote, kwani mtu alie huru hasemi uongo na mwenye busara hadanganyi, Jee ni kweli kua Allah ametuma Upanga kwa Mtume wako? ... Naye akakupa wewe?.. na kua hujawahi kumchomolea adui yako upanga huo isipokua adui huyo huuawa?**'

Khalid Ibn Walid akajibu, '**La!**.

George akauliza '**Sasa kwa nini wewe unaitwa *Saifu Allah*?**'

Hapo Khalid Ibn Walid akamuelezea *Hadith* yake iliyompelekea kupewa jina hilo kutoka kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, George akakaa kimya akimsikiliza na huku akifikiri kisha akamuambia Khalid Ibn Walid '**Sawa, Jee unataka nini kutoka kwangu mie?**'

Khalid Ibn Walid akamjibu '**Nataka ushuhudie kua hakuna Mola anaestahiki kuabudiwa kwa haki isipokua Allah, na kua Muhammad ni mtume wake, na kukiamini kile alichokileta kutoka kwa Allah**'.

George akauliza '**Na kama nikikataa?**'.

Khalid Akajibu '**Basi itakubidi utulipe Jizya, tutakulinda na utakua chini ya himaya yetu**'.

George akauliza tena '**Na kama bado sikukubali?**'.

Khalid Ibn Walid akajibu '**Hapo itanibidi nikutolee upanga'.**

George akafikiri kidogo halafu akauliza tena '**Jee nitakua na cheo gani kama leo nikiingia katika dini yenu?**'.

Khalid Ibn Walid akajibu '**Katika Dini yetu, sisi sote tuko sawa'.**

Hapo Geroge akasema '**Basi nimekubali kufuata Imani yenu'.**

Kwa mshangao wa wanajeshi wa pande zote mbili waliokuwepo uwanjani hapo, ambao hawakufahamu ni majadiliano gani waliyokua wakijadiliana Majemedari hao wawili, lakini mara walimuona Khalid Ibn Walid anageuza farasi wake na kidogo kidogo kurudi kwa Waislam huku George naye akimfuata taratibu, walipofika mbele ya waislamu George akayarudia yale maneno aliyokua kwa sauti akiyasema Khalid Ibn Walid : '***Ashhadu an La ilaha illa Allah, wa ashhadu anna Muhammad Rasul Allah!***'

Masaa machahe baadae vita vikapamba moto na George ambae alikua ndio kwanza amesilimu aliipigania dini na imani yake mpya kwa nguvu na uwezo wake wote, dhidi ya Makafiri wa Kirumi aliowageuka hadi akapata Ushahidi wa kua ni miongoni mwa *Mujahidun* waliofariki katika mapigano hayo.

Vita vya Yarmouk vilikua ni vita vikubwa sana na vilipiganwa kwa muda wa wiki nzima na kushiriki Majemedari wakubwa wakubwa wa Kiislam wakiongozwa na Jemedari bora kuliko wote Khalid Ibn Waild, walikuwepo pia Abu Ubaidah Ibn Jarrah, Amr Ibn Al Aas, Abu Sufyan, Muawwiyah Ibn Abu Sufyan, Ikrimah Ibn Abi Hisham, Amr Ibn Ikrimah, Abu Darda, Harith Ibn Dirar, George na wengineo.

Baada ya Waislamu kushinda vita hivyo, waliokufa mashahidi walikua waislamu 4000, akiwemo Ikrimah Ibn Abi Hisham aliekua binamu na rafiki kipenzi wa Khalid Ibn Walid, kwa upande wa Warumi, waliuawa watu 120000, baada ya hapo utawala wa Warumi uliondoa majeshi yao yote katika maeneo ya Syria kaskazini na maeneo yote ya kaskazini mwa bahari ya Mediterrenian hivyo ikawarahisisishia Waislamu kuingiza Uislam katika maeneo Syria yote na pia Misri na Afrika ya Kaskazini yote.

Jambo ambalo wanahistoria wanasema kua mbinu za Khalid Ibn Walid katika vita hivi vya Yarmouk, vilibadilisha muelekeo wa Historia ya Dunia, kwa sababu kama Waislamu wangeshindwa basi Warumi wangelipata nguvu zaid na wangelibakia katika maeneo hayo na hivyo ingelikua ni vigumu kwa Uislam kuenea katika eneo kubwa na kwa haraka zaid.

Lakini ushindi wa Khalid Ibn Walid ulidhoofisha nguvu na mori ya Warumi, hivyo kidogo kidogo wakarudi nyuma na kuhamishia utawala wao katika mji wa Constantinople, Uturuki ambapo hata hivyo baadae ya tutakapozungumzia utawala wa Ottoman Empire tutaona jinsi Waislamu walivyoiweka katika himaya yao sehemu hiyo pia.

Baada ya ushindi wa vita hivyo vya Yarmouk, haikuchukua mda mrefu katika mji Madinah nako *Khalifah* Abu Bakr as Siddiq akaanza kuumwa na hali yake ilipozidi

kua mbaya, Abu Bakr akaamua kufanya *Ijtihad bi al Ray* ya kumchagua Umar Ibn Al Khattab R.A awe mrithi wake wa *Ukhalifa*.






AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

Mwaka 634 mwezi Agosti tarehe 23, akiwa na miaka 63 Abu Bakr alifariki dunia. Baada ya kufariki Abu Bakr R.A, uongozi wa Uislam aliushika Umar Ibn Al Khattab Ibn Nufayl Ibn Abd Al Uzza Ibn Rayyah ambaye aliongoza Waislam kwa muda wa miaka kumi. Mama yake Umar alikua akiitwa Khantam Bint Al Mughira Ibn Abd Allah Ibn Umar Ibn Makhzoum.

## *IJTIHAD* NA *TAQLID* KATIKA UONGOZI WA UMAR IBN AL KHATTAB R.A (13-24 A.H).

Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* aliitwa '***Al Faruq'*** kutokana na nguvu na uwezo wake wa kutenganisha uongo na kweli. Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* alikua na urefu uliomzidi Khalid Ibn Walid kwa inchi moja, Umar Ibn Al Khattab alikua mweupe anaekaribia wekundu, mwenye mashavu membamba na asiekua na nywele nyingi na ambazo zilizojaa mvi na kupakwa hina, alikua na sharubu nyingi na ndevu za hapa na pale na pia hutumia zaid mkono wake wa kushoto, na alikua ni mwenye mwenye mwendo wa haraka. Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* alikua ni mtu wa 40 kuingia katika Uislam.

Katika kipindi cha utawala wake, Uislam ulienea katika sehemu mbali mbali ikiwemo Misri, Syria, Palestina, Iraq, Iran n.k. Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* aliwachagua Masahaba wenye *I'lm* na kuwapeleka wakaongoze sehemu hizo kama Maamir na pia Mujtahid ili watu wa sehemu hizo wafanye *Taqlid* kwa watu hao, mfano Salman Al Farsi *Radhi Allahu A'nhu* aliteuliwa kuwa Amir wa Uajemi, Amr Ibn Aas *Radhi Allahu A'nhu* alikua Amir wa Misri na Muawwiyah Ibn Abu Sufyan *Radhi Allahu A'nhu* akawa Amir wa Sham baada ya mwaka 639 kufariki Yazid Ibn Abu Sufyan *Radhi Allahu A'nhu* aliekua Gavana wa Sham.

Anasema Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* kua Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* alitoa khutba katika Al Jabiyah, (sehemu iliopo katika nchi ya Syria) na kusema**: 'Enyi watu! Mkitaka kujua chochote kile katika *Qur'an* basi nendeni kwa Ubayy Ibn Kaab, Mkitaka kujua kuhusu Mirathi basi nendeni kwa Zaid Ibn Thabit, Mkitaka kujua kuhusu Halali na Haram basi nendeni kwa Mua'dh Ibn Jabal na mkitaka kujua kuhusu Mali njooni kwangu, kwani Allah amenifanya mimi kua msimamizi wenu na mgawaji wenu**'(*Imam Tabarani katika Al-Aswati*).

## KHALID IBN WALID NA KUSALIMU AMRI KWA MJI WA JERUSALEM

Mwaka 636 (15 *Al Hijr*), Umar Ibn Al Khattab alimvua madaraka ya uongozi Khalid Ibn Walid, na kumuweka chini ya Abu Ubaidah na baada ya kupata habari hiyo,

Khalid Ibn Walid akasema: **‘Ikiwa Abu Bakr ameshafariki na Umar ndio *Khalifah* mpya basi, tunamsikiliza na kumtii**’, na pia akasema ‘**Sikuwa nikipigana katika viwanja vya vita, kwa ajili ya *Amir ul Mu’minin* Umar Ibn Al Khattab, nilikua nikipigana kwa ajili ya kuleta ushindi kwa Allah na Uislam, nnaweza kutimiza wajibu wangu kama askari wa kawaida, hivyo sijutii kuvuliwa madaraka’,** na kuendelea kupigania Jihad kama askari wa kawaida na kwa ari zaidi ingawa mara kwa mara Abu Ubaidah alikua akishauriana na Khalid Ibn Walid katika mambo mbali mbali ya kivita. Na hapa tunaona uhalisi wa *Ikhals* ya Khalid Ibn Walid katika kupigani dini ya Kiislam.

Habari hizo zilipoenea miongoni mwa Waislam, ikawa kila mtu analalamika kua Umar Ibn Al Khattab alifanya hivyo kwa sababu ya upinzani uliokuwepo baina yake na Khalid Ibn Walid tangu walipokua wadogo, jambo ambalo lilimpelekea Umar Ibn Al Khattab awaandikie barua magavana wake wote na majemedari wote na kuwaambia kua:

‘**Sikumuondoa madarakani Khalid kwa sababu ya hasira au kumvunjia heshima yake, isipokua ni kwa sababu ya kua watu wanamtukuza sana, nilikua na khofu ya kuona kua watu watamtegemea sana Khalid kuliko Allah *Subhanahu wa Ta’ala* katika kushinda vitani, nnataka wajue kua ni Allah pekee ndie anaesababisha kila kitu, na hivyo wasifanye ubaya katika ardhi**’.

Mwishoni mwa mwaka 636, ambayo ilikua ni sawa na mwaka wa 15 *Al Hijr*, Jeshi la Waislam lililogawika katika makundi mawili, kundi la Khalid Ibn Walid likiwa mbele na nyuma yake likifuatia jeshi la Abu Ubaydah, liliwasili katika mji wa Jerusalem na majeshi ya Warumi walipowaona wakakimbilia ndani ya ngome yao iliyokua imeuzunguka mji huo na kujifungia, lakini ilichukua takriban miezi minne kwa Waislam kufanikiwa kuwatoa nje ya ngome hiyo kwa njia ya mazungumzo bila ya kupigana nao. Hii inaonesha ustahmilivi waliokua nao Viongozi hao wa Jeshi la Kiislam na vile vile busara, hikma na heshima waliyokua nayo juu ya mji huo wa Jerusalem.

Mnamo mwezi wa April mwaka 637, mkuu wa mji wa Jerusalem aliekua akijulikana kwa jina la Sophronius, alikubali kuusalimisha mji wa Jerusalem na watu wake kwa Waislam kwa kulipa Jizya, lakini kwa sharti la kua ni lazima aje *Khalifah* Umar Ibn Al Khattab mwenyewe kutia saini mkataba wa makubaliano hayo. Sharhabil ambae alikuwa miongoni mwa wapiganaji wa jeshi la Kiislam akawashauri Waislam na kuwaambia ya nini kumhangaisha Umar kutoka Madina hadi Jerusalem kwa ajili ya kutia saini mkataba tu, kwa hivyo bora wampeleke Khalid Ibn Walid badala yake

kwani yeye amefanana sana na Umar na kwa vile watu wa Jerusalem hawamjui Umar basi wanaweza wakamkubali.

Hivyo siku ya pili asubuhi, Waislam wakamuarifu Sophronius na kumwambia *Khalifah* Umar yupo pamoja nao na yuko tayari kutia saini mkataba huo, hata hivyo baada ya Khalid Ibn Walid kuenda ndani ya ngome na kukutana nao, waligoma kutoa mkatataba huo kwani miongoni mwao walikuwemo wafanya biashara ambao walishawahi kutembelea Madina wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na waliwahi pia kuwaona wote Khalid Ibn Waild na Umar Ibn Al Khattab pamoja katika mji wa Madina, hivyo waligundua tofauti baina yao. Ikabidi Khalid Ibn Walid arudi, hapo Waislam wakaona hakuna njia isipokua kumtoa Umar ibn Al Khattab kutoka Madina hadi Jerusalem, hivyo wakamtuma mjumbe aende Madina kumuarifu Amir ul Muuminun Umar Ibn Al Khattab.

Umar alipofika Jabiya alilakiwa na Abu Khalid Ibn Walid, Abu Ubaidah na Yazid, Amr Ibn Al Aas alikua amebakia Jerusalem na jeshi la Waislamu wakiendelea kuilinda ngome ya mji huo. Amir ul Muuminun Umar alikua amevaa nguo za kawaida tu na alikuja yeye na mfanyakazi wake tu, lakini alipowaona kina Khalid Ibn Walid na Yazid namna walivyovyaa na farasi wao, alishuka juu ya farasi wake na kuwaambia: **'Hamuoni Aibu kua mnanilaki mkiwa mmejipamba namna hiyo! Inaonekana katika miaka miwili hii mmekula sana, hamuoni wingi wa vyakula unakupelekeni wapi? Wallahi ikiwa mtaendelea kufanya hivi baada ya miaka 2 ya neema, basi itanibidi nikushusheni vyeo vyenu na kuwaweka wengine katika nafasi zenu**'.(*Tarikh Imam Tabari*)

Khalid Ibn Walid akafungua vazi lake la juu na kumuonesha alivyo kua ndani ya vazi hilo na kusema: **'Ya Amirul Muuminun! Hili ni vazi la juu tu, lakini ndani yake tumevaa silaha zetu**'. (*Tarikh Imam Tabari*)

Baada ya hapo wakaongozana hadi Jerusalem kwa Sophronius na Mji wa Jerusalem na watu wake ukajisalimisha kwa Waislam na *Khalifah* Umar Al Khattab akasaini mkataba wa kuuweka chini ya himaya ya Waislam ambao ulishuhudiwa na Khalid Ibn Walid, Amr bin Al Aas, Abdur-Rahman Ibn Auf na Muawiyah. kulingana na Imam al Tabari mkataba huo ulikua unasema hivi:

***Bismillahi Rahman Rahim.***

**Huu ni mkataba wa makubaliano ya kuhakikishia usalama ambao mtumwa wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* Umar, Amir ul Muuminun, amwapa watu wa Jerusalem. Anawahakikishia usalama wa watu wao na mali zao, Makanisa yao, misalaba yao, wagonjwa na wazima wa mji wao na kwa kila ibada zao.**

**Makanisa yao hayatateketezwa, wala wao wenye, wala ardhi yao walioisimamia, wala misalaba yao, na pia mali zao hazitaharibiwa. Hawatalazimishwa kusilimu. Hamna Yahudi atakae ruhusiwa kuishi pamoja nao katika mji wa Jerusalem.**

**Watu wa Jerusalem watalipa Jizya kama vile wanavyolipa watu wa miji myengine na watawafukuza watu Warumi na wezi. Wale watu wa Jerusalem watakaotaka kuishi na Warumi, basi wachukue mali zao na wayaache Makanisa yao na misalaba yao itakua salama hadi pale watakapofika katika sehemu yao ya usalama. Wakaazi wa vijijini wanaweza kubakia mjini ikiwa wanataka lakini ni lazima walipe Jizya kama wananchi wengine. Wale wanaotaka wanaweza kuondoka na kuwafuata Warumi na wale wanaotaka kubakia basi wanaweza kurudi katika familia zao. Wasitozwa ada yoyote katika mazao yao kabla ya mazao hayo hayajavunwa.**

**Ikiwa watalipa Jizya kama inavyopasa kutokana na wajibu wao, basi makubaliano yaliyoandikwa ndan ya mkataba huu yapo chini ya ahadi ya Allah, chinii ya usimamizi wa Mtume wake, wa Makhalifah na walioamini.** *(Tarikh Imam Tabari)*

Kama tulivyoona kua kati ya masharti ya makubaliano ya mkataba huo lilikua ni *Amir ul Muuminun* Umar Ibn Al Khattab kukubali kuwapa uhuru na usalama wa kuabudu Wakristo wa mji wa Jerusalem na pia kutowavunjia Makanisa yao. Wengi hawajui lakini ukweli ni kua jambo hili lilisaidia sana kuimarisha ufahamiano na uhusiano baina ya Waislam na wafuasi wa dini nyengine, kwani Wakristo wa miji mingi waliukaribisha Uislam kwani ulikua ni kama ukombozi kwao, kwani Warumi na Waajemi walikua na migogoro na baadhi ya Iman za Waskristo hao, hususan kwa *Madhhab* ya kale ya Kikristo ya kiarabu ambayo hujulikana kama *Madhhab* ya Qubt *(Coptic Christians*), na mara nyingi Wakristo hawa walisaidiana na Waislamu katika kuuondoa utawala wa Warumi katika maeneo mbali mbali ikiwemo katika maeneo ya Sham, Misri n.k.

Baada ya makubaliano hayo, Umar Ibn Al Khattab akatembezwa katika mji huo, na ulipofika wakati wa kusali Sophronius akamualika Umar Ibn Al Khattab aingie ndani kanisani akasali lakini Umar Ibn Al Khattab akakataa na badala yake akasali nje ya kanisa hilo, alipoulizwa kwa nini alikataa akasema kua: **‘Nnakhofia kua kama nikisali ndani ya kanisa hilo basi Waislamu wa baadae huenda wakalibadilisha kanisa hili na kulifanya kua ni Msikiti’,** hivyo mahali aliposali Umar Ibn Al Khattab baadae ukajengwa msikiti ambao unajulikana kama Masjid Umar.

## KHALID IBN WALID NA VITA VYA QINNASIRIN (ALLEPO)

Katika mwezi Juni wa mwaka 637 mara baada ya Waislamu kuuweka Mji wa Jerusalem chini ya Mamlaka yao, basi Amr Ibn Al A’s na Shurahbil wakarudi Palestina na Jordan, na Abu Ubaydah Ibn Jarah na Khalid Ibn Walid wakiwa na wanajeshi 17000 wakaelekea Damascus na Emessa ambao ni maarufu kama Homs, kwa makusudio ya kuiteka miji ya Kaskazini mwa Syria kwa kuelekea katika mji wa Qinnassirin karibu na maeneo ya Allepo, ambapo Khalid Ibn Walid akaondoka na kumuacha Abu Ubaydah Ibn Jarah katika mji wa Damascus kukamilisha mipago ya ukuombozi wa Kaskazini mwa Syria na hivyo Khalid Ibn Walid akatangulia na jeshi dogo kuelekea Qinnasrin.

Kabla ya kufika katika maeneo ya Qinnasrin basi Miinas kiongozi wa jeshi la Warumi akapata habari kua kikundi kidogo cha wapiganaji wa Kiislam wapo katika maeneno ya ardhi ya Hazir wamepiga kambi kabla ya kuleta jeshi kubwa kamilifu kuwavamia, hivyo nae bila ya kujua kua kikundi hicho cha Waislamu kinaongozwa na Khalid Ibn Walid wala kumfahamu Khalid Ibn Walid, na kutoamini uwezo wa Khalid Ibn Walid basi akaamua kulivamia Jeshi la Khalid Ibn Walid liliopo Hazir.

Hivyo Miinas akakusanya Jeshi la watu 70,000 ili kuliteketeza jesho la Khalid Ibn Walid kabla ya kuwasili kwa msaada wa Abu Ubayday Ibn Jarrah, na walipofika katika maeneo ya Hazir basi Miinas akalipanga jeshi lake kama alivyolipanga Khalid Ibn Walid na mapigano yakaanza mara tu baada ya Miinas kuuliwa katika mapigano ya uso kwa uso na Khalid Ibn Walid. Jambo ambalo lilipelekea Warumi kukasirika kutokana na kuuliwa kwa kiongozi wao na hivyo kuamua kulipiza kisasi cha Kiongozi wao.

Lakini hata hivyo ari na hasira hizo hazikufua dafu mbele ya ufahamu na umakini wa Khalid Ibn Walid, kwani nae kama kawaida yae alijipanga ipasavyo na mara Warumi 70000 wakajikuta wamezungukwa na kuwekwa kati kati na Waislam wachache na hivyo kuteketezwa na mapanga ya Waislamu na kupoteza ushindi wa mapigano hayo, hali ambayo ilikua ni mara ya mwanzo kuwahi kutokea kwa jeshi la Warumi wakati likiwa chini ya Uongozi wa Miinas.

Baada ya mapigano kumalizika Waislamu wakagundua kua kulikua na tatizo kubwa, ambalo ni kua miongoni mwa watu wa mji huo pia walikuwemo ambao walikua wakipigana kwa upande wa Warumi, na hivyo baada ya kuona kua Waislamu wanashinda wakaomba msamaha kwa Khalid Ibn Walid na kusema kua wao si Warumi bali ni Waarabu lakini walikua wamelazimishwa kwa nguvu na Warumi

kupigana na Waislamu, hivyo baada ya kuwasikiliza Khalid Ibn Walid akaamua kuwasamehe na kuwaachia huru.

Kisha Khalid Ibn Walid akaona kua haina haja ya kumsubiri Abu Ubaydah Ibn Jarah na badala yake akaelekea katika mji wa Qinnasirin na kuwaambia watu wa mji huo waliokua wamejifungia ndani ya ngome iliouzunguka mji huo kua Miinas ameshauawa na hivyo wao wanatakiwa wajisalimishe kwani na kuwaonya kua '**Kama ikiwa nyinyi mnajiona mpo juu, basi *Allah Subhanah wa Taála* atatunyanyua sisi huko huko juu yenu, au atakushusheni nyinyi hapa chini yetu pamoja nasi kwa ajili ya Mapigano**'.

Na hapo watu wa mji wa Qinnasrin wakaamua bora wasalimu amri bila ya mapigano, hivyo mji huo pia ukawa chini ya Utawala wa Waislamu. *Amir ul Mu'umunin* Umar Ibn Al Khattab alipopata habari hii ya watu wa mji wa Hazir waliosamehewa na Khalid Ibn Walid basi akausifia uamuzi wa Khalid Ibn Walid kwa kusema: '**Khalid Ibn Walid ni Kiongozi bora. Allah amrehemu Abu Bakr! Kwani alikua na ufahamu zaid juu ya watu kuliko mimi**.'

**KUFARIKI KWA KHALID IBN WALID *(SAIF ALLAH)*.**

Mwaka 641, Bilal Ibn Rabah aliekua Muazini wa kwanza katika Uislam alifariki dunia na mwaka uliofuatia wa 642 ambao ni sawa na mwaka wa 21 *Al Hijr* ulikua ni mwaka wa Khalid Ibn Walid, ambae alifariki akiwa na umri wa miaka 58 baada ya kuumwa na kukaa kitandani huku akijua kua atakufa katika hali asiyoipenda, atakufa kitandani wakati yeye mwenye hamu yake ilikua afariki kishujaa na kishahidi katika uwanja wa mapigano.

Kabla ya kufariki siku moja alitembelewa na rafiki yake mmoja, ambae alikaa ubavuni mwa kitanda chake na hapo Khalid Ibn Walid aliufunua mguu wake wa kulia na kumuuliza rafiki yake huyo, '**Hebu angalia, jee unaona sehemu yeyote yenye ukubwa wa kiganja cha mkono katika mguu wangu ambayo haina alama ya kovu ya upanga, upinde au mshale?**'.

Rafiki yake alimuangalia na kisha akakubali kua hamna sehemu ya ngozi yake ambayo haina kovu ya aina hizo, hapo Khalid akamuonesha na mguu wake wa kushoto na kumuambia aungalie na mguu huo, kasha akamuonesha mikono yote na kifua na mgongo pia, rafiki yake akamwambia '**Hamna sehemu ambayo haina kovu, Kila sehemu ya mwili wako imejaa kovu za silaha za kivita**'.

Khalid Ibn Walid akamwambia '**Si unaona nimepigania kufa Jihad, katika mapigano zaidi ya mia kwa miaka yangu yote lakini sikufanikiwa, kwa nini mimi sikufa vitani?**'.

Rafiki yake akamjibu '**Wewe ulikua huwezi kufa vitani**'.

Khaid Ibn Walid akauliza '**Kwa sababu gani?**'.

Rafiki yake huyo akamjibu '**Inakubidi ufahamu ya Khalid Ibn Walid! Kua pale Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliposema kua wewe ni *Saif Allah* (Upanga wa Allah), basi ilikua imeshaandikwa tayari kua wewe hutoanguka katika vita au katika mapigano yeyote, kwani kama ungelianguka na kushindwa ama kuuliwa basi ingelikua na maana kua Upanga wa Allah umevunjwa na Makafir ambao ni maadui wa Allah, jambo ambalo haliwezekani**'.

Wakati alipokua kitandani Khalid Ibn Walid alisema, '**Ametukuka Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, aliemchukua Abu Bakr, Abu Bakr alikua kipenzi changu zaid kuliko Umar, ametukuka Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kwa kumpa uongozi Umar. Kulikua na upinzani baina yangu na Umar lakini mwishoni nikaanza kumpenda**', hali hii ilijionesha wazi kwani kabla ya kufariki, Khalid Ibn Walid aliandika wasia wa kumrithisha Umar kila kitu alichokiacha na kukipenda wakati alipokuwa hai.

Siku ambayo Khalid Ibn Walid anafariki dunia alikua hana mali yeyote isipokua upanga wake, farasi wake na vazi lake la kivita. Khalid Ibn Walid alizikwa katika mji wa Homs nchini Syria. Habari ya kifo chake ilileta tafrani katika mji wa Madinah ambako Umar Ibn Al Khattab, alikua ameshapitisha *Sharia'h* ya kutoruhusu wanawake kulia ovyo baada ya kutokea msiba, hata hivyo *Sharia'h* hiyo ilibidi isimamishwe kutokana kifo hicho kwa sababu wanawake wote wa ukoo wa Bani Makhzum walitoka nje na kupiga makelele huku wakilia sana, na hapo Umar Ibn Al Khattab alipoona hali hiyo akasema '**Waachie wanawake wa Banu Makhzum walie watakavyo kuhusiana na kifo cha Khalid Ibn Walid kwa sababu wanaona uchungu kweli hawadanganyi, kwa mtu kama Abu Sulayman (Khalid Ibn Walid) walie wanaotaka kulia**'.

Khalid Ibn Walid aliwacha watoto watatu ambao ni Sulaiman Ibn Khalid Ibn Walid, ambae alifariki katika mapigano ya kuiteka Misri, Abd Rahman Ibn Khalid Ibn Walid ambae alikuja kua Gavana wa Emessa na Muhajir Ibn Khalid Ibn Walid

ambae alifariki katika vita vya *Siffin* ambavyo tutaviangalia baadae katika kurasa za mbele za kitabu hiki.

Vile vile mara nyengine tena ilitokea kua *Amir ul Mu'umunin* Umar Ibn Al Khattab alikua amekaa Madinah na marafiki zake akiwemo Ali Ibn Abi Talib wakizungumza, katika mazungumzo mmoja kati yao akamkumbkua na kumtaja Khalid Ibn Walid na hapo Umar Ibn Al Khattab akasema '**Wallahi Khalid alikua ni ngao ya Uislamu dhidi ya Makafiri, moyo wake ulikua msafi kabisa**', na hapo Ali Ibn Abi Talib akamuuliza '**Sasa kwa nini ukamvua cheo cha uongozi wa jeshi la Waislamu?**' Umar Ibn Al Khattab akajibu '**Nilikosea'.**

Khalid Ibn Walid ni mmoja kati ya Majenerali wawili katika Historia ya ulimwengu, ambao hawajawahi kushindwa katika maisha yao ya upiganaji, mwengine ni mmongolia anaejulikana kama Ghengis Khan, Ingawa Ghengis Khan aliiteka sehemu kubwa ya ardhi lakini hakuwa mpiganaji shujaa kama Khalid Ibn Walid, kwa sababu Khalid Ibn Walid alikua ana mchanganyiko wa upiganaji wa kishujaa, kinguvu, kiakili na kimbinu. Kwani kwa mtazamo wa Khalid Ibn Walid mapigano ilikua si kunyatia au kuvamia na kupata ushindi, kwake yeye ilikua ni vitendo vya kutumia nguvu katika kumtekeza kabisa adui yake, na mbinu ni moja kati ya silaha tu ya kuitumia dhidi ya adui yake.

Imam Tabari alisema '**Khalid Ibn Walid alikua ni kiongozi asielala usingizi na pia asiewapa wenzake wakati wa kulala usingizi'.**

'**Khalid Ibn Walid alikua ni jabari na mwenye mafanikio zaid miongoni mwa wapiganaji wote wa kiarabu**'. *(Edward Gibbon mwandishi wa kitabu cha Decline and Fall of the Roman Empire.*)

**'Vita vya Yarmouk ni vita vya mwanzo vikubwa walivyoshinda waarabu, dhidi ya nguvu kubwa ya dola la kifalme lililodumu kwa mda mrefu, baada ya Warumi kuzidiwa nguvu, miaka iliyofuatia Waarabu waligeukia Mashariki, na kuiteka Uajemi, na wengine wakaiteka Misri na baada ya Misri wakaichukua Afrika Kaskazini yote hadi Hispania, na baada ya hapo majeshi mengine yakaingia katika sehemu za kati za bara la Asia hadi China, mabaharia wa kiarabu wakasafiri katika bahari ya Hindi hadi Philipines na Mashariki ya Mbali. Ushindi wa vita vya Yarmouk uliosababishwa na Khalid Ibn Walid, ulisababisha kuundwa kwa *Dar al Salaam* au Ardhi ya Waislam ambayo ilibadilika na kua moja kati ya Dola kubwa kwa miaka alfu iliofuatia baadae**. (*Willam Weir katika kitabu chake cha Fifty Battles that Changed the World, Conflicts that Most Influenced the Course of History)*

**Khalid Ibn Walid alizigeuza mbinu zake alizokua akizitumia katika kupigana na makabila madogo madogo na kua mbinu ambazo zinaweza kutumiwa katika sehemu yeyote duniani, alilichukua jeshi lake mbele ya maadui zake na alikua na subra kubwa ingawa hakai asishambulie, alikua akishambulia kila kitu na hususan kitu chochote kile ambacho kitakachotoka nje ya mpangilio thabiti wa maadui zake. Lakini pia husubiri hadi pale mapigano yanapokua yamepamba moto sana ambapo maadui zake wanapokosa mpangilio, alikua na uwezo mkubwa wa kuondoa jeshi lake haraka iwezekanavyo, na pia alikua na uwezo wa hali ya juu wa kuona mbali na kubadilisha mbinu za vita, jambo ambalo lilimsaidia sana, wanajeshi wake walikua wanashawishika kirahisi na chochote kile anachokiamua, vile vile walikua hawahitaji mzigo mkubwa kubeba chakula, mahitaji yao yalikua ni mfuko wa tende na maji, tofauti na wapinzani wake ambao walikua kila wanapoenda ni lazima wawe na msafara wa vyakula**. *(Fletcher Pratt katika kitabu chake cha The Battles that Changed History)*

*Vile vile* Erwin Rommel aliekua Kamanda mkuu wa Jeshi la Ujerumani katika vita vya dunia vya kwanza alipoulizwa ni nini chanzo cha mafanikio yake alisema: **'Nafuata mbinu za Jenerali mkubwa wa Kiislam. Khalid Ibn Walid, kwani ukubwa na nguvu za Caesar (*Kaisar, Mtawala wa Roman Empire*) ziligaragazwa katika vumbi na Khalid Ibn Walid, bila ya shaka alikua ni miujiza katika kuvumbua mbinu zilizopangika alizokua akizitumia katika kuwaongoza wanajeshi wake'**.

**UMAR IBN AL KHATTAB NA ABD ALLAH IBN 'ABBAS**

A'bd Allah ni mtoto alietokana na baba aitwae Al 'Abbas Ibn Al Muttalib *Radhi Allahu A'nhu*, ambae ni Ami ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na Mama aitwae Al Lubaba Al Ghubra Bint Harith Ibn Hazan Al Hilalieh ambae alikua ni dada wa Al Lubabab As Saghira Bint Harith Ibn Hazan Al Hilalieh ambae alikua ni mama yake Khalid Ibn Walid na alikua ni dada yake Maymunah Bint Harith Ibn Hazan Al Hilalieh ambae aliekua ni Mke wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* alizaliwa miaka mitatu kabla ya Hijra, wakati Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* anafariki Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* alikua na umri wa miaka kumi na tatu. Ingawa alikua ni kijana mdogo lakini alikua na *I'lm* kubwa sana na hii inatokana na kua, baada ya kuzaliwa tu, mama yake alimchukua Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* na kumpeleka moja kwa moja kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ambae alimuwekea sehemu ya mate yake kabla hata ya kuanza kunyonya. Nabii

Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alikua na ukaribu sana na binamu yake huyu kwani alikua akiishi nyumbani kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na mara kwa mara alikua akikaa nae humuombea dua '**Ya Rabb, mfanye awe na ufahamu mkubwa wa *I'lm* ya Dini na umpe uwezo wa Tafsir'.**

Anasema Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* '**Mara moja Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alikua anataka kutia udhu, nikakimbilia kumpelekea maji ya kutia udhu, alifurahia jambo hilo, na alipokua anataka kusali, akaniambia nisimame pembeni yake, hata hivyo nilisimama nyuma yake, na baada ya kumaliza kusali akaniuliza kitu gani kilichokufanya usisimame pembeni yangu, Ya Abd Allah?'** nami nikajibu '**Una cheo kikubwa sana katika macho yangu, kiasi ya kwamba mimi siwezi kusimama pembeni na wewe'**, hapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akatabasamu na kunyanyua mikono juu na kusema '**Ya Allah! Mzidishie hikma'**.

Bila ya shaka dua ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hukubaliwa, Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* alipata *I'lm* wakati wa uhai wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na baada ya kufariki kwake alikua *Bahr ul I'lm* (Bahari ya *I'lm* ya Ummah wa Kiislamu) na alikua ni mwenye busara sana. Kila Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* alipokua akikua kiumri na kiumbo alikua akikua kia *I'lm*, kiufaham na kibusara pia, anasema Masruq ibn al Ajda: '**Kila nimuonapo Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu*, hua nnasema: ni kijana anaependeza sana, na anapozungumza hua nnasema: Ni kijana mwenye *I'lm* kubwa kupita watu wote**' Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* alikua na kumbukumbu nzuri sana, anapoelezea kitu huelezea kwa uwazi na kwa hoja zinazofahamika mara moja.

Sad Ibn Abi Waqqas *Radhi Allahu A'nhu* anamuelezea Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* kwa kusema '**Sijawahi kuona mtu mwenye kufahamu haraka, na mwenye *I'lm* kubwa na busara kuliko Abd Allah Ibn 'Abbas, nimemuona Umar akimwita katika kujadili matatizo magumu mbele ya Masahaba wakongwe waliopigana vita vya Badr. Miongoni mwa Ansar na Muhajirin, Ibn 'Abbas anaweza akatoa hoja na Umar hatoweza kuipinga hoja yake.**' Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* alikua mrefu, mweupe mwenye sura ya kupendeza na uso unaong'ara na alikua akipaka hina nywele zake na ndevu zake.

*Khalifah* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* alikua akimchukua Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* wakati huo alikua mdogo kiumri katika *Ijma'a*, na alikua akimwita '**Kijana mdogo aliepevuka'**, Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* alikua akipenda kutumia *Ijma'a* katika kutafuta ufumbuza wa matatizo mbali

mbali, kwani alikua akipenda kuwepo ufahamu zaid wa matatizo na hivyo kua na uwezo mkubwa na unaofaa zaid katika kutatua matatizo mbali mbali. Hivyo katika mara ya kwanza baadhi Masahaba wazee wakiwemo waliopigana vita vya Badr walikasirika kwani walikua wakimuona mdogo na asiejua kitu na hivyo kumlalamikia Umar Ibn Al Khattab kwa kumwambia, ‘**Umar inakuaje unamchukua mtoto mdogo aje kutoa Fatwa nasi?**’ Umar akawaambia mbele ya Abd Allah Ibn ‘Abbas ‘**Hebu niambieni kama ikiwa kweli mnajua, Jee *Surat An Nasr* iliposhuka ilibashiria kitu gani?**’ Masahaba wakajibu, ilikua inaashiria ushindi mkubwa kwa Uislam. Umar akamgeukia Abd Allah Ibn ‘Abbas *Radhi Allahu A’nhu* na kumuuliza ‘**Jee unasemaje kuhusiana na majibu hayo?**’, Abd Allah Ibn ‘Abbas *Radhi Allahu A’nhu* akajibu ‘***Surat An Nasr* ilikua inatabari kifo cha Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam***’. Hapo Masahaba wakashangaa na kukubali uwezo wa *I’lm* aliokua nao Abd Allah Ibn ‘Abbas *Radhi Allahu A’nhu* pamoja na udogo wa umri wake.

Anasema Ibn Abi Hatim kua: ‘**Siku moja Abd Allah Ibn `Umar alifuatwa na mtu kuulizwa swali kuhusiana na mwanzo wa kuumbwa Mbingu na Ardhi kama zilikua kitu kimoja halafu zikatenganishwa ama la?**’ Abd Allah Ibn Umar akamuambia yule mtu, **‘Nenda kwa bwana yule pale (Akimuonesha alipokaa Abd Allah Ibn Abbas) kamuulize na kisha njoo uniambie alivyokujibu**’, hivyo yule mtu akaenda kwa Abd Allah Ibn Abbas na akamuula. Abd Allah Ibn Abbas Akajibu: ‘**Naam, ndio Mbingu zilikua zimeunganishwa kwa pamoja, na hivyo mvua ikawa haikunyesha, na Ardhi ilikua imeunganishwa pamoja na hakuna kilichoota juu yake. Walipoumbwa viumbe kwa ajili ya kuishi duniani mvua ilinyesha na miti ikaota ardhini**’, yule mtu akaenda kwa Abd Allah Ibn Umar na kumjibu alivyosema Abd Allah Ibn Abbas, na hapo Abd Allah Ibn Umar akasema; ‘**Ama sasa hivi nnajua kua Ibn Abbas amepewa *I’lm* ya *Qur’an*, kwani amesema ukweli na hivyo ndivyo ilivyokua.**’ Kisha akaendelea kusema: ‘**Nilikua sipendi anavyothubutu kujiamini Ibn Abbas katika *I’lm* ya Tafsir ya *Qur’an*, lakini sasa hivi nnajua kua kweli amepewa ufahamu wa *I’lm* ya *Qur’an*** ’.

Hivyo Umar Ibn ul Khattab *Radhi Allahu A’nhu* alikua ni mtu ambae asiejali, umri wala jinsia ya mtu pale inapotokea kua mtu huyo anayo na sifa na uwezo unaohitajika katika kuinufaisha jamii ya Kiislam kwa Ujumla, kwani kama vile alivyokua akisikiliza ushauri wa Abd Allah Ibn Abbas basi ndio hivyo hivyo alivyokua akisikiliza ushauri wa mwanamke Ash Shifaa Al Adawiyah, ambae tulimzungumzia katika kurasa za mwanzo, kutokana na ufahama na *I’lm* aliyokua nayo ilimpelekea Umar Ibn ul Khattab kumteua kuchukua moja katika nafasi za Uongozi wa soko la Mji wa Madina jambo ambalo lilimfanya kua mwanamke wa mwanzo katika historia ya kiislam kushika wadhifa wa Uongozi wa Kimamlaka.

Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* alikua ni kiongozi wa mwanzo wa Uislam kuanzisha kodi ya ushuru, wa mwanzo kuanzisha sensa ya kujua idadi ya watu,wa kwanza kuanzisha sarafu, wa mwanzo kuanzisha misingi ya umwagiliaji maji mashambani na ni wa mwanzo kuzipanga sehemu za nchi zilizotawaliwa Kiislam katika miji, mikoa na wilaya. Umar pia alikua ni kiongozi wa mwanzo kuanzisha mfumo wa kujenga nyumba za kufikia wageni katika sehemu zinazopita wasafiri ili kupumzika au kupata chakula, wa mwanzo kuwalipa mishahara walimu. Na kiongozi wa mwanzo katika historia kuunda mfumo wa mahkama na magereza ambao unatumika hivi sasa, wa mwanzo kuanzisha kalenda ya Hijra.

Na hii ilitokea mnamo mwaka AD 638 (17 AH), baada ya Sahaba mmoja kuleta malalamiko kwa Umar Ibn ul Khattab kua alimkopesha mtu pesa zake tangu mwezi wa Shawwal, na muda mrefu sana umepita, bila ya yeye kulipwa pesa zake na mtu huyo, hivyo Umar Ibn ul Khattab akamuuliza '**Jee *Shawwal* hiyo ilikua ni S*hawwal* gani?**', baada ya Umar kuuliza suali hili, na kuona ugumu wake katika kulijibu, basi akaona kua itabidi kutafuta njia ya kurahisisha ugumu wake.

Kabla ya kupatikana utatuzi wake, Umar Ibn ul Khattab akapata ujumbe kutoka kwa Abu Musa Al Ashari, ambae alikua akifanya kazi katika mji wa Basrah,wenye malalamiko yanayohusiana na kukosekana kwa jina la mwaka katika barua alizozipokea kutoka kwa Umar, hivyo inakua vigumu kwake yeye kujua amri ipi inaibatilisha ipi na ipi ilikua ndio amri mpya.

Taarifa hii ilimuwekea wazi Umar kua kuna umuhimu wa haraka sana wa kuanzisha matumizi ya tarehe ya Kiislam, Baadhi ya Masahaba wakatoa ushauri kua bora watumie mwaka wa Kirumi, wengine wakashauri mwaka wa Kiajemi, Lakini wengi wakaona bora iwe kalenda inayohusiana na Historia ya Kiislam, hapo baadhi wakasema kua bora ianze na mwaka aliozaliwa Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam*, wengine wakasema baada ya kupata Utume, wengine wakasema baada ya kufariki kwake, na Ali Ibn Abi Talib akashauri bora kufuata mwaka aliohama Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* kutoka Makkah kuelekea Madina. Hivyo baada ya kujadiliana na Masahaba wenzake wakakubaliana kua mwaka mwa mwanzo uwe ni mwaka wa Hijra, ambao ni mwaka aliowasili Nabii Muhammad *Sallahu A'layhi wa Salam* katika mji wa Madina kutoka Makkah.

Suali likawa, jee mwezi wa mwanzo wa mwaka huo uwe ni mwezi gani?, baadhi wakasema mwezi wa Ramadhan kwa sababu ndio mwezi ilioshuka Qurán, wengine wakasema, bora Rabbi al Awwal kwani ndio mwezi ambao Hijra hiyo ilifanyika. Lakini, Umar Ibn ul Khattab, Ali Ibn Abi Talib na Uthman Ibn Affan wakashauri kua miezi ianze kwa kuanzia na mwezi wa Muharram kua ni mwezi wa kwanza

kutokana na kua kabla yake hua kuna mwezi wa *Dhulhijah* ambao ni mwezi wa Ibada ya Hija. Hivyo miaka ya Kiislam huanza na mwezi wa Muharram ingawa Hijra yenyewe ilifanyika katika mwezi wa Safar na Rabbi Al Awwal, hivyo kutokana na Hijra, kalenda yenyewe ikaitwa kalenda ya Hijra.

Qutb ul Dinn Ash Shirazi anasema katika *Nihayat al-idrak fi Diyarat al Filak kua* Hijra kwa mara ya kwanza ilitumika katika mwaka wa 17, ambao ni sawa na mwaka wa 4 wa utawala wa Amir ul Mu'umini Umar Ibn al Khattab, na mwaka huu ulitwa kutokana na tukio lake kubwa la Hijra. Mwaka wa kwanza uliitwa mwaka wa Ruhsa ya Kusafiri, kutokana na watu wa Madina kumruhusu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuhamia Madina. Mwaka wa pili ukaitwa mwaka wa amri ya kupigana vita, mwaka wa tatu ukaitwa mwaka wa Majaribio n.k iliendelea hivyo na mwishowe wakawa hawaipi tena miaka majina.

Abu Rayhani Al Biruni anasema kua miaka kumi ya kwanza ilikua haina nambari isipokua ilipewa majina ya matokeo yaliyotokea katika wakati wa Uhai wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kama ifuatavyo:

1. Mwaka wa Ruhusa.
2. Mwaka wa Amri.
3. Mwaka wa Majaribio.
4. Mwaka wa kumpongeza kwa Harusi.
5. Mwaka wa Tetemeko la Ardhi.
6. Mwaka wa Mahojiano.
7. Mwaka wa kupata Ushindi.
8. Mwaka wa Usawa.
9. Mwaka wa Kusamehewa.
10. Mwaka wa Kuaga.

*Amir ul Mu'minin* Umar Ibn Al Khattab, alikua pia ni *Khalifah* wa kwanza kutumia jina la Amir ul Mu'munin na hii ilikua baada ya kisa kifuatacho.

Siku moja Labid Ibn Rabia na Adi Ibn Hatim waliwasili katika mji wa Madina wakitokea katika mji wa Kufa. Wakapumzika katika Msikiti wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na mara akatokea Amr Ibn Al Aas na hivyo wakamwambia: '**Mwambie, *Amir ul Mu'minin* kua tumekuja kuonana nae**', Amr Ibn Al Aas akashangaa na kuwauliza imekuaje wanamwita Umar Ibn Al Khattab kama Amir ul Mu'minin, nao wakasema: '**Sisi sote ni Waislam, na Umar ndie kiongozi wetu, kwa hivyo yeye ni Amir ul Mu'minin**', hivyo Amr Ibn Al Aas akasema : '**Mmelipatia kweli, kwani ni jina muwafaka**', na kisha akaenda

kwa Umar Ibn Al Khattab na kumwambia: ‘**Ya *Amir ul Mu’minin,* kuna watu wawili kutoka Kufah wamekuja na wanaomba ruhusa kuonana na wewe**’.

Umar Ibn Al Khattab nae akashangaa kwa kuitwa ‘Amir ul Mu’minin’, hivyo akamuuliza Amr Ibn Al Aas imekuaje hadi akawa amepata jina jipya, Amr Al Aas akasema kua amewasikia kina Labid Ibn Rabia na Adi Ibn Hatim wakilitumia katika kumtambulisha yeye ambae ndie kiongozi wa Waislam, hivyo kwa kua na yeye limemvutia akaamua kulitumia. Hivyo Umar Ibn Al Khattab akasema: ‘**Tulikua tukitafuta jina muwafaka kuweka wazi wadhifa ninaoutumia, na hili hapa ni kweli jina muwafaka na la kuvutia**’, hivyo baada ya kuwasikiliza na kuwatekelezea haja zao, akaitisha kikao na Waislam wakakubaliana kua jina hilo linafaa kutumika. Hivyo kuanzia siku hiyo Umar Ibn Al Khattab akawa mtu wa mwanzo kuanza kutumia jina la *Amir ul Mu’minin.*

Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu* alikua akitoa Fatwa kutokana na *Ijtihad* yake na mtizamo wake pia, na Waislamu walikua wakifanya *Taqlid* kwake na yeye mwenyewe alikua akimwambia, kila Qadhi aliekua akimpeleka sehemu nyengine kama vile alivyoambiwa Mua’dh na Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*. Ukizichunguza *Ijtihad* za Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu* utaona kua Fatwa zake, mara nyingi zina mfumo wa kunufaisha na kuboresha jamii, kiasi ya kua ikimbidi kupiga marufuku jambo, basi hulipiga marufuku hadi pale atakapohisi haina haja tena, na hapo ndio huruhusu jambo hilo au huliacha likaendelea. Mfano alipokataza kutoa pesa kutoka katika *Bayt ul Maal* kwa Waislam wapya au wale ambao walikua wanataka kusilimu, na pia alikua ni mtu wa mwanzo kuanzisha mfumo wa *Qiyas* katika kutoa hukmu.

Wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam,* farasi walikua wakitumiwa kwa ajili ya safari na Jihad, hivyo Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam,* akawa hakusanyi zaka ya wanyama hao, lakini katika uongozi wa Umar Inb Al Khattab aligundua kua watu wanafuga farasi kwa ajili ya kupandikiza mbegu za kuzalisha farasi wazuri hivyo akaamua kuchukua zakkah inayotokana na farasi wanaofugwa kutokana na dhumuni hilo.

Safari moja Umar Ibn Al Khattab alipata habari kua wanawake wa kiislam na wanawake wa Kikafiri waliopo nchini Syria wanakoga katika mabafu ya jamii kwa pamoja, hivyo baada ya kupata habari hii Sayyidna Umar akamuandikia barua Abu Ubaydah Ibn Jarrah na kumwambia: ‘**Nimepata habari kua katika maeneo yako, wanawake wa Kiislam wanaingia katika mabafu ya jamii na kukoga pamoja na wanawake wa Kikafiri. Hivyo nnataka jambo hili lisitishwe mara moja, kwani hairuhusiki kwa mwanamke wa Kiislamu kuonekana na mwanamke**

**mwenzake wa Kikafiri wakati akiwa hajajisitiri**’. Hivyo kutokana na amri hii Abu Ubaydah Ibn Jarrah akatangazia watu kwa kuwaambia kua : ‘**Hairuhusiki kwa Mwanamke wa Kiislam kuingia katika mabafu ya jamii isipokua kwa kisingizio cha kua alikua anataka kukosha uso wak**e.’

Moja katika *Ijtihad* za Umar Ibn Al Khattab kupitia katika *Ijma’a*, ni kuizidisha adhabu ya mtu alietumia kilevi, mwanzoni ilikua mtu anaelewa huadhibiwa kwa kupigwa fimbo 40, lakini wakati wa Sayyidna Umar, adhabu hii ilibadilika na kuwa fimbo 80 na hii ilitokana na ushauri wa Ali Ibn Abi Talib pale walipojadiliana kuhusu *Hadd al qadhf* (Adhabu ya kusingizia) kua ‘**Mtu anapokunywa ulevi hulewa na anapolewa husema maneno yasiyokua na maana na pia maneno ya uongo, adhabu ya *Qadhf*, kusingizia mtu ni kupigwa fimbo 80, hivyo adhabu ya ulevi pia iwe ni kupigwa fimbo 80’.** Hivyo Umar Ibn Al Khattab na Masahaba wakakubaliana juu ya jambo hilo, na vile vile Wanazuoni hufanya *Taqlid* kwa Umar kwa kutumia hukmu hiyo hiyo kwa kila kitu kinachosababisha kulevya.

Umar Ibn Al Khattab alikua ni mtu wa kwanza kubadilisha fatwa inayohusiana na jambo la talaka tatu kwa pamoja, kwani wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* aliihesabu talaka tatu kwa kauli moja ni kua talaka moja. Lakini wakati wa utawala wa Sayyidna Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu* , kesi za talaka tatu kwa pamoja ikawa zinazidi kuongezeka. Hivyo ili kuzifanya zipungue akaamua kua mtu akitoa talaka tatu kwa pamoja ajue kua zimesihi zote tatu kwa pamoja. Hukmu ambayo Wanazuoni wa *Madhhab* ya Ibadhi, Hanafi, Maliki, Shafii na Hanbal wanaitekeleza kwa kufanya *Taqlid* kutokana na *Ijtihad* hiyo Umar Ibn Al Khattab.

Kwa upande mwengine Sayyidna Umar aliondoa adhabu ya mwizi kukatwa mkono, katika kesi ya watumwa wa Hatib Ibn Abi Balta’h waliokamatwa wameiba ngamia, na baada ya kuwaangalia wale watumwa Sayyidna Umar akasema ‘**Wallahi, nnaamini kua unawaweka na njaa**’ na hapo akamlazimisha Hatib Ibn Abi Baltah alipe faini ya dirham 800, thamani ambayo ilikua imezidi mara mbili zaid ya ngamia alieibiwa. *(Al Sarakhasi, Ibn Hazim, Muwatta’, Kitab al-Sariqa, Bab ma la qat`a fih).*

Vile vile ni moja ya *Ijtihad* za Umar Ibn Al Khattab kuondoa adhabu ya *Had Al Sariqah (Adhabu ya Mtu alieiba)* katika kipindi cha njaa kali, ingawa jambo hili halijazungumziwa katika *Qur’an* wala katika *Sunnah* lakini Umar Ibn Al Khattab alilifikiria na akaona bora aiondoe kwa sababu ya shida ya wakati huo inayompelekea mtu kufanya uovu huo. Yahya Ibn Abu Kathir amesema: Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu* alisema ‘**Usimkate mkono mwizi ambae ameiba**

**tende katika kipindi cha njaa**', na Wanazuoni pia hufanya *Taqlid* kwa Umar kuhusiana na *Ijtihad* yake hiyo.

Fatwa nyengine aliyoitoa Umar Ibn Al Khattab baada ya kufanya *Ijtihad* yake ni pale alipokataza kwa Waislam kuwaoa wanawake wa *Ahl al Kitab.* Kutokana na *Qur'an* Muislamu mwanamme anaweza kumuoa mwanamke wa *Ahl al Kitab* kwani *Qur'an* inasema:

﴿ٱلْيَوْمَ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَاتُ وَطَعَامُ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْكِتَابَ حِلٌّ لَّكُمْ وَطَعَامُكُمْ حِلٌّ لَّهُمْ وَٱلْمُحْصَنَاتُ مِنَ ٱلْمُؤْمِنَاتِ وَٱلْمُحْصَنَاتُ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْكِتَابَ مِن قَبْلِكُمْ إِذَآ آتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ مُحْصِنِينَ غَيْرَ مُسَافِحِينَ وَلاَ مُتَّخِذِيَ أَخْدَانٍ وَمَن يَكْفُرْ بِٱلإِيمَانِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهُ وَهُوَ فِي ٱلآخِرَةِ مِنَ ٱلْخَاسِرِينَ﴾

**Alyawma ohilla lakumu alttayyibatu wataAAamu alladhina ootoo alkitaba hillun lakum wataAAamukum hillun lahum waalmuhsanatu mina almu/minati waalmuhsanatu mina alladhina ootoo alkitaba min qablikum itha ataytumoohunna ojoorahunna muhsineena ghayra musafiheena wala muttakhidhi akhdanin waman yakfur bial-eemani faqad habita AAamaluhu wahuwa fee al-akhirati mina alkhasireena** (*Surat Al Maidah 5:5)*

*Tafsir*: ***Kuazia leo vimehalalishwa kwenu vyakula tayyibat (vilivyo halali) ambavyo Allah amekuhalalishieni. Vyakula vya ahlu al kitab ni halali kwenu na vyenu ni halali kwao.(Halali kwenu kuwaoa) wanawake wasafi miongoni mwa walioamini na wanawake wasafi miongoni mwa waliopewa vitabu (Mayahudi na Wakristo) kabla yenu, mtakapowapa mahari yao kwa kutaka usafi (kuwaoa) wala si kufanya zina au kuwafanya wanawake wenu wa siri. Na yeyote yule asieamni juu ya umoja wa Allah na vipengele vyote vya Iman (kuamini umoja wa Allah, Malaika wake, Vitabu vyake, Mitume yake, Siku ya Malipo na Qadar), basi kazi yake yote ni bure na siku ya Kiama atakua ni miongoni mwa waliokula hasara.***

Katika wakati wa utawala wa Umar Ibn Al Khattab, kulikua kuna Gavana wa Madina anaeitwa Hudhayfah Al Yaman, hivyo kutokana na ruhsa iliyomo katika aya

hio ya Surat Al Maidah akaona anaruhusika kumuoa mwanamke fulani wa Kiyahudi aliekua akitaka kumuoa na akamuoa, lakini habari hii alipoipata Umar Ibn Al Khattab alimfuata Hudhayfah na kumuamrisha amuache myahudi huyo. Hudhayfah Ibn Al Yaman alijitahid kumuelimisha Umar kuhusiana na ruhsa aliyoipata kutokana na *Qur'an*, lakini Umar alikataa na kumwambia kua: '**Sisemi kua ni haramu kwako kumuoa, lakini katika wanawake hawa hakuna usafi, wala heshima hivyo ufisadi utaingia katika familia yako kutokana na tabia zao**'

Si Hudhayfah tu bali pia walikuwemo Masahaba wengine waliokumbwa na mkasa huu kama vile Talha na Ka'ab Ibn Malik ambao pia Umar Ibn Al Khattab aliwaamrisha kuwaacha wake zao hao, nao wakakubaliana nae na wakawaacha, Wanazuoni wametafautiana kuhusiana na kanuni hii kwani wengine hukubaliana na fatwa ya Umar Ibn Al Khattab na kusema kua haipendekezwi, inachukiza kwa Muislam wa kiume kuoa wake wa *Ahlu al Kitab*, na wengine wanasema kua inaruhusika kwa sababu *Qur'an* imeruhusu jambo hilo.

Umar Ibn Al Khattab aliona kua akimuachia Hudhayfah, Talha na Ka'ab Ibn Malik kuwaoa *Ahlu al Kitab*, basi kuna uwezekano wa kua Waislamu wengine nao watafuata mifano hiyo na jambo hilo huenda likawa ni miongoni mwa mambo yatakayoleta matatizo makubwa baadae katika jamii ya Kiislam. Umar alikua na sifa ya kiongozi mwenye kuona mbali, alisemaa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua '**Kama ingelikua kuna Nabii mwengine atakaekuja baada yangu basi angelikua ni Umar**'.

Hata hivyo, siku moja Maamun Ibn Mahram alimwambia Abd Allah Ibn Umar '**Sisi tunaishi katika nchi ambayo ina *Ahl Al Kitab* wengi, Jee tunaruhusika kuwaoa na kula wanyama wao waliowachinja?**'na katika kujibu kwake Abd Allah Ibn Umar akasoma aya mbili za *Qur'an* aya ya 5 *ya Surat Al Maidah*:

﴿ٱلْيَوْمَ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَاتُ وَطَعَامُ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْكِتَابَ حِلٌّ لَّكُمْ وَطَعَامُكُمْ
حِلٌّ لَّهُمْ وَٱلْمُحْصَنَاتُ مِنَ ٱلْمُؤْمِنَاتِ وَٱلْمُحْصَنَاتُ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ
ٱلْكِتَابَ مِن قَبْلِكُمْ إِذَآ آتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ مُحْصِنِينَ غَيْرَ مُسَافِحِينَ وَلاَ
مُتَّخِذِيَ أَخْدَانٍ وَمَن يَكْفُرْ بِٱلإِيمَانِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهُ وَهُوَ فِي ٱلآخِرَةِ مِنَ
ٱلْخَاسِرِينَ﴾

**Alyawma ohilla lakumu alttayyibatu wataAAamu alladhina ootoo alkitaba hillun lakum wataAAamukum hillun lahum waalmuhsanatu mina almu/minati waalmuhsanatu mina alladhina ootoo alkitaba min qablikum itha ataytumoohunna ojoorahunna muhsineena ghayra musafiheena wala muttakhidhi akhdanin waman yakfur bial-eemani faqad habita AAamaluhu wahuwa fee al-akhirati mina alkhasireena** (*Surat Al Maidah 5:5)*

*Tafsir**: Kuazia leo vimehalalishwa kwenu vyakula tayyibat (vilivyo halali) ambavyo Allah amekuhalalishieni. Vyakula vya ahlu al kitab ni halali kwenu na vyenu ni halali kwao.(Halali kwenu kuwaoa) wanawake wasafi miongoni mwa walioamini na wanawake wasafi miongoni mwa waliopewa vitabu (Mayahudi na Wakristo) kabla yenu, mtakapowapa mahari yao kwa kutaka usafi (kuwaoa) wala si kufanya zina au kuwafanya wanawake wenu wa siri. Na yeyote yule asieamni juu ya umoja wa Allah na vipengele vyote vya Iman (kuamini umoja wa Allah,Malaika wake,Vitabu vyake, Mitume yake, Siku ya Malipo na Qadar), basi kazi yake yote ni bure na siku ya Kiama atakua ni miongoni mwa waliokula hasara.***

Baada ya kuimaliza aya hiyo akasoma aya ya 221 ya *Surat Al Baqara* isemayo:-

﴿وَلاَ تَنْكِحُواْ الْمُشْرِكَتِ حَتَّى يُؤْمِنَّ وَلأَمَةٌ مُّؤْمِنَةٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكَةٍ وَلَوْ أَعْجَبَتْكُمْ وَلاَ تُنكِحُواْ الْمُشْرِكِينَ حَتَّى يُؤْمِنُواْ وَلَعَبْدٌ مُّؤْمِنٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكٍ وَلَوْ أَعْجَبَكُمْ أُوْلَئِكَ يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ وَاللَّهُ يَدْعُواْ إِلَى الْجَنَّةِ وَالْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهِ وَيُبَيِّنُ آيَتِهِ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ﴾

**Wala tankihoo almushrikati hatta yu/minna walaamatun mu/minatun khayrun min mushrikatin walaw aAAjabatkum wala tunkihoo almushrikeena hatta yu/minoo walaAAabdun mu/minun khayrun min mushrikin walaw aAAjabakum ola-ika yadAAoona ila alnnari waAllahu yadAAoo ila aljannati waalmaghfirati bi-idhnihi wayubayyinu ayatihi lilnnasi laAAallahum yatadhakkaroona.***(Surat AL Baqara 2:221)*

*Tafsir: **Na wala msioe Al Mushrikati (Waliomshirikisha Allah) hadi watakapoamini, Kwa hakika mtumwa alieamini ni bora kuliko Mushrikati aliekua huru,ijapokua atakupendezesheni, Na msiwaozeshe watoto wenu ( wa kike) kwa***

***Mushrikat hadi pale watakapomuamini Allah, kwa Hakika mtumwa alieamini ni bora kuliko Mushrikat alie huru ijapokua atakupendezesheni, Wao (Wanaomshirikisha Allah) wanakukaribisheni katika moto, lakini Allah anakukaribisheni katika Pepo, na msamaha umo katika idhni yake, na anaweka wazi aya zake kwa watu ili wakumbuke.***

Al Maamun akamwambia Abd Allah Ibn Umar, '**Lakini mimi nnazijua aya hizi zote mbili na nnazisoma**, **ninalotaka kulijua ni Hukmu yake kuhusiana na jambo hili**' na hapo Abd Allah Ibn Umar akarudia tena kusoma aya hizo bila ya kuelezea zaid na akakaa kimya. Wanazuoni wanasema kua kukaa kimya kwa Abd Allah Ibn Umar kua kunamaanisha hakuridhika na Muislam kuwaoa *Ahl Al Kitab*.

Ash-Sha'bee anasema kua siku moja Ka'ab Ibn Siwaar alikua amekaa pamoja na Umar Ibn Al-Khattaab na mara akaja mwanamke akasalimia na kusema: '**Ewe *Amir ul Muuminun,* Sikuwahi kumuona mwanamme bora kama mume wangu. Wallahi anasali wakati wa usiku na wakati wa mchana hua anafunga, hata wakati wa jua kali pia hua hafungui funga zake**'.

'**Umar akamuombea dua, na kumsifu halafu akamwambia 'Sina la kusema isipokua kumsifu mtu kama wewe', yule mwanamke akaona haya, akanyanyuka na kuanza kuondoka**'.

Ka'ab akasema, '**Ewe *Amir ul Muuminun*, huhisi kua ulikua unatakiwa umsaidie kumtatulia matatizo yake na mume wake?**', Umar akasema '**Unakusudia matatizo gani?**', Ka'ab akasema '**Alikua anatoa malalamiko kuhusiana na mumewe**', Umar akasema, '**Kweli hivyo ndiyo alivyokua akitaka kunifahamisha?**', Ka'ab akasema '**Naam**'.

Hivyo Umar akaamrisha yule mwanamke akaitwe na alipokuja, Umar akamwambia: '**Unaruhusika kusema ukweli, kwa haki huyu bwana anasema kua, wewe una malalamiko juu ya mumeo, na kua mumeo hakai karibu nawe wakati wa usiku kwa kufanya Ibada?**'.

Yule mwanamke akasema: '**Hakika, mie ni mwanamke na nnatamani kama wanayotamani wanawake wengine**'.

Hapo Umar akatoa amri akaitwe mume wa yule mwanamke na alipofika, Umar akamwambia Ka'ab: '**Toa hukmu katika kesi yao**'

Ka'ab akasema: '***Amir ul Mu'uminun* anayo haki ya kutoa hukmu zaid katika kesi yao.**'

Umar akasema: '**Nnasisitiza kua utoe hukmu baina yao, kwani kwa hakika, wewe uliyafahamu matatizo yao ambayo mimi nilikua sina uwezo wa kuyafahamu**'

Ka'ab akasema: '**Hakika, tuseme labda huyu mwanamke ana wake wenzake watatu na yeye ni wa nne, katika hali kama hiyo basi atakua na haki ya kua na mumewe siku moja katika kila siku nne. Kwa hivyo, hukmu yangu ni kua mume anatakiwa afanye Ibada zakekwa siku tatu mchana na usiku na siku ya nne ni siku ya kua na mkewe usiku na mchana**'.

Umar akasema: '***Wallahi,* nimeshangazwa na hukmu yako kama vile nilivyoshangazwa na kuona kwako kua kuna tatizo baina yao. Nenda zako Basra kwani kuanzia sasa hivi wewe ni *Qadhi* wa Basra'** [*Mawsoo'ah Fiqh 'Umar Ibn Al-Khattaab.*]

Tukio hili linatuonesha namna Umar Ibn Al Khattab alivyokua akiwaongoza watu watu wake, kiasi ya kua kila mtu alikua yuko huru kuzungumza nae chochote kile anachotaka bila ya wasi wasi, na uadilifu wake unaonekana katika jitihada zake kiasi ya kutoruhusu hata kosa dogo kupita bila kutatuliwa na kuhakikisha kua watu wote waliokua chini ya mamlaka yake wanapata haki zao wanazostahiki.

Tukiangalia kwa undani zaid tukio hili tutaona kua, Allah *Subhanan wa Ta'ala* amewaumba viumbe vyake wanaume na wanawake kama anavyosema katika *Surat Yasin:*

﴿سُبْحَانَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْأَزْوَاجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنبِتُ ٱلْأَرْضُ وَمِنْ أَنفُسِهِمْ وَمِمَّا لَا يَعْلَمُونَ﴾

**Subhana alladhi khalaqa al-azwaja kullaha mimma tunbitu al-ardu wamin anfusihim wamimma la yaAAlamoona** *(Surat Yasin 36:36)*

*Tafsir:* ***Ametukuka yule, alieumba vitu viwili viwili kwa kila kinachotoka ardhini na miongoni mwa na Nafsi zenu (Bani Adam wa kike na kiume), na vile wasivyovijua.***

Hivyo, kila kiumbe kimoja kinamhitaji mwenzake kile cha kiume kinamhitaji kile cha kike na cha kike kina hitaji kile cha kiume. Na ni jambo la kawaida kwa wanawake kua na matamanio kama vile walivyokua nayo wanaume na pia ni jambo la kawaida wakati mwengine kwa wanawake wengine kua na matamanio zaid kuliko wanawake wengine kama vile ilivyo kawaida kwa wanaume wengine kua na matamanio zaid kuliko wanaume wengine, hivyo jambo la muhimu ni kutimiza matamanio hayo kwa njia za halali na kwa uadilifu, na kama baina ya mke na mume kuna mtu hakufanyiwa uadilifu basi anayo haki ya kudai haki yake kama vile alivyofanya mwanamke yule na ndio maana baada ya Umar kuhakikisha kuwepo kwa matatizo hayo baina yao hamkumkaripia yule mwanamke wala yule mwanamme, bali alitoa amri kupitishwa hukmu baina yao ili kila mmoja apate haki yake kwa uadilifu.

Vile vile Umar Ibn Al Khattab, ingawa mwanzo alikua hajafahamu malalamiko ya yule mwanamke lakini, hakusita kumuuliza yule aliechini yake ambae alikua hana cheo chochote, na wala hakujisikia vibaya kufanya hivyo kutokana na unyenyekevu wake mbali ya ukubwa wa cheo chake, na vile vile tunaona unyenyekevu wa Ka'ab pia kwani aligoma kutoa fatwa wakati yeye akiwa hana mamlaka hayo hadi pale aliposisitiziwa na *Amir ul Muuminun* ndio akatoa fatwa hiyo.

Umar Ibn Al Khattab alikua ni mtu wa mwanzo kuamrisha kusaliwa sala ya *Taraweh* kwa jamaa kama vile ambavyo tunavyofanya sasa hivi, kwani hap awali ilikua kila mtu anasali peke yake peke yake lakini kama anavyosema Abdur Rahman Ibn Abdul Qari kua, '**Siku moja katika usiku wa mwezi wa Ramadhani nilitoka nje na kuelekea msikitini pamoja na Umar Ibn Al Khattab, na tukawakuta watu wanasali katika makundi tofauti tofauti, mtu mmoja anasali peke yake au mwengine anasalisha kundi nyuma yake. Hivyo Umar akasema: 'Kwa mtizamo wangu, itakua ni bora kuwakusanya watu hawa pamoja chini ya *Qari* mmoja (msomaji wa *Qur'an* ili awasalishe jamaa)' hivyo akaamua kuwajumuisha kwa pamoja kusalishwa na Ubay Ibn K'ab. Siku nyengine tena nikatoka tena na Umar pamoja, na tukawakuta watu wanasali nyuma ya Qari wao. Umar akasema juu ya jambo hilo: 'Hii ni *Bida'a* iliyobora kabisa! Lakini sala wasiyoisali, na hulala badala yake nibora kuliko hii wanayoisali'** *(Imam Bukhari)*

Alisema Umar Ibn Al-Khattaab: '**Watu wenye furaha chini ya mtawala ni wale ambao wanafuraha kutokana na uangalizi wa yule anaewatawala na watu wenye hali mbaya zaid ni wale amabo wanahuzuni kwa sababu ya yule mtawala anaewatawala'** (*Manaaqib 'Umar, Ibn Al-Jawzee, u.k.130*)

**RAMANI INAYOONYESHA ENEO LILILOKUA LIKITAWALIWA NA UKHALIFA WA KIISLAMU WA UMAR IBN AL KHATTAB (634-644)**




المستكشف ابو منال دانا
AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

Umar Ibn Al-Khattaab alikua akiwaandikia magavana wake na kuwaambia: '**Kwa mtazamo wangu jambo muhimu zaid katika mambo yenu ni Sala; yeyote yule asiepitwa na kipindi cha Sala basi hua anailinda Iman yake, lakini yule anaeidharau Sala basi pia atadharau mambo mengine yahusuyo Iman**' (*At-Taareeqah Al-Hakamiyah, u.k.240*)

Umar Ibn Al-Khattaab alisema: '**Hakuna uhusiano wowote baina ya Allah na mtu yeyote isipokua kupitia kwa utiifu wa mja huyo kwa Mola wake.**'(*Taareekh At-Tabaree, 4/306*)

'Umar Ibn Al-Khattaab aliusia: '**Muombe Allah msaada akusaidie dhidi ya maovu ya *Nafsi* yako na matamanio yako kama vile unavyomuomba akusaidie dhidi ya maadui zako**.'(*Al-Faarooq 'Umar Ibn Al-Khattaab, cha Muhammad Rashid Rida*)

Umar Ibn Al-Khattaab alisema: '**Yeyote yule anafanya kama vile itakavyo *Nafsi* yake na kuendekeza matamanio basi hua ni mtu aliekula khasara na hamdhuru yeyote isipokua yeye mwenyewe. Na yeyote yule anaefuata *Sunnah* na akashikamana na *Sharia'h* na kufuata njia iliyonyooka, huku akitafuta kile ambacho walichonacho wale waliokuanacho wenye kumtii Allah, basi hua anafanya jambo sahih na hua ni miongoni mwa wenye kufuzu**' (*Taareekh At-Tabaree*)

Umar Ibn Al-Khattaab alisema: '**Yule ambao yuko katika sehemu yenye cheo hua ni rahisi kwake kufanya makosa na kutumbukia katika dhambi, isipokua wale ambao wanalindwa na Allah, na hao wapo kidogo**' (*Futooh Ash-Shaam*)

Umar Ibn Al-Khattaab alimwambia Mu'awwiyah: '**Ikiwa nitalala mchana basi nitakua nnawadharau watu walio chini ya Mamlaka yangu na nikilala usiku basi nitakua nnaidharau *Nafsi* yangu. Nitalalaje wakati nina majukumu mawili haya. *Ya Mu'awwiyah*?**'(*Futooh Misr Wa Al-Maghrib*)

Umar Ibn Al-Khattaab alisema: '**Yeyote yule atakaemchagua mtu kwa sababu tu ya kumpenda au kwa sababu ni ndugu yake, na hamchagua kwa sababu nyengine yeyote basi ajijue kua amemsaliti Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake *Salallahu A'layhi wa Salam*. Na yeyote yule anaemchagua mfanya maasi huku akijua kua mtu huo ni mfanya maasi basi hua ni mwenye maasi kama yeye.**'(*Al-Idaarah Al-'Askariyah Fee Ad-Dawlat Al-Islaamiyah, 1/66*)

Umar Ibn Al Khattab alimuusia Sa'd Ibn Abi Waqqas, ambae alikua ni kongozi wa jeshi lake, '**Nakuhimiza wewe na wapiganaji wako ambao uko pamoja nao katika kumcha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika mazingira yote, kumuogopa Allah ni jambo muhimu katika kujitayarisha na makabiliano yenu na maadui zenu wakati wa mapigano hayo na ni mbinu nzuri wakati wa mapigano. Nnakuamrisha wewe na wale uliokua pamoja nao kua macho zaid na dhambi kuliko hata mnapokua macho na maadui zenu, kwani dhambi kwa jeshi la wapiganaji hua zinatisha zaid kuliko maadui zao, na Waislamu hua wanapewa msaada na Mola wao kwa sababu ya uasi wa maadui zao dhidi ya Mola wao**.' (*Al-Faarooq 'Umar Ibn Al-Khattab, cha Muhammad Rashid Rida*)

Umar Ibn Al-Khattaab alisema: '**Nnaapa kwa Allah, ambae hakuna Mungu isipokua Allah, kama ingelikua nna dhahabu zote na fedha duniani, basi ningelilipa ili kuokoka na kile kinachokuja baada ya kifo**' (*Saheeh At-Tawdhiq Fee Seerat Wa Hayaat Al-Faarooq*)

Mnamo mwaka 644 Sayyidna Umar *Radhi Allahu A'nhu* alijeruhiwa vibaya baada ya kupigwa upanga wakati akisalisha sala ya alfajiri na Abu Lu'lu al Majusi mwenye asili ya Uajemi.

Anasema Amr Ibn Maimun : '**Siku aliyojeruhiwa Umar nilikua nimesimama katika safu na ilikua hakuna mtuu baina yangu na baina yake yeye isipokua Abd Allah Ibn Abbas, kila Umar alipokua akipita baina ya Safu basi husema : 'Simameni katika mstari ulionyooka'. Alipoona kua hakuna kasoro basi alieenda mbele na kulekea Qibla na kuanza kusalisha kwa *Takbir*, hua ni mwenye kusoma *Surat Yusuf* au *An Nahl* au *Sura* kama hizo katika Rakaa ya kwanza ili watu wapate kuwahi *Jamaah*. Mara tu baada ya kuanza Sala nikamsikia akisema Mbwa ameniua au amenitafuna, katika wakati huo Muuaji alikua anamchoma upanga wenye makali katika pembe zake zote mbili, na akaanza kuwachoma choma wote walio mbele yake hadi wakafikia watu 13 ambapo 7 miongoni mwao walifariki. Mmoja kati ya Waumini aliwahi kumuona wakati anamjia hivyo akamrushia Joho na kisha kumrukia, alipoona tayari ameshakamatwa Muuaji huyo alijiua mwenyewe**

**Umar akaukamata mkono wa Abd Rahman Ibn Awf na kumuashiria aendelee kusalisha, wale waliokuwepo karibu na Umar waliona kile nilichoona mie, lakini wengine wote waliokuwepo mbali hawakuona isipokua walisikia sauti ya Umar na kusema 'Subhana Allah! Subhana Allah!'. Abd Rahman Ibn Awf akasalisha Sala fupi, baada ya kumaliza Umar akasema: 'Ya Ibn Abbas! Fuatilia ni nani alienichoma Upanga'. Abd Allah Ibn Abbas akaangalia kisha**

**akasema 'Ni Mtumwa wa Al Mughira!'. Umar akasema: 'Yule Mhunzi?'. Abd Allah Ibn Abbas akasema: 'Naam!' Umar akasema : 'Allah amlaani, kwani sikuwahi kumfanyia dhulma, *Subhan Allah*! Kwa kutonijaalia mie kufariki katika mikono ya mtu anaejiita kua yeye ni Muislam. Bila ya Shaka wewe na Baba yake mlikua mkipenda kua na Makafiri wasiokua Waarabu katika mji wa Madina'. Abd Allah Ibn Abbas akasema: 'Ukitaka basi tutawaua', Umar akasema : 'La hasha! Kwani hamuwezi kufanya hivyo baada ya wao kua ni wenye kuzungumza Lugha yenu, Kukielekea Qibla chenu wakati wa Sala na kufanya Hija sawa sawa na mfanyavyo nyinyi.''**'

Baada ya kujeruhiwa huko aliishi kwa muda wa siku tatu na akafariki, katika siku tatu hizo za mwisho za uhai wake aliwachagua watu sita ambao wote wametabiriwa Pepo na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kuwaambia kati yao wachague mmoja awe kiongozi, watu hao walikua ni Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu*, Ali Ibn Abi Taalib *Radhi Allahu A'nhu*, Zubayr Ibn Al Awwam *Radhi Allahu A'nhu*, Talha Ibn Ubayd Allah *Radhi Allahu A'nhu*, Abd Ar Rahman Ibn Awf *Radhi Allahu A'nhu* na Saad Ibn Abi Waqas *Radhi Allahu A'nhu* na A'bd Allah Ibn Umar *Radhi Allahu A'nhu* kua msimamizi wao. Hivyo Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* akachaguliwa na kukubalika.

## *IJTIHAD* NA *TAQLID* KATIKA UONGOZI WA UTHMAN IBN AFFAN (24-35 A.H)

Sayyidna Uthman Ibn Affan Ibn Abu Al As Ibn Umayyah alizaliwa miaka saba baada ya kuzaliwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Na aliingia katika Uislam akiwa na umri wa miaka 34 baada ya kushawishiwa na Sayyidna Abu Baqr as Siddiq *Radhi Allahu A'nhu,* kwani Sayyidna Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* na Sayyidna Abu Baqr Siddiq *Radhi Allahu A'nhu* walikua ni marafiki wa karibu. Sayyidna Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* alikua ni *Amir ul Mu'minin* wa tatu na wa tatu katika watu kumi waliobashiriwa pepo.

Sayyidna Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* alikua si mrefu wala si mfupi, si mweupe sana mwenye sura ya kupendeza,mwenye nywele na ndevu refu na mabega mapana. Alikua akiitwa '***Dhu al Nurayn'*** au **'Mmiliki wa nuru mbili**' kutokana na kuwaoa watoto wawili wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kwanza alimuoa Ruqayya bint Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* ambae aliumwa na kufariki baada ya vita vya Badri, baadae akamuoa Kulthum Bint Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam*. Inasemekana pia aliitwa ***'Dhu al Nurayn'*** kutokana na kusoma sana *Qur'an* usiku, ambazo ni nuru mbili *Qur'an* na *Qiyaamu Layl.*

Utawala wa Sayyidna Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* ulidumu kwa miaka kumi na mbili, katika miaka sita ya mwanzo ya utawala wake ulipata kazi kubwa sio tu ya kuueneza uislam zaid bali pia ya kuujenga na kuuimarisha Uislam. Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* hakutoa Fatwa nyingi kama ilivyokua kwa Abu Baqr As Siddiq *Radhi Allahu A'nhu* na kwa Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* na ilikua mara nyingi akifuata nyayo za Makhalifah waliomtangulia. Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* alitofautiana na Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* kidogo katika utawala, kwani Umar hakuwaruhusu waislam kuunda jeshi la majini, lakini Uthman aliruhusu, jambo ambalo lilisaidia kuingiza Uislam katika visiwa vya Cyprus, Crete, Corsia, Sardini na visiwa vyengine ambavyo vipi katika bahari ya Mediterenian, hivyo wanamaji wa kiislam wakawa wanafanya doria katika bahari ya Rumi kitu ambacho kilipunguza nguvu za Warumi katika maeneo ya Afrika Magharibi.

Wakati wa *Ukhalifa* wa Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* na Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* watu walikua wakiisoma *Qur'an* katika lafdhi saba tofauti. Siku moja baada ya Hudhayfah kurudi katika Jihad akamwambia *Amir ul Mu'minin* Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* kua kila alikopita ameona kua watu wanasoma *Qur'an* kwa lafdhi yao wenyewe. Watu wa Syria wanaisoma *Qur'an* kwa lafdhi ya Kisyria, Watu wa Kufah nao wanasoma kwa lafdhi yao, watu wa Basra pia wanasoma kwa lafdhi yao na hakuna hata mmoja anaefahamu lafdhi ya mwenzake, hivyo kuna haja ya kuiweka *Qur'an* katika lafdhi moja tu kwa waislamu wote, *Amir ul Mu'minin* Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* akaamua bora isomwe kwa lafdhi ya Kikuraish ambayo haijabadilika kutokana na vizazi tofati. Hivyo akazibatilisha lafdhi sita na kubakisha lafdhi ya Kikuraish na kuzitawanya kopi zake katika maeneo ya Makkah, Yemen, Bahrain, Kufah, Basra na Shaam ambazo ndio hadi leo zinatumika kimataifa katika usomaji wa *Qur'an*, alisema Ibn Jarir.

Lakini Imam Malik, Abu Fadhil Razi na Shaykh Ibn Jazri wanasema kua Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* hakuzibatilisha lafdhi sita zilizobakia bali aliifanya lafdhi ya Kikuraish ndio iwe ya kimataifa katika usomaji *Qur'an* kwa manufaa ya waislam kama ambavyo pia wanasema watafiti wa *Qur'an* na ndio maana Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* akaitwa '***Jami al Qur'an* – Mkusanyaji wa *Qur'an*'.**

Imam Ahmad na Wanazuoni wengine wa *Hadith*i akiwemo Imam Ibn Hibban na Imam al Hakim, wanasema kua Abd Allah Ibn Abbas alimuuliza Uthman Ibn Affan, Kwanini akaiweka *Surah Al-Bara'ah* (At-Tawba) baada ya *Surah Al-Anfa*l wakati *Surah Al Bara'ah* ni miongoni mwa *Mathani* (Surahs zenye aya zisizozidi 100) na *Al-Bara'ah* ni miongoni mwa *Mi'un* (yenye aya kuanzia 100 na kuendelea). Abd Allah Ibn Abbas alisema, '**Umeziwekа pamoja bila ya kuweka 'Bism'illah ar-**

**rahman ar-rahim' na umeziweka kua miongoni mwa Surah ndefu (*Tiwal*),hivyo Uthman Ibn Affan akasema: 'Mara kwa mara Surah ziliteremshwa kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ambapo zilikua na nambari za aya. Inaposhuka aya fulani alikua akimwita mtu na miongoni mwa waandishi wake na kumwambia 'Iweke aya hii katika Surah ambapo pamezungumziwa kitu fulani na kitu fulani. *Surah Al Anfal* ilikua ni moja kati ya Surah za mwanzo zilizoteremshwa Madina na *Surah Al Bara'a*h ilikua ni mwishoni mwa *Qur'an*. Na maneno yake yanafanana hivyo nikafikiria kua *Al Anfal* ni sehemu ya *Al Bara'ah'* Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alifariki bila ya kuweka wazi kwetu sisi kama *Al Anfal* ni sehemu ya *Bara'ah* ama la.'** Hivyo anasema Sa'id Ibn Jubayr kua amesema Abd Allah Ibn 'Abbas kua:

**'Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakujua mwisho wa *Surah* hadi pale inaposhushwa *'Bism'illah ar-Rahman ar-Rahim'***, na akasema katika *Hadith* nyengine:

**'Iliposhushwa *Bism'illah ar-Rahman ar-Rahim* basi ndio walijua kua *Surah* husika imemalizika**.'

Kabla ya kutawala Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu*, ilikua kuna *Adhana* moja tu katika sala ya Ijumaa, lakini kwa vile waislam waliongezeka na kua wengi, Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* akaona hamna madhara kuongeza *Adhana* ya pili katika sala ya Ijumaa, kama vile ilivyokua hamna madhara afanyavyo Bilal *Radhi Allahu A'nhu* kwa kusali raka'a mbili za *Sunnah* kila anapotia udhu, ijapokua hakuna *Sunnah* kama hiyo. Na Masahaba wakakubaliana nae na jambo hilo likaendelea baada ya kufariki kwake, wakati wa Ali Ibn Abi Talib na hadi leo.

Anasema Al-Sa`ib Ibn Yazid: **'Wakati wa uhai wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu* na Umar *Radhi Allahu A'nhu* , ilikua *adhan* ya Sala ya Ijumaa ikiadhiniwa baada ya Imam kukaa juu ya kiti chake. Lakini Waislam walipoongezeka kiidadi wakati wa Uthman *Radhi Allahu A'nhu* , akaongeza *adhan* ya tatu, ambayo ilikua ikiitwa *Al Zarwaa* (Sehemu katika soko la Madinah**)' [*Imam Al Bukhari*]. Bukhari ameiita adhana kwa sababu alikua alikua akiihesabu *Iqama* (kukimu Sala) kua kama adhana ya pili.

Kwa kua Uthman Ibn Affan alikua ni mtu mwenye uwezo kutokana na biashara zake alizokua akizifanya, alikua hachukua malipo kutoka katika *Baytul Mal* kwa ajili ya matumizi yake mwenyewe na pia alikua hachuku mshahara, lakini tofauti na Umar Ibn Al Khattab, Uthman Ibn Affan alikua akipokea zawadi na kuwaruhusu watu wa familia yake kupokea zawadi kutoka kwa baadhi ya watu.

**RAMANI INAYOONYESHA ENEO LILILOKUA LIKITAWALIWA NA UKHALIFA WA KIISLAMU WA UTHMAN IBN AFFAN (644-656)**



Hata hivyo katika kipindi chake maisha ya watu wake yalinawiri, uchumi ulikua mzuri na majumba makubwa na mapya yalijengwa, ikiwemo pamoja na miskiti takriban 5000 katika ardhi iliyo chini ya utawala wake. Masjid An Nabawi, Madina na Al Kaabah ikaongezewa kupambwa kwake.

Majumba ya kufikia wageni yaliongezeka na masoko pia yalizidi kua mengi kutokana na kukua kwa utawala huo. Mifereji ya kumwagilia maji yanayotokana na mito kwa wakulima iliongezeka katika maeneno ya mashamba yaliyoko Misri, Iraq na Uajemi na katika maeneo ya mijini mahitaji ya maji ya visima yakaboreshwa zaid.

Uthman Ibn Affan pia alituma ujumbe wa mwanzo wa waislam uliokua ukongozwa na Saad Ibn Abi Waqqas nchini China iliyokua ikitawaliwa na Kao Tsung aliekua mtawala wa Tang.
Kumbukumbu zinaonesha kua Saad Ibn Abi Waqqas alisafiri kupitia bahari ya Hindi na aliwasili nchini China katika bandari ya *Khanfu* (Guangzhou) mnamo mwaka 650, na Uislam ukawa unajulikana nchini China kama *Yisilan Jiao* (Dini iliyo safi). Saad Ibn Abi Waqqas aliishi *Khanfu* na kujenga msikiti wa *Huaisheng* ambao upo hadi hii leo.

Katika kipindi cha utawala wa Uthman Ibn Affan mji wa Makkah ulikua unategemea mji wa Shuaiba kama bandari yao kuu lakini kwa kuondoa usumbufu Uthman Ibn Affan akaamua kujenga bandari mpya katika Mji wa Jidah. Umar Ibn Al Khattab kabla ya kufariki kwake alitoa wasia wa kutofanyika mabadiliko yeyote kwa mwaka mzima katika watawala aliowachagua kuongoza miji mikubwa iliyomo ndani ya himaya ya Kiislam. Hivyo baada ya kupita kipindi hicho, Uthman akarekebisha kwa kuiunganisha Syria katika eneo moja ambalo lilikua limegawika katika sehemu mbili na vile vile akaiunganisha Misri katika eneo moja kwani katika wakati wa Umar Ibn Al Khattab eneo hilo lilikua linajualikana kama Misri ya Kaskazini na Misri ya Kusini, halafu akaunda mkoa mwengine katika bara la Afrika ambao ulikua ukijulikana kama *Al Maghrib* ambalo kwa leo linahusisha maeneo ya nchi za Morroco, Algeria,Tunisia na Libya.

Hivyo utawala wa Uthman Ibn Affan uligawika katika maeneo 12 ambayo yalikua ni Madina, Makkah, Yemen, Kufah, Basra, Jazira, Uajemi, Azerbaijan, Khurasan, Syria, Misri na Maghrib. Maeneo haya yalikua pia yamegawika katika miji mikuu ambayo ilikua ikiongozwa na Magavana, Qadhi na Maamir ambao walikua wakichaguliwa  na Uthman Ibn Affan mwenyewe kwa kutumia barua ambayo huandikiwa mtu aliechaguliwa inayoelezea wajibu wake juu ya watu wake na mamlaka yake na hutakiwa kuisoma katika mkutano unaofanyika msikiti mkuu wa mji husika.

Ukarimu mkubwa na huruma nyingi za Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* zilisababisha kujitokeza kwa mitihani katika miaka sita ya pili ya utawala wake, baada ya baadhi ya magavana wake kuvuka mipaka ya watawala na watawaliwa, ambayo ilikuwepo wakati wa uongozi wa Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu*, watu wengine wakasema kua alikua anawapendelea watu wa kabila lake la Banu Umayyad katika kugawa vyeo, n.k. Mitihani hii ilisababisha kukosekana utulivu katika baadhi ya miji na hatimae katika taifa zima, hivyo maadui zake wakaitumia nafasi hii na kuanzisha uasi na kupanga mikakati ya kumuua, baadae walifanikiwa kuiizingira nyumba ya Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* na kuingia ndani na kumuua katika siku ya Ijumaa mwezi 17 Dhul Hijja, 35 *Al Hijr*.

## ***IJTIHAD* NA *TAQLID* KATIKA UONGOZI WA ALI IBN ABI TALIB (35-40 A.H).**

Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alikua ni Ibn Ami wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na alikulia katika nyumba ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Wakati Jibril A'layhi Salaam, anamshushia wahyi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alikuwa na miaka umri wa kumi. Siku moja usiku aliwaona Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na mkewe Khadija *Ummul Mu'minin* a*Radhi Allahu A'nhu* wakiwa wanarukuu na kusjudu, akashangaa na kuwauliza kufanya hivyo ndio maana yake nini? Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamjibu kua kufanya hivyo ni kumuabudu Allah Subhanah wa Taala, hivyo kama anataka anaweza kujiunga nao, Ali akasema kesho atamuuliza baba yake kama afanye hivyo ama la. lakini usiku kucha akawa akifikiria jambo hilo, na asubuhi yake akamfuata Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kumwambia '**Wakati Allah aliponiumba mimi hakumuuliza baba yangu, hivyo kwa nini nimuulize baba yangu katika kumtumikia Allah?**'. Hivyo akaingia katika Uislam na kuwa ni mtoto wa mwanzo na pia mwanamme wa mwanzo kuingia katika Uislam. Na wakati iliposhuka aya isemayo:

﴿وَأَنذِرْ عَشِيرَتَكَ الْأَقْرَبِينَ﴾

**Waandhir AAasheerataka al-aqrabeena** (*Surat Ash Shu'ara 26:214*),

*Tafsir: '**Na wausie ndugu zako wa karibu**'*

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliwaalika jamaa zake katika ghafla ya chakula, na baada ya kula akawaelezea kuhusiana na Uislamu na kuwaliza '**Jee ni nani ambae yuko tayari kuungana nami kwa ajili ya Allah?**', watu wote wakakaa kimya, lakini Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* akasimama na kusema '**Mimi ndie mdogo wa mwisho miongoni mwa waliohudhuria hapa, Macho yangu yananiuma na miguu yangu ni myembamba na dhaif lakini nitajiunga nawe nikusaidie kwa chochote kile nitakachoweza**'. Wote waliohudhuria ghafla ile, wakacheka sana.

Lakini Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alikua na msimamo katika maneno yake hayo na kukabiliana na mitihani yote walioipata waislam. Kwani alikua ni yeye alielala kitandani kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika siku ambayo Maquraysh walikua wamepanga mipango ya kumvamia usiku na kumuua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alikua ndie aliekabidhiwa amana za watu wote ambazo alikua nazo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ili azirejeshe kwa wenyewe baada ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuhama Makkah. Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alipigana vita vyote vya mwanzo kwa ushupavu mkubwa sana. Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alimpenda sana Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* na alimuozesha, Fatimah bint Rasuul ambae ni mtoto wake wa mwisho.

Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alikua ni si mrefu wala si mfupi, mwenye macho makubwa, asiekua na nywele nyingi lakini aliejaa ndevu zilizopakwa hina, alikua ni mwenye busara na *I'lm* ya kubwa ya *Qur'an* na *Tafsir*, na ilikua hakuna anaemkuta kwa ubora wa kutoa Hukm katika mji wa Madinah. Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipomchagua Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* awe Qadhi wa Yemen, alimuombea Dua, kwa kusema '**Ya Allah uongoze moyo wake na mfanye awe mwenye kusema ukweli**'.

Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alikua akitumia *Ijtihad* zake mwenyewe katika *Qiyas*, *Istishab* (kuendelea kutumia ushahidi uliopatikana katika hukmu za walizotangulia na kupinga ushahidi uliokua haupo), *al Istihsan* (Kuuwacha ushahidi dhaifu ulio wazi, na kuchukua ushahidi wenye nguvu uliofichika), *Istislah* (kutafuta maslah zaid kwa ajili ya jamii kwa kutumia *Sharia'h*), katika misingi ya kupanua madhumuni ya *Sharia'h*. Wakati wa *Amir ul Mu'minin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* alimuuliza Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* kuhusu adhabu ya pamoja ya watu ambao walikua wanataka kuua. Ali akasema, '***Ya Amir ul Mu'minin*! Ikiwa watu wameungana pamoja ili kuiba, jee utawakata mikono**

**wote?**’ Umar akajibu ‘**Naam**’, Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A’nhu* akasema ‘**Inabidi ufanye hivyo katika kesi hii pia**’.

Siku moja Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu* alisikia kua kuna mwanamke ambae mumewe ameenda kwenye Jihad na mwanamke huyo hua anaingiza wageni wa kiume nyumbani kwake. Hivyo aliamua atamtuma mtu akamwambie yule mwanamke kua asiingize wanaume nyumbani kwake wakati mumewe hayupo. Yule mwanamke ambae wakati huo alikua mjamzito, aliposikia kua *Amir ul Mu’minin* anataka kufanya hivyo, aliingiwa na khofu sana na kukimbila kuonana na Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu* kabla ya kumtuma mtu huyo, kutokana na haraka hizo ile mimba ikatoka.

Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu*, alichanganyikiwa baada ya ujauzito wa yule mwanamke kutoka kwa sababu yake yeye. Hivyo akawaita Masahaba wakiwemo Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A’nhu*, Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A’nhu* na Abd al Rahman Ibn Awf *Radhi Allahu A’nhu* ili kujadili khabari hiyo, nao wakamwambia : ‘**Sio kosa lako, kwani wewe ulikua unajaribu kumuelimisha tu.** ’

Hapo Umar akamgeukia Ali, akamuuliza jee unasemaje? Ali Ibn Abi Talib akajibu, ‘**Hawa watu wamezungumza, na ikiwa wamefanya jitihada zao zote kuhusu hili basi hamna tatizo, lakini ikiwa wamesema ili kukutoa khofu wewe basi wamekudanganya. Natumai Allah atakusamehe kwa Dhambi hii kwani anajua kua ulikua na nia njema. Lakini Wallahi, unatakiwa umlipie fidia mtoto huyu**’ Umar *Radhi Allahu A’nhu* akasema ‘**Ya Allah, Hakika umesema ukweli, hivyo usikae chini hadi pale utakapomaliza kuzikabidhi fedha hizi za fidya kwa watu wake**’.

Anasema Imam Ibn Al Qayyim kua kutoka kwa Abu Daud, Ali Ibn Abi Talib alikua ni miongoni mwa wenye msimamo wa kua ‘**Pale inapotokea kua mtu alie masikini akawa amekopa pesa kutoka kwa tajiri, lakini akashindwa kulipa kwa wakati kama walivyokubaliana kwa sababu ya umasikini wake, basi haitakiwi masikini yule aadhibiwe kwani kufanya hivyo ni kutomtendea haki masikini huyo.**’ Sayyidna Ali Ibn Abi Talib hakuwahi kutoa adhabu inayohusiana na kesi kama hiyo, ilikua kama ikitokea basi humuapisha yule masikini ili kuhakikisha kua ni kweli kwa wakati huo hana uwezo wa kulipa na kisha masikini huyo huongezewa mda wa kulipa deni hilo, na ikiwa wale wanaomdai watamtisha basi mtu huyo hupatiwa ulinzi wa kumlinda kutokana na wale matajiri waliomkopesha.

Ali Ibn Abi Talib alikua akiangalia manufaa ya watu wake na jamii yote pia, Imam Al Shafi'i anasema kua '**Ali alikua na msimamo wa kua *diyah* (Fidya ya kulipia damu) ya yule alieuliwa itoke katika *Bayt al maal*, pale inapotokea kua mtu aliefanya kosa akafariki kutokana na adhabu aliyopewa'** na Imam Abu Hanifa alikua anatumia msimamo wa Ali Ibn Abi Talib kuhusiana na mambo ya hukmu za zakah pale aliposema kua '**Zakah si lazima kwa ngamia anaetumika kwa ajili ya usafiri au yule mnyama anaetumika kwa ajili ya *awamil* (Mnyama anaetumika kwa ajili ya kufanyia kazi)**', na Imam Abu Daud amenukuu kauli ya Ali Ibn Abi Talib kua '**Ali alisema kua haina haja ya kumlipia Zakkah mnyama anaetumika kufanyia kazi',** hivyo Ali Ibn Abi Talib alikua akijaribu kuondoa uzito wa kiuchumi juu watu wake aliokua akiwatawala.

Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alichaguliwa kua Amir ul Mu'minin, baada ya kuuliwa Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* , kipindi hiki waislam walikua wamegawanyika makundi tofauti, utawala unayumbayumba na waliomuua Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* walikua bado hawajakamatwa. Hivyo baada ya kua *Amir ul Mu'minin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* aliona bora aimarishe utawala kwanza, kwa kuwaachisha kazi magavana wote waliokua chini ya utawala wa Uthman na kuchagua magavana wapya, lakini Muawiyah alikataa kua chini ya Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* hadi pale kitakapolipwa kisasi cha mauaji ya Uthman. Hivyo kukawa na mgongano baina yao, kwani ilikua ni vigumu kuwapata wauaji kwa wakati huo kutokana na hali ambayo si ya utulivu iliyoanza kabla hata kuuliwa kwa Uthman, na Ali alikataa kumhukumu yeyote yule bila ya kua na uthibitisho.

Kuanzia kipindi ambacho Uthman Ibn Affan anauliwa hadi kipindi ambacho Ali Ibn Abi Talib anachukua uongozi, Aishah *Ummul Mu'minina Radhi Allahu A'nhu* alikua hayupo katika mji wa Madini kwa sababu alikua ameenda Makkah. Ukoo wa Banu Ummayyah na ukoo wa Banu Hashim ni katika koo bora za Kikurasih na ijapokua zilikua zina undugu kama tulivyoona katika asili yake lakini pia zilikua na aina fulani ya upinzani baina yao. Hivyo baada ya Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* kuchukua uongozi, watu wa Banu Ummayyad katika mji wa Madinah ambao ni Talha Ibn Ubaid Allah *Radhi Allahu A'nhu* , Az Zubayr Ibn Al Awam *Radhi Allahu A'nhu* , Amr Ibn Al Aas *Radhi Allahu A'nhu* wakaelekea Makkah na kukutana na Aishah Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nhu*, Talha na Az Zubayr walikua ni mashemegi wa Aishah Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nhu*, kwani ndugu yake wa mwisho wa Aishah Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nhu* aliolewa na Talha, na dada yake alikua ni mke wa Az Zubayr. Walipofika Makkah wakazungumza na Aishah *Ummul Mu'minin Radhi Allahu A'nhu*, kuhusu uamuzi wa Ali Ibn Abi Talib wa kutowachukulia hatua wauaji wa Uthman.

Hivyo wakaamua kua jukumu hilo walitekeleze wao, hapo wakakusanya jeshi na kuelekea Basra, kuwakamata wauaji na kulipiza kisasi cha mauaji ya Uthamn ibn Affan. Walipofika Basra, mji wa Basra ukawa chini ya Uongozi wao, Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* ambae alikua akijitayarisha kuelekea Syria kwa Muawwiyah ambae alikua anataka kujiengua chini ya Utawala wa *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib, aliamua kuakhirisha safari ya kuelekea kwa Muawwiyah baada ya kupata habari ya kina Aishah *Ummul Mu'minin Radhi Allahu A'nhu* na hivyo akaona bora kwanza akazungumze na kina Aishah Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nhu*, hivyo akaondoka na jeshi lake na kuelekea Basra na walipofika Khoreiba karibu na Mji wa Basra, walikutana na Aishah Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nhu* na wakakaa na kujadiliana na kukubaliana kua, umoja baina ya Waislamu ni jambo la muhimu zaidi hivyo, jambo la kufanya kwanza ni kuuweka sawa na kuunganisha utawala halafu ndio wafuatilie mambo ya kulipiza kisasi.

Kwa bahati mbaya baadhi ya watu katika makundi haya mawili ya upande wa Ali Ibn Abi Talib na Aisha Ummul Mu'minin wakaasi na kupinga muwafaka huo hivyo usiku wa siku hiyo wakawaua baadhi ya watu waliokuwepo katika kambi ya Aishah Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nhu* na pia katika kambi ya Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*, mauaji yaliyosababisha siku ya pili yake asubuhi kutokea vita baina kambi mbili hizo za Waislam, vita hivi vilijulikana kama Vita vya Ngamia.

**VITA VYA MWANZO BAINA YA WAISLAMU: VITA VYA NGAMIA.**

Fitna na mtihani wa mwanzo miongoni mwa Waislam ilikua ni vita vya Ngamia. Vita hivi vilikua ni vita vya mwanzo kupiganwa baina ya Waislam katika historia ya Uislam, Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* na Aishah Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nhu* walijaribu kusimamisha vita hivyo lakini ikashindikana, hivyo Aishah Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nhu* akapanda juu ya ngamia wake na kujaribu kusimamisha vita hivyo, kutokana na kufanya Aishah Ummul Mu'uminin kupanda juu ya ngamia wakati wa vita hivi, vita hivi viliitwa: *Vita vya Ngamia*' na havikusimama hadi pale alipoangushwa Ngamia wa Sayyida Aisha Ummul Mu'uminin, na kuashiria ushindi kwa upande wa Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* . Hapo Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* akamchukua Sayyida Aisha Ummul Mu'uminin *Radhi Allahu A'nhu* na kumwambia kaka yake Sayyida Aisha Ummul Mu'uminin *Radhi Allahu A'nhu* alieitwa Muhammad Ibn Abu Bakar As Siddiq *Radhi Allahu A'nhu* amshindikize hadi katika mji wa Madinah

Baada ya Vita vya Ngamia, Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alitoa khutba na kutangaza kua amewasamehe wote wale waliokua wakimpinga katika vita hivyo, na kisha akamchagua binamu yake Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* kua

Gavana mpya wa Basra, na kisha akamteua Qays Ibn Sad Ibn Ubadah Al Ansari kua Gavan wa Misri, halafu akahamishi makao makuu ya utawala wake kutoka Madinah na kuuhamishia katika mji wa Kufah, nchini Iraq kwa sababu mji wa Madina ni mji Mtukufu na kutokana na hali ilivyokua alikua na wasi wasi kua huenda ikamwagika damu nyengine, hivyo bora imwagikie sehemu nyengine kuliko kumwagika katika mji Mtukufu.

Kimbinu, uteuliwaji Qays Ibn Sad Ibn Ubadah Al Ansari kua Gavan wa Misri, kulikua ni bora zaidi kwa sababu Qays Ibn Sad Ibn Ubadah Al Ansari alikua ni mtu mwenye mtizamo wa mbali na misimamo, hivyo alikua ni tishio kwa Muawwiyah aliekua tayari ameshatangazia kujitenga. Vile vile Mji wa Kufah ulikua ni wenye manufaa zaidi kwa Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* katika wakati huo wa Utawala wake, kwanza kwa sababu alikua na wafuasi wengi katika mji wa Kufah, na vile vile mji huo uko karibu kimasafa na Mji wa Damascus anaoutawala Muawwiyah, kuliko mji wa Madina na ndio maana akaona bora ahamishie Makao Makuu yake katika mji huo wa Kufah.

**VITA VYA PILI BAINA YA WAISLAMU: VITA VYA SIFFIN**

Baada ya hapo Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*, alimuambia Muawiyyah kua inabidi akubali kua chini yake, lakini Muawwiyah akakataa kutii amri hiyo, hivyo Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* ikambidi atumie nguvu na kuamua na jeshi lake kuelekea Syria kwa Muawiyyah, walipofika katika maeneo ya *Siffin* wakakutana na majeshi ya Muawiyyah na wakapigana vita vilivyoitwa '*Vita vya Siffin*' ambavyo inasemekana ndio chanzo cha kugawanyika kwa Waislamu baina ya Sunni na Shia.

Vita hivi vilianza kupiganwa siku ya Jumanne mwezi mosi Safar mwaka 37 *Al Hijr*, mapigano yaliendelea kwa kwa siku kadhaa na mwishowe, Muawwiyah akauona ukweli wa kua atashindwa hivyo akamwita Amr Ibn Al Aas *Radhi Allahu A'nhu* na kushauriana kua bora wafunge *Qur'an* katika mikuki yao, kama ishara ya kuonesha kusimamishwa kwa vita hivyo na Waislam warudi katika *Qur'an* kutafuta suluhisho. Hivyo baada ya Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* kuona *Qur'an* katika mikuki yao akasimamisha vita, wakatoka wawakilishi wa Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* na Muawwiyah ambao ni Abu Musa al Ashari *Radhi Allahu A'nhu* na Amr Ibn al-Aas *Radhi Allahu A'nhu* na kuanza kujadiliana hadi wakapata suluhisho.

Suluhisho hili liliwafanya baadhi ya watu wa Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* wafikao 10000 kugoma na kutaka kuendelea kupigana, kwani hawakuridhika na usuluhishi huo. Wakimpinga Muawwiyah kwa kumuasi *Khalifah* wa Kiislam na

kumpinga Ali Ibn Abi Talib kwa kukubali suluhu na Muawiyyah na kutaka *Sharia'h* ifuate mkondo wake kutokana na msimamo wa aya ya *Qur'an* isemayo:

﴿إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلاَّ لِلَّهِ﴾

**Inni hukmu illa lillahi** *(Surat Yusuf 12:40)*

*Tafsir:* ***Kwa hakika hakuna hukmu isipokua itokayo kwa Allah pekee***.

Wakiwa na maana kua hamna suluhisho kabla ya kupitishwa kwa hukmu ya Allah. Hivyo wakaondoka na kuenda *Kharuraa* na wakawa wanaitwa *Khawarij* au waliotoka na kujitenga, lakini wao wenyewe wakawa wanajiita *Al Muhakkimah* wenye kusimamia Hukmu, jina lililotokana na maneno '***Inni hukmu illa lillahi***' katika aya tuliyoiangalia.

Masahaba wengi walikataa kujihusisha katika mapigano ya pande yeyote katika vita hivi viwili kwa kuogopa kumwaga damu za Waislam wenzao wakiwemo kina Saad Ibn Abi Waqqas, Muhammad Ibn Maslamah, Usamah Ibn Zayd, Abd Allah Ibn Umar na wengineo, ingawa walikua wakimuunga mkono Ali Ibn Abi Talib.

Bukayr Ibn Al Ashij amesema kua: '**Mashaba waliopigana vita vya Badr, walibakia katika nyumba zao baada ya kifo cha Uthman, na hawakutoka isipokua wakati wa kuelekea katika Makaburi yao.'** *(Imam Abd Al Barr katika Al Tahmid)*

Anasema Muhammad Ibn Sirin : '**Wakati *Fitna* ilipoanza, idadi ya Masahaba ilikua ni watu 10000, na waliopigana katika vita hivyo hawakufikia Masahaba 40.'***(Muammar Ibn Rashid, Al Jam'i)*

Udaysa Bint Ahban anasema: '**Wakati Ali Ibn Abi Talib alipokuja Basra, alikuja kwa baba yangu, na kusema 'Ya Abu Muslim jee utanisaidia?' Nae akajibu 'Ndio!**' **kisha baba yangu akamtuma mfanyakazi wake wa kike na kumwambia: 'Niletee Upanga wangu', na alipoletewa akautoa upanga huo katika ala yake. Upanga huo ulikua ni upanga wa mbao, kisha akamwambia Ali 'Ya Khalili (Ewe kipenzi changu)! Aliekua Binamu yako (akimaanisha Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*), alinitaka niape kua itakapotokea *Fitna* basi nitatumia Upanga huu. Hivyo ukitaka nitakusaidia',**

**Ali Ibn Abi Talib akasema: 'Mimi nahitaji msaada wako sihitaji Upanga wako.'***(Sunan Ibn Majah, Kitab al-Fitan)*

Anasema Abu Aliyah kua: '**Wakati wa Utawala wa Ali na Muawwiyah, mimi nilikua kijana mdogo anaependa kupigana kuliko kula vyakula vitamu, Hivyo nikajitayarisha na kuenda katika uwanja wa vita kupigana na nilipofika, nikaona safu mbili ambazo hazina mwisho. Wakati safu moja iliponadia *Takbir*! Na Safu nyengine ikanadia *Takbir!*, na Safu moja ilipozidisha ari na nyengine ikafanya hivyo hivyo, hivyo nikajiuliza, hapa upande gani ni wa Makafir?: Hivyo hapo hapo nikageuka na kuondoka katika uwanja huo.**' (*Siyar A'alam al Nubula*)

Ummu Malik Al Buhziyah anasema: '**Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: Mtu bora katika wakati wa *Fitna*, ni yule mwenye kujitenga yeye na mali yake, akasali na akatekeleza wajib wake juu ya dini yake, na yule mtu atakaekamata hatamu za farasi wake, kwa ajili ya Allah na akawatisha maadui zake'***(Musnad Imam Ahmad)*

**ABD ALLAH IBN 'ABBAS NA *AL MUHAKKIMAH*.**

Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* alimfuata Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* na kumuomba akazungumze nao Khawarij hao, hata hivyo Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alisita kwanza kwa kuogopa kua yanaweza kutokea matatizo kwa binamu yake huyo, lakini baadae akamruhusu Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akazungumze nao, alipofika aliwakuta wameshughulika katika Ibada, akajaribu kuzungumza nao na ingawa baadhi yao waligoma kuzungumza nae lakini wengine walikubali kumsikiliza, Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akawaambia: '**Hebu niambieni, Jee kuna kosa gani alilokukoseni binamu wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, mume wa mtoto wake na miongoni mwa waliokua wa mwanzo kumuanini?**'

*Al Muhakkimah* wakatoa hoja tatu ambazo hawakubaliani na Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*:

**Kwanza**: Amechagua watu kutoa hukmu katika mambo yanayohusu Dini ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* – Yaani Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* amekubali kusuluhishwa kwake na Muawiyyah kupitia kwa Abu Musa Al Ashari *Radhi Allahu A'nhu* na Amr Ibn al-Aas *Radhi Allahu A'nhu*.
**Pili**: Alipigana bila ya kuchukua mateka baada ya kushinda;

**Tatu**: Hakutilia mkazo mamlaka yake ya *Amir ul Mu'minin* wakati wa suluhisho hilo, ijapokua Waislam walikua nae na kumuunga mkono kua yeye ndie *Amir ul Mu'minin* wao wa haki, kwao wao hili lilikua ni jambo ambalo limeonesha udhaifu wa Ali Ibn Abi Talib.

Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akawajibu kwa kuwambia; '**Ninukuu aya za *Qur'an* na *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, ambazo matatizo nazo kuhusiana na madai yenu? Jee mtakua tayari kubadilisha msimamo wenu ikiwa Ali yuko Sahih?**', *Al Muhakkimah* wakaitikia kua wako tayari.

Hapo Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akaendelea '**Kuhusiana na hoja yenu kua Ali amechagua watu kutoa hukmu katika mambo yanayohusu Dini ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amesema :**

﴿يَاأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ لاَ تَقْتُلُواْ ٱلصَّيْدَ وَأَنْتُمْ حُرُمٌ وَمَن قَتَلَهُ مِنكُم مُّتَعَمِّداً فَجَزَآءٌ مِّثْلُ مَا قَتَلَ مِنَ ٱلنَّعَمِ يَحْكُمُ بِهِ ذَوَا عَدْلٍ مِّنْكُمْ﴾

**Y<u>a</u> ayyuh<u>a</u> alla<u>dh</u>i<u>na</u> <u>a</u>manoo l<u>a</u> taqtuloo al<u>ss</u>ayda waantum <u>h</u>urumun waman qatalahu minkum mutaAAammidan fajaz<u>a</u>on mithlu m<u>a</u> qatala mina alnnaAAami ya<u>h</u>kumu bihi <u>dh</u>aw<u>a</u> AAadlin minkum.** (*Surat Al-Maeda 5:95*)

*Tafsir* ***'Enyi mlioamini msiuwe wanyama wa kuwinda katika Ihram wakati wa Hija (au Umra), ikiwa yeyote Yule miongoni mwenu atafanya hivyo, itabidi atoe kafara ya mnyama mmoja wa kufuga kwa mmoja aliewindwa na hukumuni kwa kutumia watu wawili waadilifu miongoni mwenu'.***

Abd Allah Ibn 'Abbas akaendelea **: Nnatoa hukmu, Wallahi! Jee hukmu inayotolewa na watu kuhusiana na kuzuia kumwaga damu yao, kuokoa maisha yao na kuleta amani baina yao, haina thamani zaidi ya ile hukmu juu ya Sungura ambae thamani yake ni robo ya Dirham?**', *Al Muhakkimah* wakajibu kua bila shaka suluhisho miongoni mwao ni bora kuliko kuuwa mnyama wa kuwindwa wakati wa *Ihram*, jambo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ameruhusu suluhisho kuptia kwa *Bani Adam*. Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akauliza '**Jee tumekubaliana kuhusu jambo hilo?**' *Al Muhakkimah* wakajibu '**Allahumma, Naam tumekubaliana!'**

Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akaendelea '**Kuhusiana na hoja yenu ya Pili kua Ali alipigana lakini hakuchukua mateka baada ya kushinda kama vile alivyofanya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, Jee kweli mnataka kumchukua mama yenu Aisha, kama mateka na kumfanya kama sawa na waliotekwa? Kama jibu lenu ndio basi mmeinga katika Kufr, na mkisema si mama yenu mmeingia katika *Kufr* pia, kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema:**

﴿ٱلنَّبِيُّ أَوْلَىٰ بِٱلْمُؤْمِنِينَ مِنْ أَنْفُسِهِمْ وَأَزْوَاجُهُ أُمَّهَاتُهُمْ﴾

**Alnnabiyyu awla bialmu/mineena min anfusihim waazwajuhu ommahatuhum** (*Surat Al Ahzab 33:6*)**.**

Tafsir: '**Mtume yuko karibu na walioamini kuliko wao wenyewe na wake zake ni mama zao.'**

Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akaendelea '**Hivyo chagueni kwa *Nafsi* zenu mnalolitaka'**. Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akauliza '**Jee tumekubaliana kuhusu jambo hilo?**' *Al Muhakkimah* wakajibu '**Allahumma, Naam tumekubaliana!'**

Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akaendelea '**Kuhusiana na hoja yenu ya Tatu kua Ali Ibn Abi Talib hakutilia mkazo cheo chake cha Amir Ul Muumini na amekisalimisha, Jee mnakumbuka kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, Jee mnakumbuka katika Hudaybiyyah aliweka sharti la kua washirikina waandike katika mktaba wa Hudaybiyyah kua Hivi ndivyo alivyokubaliana Mtume wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, na washirikina wa Makkah wakasema 'Kama sisi tulikua tunakubali kua wewe ni Mtume wa Mungu, tusingelikuzuia wewe kuenda kwenye Al Kaaba na wala tusingelipigana nawe, hivyo badala yake andika Muhammad Ibn Abdullah, hapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akakubaliana nao matakwa yao na kusema Wallahi mimi ni Mtume wa Allah hata kama wakinikataa',** hapo Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akawauliza *Al Muhakkimah* **'Jee tumekubaliana kuhusu jambo hilo?'** *Muhakkimah* wakajibu '**Allahumma, Naam tumekubaliana!'**

Baada ya kumaliza kuzungmza na *Al Muhakkimah* hao, watu 6000 wakakubaliana nae na kurudi chini ya uongozi wa Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* lakini waliobakia 4000 wakakataa na kubakia katika *Al Muhakkimah*. Ali Ibn Abi Talib

*Radhi Allahu A'nhu* akaulizwa jee hawa waliojitenga hawakuamini au la? Na hapo akajibu **'La, kwani wao wamekimbia kutoka katika kutokuamini'** kisha akaulizwa jee ni wanafiq? Ali akajibu**, 'La, kwani wanafiq humkumbuka Allah kidogo'** akimaanisha kua watu hawa wana iman na wanamkumbuka Allah *Subhanahu wa Ta'ala* . Hivyo akaulizwa sasa ni kina nani hawa? Hapo akajibu **'Hawa ni watu waliopotea njia, wamekua vipofu na pia hawataki kusikia, wametuasi na wamepigana na sisi hivyo na sisi inatubidi tupigane nao'**.

Katika kipindi cha Utawala wake Ali Ibn Abi Talib R.A, aliwakuta watu wakiwa wanagombana hivyo akasimama ili kuwatatulia ugomvi huo, katika kusimam kwake akawa ameegemea ukuta, hivyo mmoja kati ya watu wanaopatanishwa akamwambia Ali Ibn Abi Talib: **'Ya Amir ul Mu'uminun ukuta ulioуegemea ni mbovu utakuangukia',** hapo Ali Ibn Abi Talib akamjibu:

﴿ٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلَّذِينَ آمَنُواْ﴾

**All<u>a</u>hu waliyyu alla<u>dh</u>ina <u>a</u>manoo** *(Surat Al Baqarah 2:257)*

*Tafsir:* ***Allâh ni mlinzi wa wale walioamini.***

Ali Ibn Abi Talib akaendelea na kusikiliza kesi hiyo kwa pande zote mbili na kisha akawatatulia ugomvi wao. Mara tu baada ya kumaliza kutatua ugomvi huo na kuondoka sehemu hiyo, ukuta huo wote ukaanguka chini.

Mwaka 657 Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alipigana na *Al Muhakkimah* na kuwashinda katika vita vya *Nahrawan* na *Al Nukhayla* na kufanikiwa kumuua kiongozi wao waliemteua ambae alikua ni Sahaba asiekua na asili ya *Quraysh* aliekua akijulikana kwa jina la Abd Allah Ibn Wahb al Rasibi, lakini hata hivyo Khawarij wengine wakakimbia na kuanza kueneza propaganda kua Ali, Muawwiya na Amr Ibn Al Aas *Radhi Allahu A'nhu* wote si viongozi halali wa kiislamu na kuamua kutatua matatizo kwa kuwaua Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* , Muawiyyah *Radhi Allahu A'nhu* na Amr Ibn Al Aas *Radhi Allahu A'nhu* . Kwa bahati siku ambayo walipanga mipango ya kuwaua, Amr Ibn Al Aas *Radhi Allahu A'nhu* aliumwa hivyo hakuenda kusali msikitini sala ya alfajiri na wakamkosa, kwa upande wa Muawiyyah alipigana nao waliotaka kumuua akawashinda na wakakimbia, lakini kwa upande wa Sayyidna Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* walimuuwa wakati akisalisha sala ya alfajiri na aliemuua alikua ni Kharuri aitwae Abd ul Rahman Ibn Muljam, mnamo mwaka 661.

**SURA YA NNE**

﴿لاَّ يَتَّخِذِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلْكَافِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِنْ دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَلَيْسَ مِنَ ٱللَّهِ فِي شَيْءٍ إِلاَّ أَن تَتَّقُواْ مِنْهُمْ تُقَاةً وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفْسَهُ وَإِلَىٰ ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ﴾

**La yattakhidhi almu/minoona alkafireena awliyaa min dooni almu/mineena waman yafAAal dhalika falaysa mina Allahi fee shay-in illa an tattaqoo minhum tuqatan wayuhadhdhirukumu Allahu nafsahu wa-ila Allahi almaseeru** *(Surat Al Imran 3:28)*

*Tafsir*: ***Msiwaachie Waumini wakawachukulia Makafiri kua ni Auliyah (wanaowaunga mkono au wasaidizi) wao, badala ya Waumini wenzao, na yeyote yule atakaefanya hivyo basi kamwe hatosaidiwa na Allah kwa njia yeyote, isipokua pale mnapokua na khofu inayotokana na hatari kutoka kwao. Na Allah anakuhadhirisheni (dhidi ya adhabu yake )Na kwa Allah ndio Marejeo ya mwisho.***

## UTAWALA WA BANU UMAYYAD WA DAMASCUS.

Baada ya kuuliwa Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*, baadhi ya waislamu walikubaliana kua Hasan Ibn Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* ambae alikua na umri wa miaka 37 achukue uongozi, lakini Muawiyyah alikataa kuukubali uongozi huo na akajitaarisha kupigana vita, hivyo Hasan Ibn Abi Talib hakupendelea kutokea mapigano mengine baina ya Waislamu kwa sababu ya kugombania madaraka, kwani aljifunza mengi baada ya mauaji ya Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* kwa sababu Hasan Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alikua ni mmoja kati ya watu waliokua wakiilinda nyumba ya Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* kabla ya wauaji wa Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* kuruka ukuta wa nyumba hiyo na kumuuwa Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu.*

Tukio hilo lilisababisha umwagaji mkubwa wa damu ya Waislam, hivyo ili kuzuia vita na umwagaji damu zaid baina ya Waislam kwa Waislam Hasan alifanya makubaliano na Muawwiyah na kukubaliana kumwachia uongozi, kitu ambacho kilipelekea kuzaliwa kwa Utawala wa Kikhalifah wa Ukoo wa Banu Umayyah (*Al-Ḫilafa al-Umayyah*) ulilokua na makao makuu yake Damascus nchini Syria. Mwaka huu wa makubaliano hayo ya Hasan Ibn Ali Ibn Abi Tali kumuwachia Uongozi

Muawwiyah Ibn Abu Sufyan ukawa unajulikana kama ***'Aamu Al Jamaah'*** yaani Mwaka wa Umoja, kwani Waislam walirudi na kua chini ya Kiongozi mmoja tangu baada ya kumalizika kwa *Fitna*.

Ingawa watu wa Kufah hawakufurahia uamuzi huo wa Hasan Ibn Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* kwani ni kiongozi wao lakini alijaribu kuwathibitishia ubora wa uamuzi wake huo hadi wakakubali. Baada ya makubaliano hayo Hasan Ibn Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* alihama kutoka katika mji wa Kufah yeye na ndugu yake Husein Ibn Ali Ibn Abi Talib na kuhamia katika mji wa Madinah ambako aliishi hadi kufariki kwake miaka kumi baadae.

**ABD ALLAH IBN ABBAS NA MUAWWIYAH.**

Siku moja Abd Allah Ibn 'Abbas alikwenda Sham kwa Mu'awiyah, alipofika akawakuta watu wakubwa wakubwa watokao katika ukoo wa *Quraysh* miongoni mwao akiwemo Sa'id Ibn al-'Aas ambae alikua amekaa pamoja na Mu'awiyah. Wakati Abd Allah Ibn 'Abbas anaingia ukumbini hapo, Muawwiyah akamwambia Sa'id Ibn Al Aas: **'Ya Said! Wallahi, leo nitamuuliza Ibn Abbas masuali ambayo hatoweza kuyajibu**', Said Ibn Al Aas akamjibu: **'Kamwe, Ibn Abbas hatoshindwa kukujibu masuali yako'**.

Mara baada ya Abd Allah Ibn Abbas kusalimia na kukaa kitako, Muawwiyah akamuuliza Abd Allah Ibn Abbas : **'Ya Ibn Abbas! Jee unamtazamo gani juu ya Abu Bakr?'**

Abd Allah Ibn Abbas akajibu : **'Namuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amuingize Abu Bakr katika rehma, kwani alikua ni mwenye kuifuata *Qur'an* , alikua mbali na upotovu, na alikua hana sifa ya kufanya vitendo sivyo. Alikua akikataza maovu na mwenye kujaa *I'lm* ya Dini. Alimuogopa Allah, alisimama na kumuabudia mbele yake wakati wa usiku, na alikua akijidhibiti kwa kufunga wakati wa mchana, aliokolewa kutokana na maovu ya dunia. Alijitolea kufanya uadilifu pamoja na viumbe wa Allah, kwa kuamrisha na kushikamana nayo. Alimshukuru Allah katika hali zote, na alimkumbuka Allah asubuhi na jioni. Alikua mkatili katika kuikaripia na kuirekebisha *Nafsi* yake na hivyo aliwaacha mbali marafiki zake kwa Ucha Mungu wake, hikma zake, uadilifu wake, kuachana mambo ya dunia, kuishughulikia *Nafsi* yake, kumtegemea Allah kwake. Namuomba Allah amuadhibu hadi siku ya Kiama yeyote yule atakaemvunjia heshima yake'.**

Muawwiyah akamuuliza Ibn Abbas : **'Jee unasema kuhusiana na Umar Ibn Al Khattab? '.**

Abd Allah Ibn Abbas akajibu : **'Namuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amuingize Abu Hafs (Umar Ibn Al Khattab) katika rehma zake, Wa Allahi nnasema: Alikua ni nguzo ya Uislam, mwamvuli wa walio dhaifu, kasri ya *hunafa* (wakweli,walioamini) , ngome ya viumbe, msaidizi wa wenye matatizo. Alisimami ukweli, ustahmilivu na kinaya hadi pale Allah alipoifanya dini yake kua juu, nchi zikafunguliwa; na Allah akakumbukwa ardhini kando kando ya mito na bahari, milimani, mashambani na misituni. Alizikabili lugha chafu kwa heshima, alimshukuru Mola wake katika wakati wa shida na raha, na alimkumbuka Allah kila wakati. Namuomba Allah amuadhibu hadi siku ya Kiama, yeyote yule atakae mchukia'**

Muawwiyah akamuuliza Ibn Abbas : **'Jee unasemaje kuhusiana na Uthman Ibn Affan? '**

Abd Allah Ibn Abbas akajibu : **'Namuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amuingize Abu Amr (Uthman Ibn Affan) katika rehma zake: Wallahi nnaapa kua, alikua ni mwenye kuheshimika sana katika familia. Alidumisha uhusiano mzuri na watu wengine, alikua ni mwenye Subra miongoni mwa wenye kujitolea kwa ajili Allah. Alisali *Tahajud* katika nyakati za mwishoni za usiku, alikua ni mwenye kulia sana pale Allah anapokumbukwa mbele yake, alikua ni mwenye kufikira kwa ajili ya manufaa ya Waislam usiku na mchana, alikua ni wa mwanzo kusimama kwa ajili ya mambo mema, na daima alikua tayari kujitolea kwa ajili ya mambo mema, alijitenga na mambo yenye kuangamiza (kesho Akhera), alikua ni yeye alielilisha jeshi la Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika vita vya *Tabuk*, na aliemilikisha visima vya maji kwa Waislam. Alikua ni mume wa watoto wawili wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Namuomba Allah amuadhibu, hadi siku ya Kiama yeyote yule atakaemdhalilisha.'**

Muawwiyah akamuuliza Ibn Abbas : **'Jee unasemaje kuhusiana na Ali Ibn Abi Talib'.**

Abd Allah Ibn Abbas akajibu: **'Namuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amuingize Abu al Hasan katika rehma zake. Wallahi nnapa alikua ni tangazo la uongofu, pango la ucha Mungu, makazi ya hikma, mlima wa mambo mema, muangaza kwa wanasafiri katika usiku wa kiza, alikua ni muitaji wa njia iliyonyooka, na Mwanazuoni wa Kitabu cha Allah. Alisimama na msimamo**

**sahih wa tafsiri ya *Qur'an* na khutba ni zenye ukumbusho, Alishikamana na njia za uongofu, alipinga dhulma, na njia zenye kuangamiza. Alikua ni mmbora miongoni mwa walioikubali Imani na kuupata Ucha Mungu. Alikua kiongozi wa walioivaa ngome; Mcha Mungu zaid miongoni mwa waliosimamia haki na usawa, na mwalimu aliefanikiwa zaid, baada ya Mitume na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Alikua ni miongoni mwa waliosali mwanzo mwa walioelekea *qiblatayn* (Jerusalem na Makah) katika sala. Hakuna mwenye kuweza kudai kua anaenda sambamba nae. Alikua ni mume wa mwanamke bora (Fatima Bint Rasul), na ni baba wa wajukuu wawili wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Sijawahi kuona anaefanana nae na kamwe sitowahi kuona hadi siku ya Kiama anaefanana nae. Namuomba Allah amuadhibu hadi siku ya Kiama, yeyote yule anaemlaani'**

Muawwiya akasema : **'Jee unasema kuhusiana na Talha na Az Zubayr?'**

Abd Allah Ibn Abbas akajibu : **'Namuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* awaingize wote hao katika rehma zake: Wallahi walikua ni wacha Mungu, waliojitakasa na ni miongoni mwa waliojisalimisha katika matakwa ya Allah. Walikua ni wasafi na wenye kuwasafisha wengine, wameshuhudia, na Wanazuoni wa Uislam. Wamefanya makosa, na *Inshaa Allah,* Allah *Subhanahu wa Ta'ala* atawasamehe. Walikua ni katika Masahaba wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* tangu mwanzo na waliisaidia Dini ya Allah, na walikua ni wenye kufanya mema.'**

Muawwiyah akauliza : **'Jee unasemaje kuhusiana na Al Abbas?'**

Abd Allah Ibn Abbas akajibu : **'Namuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amuingize Abd ul Fadhl katika rehma: WaAllahi yeye na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* wametoka katika mti mmoja. Alikua ni burudani ya macho yake na alichaguliwa na Allah. alikua ni pango la Ummah na ni kiongozi wa Ami zake Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Kutokana na muono wake alivikiuka vikwazo vyote na alikua na mtizamo mkubwa sana katika mambo mengi. Alipambwa na ufahamu wa *I'lm*. Ucha Mungu wa watu wengine hauna thamani mbele yake. Sifa za familia nyengine hazina thamani mbele yake, na hii ni kwa sababu familia yake inatoka katika msingi wa Abd ul Muttalib ambae ni mmbora miongoni mwa kila *Quraysh* alie hai'**. Kisha 'Abd Allah Ibn Abbas akaendelea na mazungumzo mengine. *(Imam Ibn Hajjar Al Haythami, Imam At Tabarani)*

Moja katika makubaliano baina ya Hasan Ibn Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* na Muawwiyah ilikua ni kua, Muawwiyah hatokua na jukumu la kumchagua mtu wa kushika madaraka ya Uongozi kabla ya kufariki kwake, na badala yake makubaliano ya Ummah ya *Ijmaá* ndio ambayo yatakua na jukumu la kuchagua kiongozi wake. Lakini baada ya kufariki Hasan, basi Mughira Ibn Shubah ambae alikua ni Gavana wa Kufah alimshauri Muawwiyah amchague mtoto wake aitwae Yazid Ibn Muawwiyah Ibn Abi Sufyan kua mrithi wake baada ya kufariki kwake kwani, kulingana na mtizamo wa Mughira Ibn Shubah ni kua utulivu wa Utawala hutegemeana pia na kupeana madaraka kwa njia za utulivu.

Ingawa Husein Ibn Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* pamoja na waislamu wengine wa Makkah na Madinah, hawakukubaliana na jambo hilo, kwani walikuwepo Waislamu wenye uwezo wa kuongoza wakati huo kama A'bd Allah Ibn Umar *Radhi Allahu A'nhu*, A'bd Allah Ibn Zubayr *Radhi Allahu A'nhu*, Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* na pia Husein Ibn Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*. Hata hivyo baadhi ya watu walikubaliana na jambo hilo kwa sababu Muawwiyah alikua anaheshimika pia kama ni Sahaba wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Baada ya kufariki Muawwiyah, Gavana wa Madinah ambae alikua anatoka katika ukoo wa Banu Ummayad wa Muawwiyah, alimwita Husein Ibn Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* na kumtaka akubaliae na kuchaguliwa kwa *Khalifah* mpya Yazid ibn Muawwiyah, hivyo Husein aliomba muda wa kulifikiria jambo hilo na kisha akaenda nyumbani kwake na kuichukua familia yake pamoja na ya Hasan, na ulipoingia usiku wa siku hiyo wakaondoka kuelekea katika mji wa Makkah. Husein aliuchagua mji wa Makkah kwa sababu ulikua hauna wafuasi wa Banu Ummayad.

Baada ya habari ya kuhama kwa Husein Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* kuondoka Madinah kutokana na kutokubaliana kumuunga mkono Yazid Ibn Muawwiyah kuenea na kufikia katika mji wa Kufah, watu wa Kufah walisheherekea sana jambo hili na hivyo walimwandikia barua na kumwambia kua wanamuunga mkono na wako pamoja nae. Baada ya mda watu wa Kufah wakamwita Husein Ibn Ali *Radhi Allahu A'nhu* lakini Masahaba wakubwa wote waliokuwepo Makkah walipinga jambo hilo, wakiwemo Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu*, A'bd Allah Ibn Umar *Radhi Allahu A'nhu*, Jabir Ibn A'bd Allah *Radhi Allahu A'nhu* na Abu Khudri Said, wakimwambia kua kuna uwezekano wa kutokea vita iwapo ataenda katika mji wa Kufah.

Hata hivyo Husein Ibn Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* aliamua kuelekea Kufah lakini kabla ya kuwasili Kufah, alipofika katika maeneo ya Karbala,

Magharibi mwa mto Euphrate yakatokea mapigano na wale watu waliomuita na kumuunga mkono walishindwa kumsaidia kwani wengi wao waliuliwa pamoja nae na wengine pia kuchelewa kutoa msaada waliouahidi. Mauaji hayo ya Karbala ya Husein Ibn Ali Ibn Abi Talib yalitokea katika mwezi kumi *Muharram* wa mwaka 61 *Al Hijr*.

Utawala wa Banu Ummayyad ukaendelea kutawala na kuenea na kufikia ukubwa wa eneo la kilometa za mraba 15,000,000 na kuufanya utawala mkubwa zaid kuwahi kutokea duniani kwa wakati huo, na pia utawala mkubwa wa tano kuwahi kutokea katika historia ya dunia hadi leo. Miongoni mwa watawala waliokubalika zaid na Waislam kwa kutawala kwa uadilifu kutoka katika utawala huo ulikua ni utawala wa *Khalifah* Umar Ibn Abd al ‘Aziz.

**UTAWALA WA UMAR IBN ABD AL ‘AZIZ (99-101 A.H).**

*Khalifah* Umar Ibn Abd al ‘Aziz ambaye pia alijulikana kama *Amir ul Mu’minin* wa tano wa Uislam, alizaliwa nchini Misri mwaka 63 *Al Hijr* wakati baba yake Abd al ‘Aziz alikua ni mtoto wa *Khalifah* Marwan na Mama yake alikua anaitwa Layla Bint Asim Ibn Umar Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu*.

Abu Usama Zaid Ibn Aslam, anasema kua babu yake ali*hadith*ia kua ‘**Siku moja nilikua pamoja na Sayyidna Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu* katika matembezi ya usiku kufuatilia matatizo ya watu wake, walisimama katika nyumba moja na kuegemea ukuta wa nyumba hiyo ili kupumzika. Mara wakasikia sauti ya mama na bint yake zinazungumza ndani ya nyumba hiyo, ambapo yule mama alikua akimwambia binti yake maziwa yamepatikana kidogo hivyo wayatie maji kabla kuyauza asubuhi yake.** Binti yule alimwambia mama yake ‘**Hujui kua *Amir Al Mu’minin* amekataza kutia maji katika Maziwa?’** Mama akamjibu ‘**Hata kama amekataza lakini sasa hivi hayupo karibu yetu na wala hatuoni**’, yule binti akagoma na kumwambia mama yake, ‘**Hata kama *Amir ul Mu’minin* hayupo lakini Allah *Subhanahu wa Ta’ala* yupo na anatuona, hivyo siwezi kumtii Allah mbele za watu na kumuasi wakati wa faragha.**’

*Amir Al Mu’minin* aliposikia habari hizi alimtuma babu yake Zaid ibn Aslam, awafuatilie watu wale wanaokaa ndani ya nyumba ile asubuhi yake, ili kujua kama bint yule ameolewa au la. Jawabu alilolipata lilikua kwamba yule bint bado hajaolewa. Kwa kua *Amir al Mu’minin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu* alikua na watoto watatu wa kiume na mdogo kati yao aliekua akiitwa Asim alikua bado hajaoa. Hivyo *Amir al Mu’minin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu*

aliamua kumposea bint yule kwa jili ya Asim Ibn Umar. Kwa bahati nzuri katika ndoa hiyo wakajaaliwa kupata mtoto wa kike alieitwa Layla, mtoto huyu ndio baadae akaolewa na Abd al ‘Aziz na wakapata mtoto wa kiume ambae walimwita Umar Ibn Abd al ‘Aziz.

Umar Ibn Abd al ‘Aziz alipokua mkubwa kidogo aliondolewa Misri ambako wazee wake walikua wakiishi na akapelekwa Madinah ili akakulie katika mazingira mazuri ya dini ya kiislam. Alipofika Madinah alisoma *Qur'an*, *Hadith* na *Fiqh* kwa walimu na Wanazuoni mbalimbali. Alipofariki baba yake, *Khalifah* Abdul Malik alimchukua Umar Ibn Abd al ‘Aziz katika makao makuu ya utawala huo nchini Syria katika mji wa Damascus na kumuozesha bint yake anaeitwa Fatimah bint Abdul Malik.

Mwaka 86 *Al Hijr* Umar Ibn Abd al ‘Aziz alichaguliwa kua Gavana wa mji wa Madinah ambako alitawala hadi mwaka 93 *Al Hijr*. Umar Ibn Abd al ‘Aziz alikua akisifika kwa utawala wake wa haki na uadilifu. Zaid Ibn Aslam alisema ‘**Sikuwahi kusali nyuma ya Imam baada ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ambae anafana nae katika sala zake kama Umar Ibn Abd al ‘Aziz** ’.

Mwaka 88 *Al Hijr*, *Khalifah* Al Walid Ibn Abd Al Malik alimuamrisha Umar Ibn Abd al ‘Aziz, autanue na kuuzidisha *Masjid An Nabawi* wa Madinah, hivyo ikabidi chumba chenye kaburi la Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, Abu Barkr Saddiq na Umar Ibn Al Khatab kuingizwa ndani ya Msikiti huo. Wanazuoni saba wa Mji wa Madinah wa wakati huo miongoni mwao akiwemo Umar Ibn Abd al ‘Aziz , walikubaliana juu ya jambo hilo, isipokua Said Ibn Al Musayib ambaye alishauri kua chumba hicho kisiingizwe ndani ya Msikiti na kiwachwe kama kilivyo ili kiwe kama kumbukumbu kwa Waislam kuona na kujizoesha maisha halisi aliyokua akiishi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hivyo kuacha kuendekeza maisha ya Dunia.

Katika wakati wa kipindi hicho, miskiti ilikua haina Mihrab (*Sehemu ya kibla ambayo Imam anakaa wakati wa kusalisha*), lakini ilikua na alama tu ya kuonesha kua upande fulani ni Kibla. Hivyo wakati matengenezo ya Masjid Nabawi yanaendela, Umar Ibn Abd al ‘Aziz akaamrisha ijengwe *Mihrab* ya nusu duara ili iwe ndio alama ya kuonesha upande wa Kibla. Huo ndio ukawa mwanzo wa Miskiti duniani kua na *Mihrab*.

Historia ya Dunia inaonesha kua Wislamu ni watu wa mwanzo kuanzisha Maktaba na Hospital, Hospitali ya mwanzo duniani ilijengwa na *Khalifah* Al Walid Ibn Abdul Malik katika mwaka 88 *Al Hijr*, na ilikua ikijulikana kama *Bimaristan*, Bimaristan

hii ilijengwa karibu na mji wa Damascus, na ilikua wodi za kulalia wagonjwa wa maradhi ya aina tofauti.

Baada ya kufariki *Khalifah* Al Walid, alitawala *Khalifah* Sulayman ambae hata hivyo hakutawala mda mrefu na baada ya miaka mitatu aliumwa sana hadi kukaribia kufa, hivyo aliamua kumchagua Umar Ibn Abd al ‘Aziz ambae alikua binamu yake, awe mrithi wake wa *ukhalifa*. Mwaka 99 *Al Hijr* baada ya kufariki *Khalifah* Sulayman, Umar Ibn Abd al ‘Aziz akawa *Khalifah* ambae katika Makhalifah wote wa Kiislam hamna aliewahi kuwekwa katika daraja moja na *Amir ul Mu’minin* wanne wa mwanzo wa Uislam isipokua Umar Ibn Abd al ‘Aziz.

Umar Ibn Abd al ‘Aziz baada ya kuchaguliwa alileletewa gari la farasi la Kikhalifah apande, lakini akakataa na kusema kua yeye ni sawa na watu wengine hivyo haina haja ya kupanda gari la farasi na pia alikataa kukaa katika kasri la kifalme na badala yake aliamua kuishi katika nyumba yake ya kawaida tu. Umar Ibn Abd al ‘Aziz kwanza alijiweka sawa yeye, akaiweka sawa familia yake na kumwambia mkewe Fatimah, kua mapambo yote aliyokua amepewa na baba yake ayarejeshe Bait ul Maal, aidha watengane na mapambo hayo au watengane wao wenye kwa wenyewe. Hivyo Fatima ambae alikua mtoto wa *Khalifah* na pia dada wa *Khalifah*, aliamua kuyarejesha mapambo yale *Bayt ul Maal* na kukaa na Umar Ibn Abd al ‘Aziz.

Baadae Umar Ibn Abd al ‘Aziz alizitaifisha mali zote za Banu Umayyah zilizopatikana kwa kutumia mali ya Waislam na kuzirudisha katika *Bayt ul maal*. Halafu akabadilisha viongozi wote waliokua sio waadilifu na kuweka waadilifu. Na kuwataka wasikilize na kutatua matatizo ya wale walio chini yao kwa haki na uadilifu.

Umar Ibn Abd al ‘Aziz aliamua kurudisha tena nguvu ya Mamlaka ya *Ijmaá* au *Shura* katika Utawala kama vile ilivyokua hapo kabla, katika kipindi cha *Amir ul Muúminun* wane waliotangulia. Mamlaka hayo yalikua na wawakilishi Wanazuoni wakuu 70 wa Ummah wa Kiislam uliokua chini ya Mamlaka yake. Miongoni mwa Wanazuoni hao, 10 walikua ni wenye kutoka katika Mji wa Madina ambao walikua ni Urwa Ibn Al Zubayr, Ubaydu Allah Ibn Abd Allah Ibn Utbah, Abu Bakr Ibn Abd Rahman, Abu Bakr Ibn Sulayman Ibn Abi Khaythama, Sulaiman Ibn Yassar, Al Qasim Ibn Muhammad Ibn Abu Bakr As Siddiq, Salim Ibn Abd Allah Ibn Umar Ibn Al Khattab, Abd Allah Ibn Amir Ibn Rabbiah na Kharijah Ibn Zayd.

Akawaambia Wawakilishi wa *Ijmaá* hiyo: **‘Kwa hakika nimekuiteni na kukuchagueni kwa ajili ya kazi ambayo malipo yake yapo kwa Allah *Subhanah wa Taála* na kua nyinyi mtakua ndio wasimamizi wa haki. Sitamani kuamua**

**jambo lolote lile bila ya kuwepo kwa *Ijmaá* yenu nyote, au ya baadhi yenu miongoni mwa watakaokuwepo katika *Ijmaá* husika. Ikitokea kua miongoni mwenu atamuona mtu anamdhulumu mwenzake au itakapotokea mkajua kuhusiana na dhulma yeyote ya Magavana wangu basi Wallahi ni wajibu wenu kwangu kunijuulisha.'**

Siku moja Gavana wa Khurasan Jarrah Ibn A'bd Allah alimlalamikia kwa barua *Khalifah* Umar Ibn Abd al 'Aziz na kumwambia kua watu wake ni watukutu na hawakubali kumtii hadi atumie nguvu ya mjeledi au upanga. Umar Ibn Abd al 'Aziz akamjibu na kumwambia '**Kauli yako ya kua watu wako hawasikii hadi utumie upanga ama mjeledi haingii akilini, inaonekana utawala wako hauna uadilifu na si wa haki hivyo eneza haki na uadilifu kwa watu wako na hapo watakutii**'.

Umar Ibn Al Aziz alikua ni mtu mwenye kua na khofu sana juu ya jukumu la uadilifu kwa watu waliokua chini yake, kwani alikua akijua uzito wa jukumu lake mbele ya Allah *Subhanah wa Taála*. Anasema Fatima mke wa Umar Ibn Abd al 'Aziz anasema '**Usiku unapoingia, ninapokua pamoja na Umar kitandani, alikua akikumbuka kuhusu wajibu wake juu ya watu wake na uzito wa jukumu hilo mbele ya Allah, alikua anakua kama ndege alieanguka ndani ya maji na huanza kulia, hadi humfunua shuka alilojifunika na husema 'Ya Allah, ningependa sana hili jukumu langu nililokua nalo lingelikua mbali nami kama ulivyo umbali baina ya Mashariki na Magharibi'**'.

Anasema Ata'a '**Kila siku usiku Umar alikua akikaa na Wanazuoni na kukumbushana kuhusu kifo na siku ya Kiama na huanza kulia kama vile kuna mtu amefariki**'.

*Amir ul Mu'minin* Umar Ibn Abdul Aziz alikua mara kwa mara akiomba ushauri wa watu wenye *I'lm* kuhusiana na mambo mbali mbali juu ya utawala wake, mara moja alimuandikia barua Hasan Al Basr kumuomba ushauri kuhusiana na utawala wake, hivyo Hasan Al Basr akamjibu Umar Ibn Abdul Aziz katika barua kwa kumwambia.

'**Fahamu ewe *Amir ul Mu'minin,* kua Allah *Subhanah wa Ta'ala,* amemfanya Imam Muadilifu kua kigezo kwa kila anaejifunza, rekebisho kwa kila asiekaa sawa, muongozo kwa kila aliepotoka, nguvu kwa kila alie dhaifu, uadilifu kwa kila aliedhulumiwa, liwazo kwa kila aonewae huruma. Imam Muadilifu ewe Amir ul Mu'minin, ni kama mchungaji, akiwaangalia ngamia awachungao, akiwatafutia majani yaliyonawiri kwa ajili yao, akiwapeleka mbali na malisho hatari, akiwalinda kutokana na wanyama wakali, na pia akiwalinda kutokana na madhara ya joto na baridi.**

**Na Imam Muadilifu, ewe *Amir ul Mu'minin,* ni mteteaji wa mayatima, ni hazina ya masikini, mlezi wa watoto wadogo na mhudumiaji wa watu wazima. Imam Muadilifu ewe Amir ul Mu'minin, ni moyo kwa viungo vya mwili: vyote hua salama pale unapokua salama na vyote hupotoka pale unapopotoka. Imam Muadilifu ewe *Amir ul Mu'minin* hua ni muombezi baina ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na viumbe wake, anasikia maneno ya Mola wake na kuwasikilizisha watu wake maneno ya hayo, humuangalia Mola wake na kuwaonesha watu Mola wao, humtii Mola wake na kuawafnya watu wake kumtii.**

**Hivyo ewe *Amir ul Mu'minin,* usifanye kwa kile alichukupa Allah *Subhanah wa Ta'ala,* kama vile mtumwa aliepewa kila kitu na bwana wake, utajiri wake, mali yake halafu akaitumia sivyo mali hiyo ya bwana wake na kuwafukuza watoto wa bwana wake, akajitia ufukara na kuiteketeza mali yake.**

**Ewe *Amir ul Mu'minin,* faham kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ameteremsha amri zake kwa ajili ya kuhukumu ki sharia'h ili kuwalinda watu na uovu. Jee itakuaje, ikiwa yule anaewasimamia anawastahiki? Na yeye akateremshia hukmu ya kulipiza kisasi kwa kuwapa maisha waja wake. Jee itakuaje ikiwa mtu anaesimamia kulipiza kisasi akatoa adhabu ya kifo badala yake?**

**Ewe *Amir ul Mu'minin,* kumbuka kifo na kile kinachofuata baada yake, na udogo wa wasaidizi uliokua nao kujilinda na kifo. Hivyo jitayarishe na kifo na yale mabaya zaid yatakayofuatia baada ya kifo.**

**Ewe *Amir ul Mu'minin,* faham kua kuna sehemu kwa ajili yako mbali na hiyo sehemu uliyokua nayo hivi sasa, na utakaa kwa mda mrefu sehemu hiyo, na utatengana na marafiki zako. Utakua peke yako na katika hali ya upekee. Hivyo fanya matayarisho ambayo utakwenda nayo huko kwani kumbuka:**

﴿يَوْمَ يَفِرُّ ٱلْمَرْءُ مِنْ أَخِيهِ – وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ – وَصَـٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ﴾

**Yawma yafirru almar'u min akheehi; Waummihi waabeehi; Wasahibatihi wabaneehi** (*Surat Abasa 80:34-36*).

*Tafsir:* ***'Katika siku ambayo, mtu atamkimbia ndugu yake, na mama yake na baba yake na mke wake na watoto wake'***

**Na kumbuka ewe *Amir ul Mu'minin*:**

﴿أَفَلاَ يَعْلَمُ إِذَا بُعْثِرَ مَا فِي ٱلْقُبُورِ – وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ﴾

**Afala yaAAlamu idha buAAthira ma fee alquboori; Wahussila ma fee alssudoori** (*Surat Al Adiyat 100:9-10),*

*Tafsir:*‘**Wakati vilivyokuwemo ndani ya makaburi vitatolewa nje, na vilivyokuwemo ndani ya vifua vikawekwa wazi.**

**Na kumbuka ewe *Amir ul Mu'minin* siku watu watakaposema:**

﴿مَا لِهَٰذَا ٱلْكِتَابِ لاَ يُغَادِرُ صَغِيرَةً وَلاَ كَبِيرَةً إِلاَّ أَحْصَاهَا﴾

**Ma lihadha alkitabi la yughadiru sagheeratan wala kabeeratan illa ahsaha.** (*Surat Al-Kahf 18:49*).

*Tafsir*: ***'Ni kitabu gani hiki ambacho hakikuacha kitu, makubwa wala madogo, yote yamerikodiwa kwa nambari.'***

**Na sasa hivi ewe *Amir ul Mu'minin*, unao wasaa, mbele ya kifo na mwishoni mwa matumaini, Hivyo ewe *Amir ul Mu'minin*, usije ukatoa hukmu za zama za kijahiliya juu ya waja wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala,* na usipite katika njia za wale waliovuka mipaka, usjie ukampa nguvu mwenye kibri, dhidi ya mpole, kwani huyo hatotekeleza haki ya Muumin, wala ya yale yanayotakiwa kutekelezewa, kiasi ya kua itakubidi ukubali makosa yako na makosa ya wengine, na kubeba mizigo yako na ya wengine pia.**

**Usihadaike na wale watakao endesha maisha ya anasa kutokana na kukuharibia wewe, na kufaidika na mazuri ya dunia kwa kusababisha mazuri yako ya akhera kutoweka. Na usihesabie nguvu na uwezo wako hapa duniani bali kufikiria ni kipi kitakachokua katika uwezo wako utakapokua katika fundo la mauti, na kulazimishwa kusimama mbele ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* pamoja na *Malaika*, Mitume, na nyuso zitakapo geukia kwa yule asiekufa na anayeishi milele.**

**Na mimi, ewe *Amir ul Mu'minin,* ijapokua sina *I'lm* sana kama wale waliotangulia na waliokua na *I'lm* zaid yangu, lakini kamwe sikusita kukuusia na kukupa ushauri, nnakutumia wewe barua yangu kama daktari**

**anaemlazimisha rafiki yake mpendwa kunywa dawa chungu isiokubalika, kwa sababu tu ana hamu na matumaini ya kumpa afya na uzima.**

***Asalaam Alaykum ya Amir ul Mu'minin*, Rehma na Baraka za Allah ziwe juu yako'**

Umar Ibn Abd Al Aziz alikua ni mtu mnyenyekevu sana hata pale anapokua ndaniya nyumba yake, kiasi ya kua siku moja alikuja mwanamke kuomba msaada nyumbani kwa Umar Ibn Abd al 'Aziz na baada ya kupiga hodi, Fatima alifungua mlango na kumkaribisha ndani mwanamke yule, baada ya kuinga ndani yule mwanamke alishangaa na kumuuliza Fatima '**Humuogopi Allah ewe mke wa *Khalifah* Umar? Unakaa katika hali ya kujistiri namna hivyo wakati ukiwa mbele ya mfanyakazi wako ndani wa kiume?**', Fatima akatabasamu na kujibu '**Huyo umfikirae kua ni mfanyakazi, ndio *Khalifah* Umar Ibn Abd al 'Aziz mwenyewe!**'

Umar Ibn Abd al 'Aziz alikua ni kiongozi wa mwanzo kujaribu kwa dhati kupatanisha tofauti za kisiasa zilizokuwepo baina ya Waislam. Kwani tangu wakati wa Muawiyah, ilikua ni jambo la kawaida kwa Makhatibu kulikashifu jina la Ali Ibn Abi Talib, hivyo Umar Ibn Abd Al 'Aziz aliifuta tabia hii na badala yake akaamrisha kuanzishwa kusomwa kwa aya ya 90 ya *Surat An Nahl* inayosomwa katika mwishoni mwa kila khutba ya sala za Ijumaa na Idd zote duniani kote tangu wakati wa Utawala wake hadi hii leo. Aya hiyo inasema:-

﴿إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُ بِٱلْعَدْلِ وَٱلْإِحْسَانِ وَإِيتَآءِ ذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَيَنْهَىٰ عَنِ ٱلْفَحْشَآءِ
وَٱلْمُنكَرِ وَٱلْبَغْىِ يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ﴾

**Inna Allaha ya'muru bialAAadli waal-ihsani wa-eeta-i dhi alqurba wayanha AAani alfahsha-i waalmunkari waalbaghyi yaAAi*dh*ukum laAAallakum tadhakkaroona** (*Surat An-Nahl, 16:90*)

*Tafsir:* ***Hakika Allah anaamrisha uadilifu na ihsan, na kuwasaidia ndugu na jamaa, na amekataza al Fahshaa (Madhambi), uovu na udhalim wa aina zote, Anakuonyeni ili muwe wenye kukumbuka.***

Tafakkar!

Kwani ingawa kusudio la A*mir ul Mu'minin* Umar Ibn Abd Al Aziz kuamrisha kuanza kutumika kwa aya hii katika kila Khutba ya Sala ya Ijumaa ni kwa ajili ya kuleta umoja miongoni mwa Waislamu Duniani, lakini inasikitisha kua baadhi ya wasiojua asili, kusudio wala maana ya aya hua ni wenye kusoma Khutba za Sala za Ijumaa zenye mifarakano baina yawafuasi wa Madhhab tofauti ya Kiiislam ndani yake na kisha kumalizia Khutba hizo kwa kuisoma aya hii.

Umar Ibn Abd al 'Aziz aliwapa heshima na haki zao Bani Hashim na wanaopingana nao, na aliwakaribisha *Muhakkimah* pia kwa kumwandikia barua kiongozi *Muhakkimah* wa wakati huo ambae ni Abu Ubaydah Muslim Ibn Abi Karima na kumualika kuja kufanya majadiliano kuhusu *Khalifah* Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu,* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*, na Muawwiyah Ibn Abu Sufyan na kumwambia kua kama wakiweza kumsadikisha kihoja juua yao basi Umar ibn Abdul Aziz atakua pamoja nao. Jambo ambalo liliwafanya *Muhakkimah* kutuma wajumbe wao 6 sita wenye kujua zaidi ki I'lm miongoni mwao, ambao ni:-

**Hatat Ibn Khatib, Salim Ibn Zakwani Al Hilali, Jafar Ibn Samak Al Abdi, Abu Al Hur Abdi Ibn Al Husein, Hayyan Al Araj na Al Mutabar Ibn Umara, na baada ya mazungumz baina yao na Khalifa Umar Ibn Abdul Azizi walikubalina juu a mambo mengi na wakakosana katika mambo kidogo sana. Ambapo baada ya watu hao kurudi basi Abu Ubaydah Muslim Ibn Abi Karimah akasema: 'Ya Laiti Kama watu wote wangemtii'. Yaani akimaanisha kua walikubaliana hata katika hayo mambo waliyokua wamekhtilafiana. Na hadi hii leo vitabu vya Wafuasi wa Madhhab ya Ibadh iwe vya dini, hadith au mashairi basi vimejaa sifa bora na za uadilifu za Khalifa Umar Ibn Abdul Aziz.**



Umar Ibn Abd al 'Aziz alikua ni Kiongozi wa kwanza wa Kiislam kuacha kushughulikia kuhodhi maeneo ya ardhi ya sehemu nyengine, na kuanza kushughulikia kuuimarisha Uislam ndani ya eneo lililo ndani ya utawala wake, kitu ambacho kilisababisha kua na utawala usio na upinzani wala uasi ndani ya Utawala yake.

Katika kipindi hki cha Utawala wa umar Ibn Abd al Aziz, Uislam ulinawiri kama ulivyonawiri wakati wa Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* na hizi ndio miongoni mwa sababu zilizowafanya wanahistoria kumuweka Umar Ibn Abd al 'Aziz katika cheo cha *Amir ul Mu'minin* wa tano baada ya Abu Bakr Siddiq *Radhi Allahu A'nhu*, Umr Ibn ul Khattab *Radhi Allahu A'nhu* Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* na Ali Ibn Abu Talib. Sufyan Ath Thawri na Imam Al Shafi'i walisema **'Makhalifah wako watano, Abu Bakr, Umar, Uthman, Ali na Umar Ibn Abd al 'Aziz '**.

**RAMANI INAYOONYESHA ENEO LILILOKUA LIKITAWALIWA NA UKHALIFA WA KIISLAMU WA BANU UMAYYAD WA DAMASCUS (661-750) NA BANU UMAYYAD WA AL ANDALUS (750-1492)**




AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

Imam Ibn Hajar anasema katika *Fat-hul Barri*, **'Mtu wa mwanzo kuandika *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ni Muhammad Ibn Muslim Ibn Ubayd Allah Ibn Shihab al-Zuhri, mwishoni mwa karne ya kwanza baada ya kuamrishwa na Umar Ibn Abd al 'Aziz kufanya hivyo**'.

Imam Bukhari anasema, Umar Ibn Abd al 'Aziz aliwaandikia Wana*fiqh* wote walio chini ya mamlaka yake na kuwaambia kua wazitafute na kisha wazikusanye *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Katika barua yake aliyomuandikia Abu Bakr Muhammad Ibn Amr Ibn Hazm Al Ansari alielezea sababu ya kuamrisha ukusanywaji na uandikwaji wa *Sunnah* za Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* kwa kusema:**'Tafuteni *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, au *Sunnah*, au vitendo vyake, halafu mniandikie, kwani nnaogopa kua *I'lm* hii itapotea pamoja na Wanazuoni wake'**

Umar Ibn Abd al 'Aziz ni *Khalifah* wa kwanza kuruhusu kutafsir *Qur'an* kutoka katika tafsir ya kiarabu kwenda lugha nyengine. Utawala wa *Khalifah* Umar Ibn Abd al 'Aziz ulidumu kwa miaka miwili na miezi mitano na kumalizika baada ya kufariki kwake katika mwezi wa Rajab, mwaka 101 *Al Hijr* nyumbani kwake katika mji wa Khoms ulioko Syria akiwa na umri wa miaka 39. Kipindi hiki pia kilikua ni kipindi cha mwishoni cha maisha ya Masahaba wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kwani Sahaba wa mwisho kufariki alikua ni Sahaba Amr Ibn Wathilah Ibn A'bd Allah ambae alifariki mwaka wa 100 *Al Hijr*.

Utawala wa Umayyad ulidumu kwa miaka 90 kuanzia mwaka 661 hadi 750 na baada ya hapo utawala huo uliangushwa na hivyo ukanyanyuka utawala mwengine mjini Baghdad ambao ulijulikana kama Utawala wa Kikhalifah wa Ukoo wa Al 'Abbas.

Utawala wa Al Andalus ulikua na makao makuu yake mjini *Qurtuba* (Cordoba), Al Andalus ilistawi na kuanza kushindana na Baghdad katika mambo mbalimbali yakiwemo ya *I'lm za Kidini na Kidunia*, Kiuchumi, uvumbuzi na maendeleo.

Mji wa *Qurtuba* ulikua na miskiti 700, moja katika miskiti wa aina yake ulikua ni Msikiti Mkuu wa *Qurtuba* ambao unajulikana kama Al Hambra ambao ulikua na nguzo 850 ndani yake, Mji wa *Qurtuba* pia ulikua na majumba ya kifahari 60000, Maktaba 70 zenye vitabu 500000 zilizoajiri wafanyakazi wa kutafsiri, kufanya utafiti n.k. Mji wa *Qurtuba* ulikua ni kwanza barani Ulaya kua na taa za barabarani kwa umbali wa kilomita tano kutoka mjini.


ASILI YA UTAWALA WA BANU UMMAYAD WA DAMASCUS (SYRIA) NA AL ANDALUS (HISPANIA) NA UTAWALA WA AL ABBAS WA BAHGDAD.
Fihr (Quraysh)
Ghalib
Luay
Kaab
Murra
Kilab
Qusay
Abd Manaf
Abd Shams
Hashim
Umayyah
Abdul Muttalib
Abd Yazid
Abu Al Aas
Harb
Harith
Abu Talib
Hamza
Abd Allah
Abu Lahab
Al Abbas
Al Hakam
Affan
Abu Sufyan R.A
Abu Sufyan RA
Jaffar R.A
Ali R.A
NABII MUHAMMAD SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM
Abd Allah R.A
Marwan
Uthman R.A
Muawwiyah R.A
Ali
Yazid
Hassan R.A
Hussein R.A
Muhammad
ASILI YA UTAWALA WA KIKHALIFA WA BANU UMAYYAH WA DAMASCUS – SYRIA (Kuanzia mwaka 42 A.H hadi 132 A.H/661- 750) NA WA AL ANDALUS – HISPANIA (Uliotawala kuanzia mwaka 132 A.H hadi 874 A.H - 750-1492 C.E)
ASILI YA UTAWALA WA KIKHALIFA WA AL ABBAS WA BAHGDAD IRAQ (Uliotawala kuanzia mwaka 132A.H hadi 640 A.H - 750-1258 C.E)

Mji wa *Qurtuba* ulikua ni mji ambao hauna mfano wake katika bara la Ulaya, wakati mji wa *Qurtuba* ulikua una jumla ya watu 500000, mji wa Paris ulikua na jumla ya watu 38000 tu.

Miongoni mwa watawala maarufu wa Al Andalus ni pamoja na Abdul-Rahman III ambae alitawala katika karne ya kumi, huyu yeye alikua akijulikana kama Amir wa *Qurtuba* kuanzia katika kipindi cha mwaka 912 hadi 929 na baadae akajitangazia kua ni *Khalifah* wa Qurtuba kuanzia mwaka 929 hadi 961.

Abdul Rahman alikua ni *Khalifah* mwenye utawala wenye nguvu ambae alifanikiwa kuwaunganisha watu wa makabila na dini tofauti waliochini ya utawala wake. Alijitangazia kua ni *Khalifah* wa Al Andalus kutokana na mafanikio yake, na alikua akisifika sana katika ulimwengu wa Kiislam na aliwatawala watu wake kwa usalama na amani na pia kuyastawisha maisha ya watu wake.

Moja kati ya wasia wa *Khalifah* Abdul Rahman aliyotuwachia Waislam tunufaike nayo hususan kwa wale wenye kupenda Madaraka ni maneno yafuatayo:

‘**Hadi sasa nimetawala kwa muda wa miaka 50 nikiwa katika hali ya ushindi na usalama; huku nikipendwa na watu wangu, nikionewa choyo na maadui zangu, na nikiheshimika mbele ya marafiki zangu. Utajiri na Heshima, Nguvu na Raha vyote viko chini ya miguu yangu, hakuna hata neema moja ya ardhini ambayo ilionekana kukosekana kwangu. Katika hali hii niliyonayo nimefanikiwa kuzihesabu siku ambazo za furaha halisi na ya ukweli maishani mwangu: Na zimefikia siku kumi na nne tu: Hivyo, *Ya Bani Adam! Usiutegemee Ulimwengu huu.***’

Kwa kipindi chote hiki cha Utawala wa Al Andalus Waislamu walikua wakiishi kwa kuendeleza sifa kubwa ya Dini ya Kiislam ya kua na Subra, kwani Waislamu hao wa Al Andalus walikua wakiishi kwa usalama, amani na ustahamili mkubwa baina yao na wafuasi wa dini nyengine wakiwemo Wakristo na Mayahudi pia, kama isemavyo *Qur’an* kua:

﴿لَآ إِكْرَاهَ فِى ٱلدِّينِ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشْدُ مِنَ ٱلْغَىِّ﴾

**La ikraha fee alddeeni qad tabayyana alrrushdu mina alghayyi** (*Surat al Baqara 2:256*).

*Tafsir* ‘***Hamna kulazimishana katika dini, kwani kwa hakika njia sahih iko wazi kutokana na ile ambayo isiyo sahih.***

***Al Andalus*** ilikua ni mfano wa kuigwa duniani, na hapo ndio mji wa Toledo ulipoanza kazi ya kutafsiri vitabu vya lugha mbali mbali, kutoka lugha ya Kiarabu kuingia kwenye Kihispania na kutoka katika lugha ya kihispania kuingia katika lugha ya Kilatin. Waislam waliendelea kutawala Hispania kwa takriban miaka mia saba hadi pale ulipoangushwa utawala wao katika tarehe 12-1-1492, baada ya maadui zao kuunda umoja uliotokana baada Mfalme Ferdinand wa Aragon kumuoa Malkia Isabella wa Castile na kuchukua hatua ambazo pia baadhi yake walizitumia katika sehemu nyengine zote zilizokua za Waislam na baadae kutawaliwa na wao wenyewe au watu wao, miongoni mwa hatua hizo ni pia ikiwemo:

**Kufuta utumiaji wa Lugha ya Kiarabu, kuanzia maofisini hadi maskulini, maskuli na madrasa ambazo zilikua zinatokana na miskiti zilipigwa marufuku kusomesha masomo ya sayansi, historia, hesabu n.k. Waliruhusu masomo ya kidini pekee ndani yake. Masomo yote ya Historia yalibadilishwa ukweli wote halisi na kupandikizwa uongo ndani yake ili kuonesha Uislam kua ni mfumo wa kijinga, kikatili, na mchango uliotolewa na Waislam katika uvumbuzi wa sayansi kutozungumziwa kabisa.**

**Nyumba na makazi ya Waislam ziligeuzwa kua sehemu za visingizio vya vyanzo vya uhalifu, uadui na sehemu za mikutano ya maadui hao hivyo mara kwa mara askari walikua wakiwabughudhi Waislamu wanaoishi katika nyumba hizo kwa kuzipekua nyumba hizo na wakazi wake pia bila ya sababu maalum, na vile kuongezwa kwa nguvu kwa uchochezi wa kuziharibu mali na maduka ya Waislam ili kuwaangamiza kiuchumi. Waislamu wakapakaziwa kua ni maadui na waangamizaji wakubwa wa jamii ya watu wa Hispania.**

**Wakristo waliosilimu na kua Waislam kabla ya mapinduzi ya utawala huo mpya walilazimishwa kurudi katika Ukristo kwa sababu tu ya kua mababu zao walikua si Waislamu, hivyo na wao inawabidi lazima kurudi katika asili ya dini ya mambabu zao. Waislam waliokua wamechanganya kutokana na kua na wazazi wa Kiislam na Kikristo walibadilishwa majina na kuitwa Wanaharam na kulaaniwa, au vyenginevyo warudi katika Ukristo na kupata majina mapya. Vile vile ndoa zote ambazo zilizofungwa Kiislam zilipigwa marufuku na hivyo kupelekea watu wote wanaooana, lazima kufunga ndoa hizo katika mahkama za kiserikali na *Sharia'h* na hukmu zote za kiislam pia zilitangaziwa kua zisizokubalika na hivyo kupigwa marufuku, na sikukuu za Kiislam zikapigwa marufuku na kubadilishwa na kuanzishwa sikukuu nyengine mpya zenye dhumuni la kuzifanyia dhihaka sikukuu za Kiislam.**

Lakini hata hivyo wale waliokua wakijaribu kuzungumzia kuwatia ari Waislam katika kuomba msaada huo, walikua wakiogopewa na hivyo kufanyiwa ujasusi, kukamatwa na kutiwa ndani na utawala uliokuwepo madarakani na bila ya kua na Waislam waliokua tayari kujibadilisha na kupigania dini yao basi inakua vigumu kwa wapiganaji kutoka nje kuja kusaidia katika mapigano hayo, na wale waliokimbia Hispania wakawa wanawaambia viongozi wa Ottoman Empire na maeneo mengine wasiingilie yaliyotokea Hispania kwa sababu wakiingilia basi hali itazidi kua mbaya zaidi kwa Waislam waliobakia Hispania.

Wanazuoni waliobakia mmoja mmoja wanaanza kuhama kutoka Hispania na hivyo kidogo kidogo Uislam ukaanza kutoweka nchini Hispania. Wanazuoni wa mwisho kuondoka katika nchi hiyo walikua ni wale wabishi walioondoka katika mwaka 1612.

Watu wa Magharibi walitoka gizani, ambako walikua wakiishi maisha ya kubaguana waliyarithi kutoka kwa *Roman Empire* na baada kukutana na Ulimwengu wa Waislam wa *Al Andalus* wakaanza kustaarabika na kubadilisha mfumo mzima wa maisha yao na kujifunza mambo mengi kutoka kwa Waislamu.

**UTAWALA WA AL ‘ABBAS WA BAGHDAD.**

Mwaka 750 baada ya kuanguka kwa Utawala wa Banu Ummayad wa Damascus, ulinyanyuka utawala wa Utawala wa Kikhalifah wa *Al ’Abbasiyyah* ulioanzishwa na Abu Al ‘Abbas A’bd Allah Ibn Muhammad as-Saffaḥ aliekua mtoto wa mjukuu wa ‘Abbas Ibn Abd Al Muttalib, Ami yake Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* ambao ulikua na makao makuu yake katika mji wa Kufah, Iraq. Lakini mwaka 762 alipotawala Al Mansour alihamishia makao makuu hayo katika mji wa Baghdad, Iraq.

Mmoja katika viongozi walifanya jitihada kubwa watawala wa Al Abbas wa Baghad alikua ni Harun Al Rashid, ingawa Harun Al Rashid alikua akijulikana kwa jina hilo lenye maana ya ‘Harun Muongozi’, lakini jina lake halisi lilikua ni Harun Ibn Muhammad Ibn Abdallah Ibn Muhammad Ibn Ali Ibn Abdallah Ibn Abbas.

Harun Al Rashid alizaliwa tarehe 15-2-766 na alikua na umri wa miaka 22 alipopanda madarakani baada ya baba yake kuamua kabla ya kifo chake kumrithisha utawala mtoto wake mkubwa aliekua akiitwa Musa ambae alikua ni kaka yake Harun, lakini baada ya kufariki kwa baba yao, Musa akaamua kumuachia Harun aongoze. Harun Al Rashid alikua ni *Khalifah* wa Tano wa Utawala wa Al Abbas.

**RAMANI INAYOONYESHA ENEO LILILOKUA LIKITAWALIWA NA UKHALIFA WA KIISLAMU WA AL ABBAS WA BAGHDAD (750-1258)**




المستكشف
ابو منال دانا
AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

Harun Al-Rashid alitawala kuanzia 786 hadi 809, na kipindi chake cha uongozi kilikua ni kipindi kilichokua kimejaa sifa nyingi nzuri za utawala wenye nguvu, wenye *I'lm* ya dini, uvumbuzi wa sayansi, utamaduni na sanaa pia. Harun Al Rashid alianzisha Maktaba kubwa na ya kwanza Duniani ambayo ilikua ikijulikana kama *Bayt Al Hikma* au 'Nyumba ya Hikma'.

Bayt Al Hikma ilikua ni nyumba ya hikma kweli, kwani ilisimamiwa na waziri aliekua na uwezo wa hali ya juu ambae alizungukwa na wasaidizi wake waliokua ni watu wenye *I'lm* kubwa kubwa na za fani tofauti wakiwemo Mahakim, Wana*fiqh*, Madaktari, Wakalimani, Wanautamaduni, Wanafalsafa, Wanamantiki, Wanamahesabu, Waandishi, Wanasayansi n.k.

Na pia kulikua na Wanazuoni mbali mbali ambao walitafsir *I'lm* za fani mbali mbali na kutoka katika sehemu na lugha mbali mbali duniani, jambo ambalo lilichangia kwa kiasi kikubwa maendeleo tuliyokua nayo hivi sana duniani.

Harun Al Rashid na utawala wake walijua jinsi ya kuitumia *Qur'an* na kutafakkar katika mambo mengi yaliyomo ndani yake ikiwemo maumbile na mazingira tunayoishi. Kama alivyosema Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika *Qur'an*.

﴿سَنُرِيهِمْ آيَاتِنَا فِى ٱلآفَاقِ وَفِيٓ أَنفُسِهِمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ﴾

**Sanureehim <u>a</u>y<u>a</u>tin<u>a</u> fee al-<u>a</u>f<u>a</u>qi wafee anfusihim <u>h</u>att<u>a</u> yatabayyana lahum annahu al<u>h</u>aqqu.** (*Surat Fusilat, 41:53*).

*Tafsir* :'***Tutawaonesha ishara zetu katika upeo wa macho na ndani ya Nafsi zao pia, hadi itakapokua wazi kwao kua ni hii (Qur'an ) ukweli***'

Utawala wa Harun Al Rashid pia ulianzisha Hospitali kubwa na yenye utaalamu wa hali ya juu Duniani ambayo ilibadilisha muonekano na pia kufungua njia mpya katika historia ya Tiba Duniani.

Mwanahistoria na mwandishi wa Howard R. Turner anasema kuhusu hospitali ziliyoanzishwa katika utawala wa Harun Al Rashid kua '**Mwanzoni mwa maendeleo ya Kiislamu, kulikua na haja ya maendeleo yaliyokua yakiendana sambamba na *I'lm* ya Tiba: maktaba zilikua zimejaa sehemu za kutafsiri kazi za jamii zilizotangulia na Hospitali zilikua kama taasisi ambazo maendeleo yake yalibadilisha historia ya Afya na Tiba tangu kuanzia wakati huo hadi**

**katika nyakati tulizonazo**. **Hospitali ambazo tunazijua hivi leo, kwa mara ya kwanza na kwa utaalamu mkubwa zilianzishwa katika karne ya nane wakati wa utawala wa *Khalifah* Al Rashid (*Khalifah aliekuwemo katika Hadithi za Alfu leila w leila*)**.*(Science in Medieval Islam: An Illustrated Introduction, Howard R. Turner)*

Utawala wa Kikhalifah wa Ukoo wa Al ‘Abbas ulitawala kwa miaka 500. Katika kipindi hiki mji wa Baghdad ukawa ni kitovu cha *I’lm* ya Dini, Sayansi, Falsafa, Utamaduni na Uvumbuzi wakati wa karne ya Dhahabu katika historia hadi mwaka 1258, baada ya kuvamiwa na kuteketezwa na utawala wa watu wa Mongolia.

**NIZAM AL MULK NA UTAWALA WA SELJUQ**

Mwishoni mwa kipindi cha utawala wa Al Abbasid wa Baghdad kulitokea utawala uliokua unatawala chini ya mamlaka ya utawala wa Abbasid, utawala huu ulikua ukitokana na kabila la Kituruki ambalo lilikua linatoka katika maeneo ya juu ya Mto Oxus (Mto Euphrates) karibu na bahari ya Aral, eneo hili lilikua linatawaliwa na Chifu ambae aliekua akijulikana kwa jina la Seljuq.

Ingawa katika kipindi cha karne ya kumi hadi kumi na moja kulikua kunaonekana kuwepo kwa viongozi mmoja mmoja wenye asili ya Kituruki katika maeneo ya Kaskazini mwa Iraq na Iran, lakini muonekano wao ulikua si mkubwa na wala si wenye nguvu, hata hivyo kunyanyuka kwa kabila la Seljuk kuliashiria kuingia kwa nguvu mpya katika maeneo hayo.

Watu wa kabila la Seljuk walikua ni wapiganaji majasiri sana na walikua ni wataalamu wazuri katika mambo ya kiutawala. Sifa hizi ziliwapelekea kua ni watu wanaoheshimika na hivyo kuanzisha utawala wao katika maeneo ya Uajemi, utawala huo ulikua ukijulikana kama Utawala wa Seljuk (Seljuk Empire). Miongoni mwa watawala maarufu wa utawala huu wa Seljuk alikuwemo pia kiongozi maarufu katika historia ya Uislam. Kiongozi huyu alikua akiitwa Nizam al Mulk.

Abu Ali al Hasan al Tusi Nizam al-Mulk, hujulikana pia kama Khwaja Nizam ul Mulk Tusi (*Khwāğa Nizāmu l'Mulk al-Ṭusī*) alikua ni Mwanazuoni wa *Fiqh* na *Hadith* wa Kiajemi na pia alikua ni waziri wa Utawala wa Seljuq. Nizam ul Mulk alitawala kwa miaka 20 baada ya kuuliwa kwa aliekua kiongozi wa Seljuq aliekua akiitwa Alp Arslan katika mwaka 1072. Abu Ali Al Hasan Al Tusi alipewa jina la Nizam ul Mulk (Nidhamu ya Kifalme) kutokana na heshima yake aliyokua nayo katika wakati wa uhai wake.

Nizam ul Mulk pia ni mahiri kwa uandishi wa vitabu vinahusiana na mambo ya kiutawala wa Kiislamu, kwani aliwahi kuombwa na Malik Shah aandike kitabu kinachozungumzia masuala ya uongozi, na namna ya kutatua matatizo ya mataifa ya Kiislam, hivyo akaandika kitabu maarufu kinachoitwa *Siyasatnama*, kitabu hicho kilikubalika sana katika wakati huo na ndio kikawa kitabu cha katiba ya utawala huo. Nizam ul Mulk pia aliandika vitabu vyengine kama vile *Dastur al-Wuzarā* na *Qabus Nama.*

Nizam al Mulk mbali ya kua na uwezo, nguvu na heshima kiutawala lakini pia alikua na sifa ya kupenda kuendeleza *I'lm* ya dini ya Kiislam, kwani alikua ni mtu wa mwanzo kuanzisha mfumo wa *I'lm* ya vyuo vikuu vya Madrasa vilivyokua vikisomesha *I'lm* ya dini, Sayansi na mambo mengineyo. Vyuo vikuu hivi vilikua ni maarufu na vilijulikana kama Nizamiyyah jina linalotokana na jina lake la Nizam ul Mulk, vyuo vya vikuu vya Madrasat ul Nizamiyyah Nizamiyyah vilikua vina matawi yake katika miji ya Baghdad, Isfahan, Nishapur, Mosul, Basra, na Herat. Mfumo wa vyuo vikuu vyote vilivyoanzishwa na wazungu katika maeneo ya Bara la Ulaya umetokana na kuiga mfumo wa vyuo vikuu vya Kiislamu vya Madrasat ul Nizamiyyah vya Nizam ul Mulk.

Kabla ya kuanza kipindi cha utawala wa Nizam ul Mulk, sehemu kubwa za waislam wa maeneo yaliyokua yakitawaliwa na utawala wa Seljuq yalikua yakifuata kanuni za *Fiqh* za *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa kama *Fiqh* ya kitaifa. Lakini baada ya kuingia madarakani Nizam ul Mulk na kuanzisha mtandao wa vyuo vikuu vya Madrasat ul Nizamiyyah Nizamiyyah, aliamua kubadilisha mfumo huo na kuiweka *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kua ndio *Fiqh* inayotumika kitaifa.

Ingawa Nizam ul Mulk alikua ni mfuasi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i na mwenye kuipenda sana *Fiqh* ya Al Imam Al Shafi'i lakini alikua muadilifu inapotokea kua katika mahakimu wanaosimamia mambo ya dini, na jambo hili lilionekana wazi pale mwaka 1076 wakati Wanazuoni wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i na Wanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Hanbal walipochuana katika mdahalo mkali katika Madrasat ul Nizamiyyah kwa kuwausia: '**Tunaamini kua tunajadiliana kwa njia za Ahlu *Sunnah* na sio kwa njia ya kuvunja umoja**' kisha akaelezea zaid '**Tunalijenga jengo hili la Nizamiyyah ili kuwaunga mkono na kuwalinda wenye *I'lm* kwa manufaa ya Umoja wa Ummah wa Kiislam, na si kwa ajili ya kuweka matabaka katika Ummah wa Kiislam**'.

Nizam ul Mulk hakua ni mtu mwenye kupenda sana na kuiendeleza *I'lm* tu, bali alikua pia ni mwenye kuwapenda sana Wanazuoni na kati ya Wanazuoni aliokua nao kwa ukaribu mkubwa na kumpenda sana alikua ni *Mujtahid* Imam wa *Madhhab* ya

Al Imam Al Shafi’i, Imam Al Haramayn Abu Al-Ma'ali Abd Malik Ibn Yusuf Al Juwayni ambae alikua ni Mwanazuoni mkubwa wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi’i katika kipindi cha uhai wake. Imam Al Haramayn Abu Al-Ma'ali Al Juwayni alikua akijulikana pia kwa jina la Imam Al Haramayn (*Haram mbili*), kwa sababu aliwahi kusalisha na kusomesha katika Miskiti Mitakatifu yote miwili ya *Makkah al Mukarramah na Madina Al Munawwara*.

Baada ya kumalizika kujengwa kwa chuo cha Madrasat ul Nizamiyyah cha Baghdad mnamo mwaka 457, chuo hicho kilikua chini ya usimamizimkuu wa Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi’i ambae ni Imam Abu Ishaq Al Shirazi. Na baada ya kumalizika Madrasat ul Nizamiyyah cha Nishapuri, Nizam ul Mulk aliamua kumwita Imam Al Haramayn Abu Al-Ma'ali Al Juwayni ili aje kusomesha na kua mkuu wa chuo hicho, Imam Al Haramayn Abu Al Ma’ali Al Juwayni alikua ndio nguzo ya Taifa la Kiislam la Seljuq katika wakati wa uhai wake na alitoa *I’lm* yake kwa wanafunzi wengi sana, ambapo alisomesha na hadi kufariki kwake mnamo mwaka 1085 akiwa na umri wa miaka 57, miongoni mwa wanafunzi wake mkubwa na kipenzi alikuwa ni yule ambae baadae alimzidi hata yeye mwenye kwa wingi wa *I’lm*, mwanafunzi huyu alikua akijulikana kama Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazal.

## *MUJADDID* IMAM AL GHAZAL NA *MADRASAT AL NIZAMIYYAH*.

Anasema Shaykh Al Islam Imam Badr Al DeIn Abdal anasema: ‘***Mujaddid* hujulikana kutokana na kuwepo kwa makubaliano yenye nguvu juu ya Mwanazuoni husika kulingana na mtizamo wa Wanazuoni wenzake ambao wamenufaika sana na uwezo wake mkubwa wa *I’lm*. Hudhihirika kutokana na sifa za ndani na za nje za *I’lm* ya Dini ya Kiislamu zinazompelekea kuunga mkono na kulinda *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* na pia kukabiliana na kuzishinda *Bida’a*.** (*Risalah Mardiyyah fi al-Nusrat Madhab al-Ash'riyyah*)

Imam As Suyuti ameorodhesha majina ya Wanazuoni wafuatao kua ni Mujaddid wa karne zifuatazo katika kitabu chake kinachoitwa *Tuhfat al-Mujtahidin bi Asma' al-Mujaddidin.*
**Mujaddid wa karne ya kwanza ya ya Uislam :** *Amir al-Mu'minin* Umar ibn Abd al-Aziz (682 - 720).
**Mujaddid wa karne ya pili ya Uislam :** *Mujaddid Imam* Muhammad Ibn Idris Al Shafi`i (767 - 820).
**Mujaddid wa karne ya tatu ya Uislam :** *Mujaddid Imam* Abu Al Hasan Ali ibn Isma'il Al-Ash'ari (874–936). Ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi’i.

**Mujaddid wa karne ya nne ya Uislam :** *Mujaddid Imam* Abu Bakr Muḥammad Ibn Al Ṭayyib Al Baqillāni (930-1013), Ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Maliki.
**Mujaddid wa karne ya tano ya Uislam :** *Mujaddid Imam* Abu Hamid Ibn Muhammad ibn Muhammad Al-Ghazali (445-505 A.H/1058–1111). Ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kutoka Tus, Iran.
**Mujaddid wa karne ya sita ya Uislam :** *Mujaddid Imam*, Imām al-Mushakkikīn Abu Abdullah Muhammad Ibn Umar Ibn al-Husayn at-Taymi al-Bakri at-Tabaristani Fakhr ad-Din ar-Razi (544-606 A.H/1149-1209). Ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kutoka Ray, Iran. na
*Mujaddid Imam* ad-Din Abu Al Qasim Abdul Karim Ibn Muhammad Ibn Abdul Karim Ibn Al-Fadhl Ibn Hasan Ar Rafi'i Al Qazwini (557-623 A.H/1162-1226). Ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kutoka Qazwini, Iran.
**Mujaddid wa karne ya saba ya Uislam :** *Mujaddid Imam* Muhammad Ibn Ali Ibn Wahb Al Misri Al Maliki As Shafi'i maarufu kama Imam Ibn Daqeeq Al Eid (625-702 A.H). Ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kutoka Misri.
**Mujaddid wa karne ya nane ya Uislam :** *Mujaddid Imam*, Al-Haafidh Shihabuddin Abu ul Fadhl Ahmad Ibn Ali Ibn Muhammad maarufu kama Imam Ibn Hajar Al Asqalani. Ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kutoka Asqalani, Palestina. na
*Mujaddid Imam* Sirajuddin `Umar Ibn Rastan Ibn Nasir Ibn Salih Ibn Ahmad Ibn Muhammad Ibn Shahab `Asqalani maarufu kama Imam Al Bulqini (724-810 A.H/1324-1403). Ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kutoka Bulqina, Misri.
**Mujaddid wa karne ya tisa ya Uislam :** *Mujaddid Imam*, Hafidh Jallal Ad Din Abu Bakr Abdur Rahmaan Al Suyuti (849-911 A.H/1445-1505) Ambae ni mfuasi wa Madhab ya Imam Al Shafi'i kutoka Al Qakhira (Cairo), Misri.

Wanazuoni waliofuatia baada ya Imam Al Suyuti wakaendeleza orodha hiyo kama ifuatavyo:-

**Mujaddid wa karne ya kumi ya Uislam :** *Mujaddid Imam* Shams Ud Dîn Muhammad Ibn Ahmad Al Ramli (919-1004 A.H). Ambae ni mfuasi wa Madhab ya Imam Al Shafi'i kutoka Al Ramlah, Misri.
**Mujaddid wa karne ya kumi na moja ya Uislam :** *Mujaddid Imam* Rabbani Al Alf Al Thani Shaykh Ahmad al-Farūqī al-Sirhindi (1564-1624). Ambae ni mfuasi wa Madhab ya Hanafi kutoka Sirhind (Punjab) India.
**Mujaddid wa karne ya kumi na mbili :** *Mujaddid Imam*, Al-Qutb Abd Allah Ibn Alawi Al Haddad (1634-1720). Ambae ni mfuasi wa Madhab ya Imam Al Shafi'i kutoka Hadhramawt, Yemen.

**Mujaddid wa karne ya kumi na tatu ya Uislam :** *Mujaddid Imam* Muhammad Amin Ibn Abidin ash Shami (1198–1252 AH/1783-1836). Ambae ni mfuasi wa Madhab ya Hanafi kutoka Syria.
**Mujaddid wa karne ya kumi na nne ya Uislam :** *Mujaddid Imam*, Muhaddith al Akbar Muḥammad Badr al-Dīn Ibn Yūsuf al-Marākishī al-Sibtī al Baybānī al-Dimashqī al-Ḥasanī (1850-1935). Ambae ni mfuasi wa Madhab ya Maliki kutoka Misri. na
*Mujaddid Imam* Muhammad Zahid Ibn Hasan al-Kawthari (1879-1951). Ambae ni mfuasi wa Madhab ya Hanafi kutoka Uturuki.

Hivyo *Mujaddid* wa karne ya tano ya Uislam, ambae hujulikana pia kama *Hujjat ul Islami* (Uthibitisho wa Uislam), *Shaykh ul Islam*, *Mujtahid Imam* Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazal, katika kipindi cha uhai wake alikua pia mmoja kati ya walimu wakuu wa chuo kikuu cha *Madrasat ul Nizamiyyah* cha Baghdad.

Imam Al Ghazal (1058-1111) alikua ni bahari ya kina kirefu cha *I'lm* mchanganyiko za Dini ya Kiislam, Imam Al Ghazal alisomeshwa *Fiqh*, *Sharia'h*, na Shaykh Ahmad Ibn Muhammad Al Râdhakâni, Shaykh Abu Nasr al-Isma'ili Al Jurjan, Imam al-Haramayn Abu Al-Ma'ali Al-Juwayni, alisomeshwa *I'lm* ya *Hadith* na Abu Sahl Muhammad Ibn Ahmad Al-Hafsi, Shaykh Nasr Ibn 'Ali Ibn Ahmad al-Hakimi Al-Tusi, 'Abd Allah Ibn Muhammad ibn Ahmad al-Khawari, Muhammad ibn Yahya ibn Muhammad Al-Suja`i Al Zawzani, Mwanazuoni mkubwa wa *Hadith* Abu al-Fityan 'Umar ibn Abi al-Hasan al-Ru'asi al-Dagistani, na Nasr ibn Ibrahim al-Maqdisi. Miongoni mwa mashaykh na *I'lm* ya *Tasawwuf* kutoka kwa Al-Fadl ibn Muhammad Ibn 'Ali Al Farmadi Al Tusi (ambae alikua ni mwanafunzi wa Abu al-Qasim Al-Qushayri) naYusuf al-Sajjaj.

Imam Al Haramayn Abu Al-Ma'ali Al Juwayni ambae alimsomesha Imam Abu Hamid Al Ghazal kwa muda wa miaka 5 alisema kua: '**Al Ghazal ni bahari inayokata kiu ya *I'lm***'.

Imam Muhammad Ibn Yahya ambae alikua ni mwanafunzi wa Imam Al Ghazal alisema kua: **'Imam Al Ghazal alikua ni Imam Al Shafi'i wa pili**'.

Imam Fakhr Ad Din Al Razi alisema kua: '**Uwezo na *I'lm* ya Imam Al Ghazal ilikua kama vile Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amezikusanya *I'lm* zote kwa pamoja, halafu akamuonesha Imam Al Ghazal**'.

Baada ya kufariki Mujtahid Imam Al Haramayn Abu Al-Ma'ali Al Juwayni, Imam Abu Hamid Al Ghazal aliendelea kukaa kidogo na kusomesha katika Madrasat ul Nizamiyyah cha Nishapuri lakini baadae alihama katika mji wa Nishapuri na kuamua kuhamia katika mji wa Baghdad na alipofika katika mji huo akateuliwa na Nizam ul Mulk kusomesha na pia kua mwalimu mkuu wa chuo kikuu hicho cha Madrasat ul Nizamiyyah cha Baghdad, kutokana na ukubwa wa *I'lm* na ufahamu aliokua nao Imam Al Ghazal alikua akitoa Fatwa, akifanya midahalo na mashindano ya *I'lm* tofauti na watu wenye sifa kubwa kubwa katika fani mbali mbali za sayansi ya dini ya kiislam, na alikua hana mpinzani kwani ilikua kila anaeshindana nae basi huo ni miongoni mwa alieshindwa na kumpelekea Imam Al Ghazal kupata sifa nyingi zaid.

Imam Al Ghazal alisomesha na kua Mwalimu mkuu wa chuo cha *Madrasat ul Nizamiyyah* cha Baghdad na kuandika vitabu mbali mbali vya elimu ya sayansi ya Dini ya Kiislam, vikiwemo vya *Tafsir*, *Fiqh* katika *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, Falsafa ya Kiislam, *I'lm* ya *Tasawwuf*, Utawala wa Kiislam n.k.

Miaka 7 baada ya kufariki Imam Al Haramayn, mnamo tarehe 14-10-1092 sawa na mwezi 10 Ramadhan ya mwaka 485 *Al Hijr*, Nizam ul Mulk aliuliwa kwa kuchomwa kisu alipokua safarini akitokea Isfahan kuelekea Baghdad. Vitabu vya historia vinasema kua Nizam ul Mulk aliuliwa na wauaji ambao walikua wametokana na wafuasi wa Madhab ya Ismai'liyyah waliokua wamevaa kama Madarwesh. Baada ya kuuliwa Nizam ul Mulk, utawala wa Nizam ul Mulk uliendelea kutawala na kuongozwa na mtoto wake aliekua akiitwa Ahmad Ibn Nizam ul Mulk.

Miaka 3 baada ya kufariki Nizam ul Mulk, Imam Abu Hamid Al Ghazal aliendelea kuongoza chuo cha Madrasat ul Nizamiyyah cha Baghdad lakini baadae akaamua kustaafu na kumuachia uongozi huo mdogo wake anaeitwa Ahmad Al Ghazal ambae alikua chini yake ki *I'lm*. Imam Al Ghazal aliamua kustaafu ukuu wa Chuo cha Nizammiyah baada ya kuona kua ametumia mda wake mwingi kuunufaisha Ummah wa Kiislamu kwa *I'lm* yake lakini ametumia mda mchache kwa ajili ya kumtumikia Mola wake kwani alikua akisema kua: '**Tumetafuta *I'lm* na kutumia si kwa ajili ya Allah, wakati yeye ametuamrisha kua tutafufe na kuitumia kwa ajili yake**'.

Imam Al Ghazal alielekea Makkah akahiji, kisha akaelekea Syria na alikua kila akiingia katika mji basi hufikia msikitini na kazi yake ni kua miongoni mwa wasafishaji katika Msikiti husika, na hubakia katika eneo hilo pale inapokua watu wa eneo husika hawamjua kua yeye ni *Hujjat ul Islami*, Imam Abu Hamid Muhammad Al Ghazal mwenyewe, kwani mara tu anapojulikana basi huamua kuhama katika eneo hilo.

Safari moja alifika katika mji mmoja akawa anaishi kama anavyoishi mwenyewe kwa kawaida yake, ila safari hii aliingia katika Msikiti ambao ulikua ukisomeshwa darsa kitabu chake, jioni moja baada ya muda kupita Imam Abu Hamid Al Ghazal alikua amejinyosha nyuma msikitini, huku Imam wa Msikiti huo akisomesha kitabu chake. Mara akaingia mtu na akaenda moja kwa moja hadi kwa Imam na kumuuliza suali fulani, yule Imam anaesomesha darsa akashindwa kulijbu suali hilo, hivyo yue muulizaji akaamua kuondoka msikitini hapo, Imam Abu Hamid Al Ghazal akamwita yule muulizaji na kumuuliza juu ya sualiililoulizia, ambao Imam Al Ghazal akamjibu Suali hilo.

Lakini sasa kwa kua kila mtu anaona anavyoishi Imam Al Ghazal kama msafishaji wa Msikiti basi yule bwana akawa si mwenye kumuamini, na kuumuliiza, '**Inawezekanaje msafisha vyoo wa Msikiti awe ni mwenye kujua jibu la Suali hili waka Imam wa Msikiti kashindwa kulijibu?**', kusikia hivyo yule Imam akaja hadi kwa Imam Al Ghazal na kumuuliza yule alieuliza suali: '**Vipi kwani amesemaje?**'. Yule muulizaji akajibu : '**Kuhusiana na lile suali huyu bwana amesema kua jibu lake ni kadha wa kadha**'. Yule Imam akatafakkar na kisha akajibu : '**Naam, inawezekana kua huyu bwana yuko Sahih!**', kisha akamgeukia Imam Al Ghazal na kumuuliza : '**Ah, hivi kiukweli hasa wewe ni nani**?'.

Kwa kua Imam Abu Hamid Al Ghazal alikwishaamua kuachana na maisha ya umaarufu na hivyo kumnyenyekea Mola wake tu, basi hakujibu suali hilo na pale pale Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal akakusanya vitu vyake na kuhama kutoka katika mji huo na kuelekea katika mji mwengine.

Katika Safari zake Imam Abu Hamid ibn Muammad Al Ghazla aliwasili mjini Jerusalem katika *Masjid al Aqsa* ambako aliamua kukaa huko katika eneo la *Bab Dhahab* liliomo ndani ya *Masjid al Aqsa* kwa muda mrefu na kuishi maisha ya Kisufi na kumtukuza Mola wake na kuachana kabisa kabisa na maisha ya kidunia na katika kipindi hiki ndio akaanza kuandika kitabu chake maarufu kinachojulikana kama *Ihya Ulum Ad Din*, baada ya kumaliza kuandika *Ihya Ulum ad Din* aliondoka katika maeneo ya *Al Quds* na kuelekea *Al Kahira (Cairo, Misri)* na sehemu nyenginezo za miji ya Kiislamu halafu akarudi tena katika mji wa Baghdad na kuanza kusomesha kitabu chake hicho cha *Ihya Ulum Ad Din* ambacho pia kilikua kikisomeshwa katika vyuo vyote vya *Madrasat ul Nizamiyyah.*

Al-Safadi alisema : '**Wenye kujiua *Ihya Ulum Ad Din* wamesema kua ni kitabu kizuri sana kiasi ya kua kama ikitokezea vitabu vyote vya *I'lm* ya Dini ya Kiislam vipotee na ibakie *Ihya* pekee basi itatosheleza kwa vitabu vyote vilivyopotea.**'

Imam Taqi Ibn Al-Subki alisema kuhusiana na *Ihya Ulum Ad Din* ya Imam Al Ghazal kua: '***Ihya Ulum Ad Din* ni miongoni mwa vitabu ambayo Waislamu wanatakiwa kuvihifadhi na kuvitawanya kila mahali kwani wengi watakao kisoma watanufaika navyo kwa kupata muongozo ndani yake, kwani ni mara chache sana ambapo mtu huangalia ndani ya kitabu hikibila ya kuzindukana kutokana na ukweli wa mambo yaliyomo ndani yake, Allah atujaalie tuyaone yaliyomo ndani yake na atulinde na pazia liliopo baina yetu na ukweli.** '

Mwezi 14 Jamad al Akhir mwaka 505 *Al Hijr*, ambayo ni sawa na tarehe 18-12-1111, Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazal alifariki akiwa na umri wa miaka 53. Anasema Imam Ibn al-Jawzi katika *al-Thabat 'Inda al-Mamat* (Uthabiti katika wakati wa Mauti) kua : Alisema Ahmad Al Ghazal ambae ni ndugu yake Imam Abu Hamid Al Ghazal kua: **"Siku ya Jumatatu mwezi 14 Jumada al-Akhira katika wakati wa Sala ya Alfajir kaka yangu Abu Hamid alitia udhu, akasali sala ya Alfajir na baada ya kuasali akaniambia : 'Niletee Sanda yangu' nikampelekea, akaibusu, akajifunika na kusema 'Tunasikia na kutii katika kujitayarisha kuingia katika Ufalme wa Mwenyezi Mungu' akalala na kujinyoosha na kuelekea Qibla na akafarika kabla ya jua kuchomoza'.**

Anasema Imam Al Subki kua **: 'Siku moja Al Shadhili alilala na akamuota Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, akiwa amekaa na Nabii Musa *A'layhi Salaam* na Nabii Isa *Aályhi Salam*, ambapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alisema na kuwauliza kwa kujivunia.** '**Jee Katika Ummah wenu yupo mtu mwenye *I'lm* kama huyu?' Huku Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akimuoneshea mkono Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal, ambapo Nabii Musa na Nabii Isa wakajibu kwa pamoja: 'La, Hakuna!''**

Na ukweli huu unathibitishwa hadi hii leo si na Wafuasi wa Dini ya Kiislamu tu bali pia na watu wa dini mbali mbali na wa mataifa mbali mbali, kwa sababu had hivi sasa basi hakuna Muislam ambae vitabu vyake vinasomwa sana na kufanyiwa uchunguzi na kufafanuliwa kila siku zinavyoenda kama vinavyofanyiwa uchunguzi vitabu vya *Hujjat ul Islami* Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal na hakuna Muislam anaejulikana zaidi kwa umaarufu miongoni mwa Waislamu wote baada ya Nabii Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam kama anavyojulikana Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal.

## UTAWALA WA SALAH AD DIN YUSUF IBN AYYUB

Kabla ya Mongolia kuuangusha utawala wa Kikhalifah wa Al Abbas wa Baghdad, kulitokea utawala mwengine ambao unaojulikana kama Utawala wa Fatimi (*Al-*

*Fatimiyyun)* ambao ulitokea mwaka 909 na kudumu hadi mwaka 1171, utawala huu ulitokea baada ya Utawala wa Al Abbas kuanza kupoteza nguvu za mamlaka yake, katika maeneo ya Misri na baadhi ya maeneno ya Afrika ya Kaskazini na Syria na hivyo pia kuupoteza mji wa Jerusalem kwa Crusaders (*Crusaders ni wapiganaji wa Kanisa Katoliki ambao walikua wakipigania kuikomboa miji mitakatifu ya Kikristo kutoka katika mikono ya Waislam na pia kuwasimamisha Waislamu kuendelea kueneza Uislam katika sehemu mbali mbali Duniani*) mnamo mwaka 1099, ambao kwa mara ya kwanza ulichukuliwa na Waislam katika kipindi cha utawala wa Umar Ibn Al Khattab, na jeshi lililokua chini ya uongozi wa Khalid Ibn Walid.

Utawala wa Fatimi ulikua ni utawala uliokua ukiongozwa na wafuasi wa *Madhhab* ya Ismai'lia ya Shia, na ulikua unatumia jina la Fatimi kutokana na kuamini kua kizazi chao kinatoka moja kwa moja katika kizazi cha Fatima Bint Rasul Allah, mtoto wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Katika kipindi hiki cha Utawala huu wa wa Fatimi, mnamo mwaka 1138, katika familia moja ya mzee Najm ad Din Ayyub Ibn Shadhi Ibn Marwan iliyokua ikiishi katika maeneo ya mto Tikrit alizaliwa mtoto wa kiume alieitwa Yusuf Ibn Ayyub, wazee wa mtoto huyu walikua ni Wakurdi ambao ni wafuasi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, tangu akiwa mdogo Yusuf Ibn Ayyub alisoma *Qur'an* na pia alijifundisha kupigana na kupanda farasi akiwa katika mji wa Ba'lbek ambapo baadae pamoja na wazee wake walihamia Damascus nchini Syria. Yusuf Ibn Ayyub ambae hujulikana sana kama Salah ad Din Yusuf Ibn Ayyub (*Salah Ad Din maana yake Wema wa Dini*) lakini katika vitabu vya historia za watu wa Nchi za Magharibi humuita kwa jina Saladin.

Ingawa Salah ad Din Ayyub alikua ni mtu asiependa kupigana vita lakini alikua ni mmoja kati ya wate wenye akili nzuri ya kupigana na pia ni mtu mwenye busara kubwa, ambae aliingia katika vitabu vya historia vya Kiislamu na vya watu wa Magharibi kutokana na unyenyekevu wake. Mnamo mwaka 1169 wakati akiwa na umri wa miaka 31, Utawala wa Fatimi, ulimchagua awe Waziri na pia kua kiongozi wa jeshi la utawala huo nchini Syria.

Mnamo mwaka 1171, baada ya kufariki *Khalifah* Al Aziz wa utawala wa Fatimi, Salah ad Din Ayyub akawa mtawala wa utawala huo na kutangazia kurejea kwa utawala wa *Madhhab* ya Sunni katika nchi ya Misri na maeneo mengine yaliyokua yakitawaliwa na utawala wa Fatimi, wakati huo Salah ad Din Ayyub akiwa na umri wa miaka 36 tu lakini alikua na utawala wenye nguvu sana, utawala ambao ulijulikana kama Utawala wa Ayyub (*Al'Ayyubiyyun*). Watu walio chini ya utawala

wake walimpenda sana kiongozi wao huyo ambae akaanza kujulikana kama Sultan Salah ad Din Ayyub.

Ingawa Salah ad Din Ayyub alikua si mcha mungu sana kabla ya kua Sultan, lakini hali hiyo ilibadilika baada ya kua na jukumu kubwa la kuwaongoza watu wengine juu yake, kwani Sultan Salah ad Din Ayyub alikua ni mtu asiejali dunia yake na alipigania Uislam wake na kupigania haki za waislam wenzake inavyotakiwa, Sultan Salah ad Din Ayyub hakuwahi kuishi katika kasri la Sultan ingawa alikua Sultan, na badala yake aliishi katika nyumba yake ya kawaida tu, na vile vile hakuna habari inayosema kua alikua na wake wanne, lakini alikua na watoto 14 na mke wake ni mmoja tu.

Anasema Ibn Shaddad ambae alikua ni Qadhi katika Jeshi la Salah ad Din Ayyub kua: '**Mara tu baada ya kua kiongozi wa Misri, Dunia na mapambo yake yote vilipoteza thamani yake katika macho yake**', kwani Salah ad Din Ayyub alizikimbia anasa za dunia, na kuishi maisha ya unyenyekevu uliokua ukizidi kadri siku zinavyoendelea, na alikua akisema, '**Wakati Allah aliponipa ardhi ya Misri kwa urahisi kabisa, nilijua kua alikua ameamua kunipa na ardhi takatifu pia, kwani ni yeye ndie aliyelitia wazo hilo ndani ya moyo wangu**'.

Inasemekana kua Salah ad Din Ayyub, baada ya kua Sultan alikua si mtu wa kucheka cheka ovyo, na alipoulizwa ni kwa sababu gani, alijibu '**Nitawezaje kucheka wakati Ardhi takatifu ya *Al Aqsa* iko chini ya Crusaders?**', wasaidizi wake walikua wakimficha kiasi cha mali iliyokuwepo kwenye hazina ya utawala wake kwa sababu ya kuogopa kua, wakimwambia kuna mali kiasi gani basi angeliitumia yote kwa ajili ya kubora zaid jeshi lake ili kuwakabili maadui zake. Waliokua wakimjua walikua wakisema kua alikua ni mkali kwa *Nafsi* yake lakini ni mwenye huruma juu ya watu wengine.

Maadui wa Kiislam, ambao walikua ni Crusaders (*Crusaders ni wapiganaji wa Kanisa Katoliki ambao walikua wakipigania kuikomboa miji mitakatifu ya Kikristo kutoka katika mikono ya Waislam na pia kuwasimamisha Waislamu kuendelea kueneza Uislam katika sehemu mbali mbali Duniani*) hawakupendelea kuona mafaniko ya ya ukuaji wa Utawala Salah ad Din Ayyub, hivyo wakaamua kukusanya nguvu kutoka Uingereza, Ufaransa na Austria ili kupigana nae na pia kuyateka maeneo ya ardhi za Waislam. Na hapo ndipo walipouona uwezo na ukarimu aliokua nao Salah ad Din Ayyub, kwani nae alianza jitihada za kuwaunganisha Waislamu wa sehemu mbali mbali kua pamoja nae kwake yeye ilikua hakuna tofauti kwa Wakurdi, Waturuki, Waarabu, Wamisri n.k, wote walikua ni Waislam na aliwaweka

pamoja bila ya kua na tofauti, wivu au chuki miongoni mwao na baada ya kuwaweka sawa Waislam, akajitayarisha kukabiliana na maadui zake.

Ingawa yeye ndie aliekua mtawala wa Utawala wa Ayyub lakini alifahamu kua maeneo anayoyatawala yalikua ni maeneo yaliyojitenga kutokana na udhaifu wa utawala wa Al Abbas wa Baghdad, hivyo aliandika barua na kuipeleka kwa *Khalifah* Al Mustad aliekua mjini Baghdad, ambae alikua ni *Khalifah* wa Al Abbas aliekua akitawala wakati huo katika sehemu zilizobakia za *Ukhalifa* huo. Katika ujumbe huo Sultan Salah ad Din Ayyub alikua akiomba ruhusa kutoka kwa *Khalifah* Al Mustad ya kua apewe usimamizi wa nchi zilizo chini yake kama vile Misri, Yemen, Syria, Libya Tunisia, Morroco n.k kutokana na nia yake ya kuwaunganisha na kuwakomboa Waislam, *Khalifah* Al Mustad bila ya kumpinga alimkubalia maombi hayo, na baada ya kupata ruhsa hiyo Salah ad Din Ayyub akajitayarisha na mipango yake ya kuurudisha mji wa Jerusalem katika mikono ya Waislam.

Sultan Salah ad Din Ayyub alikua si mrefu wala si mweupe sana na pia alikua ni mwembamba, mwenye macho meusi yenye kuonesha hisia huzuni ndani yake. Lakini alikua ni mwenye ustahilivu sana. Anapokua hayuko katika mapigano alikua akipenda kuzungukwa na Wanazuoni na marafiki ambao walikua wakizungumza pamoja mambo ya *Tawhid*, *Fiqh* au *Qur'an* hadi kufikia kulia.

Turudi nyuma kidogo, ili kuangalia namna walivyofanya Crusaders hao mara ya baada ya kuuvamia mji wa Jerusalem katika mwaka 1099, waliangamiza kila kitu kwa kumuua kila mtu hawakubakisha Mkiristo, Muislam wala Myahudi, hawakubakisha kitu chochote waliteketeza kila kitu na kuacha bahari ya damu liyoenea mji mzima.

Hivyo Crusaders hao waliposikia kua Salah ad Din anajitayarisha, na wao wakajitayarisha na mnamo mwaka 1187, Salah ad Din alipigana na Crusaders hao katika mji wa Hattin. Hata hivyo katika vita hivyo Salah ad Din Ayyub na watu wake walipata ushindi, na baadae wakaikomboa miji ya Tabnain, Jubeil, Beirut, Asqalan, Ramlah, Adarum, Bethlhem baadae akaikama Jerusalem. Katika mapigano ya kuikomboa miji hii Waislam waliwateka maelfu ya Crusaders, ingawa mateka hao walikua ni wengi lakini hamna hata mmoja alievunjiwa haki zake za ki Ibn Adam. Kwani wote waliheshimiwa na kupewa haki zao na kuhudumiwa.

Siku chache baadae Salah ad Din Ayyub aliuteka mji wa Jerusalem na kuurejesha katika mikono ya Waislam, na vile vile pia maelfu ya Crusaders wakakamatwa na kua mateka, mara zote hizo ambazo Salah ad Din Ayyub alikua akipigana na maadui zake alikua hashambulii watoto wala wazee wala wanawake, na hivyo baada ya ya

kutekwa mji wa Jerusalem, ikabidi wake, wazee wa kike pamoja na ndugu wa kike wa Crusaders waliotekwa, kumfuata Salah ad Din Ayyub na kumuomba awasamehe mateka hao na hapo Salah ad Din Ayyub akawasamehe na kuwaachia huru kwa kuwakalipia fidia, na wale waliokua hawana uwezo wa kulipa fidia, akawalipia yeye pamoja na ndugu yake pia fidia hiyo. Na pia akawatafutia na usafiri wa kurudi makwao kwa wale waliokua na haja ya kurudi makwao. Hakuruhusu kuibiwa wala kutaifishwa kwa mali za Crusaders hao na Wakristo wengine ambao walioamua kubakia katika mji wa Jerusalem.

'**Ushindi ni kuzibadilisha nyoyo za wapinzani wako kwa huruma na ukarimu**', Alisema Salah ad Din Ayyub.

Kwa hakika Salah ad Din Ayyub alionesha mfano wa malinganio ya Uislamu katika ustahmilivu, usamehemu na ukarimu kwa *Bani Adam* wenziwe japokua alikua akitofautiana nao katika Iman. Siku ya Ijumaa mwezi 27 Rajab ya mwaka 583 *Al Hijr*. Salah ad Din Ayyub aliingia mjini Jerusalem na akaenda moja kwa moja katika Masjid al Aqsa akausafisha, kisha kwa mara ya kwanza baada ya kupita miaka 88 ilisikika Adhana katika msikiti huo na Waislam wakasali tena katika msikiti huo.

Wanahistoria wa nchi za Magharibi wanaelezea alivyoonekana Salah ad Din ndani ya *Masjid al Aqsa* siku hiyo kwa kusema: '**Saladin alisali sala ya Ijumaa ndani ya *Masjid Al Aqsa,* alionekana akisujudu na kurudia sala zake tena na tena huku machozi yake yakiurowesha msala wake aliokua akisalia**'.

Crusaders wote waliokuwepo Rome, Italia na katika sehemu nyengine za nchi za Magharibi, hawakuamini baada ya kusikia yaliyotokea Jerusalem, kwani wao walikua wanaujua uwezo wa jeshi alilokua nalo Salah ad Din Ayyub na walikua wanajua kua huenda wakashindwa, lakini hawakutegemea ukarimu aliounesha juu ya watu wao, hususan wakikumbuka yale waliyoyafanya wao, kwa kumwaga damu ya Waislamu,Wakristo na Mayahudi wote waliowakuta katika mji huo, hivyo waliamini kua na watu wao itawafika hatma ile ile kama walivyofanya wao.

Si hayo tu yalilowashangaza Warumi hao kwani kilichowashangaza zaid katika vita vya ukombozi huo ni pale Salah ad Din Ayyub alipoonesha heshima kwa Mfalme Richard wa kwanza wa Uingereza, jambo ambalo lililowapelekea kuvutiwa zaid na Salah ad Din badala ya kumchukia kama wanavyoelezea wanahistoria hao kua: '**Wakati Richard alipokua akiumwa baada ya kuzingirwa katika mwaka 1192, Saladin hakumtibu tu kwa kumpelekea daktari wake bi*nafsi*, bali pia alimpelekea barafu ili kuishusha chini homa yake na matunda pia ya kuboresha afya yake, vile vile wakati farasi wa Richard alipouliwa katika**

**mapigano, na mfalme huyo wa Uingereza kujikuta yuko chini peke yake akiwa amezingirwa na Jeshi la Waislam aliona mwisho wake umeshafika, hata hivyo Waislamu hao walimuachia njia apite bila ya kumfanya chochote, na baadae Saladin akampelekea farasi wawili ili asije akajikuta katika hali ya hatari na akawa hawezi kukimbia**’(*Michael Hamilton Morgan, Lost History*).

Katika kumfanyia hivyo mfalme huyo wa Uingereza aliekua ni Crusader na ni adui yake, Salah ad Din Ayyub alikua ameonesha mfano wa ujumbe wa Allah *Subhanahu wa Ta’ala* pale aliposema katika *Qur’an*:

﴿عَسَى ٱللَّهُ أَن يَجْعَلَ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ ٱلَّذِينَ عَادَيْتُم مِّنْهُم مَّوَدَّةً وَٱللَّهُ قَدِيرٌ
وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ﴾

**AAasa Allahu an yajAAala baynakum wabayna alladhina AAadaytum minhum mawaddatan waAllahu qadeerun waAllahu ghafoorun raheemun** (*Surat Al Mumtahinah 60:7*).

*Tafsir* ***‘Inawezekana kua, Allah akasababisha mapenzi (na urafiki) baina yenu na wale mnaowafanya kua ni maadui zenu. Kwani Allah ana uwezo juu ya kila kitu; Na Allah ni Msamehevu na Mwingi wa Rehma’.***

Salah ad Din Ayyub alifariki mwaka 1193 AD akiwa na umri wa miaka 56, nyumbani kwake mkiwa na Dirham 47 na dinari moja, hakuacha shamba wala ardhi yeyote ile aliyokua akiimiliki, na alizikwa katika bustani iliyopo katika Msikiti wa kishistoria wa Umayyad uliokuwepo Damascus, nchini Syria, Salah ad Din Ayyub aliwacha Utawala wa Al Ayyub uliodumu kwa karne mbili hadi mwaka 1341, utawala ambao baadae ulikua ni utawala pekee kwa kushirikiana na Mamluk uliokua na uwezo wa kuwazuia wale wavamizi hatari ambao walishindwa kuwazuia watawala wa Al Abbasid, wavamizi hao hawakua wengine bali ni Wamongolia.

**WAMONGOLIA KATIKA HISTORIA YA UISLAMU.**

Katika mwaka 1258, Mji wa Baghdad Iraq, amabo ulikua ndio makao makuu ya Utawala wa Al Abbas ulivamiwa na kuteketezwa na Wamongolia ambao walikua wakiongozwa na mjukuu wa Genghis Khan aitwae Hulagu Khan alivamia utawala wa Kikhalifah wa Al ‘Abbas na kusababisha madhara na mauaji makubwa ambayo hayajawahi kutokea katika historia ya Uislam, Miskiti, Majumba ya kifahari,

Maktaba na mambo yote waliyokua wakijivunia Waislam wakati huo viliteketezwa kwa kuchomwa moto vyote hakikubakishwa hata kimoja. Nia ya Wamongolia ilikua si kuwashinda maadui zao, bali ni kuwateketeza maadui zao.

Wamongolia hao waliendea kuvamia na kuteketeza na kutawala kutoka jangwa la Sinai nchini Misri hadi China kwa karne nzima, lakini hawakuweza kuinga nchini Misri kwani walikutana na jeshi imara la Mamluk ambao walikua ni askari wa Kituruki waliochanganyika na jeshi la utawala wa Ayyub, Mamluk walikua ni jeshi la kwanza lililoweza kuwazuia Wamongolia, Mamluk waliendelea kutawala Misri hadi pale ulipoingia utawala wa Dola la Ottoman Empire katika nchi hiyo mnamo mwaka 1517.

Ingawa Wamongolia, walikua si Waislam lakini baada ya muda si mrefu katika utawala wao, lilitokea wimbi kubwa la mabadiliko ya Iman katika *Nafsi* zao. Kwani katika utawala wao walilazimisha kwa Wamongolia kuwaoa wanawake wa Kiislam na Waislam waliruhusiwa kuwaowa wanawake wa Mongolia na hapo ndipo walipoanza kusilimu na kua Waislam na kuanza kuunyanyua tena Uislam ambao hapo kabla walikua na nia ya kuuteketeza.

Mnamo mwaka 1295 Ghazan Khan (1295-1304) aliekua kiongozi wa Mongolia wa wakati huo alisilimu kutoka katika dini ya Kibuddha na kuingia katika Uislam na kutawala kwa kutumia sharia za Kiislam na hivyo kutoa amri ya kuvunjwa kwa mahekalu yote ya Kibuddha na yenye masanamu ndani yake ikiwemo lile lenye sanamu la baba yake aliekua akiitwa Arghun na kisha kuwaamrisha watu wake wote wachague, aidha Kusilimu au wahame nchi au kufanya Ibada zao za Kibuddha kisiri siri.

Miongoni mwa Watawala wa Kimongolia ambao walikua ni Waislamu alikuwemo pia Sultan Oljeitu (1304-1317), Uzbeg Khan (1313-1341), Ulug Muhammad (1441-1446), Tughlugh Temur Khan (1347-1362) ambae aliwasilimisha Mabudha wa Tibet wote na kuwaingiza katika Uislam, n,k. Wamongolia ni miongoni mwa vyanzo vyilivyoufanya Uislam uenee kwa kasi zaidi katika maeneo ya kati na Mashariki mwa bara la Asia hususan katika meneo ya ardhi ya China.

**UMUHIMU WA MJI WA JERUSALEM KWA DINI YA KIISLAM**

Katika kusoma kitabu hiki, tumeona kua si mara moja wala si mara mbili kua Waislamu wanapigania kuukomboa Mji wa Jerusalem ambao ni mji mtakatifu sana katika dini ya Kiislam, hivyo itakua ni vizuri pia kujua asili yake na ilikuaje mpaka mji huo ukafikia kua na cheo hicho. Lakini kabla ya kuendele mbele zaid basi jambo

la muhimu ni kujua kua Mji wa Jerusalem si mji muhimu kwa wafuasi wa dini ya Kiislam tu bali pia ni muhimu kwa wafuasi wa dini ya Kiyahudi na pia kwa wafuasi wa dini ya Kikristo.

Al-Masjid al Aqsa (Msikiti ulioko mbali) ambao uko katika mji wa Jerusalem unaufanya mji wa Jerusalem kua ni mji unaoshika nafasi ya tatu kwa utakatifu kati ya miji mitatu mitakatifu katika dini ya Kiislam ukifuatia Mji wa Madina wenye Masjid An Nabawi (Msikiti wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*) ambao unashika nafasi ya pili na ukifuatia Mji wa Makkah wenye Masjid Al Haram (Msikiti mtakatifu) ambao unaufanya mji huo kushika nafasi ya kwanza. Mji wa Jerusalem ulikua ndio *Qibla* cha mwanzo ambacho wafuasi wa dini ya Kiislam walikua wakikielekea wakati wa kusali, kabla ya kubadilishwa na kua Makkah baada ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuhamia katika mji wa Madina.
Mji wa Jerusalem ndio sehemu ambayo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipanda kuelekea mbinguni katika safari ya Miujiza ya Israa na Miraj iliyotokea mwezi 27 Shaaban, safari ya Israa ilianzia Makkah hadi Jerusalem na safari ya Miraj ilianzia *Masjid al Aqsa* baada ya kuwasalisha Mitume wote wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* waliotangulia kabla yake katika msikiti huo na kisha akaelekea mbinguni kama anavyosema Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika *Qur'an*:

﴿سُبْحَانَ ٱلَّذِى أَسْرَىٰ بِعَبْدِهِ لَيْلاً مِّنَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ إِلَىٰ ٱلْمَسْجِدِ ٱلأَقْصَى ٱلَّذِى بَارَكْنَا حَوْلَهُ لِنُرِيَهُ مِنْ آيَاتِنَآ إِنَّهُ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلبَصِيرُ﴾

**Subhana alladhi asra biAAabdihi laylan mina almasjidi alharami ila almasjidi al-aqsa alladhi barakna hawlahu linuriyahu min ayatina innahu huwa alssameeAAu albaseeru** (*Surat Al Israa 17:1*)

*Tafsir:* ***Ametukuka (Allah) ambae amemchukua mja wake katika safari ya usiku kutoka Masjid Al Haram kuelekea Masjid Al Aqsa ambayo maeneo ya jirani yake tumeyabariki ili kumuonesha yeye alama zetu, kwani yeye ni miongoni mwa wenye kusikia na kuona (vitu vyote)***.

Miujiza mikubwa ya safari hiyo ya usiku aliyopewa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ilikua ni kama heshima ya kuunganisha umuhimu baina ya miskiti hiyo miwili ya *Masjid Al Haram* na *Masjid Al Aqsa, Malaika* Jibril *A'layhi Salaam* aliongozana na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika safari hiyo na walipifika Jiwe Takatifu (*Al Sakhrah*) Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa*

*Salam* akapaa kuelekea mbinguni, akarudi tena *Masjid Al Aqsa* na kisha akarudi tena katika *Masjid Al Haram*.

Maana ya ardhi takatifu ya *Masjid Al Aqsa* (Msikiti wa mbali) si kama vile Waislamu wengi wanavyofikiria kua ni eneo la ule msikiti uliopo Jerusalem ambao juu yake kuna Quba kubwa lenye rangi ya dhahabu, jengo ambalo lilijengwa na utawala wa Umayyad chini ya *Khalifah* Abd Malik Ibn Marwan mwaka 692, lakini eneo la ardhi ya *Masjid Al Aqsa* linajumuisha eneo lenye ukubwa wa eka 35 lenye bustani, nyumba, *Masjid Al Aqsa* yenyewe na kwa upande wake wa mishoni kusini ndio kuna huo msikiti uliojengwa na Amir ul Muuminun Umar Ibn Al Khattab na katikati yake ndio kuna Jiwe Takatifu (*Al Sakhrah*). Eneo lote hilo hua linajulikana kama *Bait ul-Maqdis* (Nyumba Takatifu) au Al Quds na linachukua sehemu moja kati ya sita ya eneo lilizungushiwa ukuta wa mji wa Jerusalem na Waisrael.

Ama kuhusiana na kuelezea ni nani muasisi wa Masjid Al Aqsa, hakuna kukubaliana miongoni mwa Wanazuoni kua ni nani muanzilishi halisi, kwani kuna mitizamo inayotofautiana kuhusiana na muasisi wa msikiti huo. Mtizamo wa kwanza ni ule utokao kwa Imam Ibn Al Jawzi na Imam Ibn Hajar ambao wanasema kua Nabii Adam *A'layhi Salaam* ndie mtu wa mwanzo kujenga *Masjid Al Aqsa* baada ya kulijenga *Al Kaabah*, na ushahidi wao unatokana na *Hadith* ya Ibn Hisham katika kitabu chake cha *Al Tijan*.

Imam Al Bayhaqi anasema katika kitabu chake *Al Dalai'il* kua Abdullah Ibn Umar amesema kua: '**Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alimtuma Jibril kwa Adam na akamuamrisha kujenga nyuma ya Allah *(Al Kaabah)* halafu akamuamrisha aizunguke na kisha Adam akaambiwa: Wewe ni mtu wa mwanzo na hii ni nyumba ya mwanzo kujengwa kwa ajili ya Allah:**'

Mtizamo huu pia unathibitishwa na katika *Hadith* nyengine ya Abu Dharr ambayo inasema kua Abu Dharr alimuuliza Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: **'Ya Rasul Allah! Jee ni upi msikiti uliojengwa mwanzo?' naye akajibu '*Al Masjid Al Haram*', nami nikamuuliza tena: 'Halafu ukafuatia upi?' naye akajibu '*Al Masjid Al Aqsa*' nami nikamuuliza 'Jee kuna mda gani wa kujengwa baina yao', naye akajibu 'Miaka 40**' (*Al-Bukhari*). Hivyo kutokana na ushahidi huu, ikiwa ni Nabii Adam ndie aliejenga *Masjid Al Haram* na *Masjid Al Aqsa* umejengwa baada ya miaka 40 basi hii inamaanisha kua Nabii Adam *A'layhi Salaam* ndie aliejenga *Masjid Al Aqsa* au alijenga mmoja katia ya watoto wake kutokana na utofauti wa miaka baina yao.

Mtazamo wa pili ni ule wenye ushahidi unaoonesha kua Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* kua ndie aliejenga *Al Masjid Al Aqsa* na hii inatokana na kua kama tulivyoona mwanzoni mwa kitabu hiki tulipozungumzia asili ya mji wa Makkah kua *Qur'an* inasema kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alimuamrisha Nabii Ibrahim kujenga Masjid Al Haram, na kutokana na *Hadith* ya Abu Dharr tulioiangalia hapo juu inayoonesha kua *Masjid Al Aqsa* ulijengwa baada ya miaka 40 basi ni wazi kua itakua ni Nabii Ibrahim aliejenga *Masjid Al Aqsa* au pia kuna uwezekano kua ulijengwa na mmoja kati ya watoto wake.

Shaykh Ibn Taymiyah ni mmoja kati ya wale wenye mtizamo huo wa kua *Masji*d *Al Aqsa* ulijuengwa na Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* pale aliposema kua '**Mitume ilianza kusali ndani ya *Masjid Al Aqsa* kuanzia wakati wa Nabii Ibrahim**' na pia kuna kauli ambayo inasema Shaykh Ibn Taymiyah alisema kua: '***Al Masjid Al Aqsa* ulijengwa wakati wa uhai wa Nabii Ibrahim**'.

Ukiangalia baina ya mitizamo hii miwili ya kwanza na ya pili utaona kua kuna utofauti wa kua, Wanazuoni wenye mtizamo wa kwanza wametofautiana na mtizamo wa pili kwa sababu inasemekana kua Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* aliamrishwa aunyanyue msingi wa *Al Kaabah*, na hivyo hakuujenga kuanzia kwenye msingi wake kwa kuchimba ardhini bali alijenga kutokana na msingi wa jengo hilo ambao aliukuta tayari upo.

Mtizamo wa tatu ni ule usemao kua Nabii Yaqub ndie muanzilishi aliejenga *Masjid Al Aqsa*, na miongoni mwa wanaounga mkono mtizamo huu ni pamoja na Imam Ibn Al Qayim. Imam Ibn Al Qayim anasema katika kitabu chake *Zad al-Ma'ad* kua: '**Aliejenga *Masjid Al Aqsa* ni Nabii Yaqub, na hii ilikua ni miaka 40 baada ya Nabii Ibrahim kujenga *Al Kaabah***'

Kwa upande mwengine Imam Ibn Kathi̱r pia ni miongoni mwa wanaounga mkono mtizamo huo wa Imam Ibn Al Qayim kwani katika kitabu chake cha *al Bidayah Wal Nihayah*. Anasema kua Nabii Yaqub alienda Jerusalem na akajenga jengo kama meza ambayo ndiyo *Al Masjid Al Aqsa* na baadae Nabii Sulayman *A'layhi Salaam* akaufanyia marekebisho.

Mtizamo wa nne ni ule mtizamo wenye shaka, mtazamo usemao kua mji wa Jerusalem ulichaguliwa kutokana na amri ya Nabii Daud *A'layhi Salaam* ambae aliishi katika karne ya 10 kabla ya kuja Nabii Isa *A'layhi Salaam*, kujenga sehemu ya kumuabudia Allah, sehemu ambayo baadae ilifanyiwa marekebisho na Nabii Sulayman *A'layhi Salaam* kutokana na *Wahyi* alioshushiwa na Allah *Subhanahu wa*

*Ta'ala*, lakini mtizamo huu unatokana na Agano la kale la biblia na pia hakuna ushahidi unaoounga mkono jambo mtizamo huu katika vitabu vya Kiislam.

Hata hivyo, vyovyote vile itakavyokua, basi *Masjid Al Aqsa* ni sehemu muhimu na takatifu kwa dini ya Kiislam, na ndio maana Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akaichagua kama sehemu pekee ambayo alimpeleka Nabii wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ambae aliwasalisha Mitume wote katika msikiti huo na baadae akapanda juu mbinguni katika safari ya *Miraj*.

*Al Masjid Al Aqsa* umetajwa katika *Hadith* nyingi za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ikiwemo *Hadith*i zifuatazo:

Anasema Abu Al-Darda kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alisema: '**Sala moja katika Masjid *Al Haram* (Makkah) ina thamani ya sala 100000, sala moja katika msikiti wangu (masjid An Nabawi, Madina) in thamani ya sala 500 na Sala katika *Al Aqsa* (Jerusalem) ina thamani ya Sala 500 katika misikiti myengine yote.**' (*Al-Bukhari*)

Ma'imunah Bint Sa'd anasema kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliulizwa kuhusiana na mtu ambae anataka lakini hawezi kusafiri na kuenda kusali katika *Al Masjid al-Aqsa*, jee afanyeje? Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema: '**Anaweza kutengeneza zawadi ya udi ambao aupeleke ukafukizwe msikitini humo, na hii itakua ni sawa na yule aliesali ndani ya Msikiti huo**'. (*Imam Ahmad na Ibn Majah*)

Mbali ya umuhimu wake kuainishwa katika *Qur'an* na *Hadith* lakini pia eneo la Jerusalem lina historia ya kipekee katika Dini ya Kiislam, hivyo tutaangalia baadhi tu ya mifano ya upekee huo.

**Kumbukumbu ya *Al Sahrah*** ambalo ni Jiwe Takatifu, sehemu ambayo ipo katikati ya aeneo hilo takatifu yenye jengo kubwa kama la msikiti wenye Kuba kubwa la rangi ya Shaba, ambalo Waislamu wengi wanapoliona kwenye picha hudhani kua ndio *Masjid Al Aqsa* wenyewe, lakini ukweli ni kua Jengo la *Al Sahrah* lilijengwa na *Khalifah* Abd Al Malik wa Utawala wa Banu Ummayad, katika kipindi cha miaka ya 685 hadi 691 na ndani ya *Al Sahrah* mna Jiwe Takatifu, jiwe ambalo kutokana na historia ya Uislam ni sehemu ambayo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alisimama kabla ya kupaa mbinguni. Jiwe hili limejengewa na kuzungushiwa jengo lenye umbo la pembe nane lenye mlango mmoja na madirisha saba katika kila upande wa jengo hilo na juu yake kuna Kuba (umbo la duara kama kikofia linalojengwa kwa juu ya Misikiti au juu ya minara ya Msikiti) la rangi ya dhahabu.

Ingawa *Al Sahrah* si Msikiti lakini kutokana na utukufu wake basi Quba la jengo hilo limepakwa rangi ya dhahabu na lina ukubwa wa mzunguko wa duara wa mita 20 na limepambwa na dizaini mbalimbali za kuvutia.

**Kumbukumbu ya Nabii Daud *A'layhi Salaam* -** ambae alikua ni Mtume, Mpiganaji mkubwa na Mfalme wa Watu wa Palestina miaka 40, akatawala Al Khalil (Hebron) kwa miaka 7 na kutawala Jerusalem kwa miaka 33, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alimpa Nabii Daud *A'layhi Salaam* sauti nzuri ambayo alikua akiitumia kuwasomea kitabu cha Zabur kwa Watu wake, Ndege, Wanyama, Majini na hata milima pia ilikua ikimuitikia katika kumtukuza Allah *Subhanahu wa Ta'ala*. Inasemekana kua eneo alilokua akiishi au alizikiwa Nabii Daud *A'layhi Salaam* liko nje kidogo ya *Al Quds*.

**Kumbukumbu ya *Masjid-Al-Aqsa*** wenyewe ambao juu yake una *Quba* la rangi ya kijivu na nyeusi upo katika upande wa kusini mwa eneo hilo la *Al-Haram al-Sharif*. *Masjid Al Aqsa* una eneo ndani yake lenye ukubwa wa kuchukua ndani wa watu 5000 kusali kwa wakati mmoja.

**Kumbukumbu ya Nabii Sulaiman *A'layhi Salaam*** – Ndani ya eneo la Al Quds kuna sehemu ambayo Nabii Sulayman *A'layhi Salaam* alikua amekaa akiwasimamia Majini kujenga msikiti, ambapo alifariki bila ya Majini hao kujua hadi pale walipomaliza kuujuenga Msikiti huo, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akawaamrisha mchwa kuila ndani kwa ndani fimbo yake aliyokua ameiegemea na baada ya mchwa hao kumaliza kazi hiyo, mwili wa Nabii Sulaiman *A'layhi Salaam* ukaanguka chini. Na hapo Majini na *Bani Adam* wakaamini kua ni Allah *Subhanahu wa Ta'ala* pekee ndie mwenye *I'lm* ya kila kitu.

**Kumbukumbu ya Maryam Bint Imran (Radhi allahu anha)** – ambae alikua ni mama wa Nabii Isa *A'layhi Salaam* ambae ni mwanamke pekee alietajwa kwa jina katika *Qur'an* na pia jina lake kupewa nafasi ya jina la sura nzima ya *Qur'an*. Kumbukumbu ya kaburi lake iko nje kidogo ya eneo la *Al Quds.*

**Kumbukumbu ya Umar ibn Al Khattab** – Ndani ya eneo la Al Aqsa kuna Msikiti wa Umar Ibn Al Khattab ambao ulijengwa katika sehemu aliyosali mara ya kwanza baada ya kuuteka mji wa Jerusalem. Kumbukumbu ya msikiti huo ulijengwa na Sultan wa utawala wa Ayyub aitwae Al-Afdal Ibn Salah Ad Din Ayyub katika mwaka 1193.

Mchoro unaofuatia unafafanua kwa ufupi maeneo ya ardhi *Al Quds.*



ENEO LA ARDHI TAKATIFU YA BAYT AL MAQDIS AU AL QUDS




المستكشف
ابو منال دانا
AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

**Kumbukumbu ya Masahaba –** Kuna makaburi na pia maeneo waliyokua wakikaa Masahaba mbali mbali wakiwemo Salman Al Farsy, Ubaidah na wengineo.

**Kumbukumbu ya Imam Abu Hamid Al Ghazal** – Katika eneo la *Al Qudsi* kuna sehemu ambayo inaitwa *Baab al Dhahhab* ambayo ndani yake mna chumba ambacho kiko nyuma ya Masjid Al Aqsa kwa upande wa Mashariki ambayo ndiyo sehemu ambayo aliyokua akiishi Hujjat ul Islami Imam Abu Hamid Ibn Ibn Muhammad Al Ghazal wakati alipokua akiandika kitabu chake maarufu cha *Ihya Ulum Ad Din.*

**USTAARABU WA KIISLAMU KIUTAMADUNI NA UVUMBUZI WA KISAYANSI KATIKA HISTORIA YA DUNIA.**

Ustaarabu wa Kiislam ndio Ustaarabu uliobadilisha Historia nzima ya uso wa Dunia, tofauti na ustaarabu wa jamii za watu wengine wote waliotangulia hapo kabla ya kuja kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Kwani ustaarabu wa Kiislam ulienea kote ardhini kuanzia Mashariki kuelekea Magharibi na hivyo kuunganisha Ustaarabu wa Wachina,Wahindi, Waajemi, Wagiriki na Warumi pia na ndio maana Mjerumani aitwae Franz Rosenthal alieishi katika kipindi cha miaka ya 1914-2003 akasema katika kitabu chake cha *Knowledge Triumphant* (Ushindi wa Elimu) kua **: 'Elimu ni Uislam'**.

Kwani Ustaarabu wa Kiislam uliubeba uongozi na utukufu wa *I'lm* na njia za kutafutia *I'lm* pale tu mara baada ya *Malaika* Jibril kumwambia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* **: *'Iqra'*** katika pango *Jabal al Hira* kama tulivyoona katika Sura ya kwanza ya kitabu hiki. Tukiangalia tutaona kua neno *Iqra* limetajwa katika Qurán mara 750.

Hivyo amri ya kusoma ambayo ni sawa na kutafuta *I'lm* ilikua ni kwa ajili ya kumfanya *Bani Adam* aweze kujiendeleza na kujirahisishia maisha yake kwa upande wa Kiakhera na pia kwa upande wa Kidunia kwa kujifunza na kuyafanyia kazi masuala ya Kijamii, Kiimani, Kisiasa, Kiuchumi, Kielimu n.k. na wakati huo huo kuhifadhi mazingira ya Dunia kwa ajili ya manufaa ya vizazi vya wakati huo na pia vizazi vijavyo kwa kutumia hukmu na *Sharia'h* zilizowekwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ambae ni Muumba ili kupata ridhaa yake.

Kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ameweka wazi katika *Qur'an* kwa kuuliza kua:

﴿قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلَّذِينَ يَعْلَمُونَ وَٱلَّذِينَ لاَ يَعْلَمُونَ﴾



**Qul hal yastawee allad͟heena yaAAlamoona waallad͟heena la̲ yaAAlamoona** *(Surat Az Zumar 39:9)*

Tafsir: ***Jee hua ni sawa wale wenye kujua na wale wasiojua?***

Na vile vile ametuwekea wazi pia kua:

﴿يَرْفَعِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ آمَنُواْ مِنكُمْ وَٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْعِلْمَ دَرَجَاتٍ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ﴾

**YarfaAAi Alla̲hu allad͟heena a̲manoo minkum waallad͟heena ootoo alAAilma daraja̲tin waAlla̲hu bima̲ taAAmaloona khabeerun** *(Surat Al Mujadila 58:11)*

*Tafsir:* ***Allah atawanyanyua miongoni mwenu wale walioamini, na wale waliopewa I'lm. Hakika Allah ni mwenye kujua kila mkifanyacho.***

Utofauti wa Ustaarabu wa Kiislam na Ustaraabu wa jamii zilizotangulia ndio uliotufikisha leo hapa tulipo baada ya kuzitafakari na kuzifanya kazi aya hizo na nyenginezo, jambo ambalo lilipelekea Ustaarabu wa Uislam kua ni ustaarabu usiokua na ubinafsi wala wivu na hivyo kua usiojali utofauti uliopo baina ya jamii moja hadi nyengine pale tunapozungumzia kuhusiana na *I'lm* kiasi ya kua uliwapa nafasi watu kutafsiri kazi za *I'lm* kutoka jamii au lugha moja kama Kichina, Kihindi, Kiajemi, Kirumi, Kigiriki n.k kuenda lugha ya Kiarabu na si kutafsiri tu bali pia kuzifanyia utafiti *I'lm* hizo na kuzikosoa pale inapokua kuna makosa ndani yake na kuziweka wazi zaidi kwa kuzitafsiri kazi za *I'lm* hizo kutoka katika lugha ya Kiarabu na kuzíhamishia katika lugha ya Kilatini na baada ya hapo ndio wazungu wakaanza kunufaika na *I'lm* hiyo pia.

Kazi hii ilifanyika katika kipindi cha miaka ya Mamlaka ya Utawala wa Kikhalifah wa Al Abbas, Al Andalus kama tulivyoona hapo awali na pia Mamlaka ya Sicily, Italia baada ya kutawaliwa na Waislam katika kipindi cha mwaka 827. Kipindi cha Mamlaka ya tawala hizi ambazo ni vitovu vya *I'lm*, ndio kipindi ambacho kilitoa Wanazuoni wengi wa *I'lm* ya Sayansi ambao waliochangia katika uvumbuzi wa elimu ya sayansi iliobadilisha muelekeo wa Dunia, miongoni mwao wakiwemo:-

1**. Muhammad Ibn Musa Al Khwarizmi** ambae ni mvumbuzi wa hesabu za Algebra (Neno la kiarabu *Al Jabr* linalotokana na mzizi wa neno la kiarabu J-B-R lenye maana ya kulazimisha, kupiga au kuzidisha). Umuhimu wa kuzijua hesabu za

Al Gebra ni kuifundisha akili ya Ibn Adam namna ya kutatua matatizo magumu mbali mbali ya kimaisha, kimazingira na kisayansi, Al Khwarizmi aliandika kitabu kinachoitwa *Kitab Al Jabr Wa al Mujabala* na Algorithm ambazo hutumiwa sana katika masomo ya sayansi na uinjinia, Al Khawarithm pia alikua ni mtaalamu wa *I'lm* ya Sayari na Jiografia.

2. **Abu Ali Al Ḥasan Ibn Al Ḥasan Ibn Al Haytham** ambae hujulikana kama ibn Al Haytham (*Al Hacen kwa lugha ya Kilatin*) ambae alikua ni mwanasayansi ambae alievumbua jinsi jicho linavyofanya kazi, mvumbuzi wa kamera na vioo vyenye umbo la mbonyeo na umbo la mbinuko. Ibn Al Haytham alikua na *I'lm* kubwa ya Sayansi, Fizikia, Sayari, Hesabu na alielezea namna lilivyo umbo la Dunia hivyo alichangia sana katika fani hiyo katika mambo na vitu mbali mbali tunavyovitumia leo maishani mwetu, kwani kina Roger Bacon, Galilleo, Isac Newton, na wengineo wote wamejulikana baada ya kubwebwa na mabega ya Ibn Al Haytham.

3. **Abu ʿAli al-Ḥusayn ibn Abd Allah ibn Al-Hasan Ibn Ali Ibn Sina** (*Avicenna kwa lugha ya Kilatin*) ambae alikua na *I'lm* mchanganyiko ikiwemo Falsafa, Sayari, Sayansi ya Dini, Ardhi, Fizikia, Saikolojia, Mantiki, Hesabu na Lugha na aliandika vitabu vipatavyo 450 na 40 kati yao vilikua ni vya Utibabu na Madawa.

Miongoni mwa vitabu vyake ni Kanuni za Tiba (*Al-Qanoon fi al-Tib au, The Laws of Medicine au The Canon of Medicine*) ambacho kilikua kikielezea aina mbali mbali za maradhi na njia na madawa yanatumika katika kuyatibu maradhi hayo, pia kilikua kinatumika katika nchi za mbali mbali duniani zikiwemo za Ulaya hadi mwishoni mwa karne ya 18.

4. **Abu Bakr Muhammad Zakariyyah Al Razi** , maarufu kama Al Rhazes mwenye sifa ya kua ni Daktari wa Madaktari Duniani, alievumbua tiba ya dawa ya Tete kuanga na Surua na baba wa Magonjwa ya Watoto. Al Razi alivumbua pia kemikali za Alcohol na Mafuta ya taa, Sulpfuric acid, na alitoa mchango mkubwa sana katika masomo ya Kemia. Al Razi aliandika vitabu ving isana ikiwemo *Al Hawi*(Umuhimu wa Maisha), *Ma la Yadhuru Al Tabib* (Kwa yule asietembelewa na Daktari) *Al Judari wa Al Hasba* (Utibabu wa Tete Kuanga na Surua), n.k

5. **Ala-al-din Abu Al-Hasan Ali Ibn Abi-Hazm Al Qarshi Al Dimashqi** au pia hujulikana kama Ibn Al Nafis ambae alikua ni Mwanazuoni mweye *I'lm* ya Afya na pia ni mvumbuzi wa mzunguko wa damu wa mwili wa *Bani Adam.*

6. **Abu Al-Walid Muhammad Ibn Ahmad Ibn Rushd**, maarufu kama Ibn Rush na pia hujulikana kama baba wa somo la Anatomy katika masuala ya Tiba.

7. **Abu Al-Qasim Khalaf ibn al-Abbas Al-Zahrawi** (Ambae kwa Kilatin anajulikama kama Albucasis ) ambae ni baba wa Somo la Upasuaji (*Surgeon*) katika masuala ya Tiba.

8. **Abu Abd Allah Muhammad Al-Idrisi al Qurtubi Al Hasani Al Sabti** au pia hujulikana kama Al Idris ambae ni mtu wa mwanzo kuipanga na kuichora ramani ya Dunia kama ilivyo.

9. **Abū Zayd 'Abd Al Raḥman Ibn Muḥammad Ibn Khaldun Al-Hadrami**, au A'llamah 'Abd Ar Rahman Ibn Khaldun alikuwa mtaalamu anaejulikana kua ni mtaalamu bora wa historia. Lakini anasifika zaid kama mtangulizi muhimu katika fani ya Sayari, Uchumi, *Fiq-hi*, Hesabu na baba wa elimu ya Utawala wa Jamii.

Allamah 'Abd Al Rahman Ibn Khaldun aliandika vitabu vingi, miongoni mwao kikiwemo kitabu kinachoitwa *Al Muqaddimah*, kitabu ambacho nadharia zake zilikua zikitumiwa sana na Utawala wa Dola la Ottoman (Ottoman Empire), na pia katika karne ya 19 watu wa Ulaya walikua wakikitumia katika muhula wa masomo yao, nadharia za *Al Muqaddimah* ilikua pia ikitumiwa na katika mfumo wa kuziongoza serikali za nchi za Magharibi zikiwemo Serikali ya Rais Ronald Reagan na ya Rais George Bush Mkubwa ambao wote ni wa Marekani na pia Kansela Angela Merkel wa Ujerumani.

Mwaka 1993 rais wa Marekani Rais Ronald Reagan alisema katika gazeti la *New York Times* kua:'**Nikupeni ushauri wa *Muarabu* alieishi katika karne ya 14 ambae alisema'*Mwanzoni mwa Utawala, kodi hua ziko chini na mapato huongezeka. Mwishoni mwa utawala Kodi hupanda juu na mapato hushuka chini*'. Na La! Sina ukaribu na Ibn Khaldun ijapokua tunaweza kua na marafiki wanaofanana**'.

Watu wa Magharibi wamenufaika sana kutokana na kuamshwa na kuiga vitu vingi sana kutoka kwa Waislam, kwa sababu wao walikua ni watu waliokuwepo nyuma sana katika kipindi hicho, hivyo kila kitu walichokiona kutoka kwa Waislam walikiona ni bora na tunu zaidi, kwa mfano ukiangalia majengo ya Makanisa yao ya zamani basi utaona kua walikua wakifuata ubunifu waliokua wakiuchukua kutoka katika majengo ya Miskiti ya Cordoba, Al Andalus, Istanbul, Jerusalem, nk. Hata ukiangalia picha za asili za zamani zilizokuwemo ndani ya Makanisa yao, basi kuna uwezekano mkubwa wa kuona joho, au nguo walizovaa au kujitandia mmoja kati ya waliokuwemo ndani ya picha hizo, iwe Maryam, au Isa Ibn Maryam baadhi hua zimeandikwa maneno ya kiarabu, na hii ni kwa sababu ya kua kwa kipindi hicho

ilikua hakuna nguo au vitambaa vizuri sana na vyenye thamani kubwa kama vile vitokavyo katika nchi za Kiislam.

Vile vile kwa upande wa Utamaduni utaona kua watu wa Magharibi wameiga mambo mengi sana ambayo hadi kesho wanayatukuza katika tamaduni zao, kwa mfano tunapoangalia vilivyokuwemo katika kitabu cha vya *Alf Layla w Layla* ambacho wazungu wanakiita 'The Thousand and One Nights' (walikitafsiri kwa kwa mara ya kwanza kwa kifaransa mnamo mwaka 1704, na baadae wakakitafiri kwa lugha ya kiingereza). Na hivyo kuingiza katika utamaduni wao na kukigeuza kua ni miongoni mwa vitabu maarufu visomeshwavyo katika vyuo na maskulini mwao kama Dante alipoandika, 'Divine Comedy' ambacho kinagusia kisa cha Miraj, Wiliiam Shakespeare pale alipoandika 'Othello' na 'Merchant of Venice' kinachogusia Waislam wa Afrika Kaskazini. Victor Hugo alipoandika Persians as do Boccaccio kunichogusia Waajemi, na Chaucer alipoandika 'Robinson Crusoe' na 'Gulliver's Travels' vyote hivyo ni vitabu maarufu na vimetokana na kitabu cha *Alf Layla w Layla*.

Karen Armstrong ambae aliekua sista wa kanisa Katoliki kabla ya kujiuzulu na kua mwana historia, mtafiti na mwandishi wa vitabu vya Historia vya Dini mbali mbali katika dunia anasema: '**Waarabu hususan, walikua ni watu walioingia katika mwanga mwanzo ukilinganisha na Wakristo wa Magharibi na bado deni hili halijakubalika linavyotakiwa likubalike. Mara tu baada ya kumalizika kwa kazi kubwa ya kutafsiri, wasomi wa bara la Ulaya walianza kuukunuta uhusiano wao na Uislam jambo ambalo ilikua kama ni hali ya kuchanganyikiwa kwa mtu aliekua amelala usingizi mzito sana na hivyo kua hayupo katika hali ya kujua nini kinaendelea halafu akaamshwa, na hawakuweka wazi kuonesha kwa uhakika Waarabu ni nani hasa…Kuna maradhi ya mkandamizo wa mawazo yanayojirudia rudia kuhusiana na watu ambao mwanzo walikua ndio waoneshaji njia ya kupitia, mashujaa na maadui wakubwa, hili ni jambo lililowazi kwa wasomi kuhusiana na Uislam.'**

Miongoni mwa namna walivyoipotosha historia kwa kuiandika upya ni pamoja na kusomesha maskulini historia ya dunia kwa kusema kua mnamo mwaka 1492, mvumbuzi wa Kihispania aitwae Christopher Columbus alilivumbua bara la Marakani. Jambo ambalo si sahih kwani ukweli uliowazi lakini unafunikwa ni kama vile kisemavyo kitabu maarufu kinachoitwa *They Came Before Columbus* kilichoandikwa na Ivan Van Sertima ambacho kinasema kua Mwanajiografia maarufu wa Kiislamu aitwae Al Sharif Al Idris alieishi katika kipindi cha miaka ya 1099 hadi 1166 aliandika katika kitabu chake kinachoitwa *Nuzhat al-Mushtaq fi Ikhtiraq al-A'faq* (Safari za mwenye kutamani kuvuka upeo wa macho) kua kuna

mabaharia wenye asili ya Afrika Kaskazini walisafiri kuingia katika kiza cha bahari na ukungu (Bahari ya Atlantiki) wakitokea Lisbon, Ureno ili kuvumbua kuna nini katika sehemu hizo, wakasafiri na hatimae wakawasili katika kisiwa ambacho kina watu na mashamba, na katika siku ya nne mkalimani aliwasiliana nao kwa kuzungumza lugha ya kiarabu.

Vile vile historia ya nchi za Afrika Kaskazini inasema kua kwa mara ya kwanza mnamo mwaka 1311 Utawala wa Mfalme wa Mali ulitayarisha safari kubwa yenye meli zifikazo 400 lililojumuisha meli za biashara na za kivita ili kuulinda msafara huo zilielekea baharini kwa masafa ya mbali na huko walivumbua ardhi kwa upande wa Magharibi wa bahari baada ya kuvutwa katika maeneo hayo na mkondo wa bahari hiyo. Mnamo mwaka 1324 Mfalme wa Utawala wa Mali aitwae Mansa Musa alimuambia muandishi wa historia wa kiarabu aitwae Al Umar kua '**Watawala walionitangulia mimi walifanya safari mara mbili kuvumbua mipaka ya bahari ya Atlantiki.**'

Mfano mwengine ni ule wa kusomeshwa kua katika karne ya 17 Isac Newton ndie aliegundua habari ya miale ya jua, na lenzi wakati ukweli ni kua katika karne ya 11 Ibn Al Haytham aligundua kuhusiana na mambo hayo.

Vile vile kua Roger Bacon ndie aliegundua matumizi ya miwani ya kusaidia kusoma wakati aliegundua hivyo ni Ibn Firnas na Ibn Haytham, na pia Rogrer Bacon ndie mtu wa kwanza kujaribu kuruka kama ndege, wakati Roger Bacon mwenye alifanya hivyo baada ya kusoma tafsiri ya vitabu vya lugha ya Kiarabu vya Ibn Firnas.

Au kua mgunduzi wa somo la Kemia kua ni Robert Boyle wakati ukweli ni kua miaka 700 kabla ya kuzaliwa Robert Boyle basi kina Al Razi, Al Jabir, Al Kindi na Al Biruni walikua tayari wakitumia elimu ya Kemia katika kuchunguza mambo mbali mbali.

Au Leonardo Da Vinci kua ndie mgunduzi wa I'lm ya Mawe, Madini na Udongo wakati ukweli ni kua mtu wa kwanza kufanya hivyo ni Al Biruni, tena kwa miaka 700 kabla ya kuzaliwa Da Vinci, n.k

Kwa kumalizia sehemu hii tuangalie alivyosema Rais Barak Obama wa Marekani katika mjini Cairo Misri katika tarehe 4-6-2009, ambapo aliweka wazi umuhimu wa historia ya wavumbuzi wa Kiislamu katika historia ya maendeleo ya Dunia, na pia aliweka wazi njia walizozitumia watu wa Magharibi katika kutokukubali kuyapa haki na kipaumbele mafanikio ya Waislam katika maendeleo ya Dunia, na alisema kama ifuatavyo:

**‘Ilikua ni uvumbuzi wa Jamii za Kiislam ndio ambao ulivumbua Algebra; kampasi zetu za sumaku na zana za kusafiria, utaalamu wetu wa kalamu na karatasi; ufahamu wetu wa vipi maradhi huenea na ni vipi yanaweza kudhibitiwa.**

**Tuna kiunganishi cha kila siku kilichotokana na Waislam, lakini hatuwezi kujua kua vitu vingi ambavyo tunavitumia katika maisha yetu ya leo kua vinatoka katika historia ya Waislamu, kuanzia kwenye Hesabu, kwenye Sayansi hadi kwenye Jiografia na Biashara, inakua ni jambo la kushangaza kwetu tunapojua ni kwa kiasi gani uvumbuzi wa Waislamu umechangia katika kuustaarabisha ulimwengu, ulioanza karne zilizopita hadi kuingia katika maisha yetu ya leo’**

**Ijapokua kila mtu huchuma kile anachokifanya na kukiendeleza katika vizazi vijavyo, hivyo ni muhimu kwetu sisi kujifunza na kukubali mchango mkubwa uliotolewa na vizazi vya mwanzo vya Waislam. Na hatufanyi hivyo kwa sababu ya ukoloni, kwa sababu ya taasisi za elimu za Magharibi pamoja na kwa sababu ya misimamo wa Magharibi ambayo huuonesha Uislam kuwa ni wenye sifa za mambo ya kizamani, uliokua nyuma kimaendeleo na usioendana na mambo ya kisasa ya sayansi na teknolojia na pia unaopinga utafutaji wa elimu.**

**Watoto wa Skuli za Kiislamu kamwe hawafundishwi historia yao tukufu, wanachofundishwa mara zote hua ni zile sifa mbaya tu zisizostahiki kwa vizazi vyao vilivyopita. Kutokana na yaliyopita tunaweza kujifunza makosa yetu na kuyatumia katika kuichunguza mifano hiyo bora kabla yetu kua kama ni mifano bora itakayoweza kuyaweka sawa maisha yetu ya baadae**.’

Ukweli wa maneno hayo unaonekana wazi wazi, ila kwa wale watakaoshangaa basi waangalie katika asili ya lugha za mataifa ya Ulaya na wataona kua kuna maneno mengi yenye asili ya kiarabu, kwa sababu kama ilivyo neno Shati (Shirt) katika kiswahili kua ni lenye asili ya kiingereza na limeitwa hivyo kwa kiswahili kwa sababu waswahii walikua hawana vazi hilo la shati, na kwa kua limetambulishwa kwao kutoka kwa waingereza na wao walikua hawajui linaitwaje kwa lugha yao, wakaamua kutumia jina Shati kama wanavyoliita hao waliolitambulisha kwao.

Hali hiyo pia ndio ilivyo kwa vitu vyenye majina ya Kiarabu lakini watu wa Magharibi ikawa hawavijui, tuangalie mifano michache iliyomo katika lugha ya Kiingereza:

**BAADHI YA MANENO YA KIZUNGU YENYE ASILI YA KIARABU.**

**Alcove (Al Qubbah), Ogive (Al Jubb), Baroque (Al Burqah), Mattress (Al Matrah), Shiffon (Al Shaff), Cotton (Al Qutn), Fustian (Al Fustah) Gauze (Ghazzah), Albatross (Al Qadus), Camel (Al Jamal), Gazelle (Ghazal), Giraffe (Zarafah), Nacre (Naqarah), Tuna (Tun), Sandal (Sandal). Satin (Zaytun), Alkali(Al Gili), Gypsum (Al Jibs), Camphor (Al Kafur), Cinnaba (Al Zinjafar), Musk (Al Misk), Soda (Suda), Alcohol (Al Kuhl), Banana (Banan), Candy (Al Qand), Jasmine (Al Yasmin), Lemon (Al Laymun), Orange (Al Naranj), Saffron (Al Zafaran), Sugar (Al Sukar), Syrup (Al Sharab), Tangerine (Al Tanjah), Tamarind (Tamr Al Hind), Lilac (Al Laylak) Admiral (Amir Al Bahr), Safari (Al Safarah), Gibraltar (Jabal Tariq) Trafalgar (Taraf Al Ghar), Typhoon (Tufan), Zanzibar (Zanjibar), Moonsoon (Mawsim), Sofa (Suffah), Jar (Al Jarrah), Guitar (Al Qitar) Hocket (Iqaat), Assassin (Al Hashashin), Mafia (Al Mu Afi), Amber (Al Anbar), Mascara (Al Maskharah), Alchemy/Chemistry (Al Kimiya), Algebra (Al Jabr), Almanac (Al Manakh), Algorism (Al Khawarizm), Calibre (Al Qalib), Carat (Al Qirat), Tennis (Al Tinnis), Traffic (Al Tafriq), Tarrif (Al Tarifah), Magazine (Al Makhzan), Bazaar (Al Bazar), Cheque (Al Sakk) Honolulu (Huna Lulu) n.k.**

Jadweli inayofuatia inaonesha historia ya kimaendeleo na kisayansi katika Uislam, majina yaliyotiwa ndani ya mabano yanaonesha namna watu wa Magharibi walivyokua wakiyaita majina ya wavumbuzi hao baada ya kutafsiri vitabu vya Wanazuoni hao.

| JADWELI YA MAENDELEO KATIKA HISTORIA YA KIISLAM | |
|---|---|
| **MWAKA** | **TOKEO MUHIMU LILILOTOKEA KATIKA ISLAM** |
| 570 | Kuzaliwa kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. |
| 622 | Waislamu wanahamia Madina |
| 632 | Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* anafariki. |
| 632-634 | Utawala wa Amir ul Muuminun Abu Bakr As Siddiq |
| 634-644 | Utawala wa Amir ul Muuminun Umar Ibn Al Khattab |
| 638 | Mji wa Jerusalem unatekwa na Waislam |
| 644-656 | Utawala wa Amir ul Muuminun Uthman Ibn Affan |
| 656-661 | Utawala wa Amir ul Muuminun Ali Ibn Abi Talib |
| 661-750 | Utawala wa Banu Umayyad wa Damascus. |
| 693 | Dinar ya kwanza ya Kiislam inaanza kutumika. |
| 711 | Uislam unaingia Uhispania |
| 712 | Uislam unaingia India |
| 715 | Ujenzi wa Msikiti wa Ummayad mjini Damascus wamalizika. |

| | |
|---|---|
| 718 | Uislam unaingia Ufaransa |
| 750 | Kuanguka kwa Utawala wa Banu Ummayad wa Syria. |
| 751 | Kunyanyuka kwa Utawala wa Al Abbas wa Baghdad. |
| 756-929 | Utawala wa Umayyad wa Al Andalus, Uhispania. |
| 777 | Al Farazi Ustralabi (**Astrolobe**) anavumbua 'Astrolabe' kifaa cha kupimia sehemu ya sayari kama Jua, mwezi, nyota n.k kulingana sehemu aliopo mpimaji na katika wakati aliopo. |
| | Jabir Ibn Hayyan (**Geber**) anafanya uvumbuzi wa Kemia |
| 786 | Harun Rashid anakua *Khalifah* wa Al Abbas wa Baghdad |
| 795 | Uvumbuzi wa karatasi |
| | Harun Rashid anamzawadia saa ya ukutani Kiongozi wa Ufaransa. |
| | Vitabu vya Alfu leila w laila vinaanza kusomwa. |
| 809 | Hospitali ya kwanza ya jamii inaanzishwa Baghdad. |
| | Bayt al Hikam inaanzishwa Baghdad. |
| | Al Kindi (**Al Kindus**) anavumbua elimu ya ufunguo wa siri au password (cryptography) |
| | Muhammad Ibn Musa Al Khwarizmi (mvumbuzi wa mahesabu ya **Algorithm**) anavumbua hesabu za Algebra (**Al Jabir**). |
| | Daktari Hunayn Ibn Ishaq anatafsir mfumo wa mifupa ya mwili. |
| 828 | Kituo cha uvumbuzi cha Shamsiyah karibu na Baghdad kinaanzishwa. |
| 850 | Ndugu wa Ibn Musa wanachapisha kitabu chao cha vifaa vya injini. |
| | Al Jahiz anachapisha kitabu kinachoelezea Wanyama. |
| 859 | Chuo Kikuu cha Qarawiyin kinafunguliwa mjini Fez. |
| 861 | Al Farghani (**Al Fraganus**) anatengeneza Nilometer nchini Misri na kuchapisha kitabu cha Elimu ya Sayari (Astronomy). |
| | Al Farabi (**Al Farabius**) anaandika kitabu kuhusiana na Muziki. |
| 875 | Ibn Firnas anavumbua ndege ya mwanzo. |
| 878 | Msikiti wa Ibn Tulun unajengwa mjini Cairo. |
| 880 | Abu Abd Allah Al Battani (**Al Bategni**) anachapisha kitabu cha Sayansi ya Sayari. |
| | Al Razi (**Al Rhazes**) anagundua dalili na tiba ya ugonjwa wa Al Jadari wa al Hasba (Surua na Tete kuwanga), na pia anagundua Alcohol na Mafuta ya taa. |
| 960 | Abu Qasim Al Zahrawi (**Albucasis**) anaandika kitabu baba cha Upasuaji (Surgery).<br>Ikhwan As Safa (Assafa) - Umoja wa wanasanyansi wa Kiislamu unaanzishwa. |
| 986 | Chuo kikuu cha Al Azhar kinaanzishwa. |

| | |
|---|---|
| 987 | Fihrist al Nadim, kuanzishwa kwa katalogi ya Ibn Al Nadim. |
| 990 | Al Biruni anachapisha Uamuzi wa sehemu iliyopo miji kijiografia. |
| | Al Masudi anaweka msingi wa Jiografia ya mwili wa *Bani Adam* (Anatomy). |
| 1000 | Mwanafalsafa na Daktari Ibn Sina (**Avicenna**) anaandika Kamusi ya Matibabu, kitabu ambacho kitatumika kwa karne na karne. |
| 1020 | Ibn Haitham (**Al Hazen**) anafanya uvumbuzi wa miale ya mwangaza na lenzi. |
| | Mwanamashairi Omar Khayyam anavumbua utatuzi wa kimahesabu wa kutafuta eneo la pembe sita. |
| | Nizar Ul Mulk anaanzisha mtandao wa vyuo vikuu vya Nizamiyyah. |
| | Imam Al Ghazal anakiongoza Chuo cha Nizam ul Mulk cha Baghdad na kuchapisha kitabu kinachowapinga Wanafalsafa. |
| 1101-1200 | Al Idris (**Al Idreses**) wa Sicily anachapisha Ramani ya kwanza ya Dunia yenye maelezo ya kila kitu ndani yake. |
| | Ibn Bajja (**Avenpace**) anaanzisha na kulitenga somo la Saikolojia |
| | Adelard wa Bath anatafsiri Euclid (Kitabu cha kuhesabu eneo la maumbo au Geometry) katika lugha ya kiarabu na pia anaitafsir Jadweli ya Al Khawarizm (**Algorithm**) katika lugha ya kilatin. |
| 1160 | Al Zarqali (**Arzachel**) anaipanga jadweli ya Toledo |
| 1187 | Salah Ad Din (**Saladin**) anauteka mji wa Jerusalem na kuunganisha Umoja wa Waislam |
| | Al Hariri anachapisha kitabu cha Lugha |
| | Yaqut Al Hamawi anachapisha kamusi ya Jiografia |
| 1200 | Al Jazari anavumbua mfumo wa meno ya gia za mashine na kutengeneza saa ya mwanzo ya mkonga ya ukutani |
| 1206-1406 | Utawala wa Mongolia unatawala |
| | Ibn Khallikan aanzisha somo la Falsafa ya Historia |
| 1230 | Ibn Nafis anavumbua nadharia ya mzunguko wa damu mwilini |
| 1261 | Nasir al Din Al Tusi anamaliza kitabu chake cha ufafanuzi wa kina wa sayansi ya Sayari na umbo la ulimwengu. |
| 1281 | Utawala wa Dola la Ottoman unaingia Madarakani |
| 1285 | Al Rammah anavumbua Roketi za risasi |
| | A'lamah 'Abd Al Rahman Ibn Khaldun anachapisha kitabu chake cha *Al Muqaddimah* cha Sayansi ya Jamii cha kihistoria |
| | Ibn Batuta anachapisha kitabu chake cha Safari za Dunia |
| 1591 | Mimar Sinan, mjenzi wa Dola la Ottoman anajenga jengo gumu kabisa katika ujenzi wa Msikiti wa Buluu (Masjid Sulaymaniyah) wa Istanbul na kutumia utaalamu wa hali ya juu kulikamilisha. |

﴿قَالَ لَهُ مُوسَىٰ هَلْ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰ أَن تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْداً﴾

**Qa̲la lahu moosa̲ hal attabiAAuka AAala̲ an tuAAallimani mimma̲ AAullimta rushda̲n** *(Surat Al Kahf 18:66)*

*Tafsir:* ***Musa akamwambia (Al Khidr) Jee nnaweza kukufuata ili unielimishe (Muongozo) uliyoelimishwa (Na Allah)?***

***KALIMAT TAWHID – KALIMAT TAYYIBA - LA ILAHA ILA ALLAH* NA MASHARTI YAKE.**

Kabla ya kuangalia historia ya Maimamu wa Madhhab na Madhhab yao basi bora kwanza tuangalie kuhusiana na masharti ambayo yanayomfanya mtu ahesabike kua ni alieamini na hivyo kua Muislam kwa kuuelezea ufunguo unaomuingiza mtu katika Uislam ambao ni *Kalimat Tawhid*.

Amesema Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Yeyote yule atakaefariki, huku akiwa ni mwenye kuthibitisha kua hakuna anaestahiki kuabudiwa isipokua Allah, basi ataingia Peponi'**

Kabla ya kuangalia Historia ya Maimamu wa Madhhab ya Skuli tofauti za Fiqh katika dini ya Kiislam basi ni vizuri kukumbushana kua ili mtu awe Muislam basi hua anatakiwa athibitishe kwa Ulimi na Moyo kauli mbili zifuatazo:

لآ اِلَهَ اِلّا اللّهُ مُحَمَّدٌ رَسُوُل اللّهِ

*La ilaha illa-Allah Muhammad-ur Rasul Allah*.

Hivyo ili mtu anufaike na kauli mbili hizo ambazo hua zinajulikana kama *Shahada Tayn* yaani Shahada mbili basi humbidi kutimiza masharti ya kauli mbili hizo. Kwani aliulizwa *Tabiina* Wahb Ibn Munabih: '**Jee *La Ilaha illa Allah* si ufunguo wa Peponi?**'

Wahb Ibn Munabih alijibu: '**Naam *La Ilaha Illa Allah* ni ufunguo wa Peponi, lakini kila ufunguo hua na meno yake maalum kwa ajili ya kufungulia mlango, na ukiwa huna ufunguo wenye meno maalum basi mlango hautofunguka kwa ajili yako.**'

Hivyo meno ya ufunguo wa *La Ilaha Illa Allah* hua ni yafuatayo:-

1. ***I'LM*** – Ilmu, mtu alieamini hua anatakiwa amjue Allah na kufahamu kua hakuna Mola mwengine isipokua Allah *Subhanah wa Taála* pekee. Kwani Allah anasema katika *Qurán* kua:

﴿إِنَّمَا يَخْشَى ٱللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ ٱلْعُلَمَاءُ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ﴾

**Innama yakhsha Allaha min AAibadihi alAAulamao inna Allaha AAazeezun ghafoorun** *(Surat Fatir 35:28)*

*Tafsir:* ***Hakika ni wale wenye I'lm pekee miongoni mwa waja ndio wenye kumuogopa Allah. Hakika Allah ni mwenye uwezo na mwingi wa Usamehevu.***

2. ***YAQIN*** – Yakini, mtu alieamini anatakia asiwe na shaka hivyo ni lazima awe na yakini juu ya Allah *Subhanah wa Taála.* Kwani *Qurán* inasema kua:



﴿إِنَّمَا يَسْتَأْذِنُكَ ٱلَّذِينَ لاَ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلآخِرِ وَٱرْتَابَتْ قُلُوبُهُمْ

فَهُمْ فِى رَيْبِهِمْ يَتَرَدَّدُونَ﴾

**Innama yasta/dhinuka alladheena la yu/minoona biAllahi waalyawmi al-akhiri wairtabat quloobuhum fahum fee raybihim yataraddadoona** *(Surat At Tawba 9:45)*

*Tafsir**: Ni wale tu ambao wasiomuamini Allah na siku ya mwisho, na nyoyo zao zikawa na shaka ndio wanakuomba (kuruhusiwa kutopigana Jihad). Hivyo katika shaka zao wanabadilika badilika.***

3. ***QABUL*** – Kukubali, mtu anaemuamini Allah *Subhanah wa Taála* anatakiwa akubali juu ya kila kitu kinachothibitishwa na Allah *Subhanah wa Taála* kwa moyo wake wote. Kwani *Qurán* inasema kua:

﴿أَفَتُؤْمِنُونَ بِبَعْضِ ٱلْكِتَابِ وَتَكْفُرُونَ بِبَعْضٍ فَمَا جَزَآءُ مَن يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنكُمْ إِلاَّ خِزْيٌ فِى ٱلْحَيَاةِ ٱلدُّنْيَا وَيَوْمَ ٱلْقِيَامَةِ يُرَدُّونَ إِلَىٰ أَشَدِّ ٱلّعَذَابِ وَمَا ٱللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ﴾

**Afatu/minoona bibaAAdhi alkitabi watakfuroona bibaAAdhin fama jazao man yafAAalu dhalika minkum illa khizyun fee alhayati alddunya wayawma alqiyamati yuraddoona ila ashaddi alAAadhabi wama Allahu bighafilin AAamma taAAmaloona***(Surat Al Baqara 2:85)*

*Tafsir:* ***Hivyo mnaamini baadhi tu ya yaliyomo ndani ya kitabu (Qurán) na kupinga baadhi yao. Jee ni yapi malipo ya wanaofanya hivyo miongoni mwenu isipokua kuadhirika hapa duniani na pia katika siku ya malipo wataadhibiwa kwa adhabu kali sana. Na Allah si mwenye kughafilika na yale mnayoyafanya.***

4. ***INQIYAD*** – Kujisalimisha, mtu alieamini basi anatakiwa ajisalimishe kikauli na kivitendo kwa Allah *Subhanah wa Taála* kwa kufuata maamrisho yake na kuachana na makatazo yake, kwani *Qurán inasema:*

﴿وَأَنِيبُوٓاْ إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُواْ لَهُ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلْعَذَابُ ثُمَّ لاَ تُنصَرُونَ﴾

**Waaneeboo ila rabbikum waaslimoo lahu min qabli an ya/tiyakumu alAAadhabu thumma la tunsaroona** *(Surat Az Zumar 39:54)*

*Tafsir:* ***Na geukeni kwa Mola wenu na mjisalimishe kwake, kabla ya kukushukieni adhabu na kisha mkawa si wenye kunusurika.***

5. ***SIDQ*** – Kusadiki, mtu anaemuamini basi anatakia awe ni mwenye kusadiki Shahada yake kwa dhati.

﴿وَمِنَ النَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِاللَّهِ وَبِالْيَوْمِ الأْخِرِ وَمَا هُم بِمُؤْمِنِينَ – يُخَدِعُونَ اللَّهَ وَالَّذِينَ ءَامَنُوا وَمَا يَخْدَعُونَ إِلاَّ أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ﴾

**Wamina alnnasi man yaqoolu amanna biAllahi wabialyawmi al-akhiri wama hum bimu/mineena YukhadiAAoona Allaha waalladheena amanoo wama yakhdaAAoona illa anfusahum wama yashAAuroona** *(Surat Al Baqara 2:8-9)*

*Tafir:* ***Na miongoni mwa watu, ni wale wasemao tumeamuamini Allah na siku ya mwisho, lakini hawakuamini. Wanadhani kua wanamdanganya Allah na wale walioamini, na hawamdanganyi yeyote isipokua wanajidanganya nafsi zao lakini hayo hua hawayaoni.***

6. ***IKHLAS –*** Mtu anaeamini anatakiwa awe ni mwenye kuamini si kwa ajili ya jambo lolote au kitu chchote isipokua ni kwa Ajili ya Allah *Subhanah wa Taála* pekee. Kama inavyosema Qurán:

﴿إِنَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَابَ بِٱلْحَقِّ فَٱعْبُدِ ٱللَّهَ مُخْلِصاً لَّهُ ٱلدِّينِ﴾

**Inna anzalna ilayka alkitaba bialhaqqi faoAAbudi Allaha mukhlisan lahu alddeena***(Surat Az Zumar 39:2)*

*Tafsir:* ***Kwa hakika tumekushushia wewe kitabu kwa haki. Hivyo Muabudu Allah kwa kuitekeleza dini kwa ajili yake tu.***

7. ***MAHABAH –*** Mtu anaeamini anatakiwa awe ni mwenye kuipenda Shahada yake kwa kupenda kuyatekeleza yale yaliyomo ndani ya Kushuhudia kwake. Kama inavyotuwekea wazi Qurán kwa kusema:

﴿قُلْ إِن كَانَ آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَآؤُكُمْ وَإِخْوَانُكُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَالٌ ٱقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَارَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَاكِنُ تَرْضَوْنَهَآ أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ ٱللَّهِ

وَرَسُولِهِ وَجِهَادٍ فِي سَبِيلِهِ فَتَرَبَّصُوا۟ حَتَّىٰ يَأْتِيَ ٱللَّهُ بِأَمْرِهِ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِي ٱلْقَوْمَ ٱلْفَاسِقِينَ﴾

**Qul in kana abaokum waabnaokum wa-ikhwanukum waazwajukum waAAasheeratukum waamwalun iqtaraftumooha watijaratun takhshawna kasadaha wamasakinu tardhawnaha ahabba ilaykum mina Allahi warasoolihi wajihadin fee sabeelihi fatarabbasoo hatta ya/tiya Allahu bi-amrihi waAllahu la yahdee alqawma alfasiqeena***(Surat At Tawba 9:24)*

*Tafsir:* ***Sema: Ikiwa baba zenu, na watoto wenu, na ndugu zenu, na wake zenu na jamaa zenu na mali mlizojikusanyia, na biashara zenu mnazozikhofia kuanguka kwake na makazi yenu mnayoyafurahia, ni vyenye thamani zaidi kwenu kuliko Allah na Mtume wake, na kujitolea Jihadi katika njia ya Allah, basi subirini hadi pale Allah atakapotoa maamuzi yake. Na kwa hakika Allah hawaongoi watu Mafasiq (wenye kumuasi.)***

**8.** ***KUFR BI TAGHUT-*** Mbali ya kua mtu anaeamini anatakiwa amuamini Allah *Subhanah wa Taála* tu lakini pia anatakiwa awe ni mwenye Kuifanyia Kufuru *Taghut* (Miungu myengine na maovu mengine) kwani huo ndio uongofu ulio sahihi, kama inavyosema *Qurán:*

﴿لَا إِكْرَاهَ فِي ٱلدِّينِ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشْدُ مِنَ ٱلْغَيِّ فَمَن يَكْفُرْ بِٱلطَّاغُوتِ وَيُؤْمِن بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱسْتَمْسَكَ بِٱلْعُرْوَةِ ٱلْوُثْقَىٰ لَا ٱنفِصَامَ لَهَا وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ﴾



**La ikraha fee alddeeni qad tabayyana alrrushdu mina alghayyi faman yakfur bialttaghooti wayu/min biAllahi faqadi istamsaka bialAAurwati alwuthqa la infisama laha waAllahu sameeAAun AAaleemun** *(Surat Al baqara 2:256)*

*Tafsir:* ***Hamna kulazimishana katika dini. Kwa hakika njia ya uongofu imebainishwa kutokana na ile isiyokua sahih. Hivyo atakaeikufuru Taghut (Miungu myengine na maovu mengine) na akamuamini Allah basi atakua ni mwenye kuegemea egemeo linaloaminika ambalo kamwe halitovunjika. Na Allah ni mwenye kusikia kila kitu na ni mwenye kujua kila kitu.***

9. ***QAWL THABIT –*** Mtu mwenye kuamini anatakiwa katika uhai wake adumu katika shahada yake, asiwe ni mwenye kutetereka, kama tunavyoona katika Qurán pale iliposema kua:

﴿يَأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ حَقَّ تُقَاتِهِ وَلاَ تَمُوتُنَّ إِلاَّ وَأَنْتُمْ مُّسْلِمُونَ﴾

**Ya ayyuha alladheena amanoo ittaqoo Allaha haqqa tuqatihi wala tamootunna illa waantum muslimoona** *(Surat Al Imran 3:102)*

*Tafsir:* ***Enyi Mlioamini, mtiini Allah (Kwa kufanya yale yale aliyowaamrisha na kuachana na yale aliyokukatazeni) kama anavyostahiki kutiiwa, na msife isipokua mkiwa katika hali ya kua ni Waislamu.***

Hayo ndio masharti ya *Kalimat Tawhid* au sifa ambazo kila Muislamu anatakiwa ajitahid kuzitekeleza ili awe nazo. Baada ya kuangalia masharti hayo basi na tuangalie kuhusiana na ukamilifu wa kauli ya Shahada kulingana na mtizamo wa Qurán na Sunnah za Rasul Allah *Salallahu A'layhi was Salaam.*

Ingawa ni kweli kua *Shahada Taayn - La ilaha illa-Allah Muhammad Rasul Allah* ni kauli mbili za Shahada ndio zinazomuingiza katika Uislam yule anaezikubalia na humtoa katika Uislam yule anaezikanusha, lakini kauli hizo tunapoziangalia katika *Qurán* basi hua tunaona kua zimetajwa katika sehemu tofauti na pia zikiwa katika hali tofauti, kwani hakuna aya iliyoziainisha kauli hizo zote mbili kwa pamoja.

Kwani *Qurán* imetaja *Kalimat Tawhid* '*La ilaha illa Allah*' katika sehemu mbili pale iliposema:

﴿إِنَّهُمْ كَانُوَاْ إِذَا قِيلَ لَهُمْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ ٱللَّهُ يَسْتَكْبِرُونَ﴾

**Innahum kanoo idha qeela lahum la ilaha illa Allahu yastakbiroona***(Surat As Safaat 37:35)*

*Tafsir:* ***Hakika pale wanapoambiwa Lâ ilâha illa-Allâh, basi hujikuza kwa Kiburi.***

Na pale iliposema tena:

﴿فَٱعْلَمْ أَنَّهُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ ٱللَّهُ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَاتِ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ
مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَاكُمْ﴾

**FaiAAlam annahu la ilaha illa Allahu waistaghfir lidhanbika walilmu/mineena waalmu/minati waAllahu yaAAlamu mutaqallabakum wamathwakum** *(Surat Muhammad 47:19)*

*Tafsir:* ***Hivyo fahamu Lâ ilâha ill-Allâh, na uombe maghfira kwa dhambi zako, na kwa Waumini wa kiume na waumini wa kike. Na Allah anajua mnavyohangaika hangaika na maisha na pia mnapo pumzikia.***

Na tunapoiangalia kauli ya Muhammad Rasul Allah (*Salallahu A'alayhi wa Salaam*) katika *Qurán* basi tunaona kua imetajwa mara moja tu, na hii ni pale *Allah Subhanah wa Taála* aliposema:

﴿مُّحَمَّدٌ رَّسُولُ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ مَعَهُ أَشِدَّآءُ عَلَى ٱلْكُفَّارِ رُحَمَآءُ بَيْنَهُمْ تَرَاهُمْ رُكَّعاً
سُجَّداً يَبْتَغُونَ فَضْلاً مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَاناً سِيمَاهُمْ فِى وُجُوهِهِمْ مِّنْ أَثَرِ
ٱلسُّجُودِ﴾

**Muhammadun Rasoolu Allahi waalladheena maAAahu ashiddao AAala alkuffari ruhamao baynahum tarahum rukkaAAan sujjadan yabtaghoona fadhlan mina Allahi waridhwanan seemahum fee wujoohihim min athari alssujoodi** *(Surat Al Fat-h 48:29)*

*Tafsir:* ***Muhammad Salallahu Aálayhi wa Salaam ni Mtume wa Allah, na wale ambao waliokua pamoja nae ni wakali dhidi ya Makafiri, na ni wenye huruma baina yao. Mnawaona wanarukuu na kususjudu, wakitafuta fadhila na ridhaa kutoka kwa Allah. Alama yao huonekana kwenye nyuso zao kutokana na kusjudu kwao.***

Hivyo basi hakuna hata sehemu moja ambayo *Quran* imetaja kauli ya *Shahadatayn (La ilaha illa Allah Muhammadun Rasoolu Allah)* yote nzima kwa pamoja.
Ama kwa upande wa Sunnah basi kuna hadith nyingi tofauti na pia kauli za Maimamu zinazoelezea kuhusiana na kauli tofauti za Shahada za kumshuhudisha mtu kuingia katika Dini ya Kiislam, kwa mfano:

Anasema Abd Allah Ibn Umar kua: '**Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* alisema: Uislam unasimamia katika misingi mitano – Kushuhudia kua hakuna Mola anaestahiki kuabudiwa isipokua Allah na Muhammad ni Mtume wake, Kusali, Kutoa Zakkah, Kuhiji, na Kufunga Ramadhani'**(*Sahih Bukhari)*

Anasema Said Ibn Mussayib kua: '**Wakati kifo cha Abu Talib kilipokaribia, Rasul Allah alimsogelea na kumwambia: 'Sema *La ilaha illa Allah*, hili ni neno ambalo litaniwezesha mimi kukuombea mbele ya Allah.''**

Amesema Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: **'Allah hamuadhibu mja wake yeyote isipokua muasi aliekataa kusema : '*La Ilaha Illa Allah''*** *(Imam Ibn Majah).*

Anasem Ubayda Ibn Samit kua: '**Rasul *Allah Salallahu A'layhi wa Salam* alisema: 'Yeyote yule atakaesema kua: Hakuna mola anaestahiki kuabudiwa isipokua Allah na Muhammad ni mja wake na ni Mtume wake, na kua *Masih* (Isa Ibn Maryam) ni mja wake na ni mtoto wa mja wake wa kike na yeye ni kauli yake aliyowasiliana nae kupitia kwa Maryam na kua yeye ni *Ruhi* wake, na kua Pepo ni ya hakika na Moto ni wa Hakika, basi Allah atamfanya mtu huyo atakaethibitisha ukweli huu, kuingia Peponi kupitia katika mlango wowote kati ya milango minane ya Pepo'***(Sahih Muslim)*

Hiyo ni mifano tu kati ya mifano mingi iliyomo kwenye hadith, tuangalie na mifano miwili mitatu ya *Kalima Tayn* katika kauli nyengine, kwa mfano:

Abu Hurayra alienda kwa watu na kuwaambia kua ameruhusiwa na Rasul Allah Salallahu A'layhi wa Salaam, kuwaambia washuhudie kwa kusema: '***Ashhadu an la ilha illa Allah wa ashhadu anna Muhammad Aábduhu wa Rasuluhu.* Baadae Umar aliposikia kauli hiyo ya Shahada basi alimpiga ngumi Abu Hurayra iliomuangusha hadi chini na kisha akamuwekea mguu shingoni na kumuuliza: 'Inakuaje unathubutu kusema upotovu kama huu?' Na hapo Abu Hurayra akalia kwa sauti na kusema kua ameamrishwa aseme hivyo na Rasul *Allah Salallahu A'layhi wa Salaam*'***(Mishkat ul Masabih)*

Anasema Al Imam Al Shafii kua: '**Imehadithiwa kuhusiana na Umar Ibn ul Khattab, kua alisikia kua kuna mtu ambae si Muislam kiundani bali ni Muislam kimuonekano, hivyo Umar akamuuliza mtu huyo, 'Jee si kweli kua wewe ni Muislam kwa muonekano tu? Na Si Muislamu kweli na kua sababu ya kujiunga na Uislam ni kua unataka upate haki za Waislam**.' Yule mtu akasema: '**Jee Uislam humnyangánya haki zake mtu mwenye muonekano wa nje wa**

**Kiislam, na hua hauwaangalii watu hao kivyengine?'.** Umar akasema**: 'Uislam unawaangalia kivyengine'***(Kitab ul Umm)*

Anasema Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazali, kua: '**Yeyote yule anaesema: *'La ilaha illa-Allah Muhammad-ur Rasul Allah.'* Kwa ulimi na akawa hajathibitisha kwa moyo wake basi bila ya shaka kesho Akhera atakua ni miongoni mwa waliokufuru, na ataingizwa motoni. Lakini vile vile hakuna shaka pia kua kuhusiana na masuala ya hapa duniani, basi viongozi wa dini na kiutawala wanatakiwa wamuhesabu mtu huyo kua ni miongoni mwa Waislam kwa sababu, haiwezekani kujulikana kile kilicho moyoni mwake hivyo hutubidi kukubali kile kilichotokana na ulimi wake.**'*(Ihya ulum ul Din)*

Aliulizwa Imam Al Shibli: '**Ni nini Imani ya Kiislam kulingana na mtizamo wa Imam Al Ghazal?**'. Imam Al Shibli akajibu suali hilo kwa kusema**: 'Kulingana na mtizamo wa Imam Al Ghazal basi Kanuni ya Imani ya Uislamu ni kauli mbili: *La ilaha Illa Allah Muhammad ur Rasul Allah.* Lakini hata hivyo katika kutoa maelezo ya kauli hizo, basi kumetokezea tofauti na makundi mengi yakaibuka**.'

Anasema Imam Abu Yusuf ambae ni wanafunzi wa Imam Abu Hanifa kua: '**Kauli inayomuingiza mtu katika Uislam ni *La ilaha Illa Allah Muhammad Rasul Allah.* Lakini hata hivyo hua hakuna dhara kama ikiwa yakiongezewa maneno ambayo yatamfanya mtu kukana kile alichokua akikiamini hapo kabla.**'

Vile vile anasema Imam Raghib katika kamusi yake ya *Al Mufradat* kua: '**Kulingana na *Shariah* basi tunaona kua kuna darja mbili za mtu kua ni Muislam. Kwanza ni kua chini ya darja ya Kuamini ambayo ni kuamini kwa Ulimi na kutamka Shahada. Hii huthibitisha uokoaji wa maisha ya mtu husika. Hivyo hapa hua hakuna suali la usahih wa kuamini kwa mtu huyo. Na *Qurán* inalizungumzia hili kwa kusema:**

﴿قَالَتِ ٱلۡأَعۡرَابُ آمَنَّا قُل لَّمۡ تُؤۡمِنُواْ وَلَٰكِن قُولُوٓاْ أَسۡلَمۡنَا﴾

**Qalati al-aAArabu amanna qul lam tu/minoo walakin qooloo aslamna** *(Surat Al Hujurat 49:14)*
*Tafsir*: '***Waarabu husema: Tumeamini, Waambie hamkuamini, lakini semeni kua sisi ni Waislam..'***

**Darja nyengine ya Uislam ni ile ambayo ipo juu ya darja ya Kuamini, yaani mbali ya kutamka *Kalimat Tawhid* kwa ulimi, lakini pia inabidi kuwepo na Imani ndani ya Moyo na mtu humbidi kuonesha utiifu katika matendo na kujisalimisha katika majaaliwa ya Allah. Darja hii ya Uislam inazungumziwa katika *Qurán* katika aya ifuatayo inayomzungumzia Nabii Ibrahim *Alayhi Salaam*:**

﴿إِذْ قَالَ لَهُ رَبُّهُ أَسْلِمْ قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ ٱلْعَالَمِينَ﴾

**Idh qala lahu rabbuhu aslim qala aslamtu lirabbi alAAalameena** *(Surat Al Baqara 2:131)*

*Tafsir:* ***Wakati alipoambiwa na Mola wake: 'Jisalimishe (Silimu)', (Ibrahim) akasema: Nimejisalimisha kwa Mola wa Ulimwengu.***
Na ikaelezewa kupitia katika aya ifuatayo:

﴿إِنَّ الدِّينَ عِندَ ٱللَّهِ ٱلإِسْلاَمُ﴾

***Inna alddeena AAinda Allahi al-islamu****(Surat Al Imran 3:19)*

*Tafsir:* **Hakini Dini ya Haki kwa Allah ni Uislamu.**

Kwa upande mwengine tunaona kua *Lisan al-Hukam* imeandika kuhusiana na jambo hii kua**: 'Imeandikwa kua kama ikiwa mtu asiekubali kuwepo Mungu, au anaeabudu Masanamu au Mshirikina, atasema *La Ilaha Illa Allah* basi hua ni mwenye kuingia katka Uislam, au hata akisema *Muhammad Rasul Allah*, basi mtu huyo hua ni mtu ambae alieingia katika Uislam. Na hii ni kutokana na kua wale wanaoupinga Uislam hua hawatamki Kauli hizo, Hivyo ikiwa mtu atatamka moja kati ya kauli mbili hizo, basi ataondolewa kutoka katika kundi la Wasiokua Waislamu na kuhesabiwa kua ni Muislam'** (*Lisan al-Hukam*, uk. 204)

## *MADHHAB* KATIKA HISTORIA YA UISLAM.

Neno la kiarabu *Madhhab* linatokana na neno '*Dhahaba*' lenye maana ya Kuenda au Kufuata njia. *Madhhab* ni mfumo wa kanuni za *Fiqh* za Kiislamu ambazo zinatokana na ufafanuzi wa *Ijtihad* ya *Mujtahid* Mkuu wa *Madhhab* husika.

ASILI YA UISLAM ULIVYOANZIA KWA NABII MUHAMMAD SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM KUPITIA KWA MAKHALIFA WANNE HADI KUANZA KWA MADHHAB YA IBADHI, SHIA NA AHLU SUNNAH WAL JAMAAH.

NABII MUHAMMAD SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM

ABU BAKR IBN SIDDIQ R.A (11-13 A.H)

UMAR IBN AL KHATTAB R.A (13-24 A.H)

UTHMAN IBN AFFAN R.A (24-35A.H)

ALI IBN ABI TALIB R.A (35-40A.H)

AL MUHAKKIMAH (37 A.H)

AZRAQI

HARRURIYA

SUFRI

Makundi matatu haya yaliitwa Khawarij (waliojitenga) waliokua na msimamo mkali lakini hata hivyo baadae makundi haya yalitoweka

IBADHI

HASSAN IBN ALI R.A (40-50 A.H)

MUAWIYYAH (50-70A.H)

SHIA

AHLU SUNNAH WAL JAMAAH

AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

Kuna mifumo tofauti inayotumika katika *Fiqh* ili kuchambua *Sharia'h* za Kiislam kutoka katika vyanzo vyake. Mifumo mikuu ya *Fiqh* ambayo hutumiwa na waislam wengi duniani hii leo ni ile ya *Madhhab* ya Ibadhi, *Madhhab* ya Shia na *Madhhab* ya *Ahlu Sunna wal Jamaah*. Kati ya *Madhhab* haya, Ibadhi ndio *Madhhab* ambayo yalianzishwa mwanzo kupita yote.

Kabla ya kuwepo kwa *Madhhab* haya Waislamu walikua wakifuata mitizamo ya Masahaba wafuatao:

**Makkah:** Abd Allah Ibn Abbas.
**Madina:** Zayd Ibn Thabit.
**Kufah:** Abd Allah Ibn Mas'ud.
**Yemen:** Mu'adh Ibn Jabal.
**Basra:** Anas Ibn Malik.

Ambapo wanafunzi wa Masahaba hawa ambao walikua ni miongoni mwa *Tabi'in* waligawika na mitizamo yao kufuatwa na Waislamu kutokana na maeneo waliyokuwepo na hivyo kuanza kwa Skuli za *Madhhab* ambayo hata hivyo baadhi ya Madhhab hayo baadae yalitoweka, miongoni mwa waliokua wakifuatwa katika wakati wa *Tabi'in* kulingana na miji waliyokuwepo ni pamoja na:-

**Makkah**: Ata Ibn Abi Rabaah, Mujahid Ibn Jabar, Tawsi Ibn Kaysan.
**Madina**: Sayd Ibn Al Musayyib,Urwa Ibn Al Zubayr Nafi Mawla Ibn Umar.
**Basra**: Hasan Al Basri, Muhammad Ibn Sirin.
**Kufah**: Ibrahim An Nakha'i
**Yemen**: Tawus
**Yamamah**: Yahya Ibn Abi Kadhir.
**Sham**: Makhuul.
**Iraq**: Maimun Ibn Mahran Al Jazri
**Khurasaan**: Dahaak Al Masrafi.

**Miongoni mwa *Tabi Tabi'een* walikua ni pamoja na:**

**Madinah:** Maalik Ibn Anas, Ibn Abi Dhi'b
**Makkah:** Ibn Juraij, Sufyaan Ibn Uyaynah.
**Sham:** Abu A'mr Al Awzaa'i, Sa'id Ibn Abd ul Aziz.
**Misri:** Al-Layth Ibn Sa'd, A'mr Ibn Al Haarith.
**Kufah:** Sufyan Ibn Sa'id Ath-Thawri, Nu'man Ibn Thabit
**Basrah:** Hammad Ibn Zaid.
**Khurasaan:** Abd Allah Ibn Al Mubarak.

**KUFUNGWA KWA MILANGO YA *IJTIHAD*.**

Utaalamu wa *I'lm* ya *Fiqh* ulisimama kuanzia katika wakati wa katikati ya karne ya nne hadi kuanguka kwa utawala wa Al Abbas wa Baghadad, kwani katika kipindi hiki Wanazuoni walikua wengi wakifanya *Taqlid*, ingawa kulikua na baadhi ambao walikua hawafuati *Madhhab* yeyote na walikua wakifanya *Ijtihad* zao wenyewe kupitia katika *Qur'an* na *Sunnah*. Lakini Wanazuoni wengi walikua na udhaifu wa kukosa ari ya kuendelea kuyaangalia kwa kina masuala ya *Fiqh*, tofauti na wale waliopita. Jambo ambalo liliwafanya watosheke na jinsi Maimamu wa Skuli za *Fiqh* za *Madhhab*, walivyozipanga kanuni za *Fiqh*. Wakaona ni bora kushikamana na *Madhhab* kuliko kuachana nayo.

Milango ya *Ijtihad* ilifungwa baada ya Wanazuoni wa *Fiqh* wa Ahlu *Sunnah wal Jamaah* kuona kua, wengi kati ya wale wanaojidai kufanya *Ijtihad*, ni wale ambao walikua hawana uwezo na sifa za kufanya *Ijtihad*. Hivyo Wanazuoni wakatangaza kufungwa kwa milango ya *Ijtihad* ili kuulinda Ummah kutokana na upotoshwaji wa kufuata Fatwa zitakazotolewa na wale wasiokua na *I'lm* wala ufahamu wa kutosha wa kufanya *Ijtihad*.

*Ijtihad* haikupigwa marufuku bali iliendelea, lakini kwa masharti ya kua ni kwa wale wenye uwezo na sifa za kumuwezesha kufanya *Ijtihad*, na wala si kwa yule asiekua na uwezo na sifa za kufanya *Ijtihad*, kwani hairuhusiwi kutoa Fatwa bila ya kua na *I'lm*.

**MFUMO WA KUTOA HUKMU KATIKA *MADHHAB*.**

Katika kutoa hukmu za *Sharia'h* za kiislamu, Skuli za *Madhhab* zote za Kiislamu hazifuati *Ijtihad* za *Mujtahid* Mkuu wa *Madhhab* pekee, bali hufuata *Ijtihad* za pamoja za Wanazuoni wenye sifa za *Mujtahid* katika *Madhhab* yao kwa kutumia mfumo wa vyanzo vya *Fiqh* wa *Madhhab* uliowekwa na *Mujtahid* Mkuu wa *Madhhab*.

Hivyo mtu anaposema kua anafuata *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kwa mfano, basi haina maana kua anafuata kila alichosema Imam Al Shafi'i peke yake bali hua anafuata hukmu zilizotoka katika mfumo wa *Fiqh* ambao unaotumiwa na Wanazuoni wa *Madhhab* hayo kutokana na *Ijtihad* za *Mujtahid* tofauti wa *Madhhab* hayo.

Anasema Imam al-Nawawi kua, '**Ikiwa Mufti anataka kutoa Fatwa katika *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, hairuhusiwi kwake yeye kutegemea kitabu**

**kimoja au viwili vya *Mujtahid* waliopita, kwa sababu ya utofauti wa maamuzi yao. Jukumu la Mufti ni kuelezea msimamo na mapendekezo ya *Madhhab* ya Imam Al Shafi’i *Radhi Allahu A’nhu*, hawezi kua na uthibitisho kua kile kilichotajwa ni msimamo wa Imam Al Shafi’i au ni mapendekezo yake, na hii ni kutokana na kutofautiana kwa mitazamo ya Maimamu katika *Madhhab*. Na jambo hili si geni sana kwa wale wanaojua japo kidogo kuhusu *Madhhab*.**’(*Al Majmu’a*)

**HISTORIA YA MAIMAM NA *MADHHAB* YAO.**

Neno Imam maana yake ni kiongozi wa kitu katika jambo fulani, mfano Imam Abu Hanifa, Imam Malik, Imam Al Shafi’i na Imam Hanbal ni viongozi katika mambo ya *Fiqh* katika *Madhhab* yao. Imam Bukhari, Imam Muslim, n.k ni Maimamu wa *Hadith* au viongozi katika *Hadith*. Kwa Kisharia neno Imam humaanisha Kiongozi mwenye *I’lm* ya Dini na kua ni mfano wa kufuatwa na kuigwa na hivyo hua na uwezo wa kuwaongoza wengine katika mambo ya Ibada na kusimamia *Sharia’h*.

Baadhi ya Wanazuoni wanasema kua ingawa kuna tofauti baina ya Uimamu na *Ukhalifa* lakini maana yake ni kitu kimoja, kwani Uimamu umesimamia juu ya msingi wa *Ash-Shuraa* au kushauriana baina ya Waislam na dalili ni kua Imam hapati *Sharia’h* ya kuhukumu na kua kiongozi juu ya watu wake isipokua baada ya kuchaguliwa na sio kwa kurithi.

Katika kuielezea kazi ya Imam katika Ummah, Imam Al Mawardi ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Al Shafi’i anasema kua: ‘**Kazi ya Imam katika Ummah ni kuupa nguvu na kuulinda Uislam pamoja na Ummah, kusimamisha *Sharia’h*, na kusimamia utekelezwaji wake**’.

Imam Abu Hamid Al Ghazal anaielezea daraja ya Imam katika Ummah kua: ‘**Kutokana na mamlaka ya**ke, **Imam huweza kuchaguliwa na Mtume, au *Khalifah* anaetawala au mtu mwenye Mamlaka ya Utawala. hivyo Wana*fiqh* na Maulamaa hutakiwa kua ni kiunganishi baina ya Imam na Utawala.**’. *(Iqtisad fil Itiqad)*

Mchoro unaofuatia unaonesha silsila ya I’lm ya fiqh ya Miamamu wa Madhhab Makuu ya Kiislamu ya Imam Jabir Ibn Zayd, Imam Jafar as Sadiq, Imam Abu Hanifa, Imam Malik, Imam Al Shafii na Imam Ahmad Ibn Hanbali.


SILSILA YA AL MUJTAHID IMAMI WA FIQH ZA MADHHAB KUANZIA KWA NABII MUHAMMAD SALALLAHU ALAYHI WA SALAM
NABII MUHAMMAD SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM
ABDALLAH IBN AMR R.A
ABDALLAH IBN UMAR R.A
ABDALLAH IBN ABBAS R.A
ABDALLAH IBN MASOUD R.A
ZAYN IBN THABIT R.A
ALI IBN ABI TALIB R.A
AMR IBN DINAR
NAFI'I MAWLA IBN UMAR
IMAM JABIR IBN ZAYD MUJTAHID IMAM WA FIQH YA MADHHAB YA IBADHI
AT'A IBN ABI RABAH
AL KAMAH
HUSSEIN IBN ALI
ALI IBN HUSSEIN ZAYN AL ABIDINI
MUHAMMAD IBN ALI
SUFYAN IBN UYAYNAH
IMAM MALIK IBN ANAS MUJTAHID IMAMU WA FIQH YA MADHHAB YA MALIK
ABD MALAK IBN JURAYJ
IMAM ABU HANIFA MUJTAHID IMAM WA FIQH YA MADHHAB YA HANAFI
IMAM JAFAR IBN MUHAMMAD – JAFAR SADIQ MUJTAHID IMAM WA FIQH YA MADHHAB YA JAFARI
KHALID IBN MUSLIM AZ ZANJ
MUHAMMAD ASH SHAYBANI
IMAM MUHAMMAD IDRIS AL SHAFI'I MUJTAHID IMAM WA FIQH YA MADHHAB YA SHAFII
IMAM AHMAD IBN HANBAL MUJTAHID IMAM WA FIQH YA MADHHAB YA HANBAL

Imam Abi Hafs Amr Ibn Jamii ambae ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Ibadhi anasema katika *Muqadimat Attawhid* kua kwa mtizamo wa *Madhhab* ya Ibadhi kuna Maimamu wa aina nne:

***Adh Dhuhuur* -** Imam wa Dhahir, huyu hua ni Imam ambae huchaguliwa na kudhihirishwa na hivyo hua na uwezo wa kuongoza kwa kutumia hukmu za kisharia zilizomo ndani ya *Qur'an*, *Sunnah* na vile vile kwa kufuata mifano ya *Amir ul Mu'uminun* waliokua waongofu kama vile Abu Bakar as Sidiq na Umar Ibn Al Khattab.

***Ad Dhifaa* -** Imam wa kujihami na maadui inapokua katika hali ya hatari ya kushambuliwa ama mapigano, huyu ni Imam ambae hua anawaongoza wafuasi wake pale inapotokea kua hakuna uwezekano wa kudhihirishwa kwa Imam. Imam huyu lazima awe na uwezo wa hali ya juu ya kufahamu mbinu za mapigano wakati wa vita na vile vile awe na *I'lm* ya hali ya juu ya Dini, kwani hua na jukumu lililosawia na lile alilokua nal Imam wa Dhahir. Baada ya kumalizika kwa hali iliyopelekewa kuchaguliwa kwa Imam wa Dhifaa, basi uongozi wa Imamu huyo hubatilika na hapo huchaguliwa Imam mwengine ambae aidha atakua ni Imam wa Dhahir au ni Imam wa Siri kulingana na mazingira ya hali ilivyo kwa wakati huo. Mfano wa Imam wa aina hii alikua ni Imam Abd Allah Ibn Wahb al-Rasibi aliechaguliwa katika vita vya Al Nahrawan. Vile vile Imam Abu Hatim Al Malzuzi wa Afrika Kaskazini n.k.

***Ash Shiraa* -** Imam wa Kujitolea muhanga. Jina la Imam wa aina hii linatokana na neno la kiarabu '*Shira'* lenye maana ya kuuza na kununua. Hivyo jukumu la Imam wa aina hii ni kujitolea muhanga kwa ajili ya Allah na hivyo moja kwa moja kuingia Peponi baada ya kujitolea muhanga kwake, mfano wa Imam wa aina hii ni Imam Bilal Mirdas Ibn Hudair.

***Al Kitmaan*** – Imam wa Siri. Imam wa aina hii hua ni Imam ambae anawaongoza wafuasi wake katika hali ya siri kiasi ya kua hata kama wakigundulika basi hua hawaruhusiki kukiri kua wao ni wafuasi wa kile wanachokifuata. Hii ni muhimu katika kuilinda na kuendeleza imani ya kile kinachoaminiwa. Mfano wa Imam wa aina hii ni pamoja na Jabir Ibn Zayd na Abi Ubaidah Muslim Ibn Karimah.

**IMAM JABIR IBN ZAID, ABD ALLAH IBN IBADHI NA *MADHHAB* YA IBADHI (22-93 *Al Hijr*).**

Katika mwaka 37 A.H kulitokea mapigano ya vita vya *Nahrawan*, baina ya Jeshi la Amir ul Muuminun Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* na Waislamu waliojitenga nae waliokua wakiitwa *Khawarij*, lakini wao wenyewe walikua wakijiita kua *Al Muhakkimah*, kiongozi aliechaguliwa wa *Al Muhakkimah*, na hivyo kua na wadhifa wa ***Al Imam Al Dhifaa***, ambae ni Imamu wa Kujihami alikua na jukumu la kuendeleza kuongoza katika mapambano dhidi ya wapinzani wao. Imam huyu alikua ni Imam Abd Allah Ibn Wahb al Rasibi ambae aliuliwa na majeshi ya Amir ul Mu'minun Ali Ibn Abi Talib katika mapigano hayo, kifo kilichopelekea wafuasi wengine wa *Al Muhakkimah* kutawanyika na kukimbia. Miongoni mwa wafuasi waliokimbia ili kuokoa maisha yao alikuwemo pia Abu Bilal Mirdas Al Tamimi anaetoka katika kabila la Al Tamimi ambae alikimbilia katika mji wa Basra, Iraq.

Abu Bilal Mirdas Al Tamimi alipofika Basra akakaa na kuendelea kueneza mitizamo ya *Al Muhakkimah* na katika jitihada hizo akakutana na kuungana na A'bd Allah Ibn Ibadhi Al Murri Al Tamimi, hata hivyo baada ya muda mfupi kupita na kuingia utawala wa Banu Umayyah madarakani, na kuchaguliwa Gavana mpya katika mji huo, aitwae Abd Allah Ibn Ziyad, akagundua jitihada za Abu Bilal Mirdasi jambo ambalo lilimpelekea kukimbia tena yeye pamoja na baadhi ya wafuasi wake waliofikia takriban 40 katika sehemu iitwayo Asik, lakini alipofika huko ikambidi awe na wadhifa wa ***Al Imam Al Shira*** (Imamu wa Kujitolea Muhanga) ambae mwenye wajibu wa kuongoza vyovyote vile itakavyokua. Na mnamo mwaka 61 A.H Imam huyo akauawa baada ya Gavana Abd Allah Ibn Ziyad kuwatumia jeshi lake huko waliko na kuwaangamiza.

Hivyo miongoni mwa viongozi waliobakia wa kubeba jukumu la kuendeleza harakati za *Al Muhakkimah* alikuwemo pia A'bd Allah Ibn Ibadh Al Murri Al Tamimi, ambae ndio *Madhhab* ya Ibadh yamechukua asili ya jina la Ibadhi kutoka kwake. A'bd Allah Ibn Ibadh Al Murri Al Tamimi anatoka katika ukoo wa Murah ambao ni ukoo mkubwa katika kabila la Al Tamim. Hata hivyo habari za historia ya maisha yake pamoja na *Madhhab* yake ni adimu sana.

Inasemekana kua A'bd Allah Ibn Ibadh alizaliwa kutoka Nadj, Saudi Arabia sehemu ambayo kabila lake lilikua likiishi na baadae kuhamia Basrah, Iraq. Kuna habari zisemazo kua aliwahi kumuona Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, lakini wengi wanasema kua A'bd Allah Ibn Ibadh alikua ni miongoni ya waliokua katika kizazi cha Tabi'ina na alikuwemo miongoni mwa watu wa *Al Muhakkimah*, waliodai kuenda kinyume na mafundisho ya *Qur'an* na *Sunnah* kwa *Ukhalifa* wa

Sayyidna Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* na pia alikuwemo katika *Al Muhakkimah* waliopinga suluhu baina ya Sayyidna Ali na Muawwiyah katika wakati wa utawala wa *Ukhalifa* wa Sayyidna Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*.

Hivyo Abd Allah Ibn Ibadh alikua ni mmoja katika viongozi wa *Al Muhakkimah* waliopigania kuendeleza utawala wa haki kama uliokuwepo wakati wa Abu Bakr As Siddiq *Radhi Allahu A'nhu*, Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* na Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* mwanzoni mwa utawala wake, kwani kutokana na mtizamo wao, basi tunaona kua mwishoni mwa utawala wake walisema kua aliingiza mambo ya *Bida'a*. Viongozi hawa wa *Al Muhakkimah* waliukubali pia uongozi wa miaka ya mwanzo ya utawala Ali Ibn Abi Talib kabla kukubali suluhisho na Muawiyyah.

Miongoni mwa viongozi wengine wa *Al Muhakkimah* alikuwemo pia yule aliekua akijulikana kama Abu Rashid Nafi' Ibn Al Azraq, ambae yeye baadae akabadilika na kua na utofauti wa mitizamo na A'bd Allah Ibn Ibadh, kwani Abu Rashid Nafi' Ibn Al Azraq, alikua ni miongoni mwa wenye msimamo mkali na hivyo akafikia kuwaita Waislam wote ambao waliokua hawako katika *Al Muhakkimah* kua ni Makafiri na kusema kua haifai kuishi pamoja nao. Kutokana na kua msimamo huo, A'bd Allah Ibn Ibadhi aliamua kupinga na Al Azraq na hivyo kuamua kuweka wazi kutokubaliana kwake na msimamo huo wa *Al Muhakkimah* na kutangazia kwa kusema:

**'Kwa jina la Allah, tunajitenga na Abu Rashid Nafi' Ibn Al Azraq na wafuasi wake, kwani walipojitenga walikua wapo katika njia ya Uislam lakini baadae waliuacha Uislam na kua *Makafir*. Sisi hatuwachukulii waislamu wenzetu tunao khitilitafiana (*mukhalifun*) kama Makafir, kwani wao ni kama sisi wanaamini umoja wa Allah, kitabu chake na Mtume wake, ila wao ni *'Kuffar ni'ma'*. Tunakubali kua ni halali kuwarithi, kuoana nao na pia kuishi pamoja miongoni mwao. Kwani Iman ya Uislamu inatuunganisha pamoja nao.'**

*Kuffar ni'ma* maana yake ni wale waliokua hawana shukran na hivyo kuzikufuru neema za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* juu yao, mtizamo wa *Madhhab* ya Ibadhi kuhusiana na *Kuffar ni'ma* ni kua haipatikani kwa baadhi ya Masahaba wasiokubaliana nao, au wale Waislam wasiokua wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi tu, bali hata kwa wale wafuasi wa Ibadhi waliokithiri katika kufanya madhambi, na hivyo hua wanatakiwa kufanyiwa *Al Baraa*, yaani kutengwa katika baadhi ya mambo.

Baadhi ya wafuasi wa *Al Muhakkimah* waliokua hawakumuunga mkono Abd Allah Ibn Ibadhi na badala yake wakamuunga mkono Abu Rashid Nafi'i Ibn Al Azraq, wakawa wanaitwa *Azraqi*, ambao wakaendelea kua na msimamo mkali wa *Khawarij*, ndani ya kundi hili la Khawarij pia wakatoka wafuasi wengine ambao walikua wakiitwa *Hurruriyah na Sufriyah*. Hata hivyo katika miaka iliyofuatia Khawarij ambao ni wafuasi wa *Azraqi*, *Hurruriyah na Sufriyah* baadae walitoweka.

Lakini hata hivyo hadi hii leo kuna baadhi ya makundi ya Kiislam ambayo mitzamo yao hua ni yenye kufanana na *Khawarij* kutokana na kutokukubali maafikiano na Waislamu wenzao katika yale mambo ambayo hawakubaliani nayo. Na hivyo kua ni wenye mtizamo tofauti na Uislamu Halisi, mfano wa Makundi hayo ni pamoja na ISIS, Islamic State, Al Nusra Front, Boko Haram n.k

Tukirudi kwa upande wa *Al Muhakkima* basi tunaona kua miongoni mwa wafuasi waliokua hawana msimamo mkali na hivyo kumuunga mkono Abdallah Ibn Ibadh wakawa, wanajulikana kama wafuasi wa *Madhhab* ya *Ibadh* ingawa mwanzo walikua wakijiita '*Al Muslimun*' au pia '*Jamaat Al Muslimun*', kwani jina la Ibadh lilianza kutumika baadae katika kipindi cha utawala wa *Khalifah* Al Marwan.

Hata hivyo A'bd Allah Ibn Ibadh hakuwa kiongozi halisi wa wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi bali alikua ni kiongozi msemaji, au Imam wa kisiasa ambae alikua akifuata na kutekeleza amri za mwanzilishi halisi wa *Madhhab* ya Ibadh, na huyu hakua Imam mwengine bali alikua ni ***Imam Al kitmaan*** ambae ni Imam wa Kisirisiri aliekua akijulikana kwa jina halisi la Imam Jabir Ibn Zayd.

Katika kipindi cha wakati huu viongozi na wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi walikua wakifanya mambo yao kisirisiri kutokana na kukhofia usalama wao, huku wakiwa na mikakati ya kulinda na kuendeleza *Madhhab* yao, ikiwemo kukimbia mapigano au vurugu za wazi na watawala, kuwa na ukaribu na watawala, kutojitenga na waislamu wengine, kuendeleza msimamo wao, hivyo ilikuwa salama na kutokana na maadui zao, iliwabidi kufanya mambo yao kisiri siri bila kujulikana na watawala na pia na watu wengine ambao watahatarisha usalama wao.

Wafuasi wa Madhhab ya Ibadhi wanamchukulia Imam Jabir Ibn Zayd Al Azd kua ndio kiongozi na Imam wao wa mwanzo wa *Madhhab* hayo na kua ali ilivyokua katika wakati wa uongozi wake basi ni mfano ulio hai wa mfumo wa Uimamu wa kisiri au wa *Al Kitman*.

Ingawa Imam Jabir Ibn Zayd Al Azd alizaliwa mwaka 22 *Al Hijr* katika kijiji cha Farq, kilichopo baina ya mji wa Manna na mji wa Nizwa uliopo nchini Oman lakini

asili ya Imam Jabir Ibn Zayd Al Azd, inatokana na katika kabila la watu wenye asili ya Yemen linalojulikana kama Al Azd. Katika karne ya 4 baada ya Nabii Isa *A'layhi Salaam* kabila hilo lilikua likiongozwa na Malik Ibn Fahm ambae aliliongoza kuelekea Mashariki katika maeneo ya mwambao wa *Bandar Sahar*. Walipofika huko wakatawala maeneo hayo, na baadae wakutanua eneo la Mamlaka yao, na kuamua kulipa jina la '*Oman*'. Jina la Oman linatokana na eneo la ardhi lililonyanyuka juu tofauti na maeneo mengine yaliyolizunguka eneo ambalo walikua wakiishi watu wa Al Azd wa *Ma'rib*.

Wakati bado Jabir akiwa mtoto mdogo wazee wake walihama kutoka Oman na kuhamia Iraq katika mji wa Basrah. Na hivyo Jabir Ibn Zayd alihifadhi *Qur'an* akiwa bado na umri mdogo kabla hata ya kujipatia elimu yake ya dini katika mji wa huo. Imam Jabir Ibn Zayd alikua katika Tabi'in, hivyo aliwahi kukutana na Masahaba zaidi ya 70 wakiwemo Masahaba wa mwanzo waliopigana katika vita vya Badr waliokua wakiishi Basra, Makkah na Madinah.

Imam Jabir Ibn Zayd alisoma *Hadith* na *I'lm* ya dini kutoka kwa Masahaba hao na alikua akipenda sana kuenda Makka na Madinah wakati wa Hija, inasemekana aliendа kuhiji zaid ya mara 40. Huko alikutana na mke wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* mama Aishah Ummul Mu'minin *Radhi Allahu A'nha* ambae alimpa *I'lm* ya mambo mengi yanayohusu maisha ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kuhusiana na Dini na mambo uongozi wa Kiiislam pia.

Imam Jabir Ibn Zayd alisomeshwa pia na Masahaba wenye *I'lm* zaid ya Uislam akiwemo A'bd Allah Ibn Masoud, A'bd Allah Ibn Umar, Anas Ibn Malik na Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* ambae ndie aliekua mwalimu wake mkuu. Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* ambae alikua 'Bahr ul Ilm ' Bahari ya *I'lm* aliridhika na *I'lm* aliyokua nayo mwanafunzi wake Jabir Ibn Zayd na aliwahi kusema, **'Kama watu wa Basrah watamsikiliza Jabir Ibn Zayd pekee, basi atawapa *I'lm* kubwa iliyomo katika kitabu cha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* '.**

Siku moja, Anasema Al Rabí kua alipokua anaishi Basrah, alimuuliza Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* kuhusiana na mas-ála fulani ambapo, Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* akamjibu '**Kwa nini unaniuliza mie wakati unaishi pamoja na Jabir Ibn Zaid**'.

Imam Jabir Ibn Zayd alikua Mwanazuoni mkubwa sana, Maimamu wote wa *Hadith*, wanamuamini Imam Jabir Ibn Zayd kua ni mtu ambae *Hadith* zake ni sahihi, wanaomjua wanasema kua alikua mwingi wa *I'lm* kuliko hata Mwanazuoni Hasan Al Basr. Imam Jabir Ibn Zayd alikua Mufti Mkuu wa Basrah na alikua akitoa Fatwa

katika mambo mbali mbali magumu na mepesi yanayohusu dini, kwani alikua ni mmoja kati ya wenye *I'lm* kubwa ya kutoa Fatwa.

Alijitolea maisha yake yote kusomesha dini na alikua na wanafunzi wengi na pia alikua mcha mungu mkubwa alieishi maisha ya kawaida, kwani alikua akisema kua '**Nimemuomba Allah mambo matatu na amenineemesha yote: Mke mzuri na mcha mungu, kipando kizuri (farasi) na kipato halali na kitakacho nitosheleza kila siku katika maisha yangu'** na pia alikua akisema **'Hamna tajiri kuliko mie, kwani sina hata dirham moja mfukoni, lakini pia sina hata mtu mmoja ambae ananidai**'. Mwanchuoni Muhammad Ibn Sirrin alisema, '**Abu Shatha (Jabir Ibn Zayd) alikua ni mtu mwenye Taqwa.**'

Imam Jabir Ibn Zayd alikua haandiki Fatwa zake, lakini wanafunzi wake walikua wakiziandika, na hivyo mwenyewe alikua akisema **'Inna lilah, wanaandika ushauri ambao inawezekana kesho nikaubadilisha**'. Lakini hata hivyo baadhi ya Wanazuoni wa Ibadhi wanasema kua Imam Jabir Ibn Zayd aliandika kitabu kikubwa cha *Hadith*i na Fatwa ambacho kilikua kinaitwa '*Diwan Jabir Ibn Zayd*'.

Baadhi ya Wanazuoni wa Sunni wanasema kua Imam Jabir Ibn Zayd hakuwa na uhusiano na Maibadhi. Anasema Qatadah na Daud Hind kua amesema Azrah '**Nilimwambia Jabir kua Maibadhi wanasema wewe ni miongoni mwao**' naye akasema '**Nnajitangazia mbele ya Allah kua sio miongoni mwao**''. Vilevile inasemekana kua Hind bin Al Muhallab amesema kua ijapokua Jabir alikua ni rafiki yake wa karibu na wa mama yake, alikua akiwaamrisha wafanye kila kitu ambacho kitawakaribisha kwa Allah lakini hakuwakaribisha katika Uibadhi.

Imam Ibn Hajar Asqlani ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i anasema kua amepokea kutoka kwa Al Dhuafa wa Al Salji ambae amesema kua Jabir Ibn Zayd alikua ni Ibadhi.

Imam Abu Hasan Al Ashari katika kuzungumzia Iman ya Khawarij anasema '**Ibadhi wanasema kua Imam Jabir Ibn Zayd ni kati ya Salafi (Watu wema waliotangulia)**' maneno ambayo Imam Al Hadid ameyasema pia.

Imam Al Rabi' Ibn Habib wa *Madhhab* ya Ibadhi (Mwanafunzi wa Imam Jabir Ibn Zayd), Al Salimi na Maimamu wa *Hadith* wa Ahlu *Sunnah* wal Jamaa akiwemo Imam Bukhari, Imam Ahmad Ibn Hanbal na Ibn Hibban wanasema kua Imam Jabir Ibn Zayd alifariki katika mwaka 93 *Al Hijr*.

Haijulikani nani alimtangulia mwenzie kufariki baina ya Imam Jabir Ibn Zayd na A'bd Allah Ibn Ibadh, kwani baada ya Imam Jabir Ibn Zayd kufariki alirithiwa na mwanafunzi wake aliekua akiitwa Abu Ubaidah Muslim Ibn Abi Karimah Al Tamimi. Abu Ubaidah alisomeshwa pia na Masahaba kama Anas Ibn Malik, Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* na Abu Hurayra pia ingawa si kwa muda mrefu sana. Abu 'Ubaidah Muslim Ibn Abi Karimah alisema, '**Amepotea kila Mwanahadith ambaye hana Imam wa *Fiqh*, kwani kama Allah *Subhanahu wa Ta'ala* asingelitupendelea kwa kutupa Jabir Ibn Zayd basi nasi pia tungelipotea.**'

Abu Ubaidah alifanya jitihada kubwa ya kuwasomesha watu wengi kisirisiri ambao baadae walieneza misimamo ya Kiibadhi katika sehemu za Yemen ambapo Imam wa kwanza wa Hadhramawt alikua ni Imam Abd Allah Yahya Al Kindi ambae alichaguliwa kutoka Basra kwa Abu Ubaidah Muslim Ibn Abi Karimah na ilikua ni katika mwaka 129 A.H, na miaka mitano baadae katika mwaka 134 A.H akachaguliwa Imam wa pili ambae alikua ni Imam wa mwanzo wa Oman aliekua akiitwa Imam Julanda Ibn Masoud Al Ma'awaly na mnamo mwaka 140 A.H Imam Abu Al Khattab Abd A'la al Ma'afiri aliekua mwanafunzi wa Abu Ubaidah mwenye asili ya Yemen ambae alikua ni Imam wa tatu kuchaguliwa na kua Imam wa kwanza wa Afrika Kaskazini. Miongoni mwa wanafunzi wa Abu Ubaidah waliokua na *I'lm* ya juu alikuwa ni Al Rabi Ibn Habib Al Farahid mwenye asili ya Oman ambae alikua ndie kiongozi wa Jumuiya ya Ibadh katika mji wa Basra.

Al Rabi' Ibn Habib alizikusanya *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ambazo zinatumiwa na *Madhhab* ya Ibadhi katika kitabu kinachoitwa *Al-Jami'i Al Sahih* ambacho pia hujulikana kama *Musnad Rabi' Ibn Habib* ambacho ndani yake mna *Hadith*i zilizopokelewa na Maimamu wa Ibadhi tu, ingawa kitabu cha Musnad Rabi' Ibn Habib cha asili hakitumiki sana siku hizi kwani badala yake kinatumika kitabu cha Abu Yaqub Yusuf Ibrahim Al-Warijlani kinachoitwa *Tartib Al Musnad* chenye *Hadith* 1005 ambazo ni mkusanyiko wa *Hadith* zilizokusanywa na Al Rabi' Ibn Habib na Abu Yaqub Yusuf.

Wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi wanategemea sana *Hadith* zilizotoka kwa Imam Jabir Ibn Zayd ambae amenukuu *Hadith* kutoka kwa Masahaba wengi wakiwemo pia wale ambao alikua hakubaliani nao katika mitizamo ya kisiasa. Anasema Dr. Amr Khalfan Al Nami aliezaliwa katika eneo la Nalut liliopo Magharibi mwa nchi ya Libya ambae pia ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Ibadhi na Mtafiti na Muuandishi kua,'**Kujitenga kwa Maibadhi, dhidi ya baadhi ya Masahaba kunahusiana na mambo ya Uongozi wa Kisiasa tu na hakukuhusiana juu ya *I'lm* yao ya Dini. Kwani hili linaonekana wazi pale tunapoona kua kuna**

**kukubalika kwa Hukmu na Mitizamo ya Ali Ibn Abi Talib, Uthman Ibn Affan na wengineo wengi na hata huyo Muawwiyah ambae Maibadhi hawakukubaliana nae, basi alikua ni miongoni mwa Masahaba ambao Jabir ibn Zayd alizinukuu *Hadith* za Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* kutoka kwake.**'.*(Studies in Ibadhism)*

*Hadith* nyingi zilizokusanywa na Al Rabi' Ibn Habib pia zinapatikana katika vitabu vya *Hadith* vya *Madhhab* vya Ahl *Sunnah* wal Jamaah. Lakini hata hivyo kuna baadhi ya *Hadith* za *Madhhab* ya Ibadhi ambazo wafuasi wa Ahlu Sunna wal Jamaah au Sunni hua hawakubaliani nazo na wanasema ni za kutungwa (*mawdhu'*), kama ilivyokua kua kuna *Hadith* za Ahl *Sunnah* wa Jamaah ambazo wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi hawakubaliani nazo kwa kusema kua ni za kuzusha (*bida'a*).

Ingawa wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi wana msimamo wa kua wao ndio Waislamu halisi na *Fiqh* yao ndio *Fiqh* halisi inayowakilisha dini ya Kiislam na *Sunnah* zao ndio *Sunnah* sahihi kuliko za *Madhhab* mengine ya kiislam kama vile alivyosema Imam Muhammad Yusuf Atfayyish kua: '***Madhhab* yetu ni ukweli wenye uwezekano wa kukosea, na *Madhhab* ya wenzetu ni kukosea kwenye uwezekano wa kua kweli**'.

Lakini hata hivyo mtizamo huu hua ni moja kati ya sifa kuu inayochangiwa na wafuasi wa kila *Madhhab* yaliyomo katika Dini ya Kiislam – **Kwani kila Wafuasi wa *Madhhab* husika iwe Ibadhi, Shia, Hanafi, Maliki, Shafi na Hanbal basi hua na mtizamo huo huo kua wao wana asilimia kubwa ya kua sahih na asilimia ndogo ya kutokua sahih, na wafuasi wa *Madhhab* mengineyo hua na asilimia kubwa ya kukosea na asilimia ndogo ya kua sahih.**

**MAKUNDI YALIYOTOKA NDANI YA *MADHHAB* YA IBADHI.**

Kama ilivyo katika kugawanyika kwa wafuasi wa *Madhhab* mengine ya Kiislam miongoni mwa Ahlu Sunna wal Jamaa na Shia, basi ndivyo ilivyo vile vile kwa wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi, kwani wao pia wamegawika kutokana na utofauti wa mitizamo katika *Ijtihad* na hukmu za Kisharia ambazo zinapingana na mitizamo ya kiongozi mrithi wa *Madhhab* hayo baada ya kufariki Imam Jabir Ibn Zayd, ambae alikua ni Abu Ubaidah Muslim Ibn Abi Karimah na baada ya kufariki kwa Abu Ubaidah Muslim Ibn Abi Karima na kurithiwa majukumu yake ya uongozi na Al Rabi Ibn Habib ndio tofauti hizo zikaanza kuibuka.

Katika kipindi hiki kulitokea mitihani mingi baina ya wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi, kwani kuna baadhi ya Wanazuoni ambao walianza kupingana na *Ijma'a* ya

vizazi vilivyotangulia na baadhi ya mitizamo ya Aqida ya *Madhhab* hayo na vile vile juu ya mambo ya uongozi kwani katika kipindi hiki cha wakati huo majukumu ya uongozi ya Uimamu yalikua hayakutenganishwa kisiasa na kidini hivyo kiongozi huyo huyo mmoja alikua na jukumu la kuongoza na kusimamia kidini na kisiasa kwa watu wake, tofauti na ilivyo sasa kua kuna uongozi wa Sultan kwa mfano Sultan Qabus wa Oman anasimamia majukumu yake kisiasa na pia kuna kiongozi Imam ambae ni Mufti Mkuu Shaykh Ahmad Hamad Al Khalil anaesimamia majukumu yake katika jamii kuhusiana na dini.

Hivyo tofauti zilizotokea baada ya kufariki Abu Ubaidah Muslim Ibn Abi Karima zilisababisha umoja wa *Madhhab* hayo kuvunjika na kuanza kutokea kwa mgawanyiko wa makundi yafuatayo:-

**1. Wafuasi wa *Al-Wahbiyah*:** Hawa ni Ibadhi wenye wafuasi wengi sana katika nchi za Oman, Zanzibar, Yemen na kidogo katika maeneo ya Afrika Kaskazini na wao ndio wanaojulikana kua ni Ibadhi Asilia kwa sababu Maibadhi waliobakia wote wametokana na kua na mitizamo tofauti na *Wahbiyah*, wanaitwa *Wahbiyah* kwa sababu ya jina la Abd Al Wahab ambalo baadhi wanasema kua linatokana wale wafuasi waliokua wakimuunga mkono Imam Abd Al Wahab Ibn Abd Rahman Ibn Rustam, na wengine ambao miongoni mwao ni pamoja na Imam Al Atfayyish wanasema kua jina la *Wahbiyah* limetokana wale waliokua wakimfuata Abd Allah Ibn Wahbi Al Rasibi, takriban wafuasi wote wa *Al Wahbiya* ni wenye asili ya Oman na Zanzibar.

**2. Wafuasi wa *Al-Nukkar*** wa Afrika Kaskazini wanaofuata mitizamo ya Mwanazuoni wa Kufah, nchini Iraq, aliekua akiitwa Abd Allah Ibn Yazid Al Fazar, pia mitizamo ya Abu Al Ma'ruf Ibn Shuayb, Abu Al Muarij Ibn Amr, na Hatim Ibn Mansur na walikua wakimpingana na mitizamo ya Abu Ubaidah na Al Rabi Ibn Habib. Waliitwa *Al Nukkar* (Wenye kukataa) kwa sababu ya kupinga uchaguzi wa Imam wa pili wa Ibadhi kwa upande wa Afrika Kaskazini ambae alikua ni Abd Al Wahab Ibn Abd Rahman Ibn Rustam.

**3. Wafuasi wa *Khalafiyah*** waliokua wafuasi wa Khalaf Ibn Al Samh ambae ni mjukuu wa Imam Abu Khattab Abd A'la al Ma'afir, Imam wa kwanza wa Maibadhi wa Afrika Kaskazini, tofauti ya Khalafiyah na Wahbiya ni inayohusiana na mambo ya uongozi wa kisiasa tu katika jamii ya Kiibadhi ya Jabal Nufusa, na hivyo kuanzisha utawala ulio huru kutokana na Imam wa Wahbiyyah baada ya kumalizika kwa Uimam wa Imam Abd al Wahab na hivyo nguvu ya Uimamu wao ikawa inatawala pia katika maeneo ya Libya ikiwemo mji wa Tripoli.


ASILI YA UISLAM ULIVYOANZIA KWA NABII MUHAMMAD SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM KUPITIA KWA MAKHALIFA WANNE HADI KUANZA KWA MADHHAB YA IBADHI NA KUGAWANYIKA KWA MAKUNDI MIONGONI MWA WAFUASI WA IBADHI
NABII MUHAMMAD SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM
ABU BAKR IBN SIDDIQ R.A (11-13 A.H)
UMAR IBN AL KHATTAB R.A (13-24 A.H)
UTHMAN IBN AFFAN R.A (24-35A.H)
ALI IBN ABI TALIB R.A (35-40A.H)
AL MUHAKKIMAH (37 A.H)
AZRAQI
HARRURIYA
SUFRI
Makundi matatu haya yaliitwa Khawarij (waliojitenga) waliokua na msimamo mkali sana lakini hata hivyo baadae makundi haya yalitoweka
IBADHI Imam Jabir Ibn Zayd
AL WAHBIYYAH
AL NUKKAR
AL KHALAFFIYAH
AL NAFATHIYAH
AL HUSAINIYAH
AL SAKKAKIYAH
AL UMAIRIYAH
AL FARTHIYAH
Baadhi ya makundi yaliyotokea baada ya kufariki Imam Jabir Ibn Zayd miongoni mwa Wafuasi wa Madhhab ya Ibadhi na baadae yakatoweka.
AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

**4. Wafuasi wa *Al-Naffathiyah*** wa Jabal Nufusah, waliokua wafuasi wa Naffath Ibn Faraj Ibn Nasr hawa walikua pia wakiitwa *Al Kitmaniyyah*. Kwa sababu walikua wakiwachukulia Maimamu wa *Wahbiya* wa Afrika Kaskazini kua ni Maimamu wa kisirisiri na hawana nguvu ya utawala na hivyo hawana haja ya kufuatwa, wakaamua kua na Imam wao mwenye nguvu ya Utawala ambae ni Naffath Ibn Faraj, ambae mbali ya kua na mitizamo tofauti ya uongozi kisiasa lakini pia alikua akipinga baadhi ya mitizamo ya *Fiqh* ya *Wahbiyah.*

**5. Wafuasi wa *Umairiyah*** waliokua wafuasi wa Isa Ibn Umair ambae yeye hua na mitizamo ya *Tawhid* na *Fiqh* iliyo tofauti kabisa katika baadhi ya mambo na ile mitizamo ya *Madhhab* ya Ibadhi, kiasi ya kua baadhi ya Wanazuoni wa Ibadh kusema kua ingawa *Umairiyah* wanajiita kua ni miongoni mwa Ibadhi lakini hawakua na hata chembe ya Uibadhi.

**6. Wafuasi wa *Al-Husainiyah*** wa Libya waliokua wafuasi wa Ahmad Ibn Husain Al Atrabulsi Ibn Ziyad mwenye asili ya Libya, ambae yeye alikua akitumia sana *Qiyas* katika *Fiqh* yake na pia alikua akiwafuata *Umayriyah* katika Tawhid.

**7. Wafuasi wa *Al-Sakakiyah*** waliokua wafuasi wa Abdullah Al Sakkak wa kusini mwa Tunisia, ambae yeye alikua na tofauti ya mitizamo 7 ya *Fiqh* iliyotofautina kabisa katika baadhi ya mambo na ile mtizamo ya Imam Jabir Ibn Zayd na Wanazuoni wengine wa *Madhhab* ya Ibadhi.

**8. Wafuasi wa *Al-Farthiyah*** waliokua wafuasi wa Abu Sulaiman Ya'qub Ibn Muhammad Ibn Aflah ambae yeye alisoma vitabu vya Ahmad Ibn Husayn na kisha akatoa fatwa zilizotofautina kabisa na kutoendana na mitizamo ya *Al Wahbiyah* wala *Al Husainiyah*.



Mbali ya kua wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi wamegawika katika makundi hayo manane lakini ukweli ni kua mengi kati ya makundi hayo yameshatoweka na hivyo kumebakia makundi makuu mawili, ambao ni *Al Nukkar* ambao wao wana wafuasi wengi nchini Libya na katika kisiwa cha Jerba na hujulikana kama Maibadhi wa Magharibi na kundi la pili ni *Al Wahbiyah* ambao ndio wanaowakilisha jumla ya idadi yote ya Maibadhi wa Oman, Zanzibar na Afrika ya Mashariki na hujulikana kama Maibadhi wa Mashariki.

**VYANZO VYA MSINGI WA *FIQH* YA IBADHI.**

1. ***Qur'an.***
2. ***Sunnah au Hadith.***
3. ***Ijma'a au Shuraa.***
4. ***Rai au Qiyas.***

5. ***Al Istidlal** (kutafuta uthibitisho wa kile kilichokosekana katika makubaliano kutoka katika Qur'an au Sunnah)*

*Ijma'a* ya *Madhhab* ya Ibadhi hua wanaangalia makubaliano ya Masahaba au Wanazuoni wa Kiislamu waliotangulia ikiwa yatatimiza masharti ya *Ijma'a*. Na mtizamo wao kuhusiana na *Ijma'a* haukutofautiana na mtizamo wa Skuli ya *Madhhab* mengine yote, ambao ni kua: **Kamwe hairuhusiki kupingana na makubaliano ya *Ijma'a*.**

Vile vile moja kati ya kanuni za *Fiqh* za Skuli ya *Madhhab* ya Ibadhi inaweka wazi kua pale inapotokea masuala ambayo hayakuwahi kutokea katika vitabu vya *Fiqh* vya Skuli ya *Madhhab* hayo, na Mufti kutokua na vithibitisho vya kutosha vya kutoa hukmu juu ya jambo husika kulingana na vyanzo vya asili ya *Fiqh* ya *Madhhab* ya Ibadhi, basi inaruhusika kwa Mufti huyo kutumia vigezo na mitizamo ya Imam wa *Madhhab* mengine juu ya jambo husika.

Kwani anasema Imam Nur Din Al Salimi kua: '**Sisi ni wenye kuufuata Ukweli kokote kule utakapopatikana, hata kama ikiwa ukweli huo unatoka kwa wapinzani wetu. Na ni wenye kuupinga hata kama uongo huo utasababisha chuki kwa yule anaeuficha**'

Wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi wapo wengi nchini Oman ambao ni asilimia 75% ya watu wote nchini humo na pia wapo kwa asilimia ndogo nchini Yemen na katika Afrika Mashariki hususan Zanzibar na baadhi ya sehemu za Afrika Kaskazini katika maeneo ya Wad Mzab nchini Algeria, katika kisiwa cha Jerba nchini Tunisia na pia Jabal Nafusah na Zuwarah nchini Libya.

**WANAZUONI MAARUFU WA *MADHHAB* YA IBADHI.**

- Shaykh Abu Mawdud Ḥajib Al Ṭa'i
- Shaykh Abu Al Ḥurr Ali Ibn Al Ḥiṣin
- Shaykh Abu Sufyan Maḥbub Ibn Al Raḥil
- Shaykh Abu Ghanim Al Khurasan
- Shaykh Salim Ibn Dhakwan Al Hilal
- Shaykh Abu Ṭahir Isma'il Ibn Musa Al Jiṭali Al *Nafsi*
- Shaykh Thamini 'Abd Al 'Aziz Ibn Ibrahim
- Allamah Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish.
- Shaykh 'Abd Allah Ibn Yaḥya Al Baruni
- Shaykh Mujahid Sulayman Ibn 'Abd Allah Ibn Yaḥya Al Baruni

- Shaykh Nur Al Din Salimi
- Shaykh Abu Isḥ-aq Ibrahim Al Atfayyish
- Shaykh Ali Yahya Mu‘ammar
- Shaykh Ahmad Ibn Ḥamd Ibn Sulayman Al Khalili.
- Shaykh Abu Al‘Abbas Al Shamakhi

**IMAM JAFAR AS SIDDIQ NA *MADHHAB* YA SHIA (80-148 *Al Hijr*)**

Imam Jafar As Sadiq ambae jina lake halisi ni Jafar Ibn Muhammad Ibn Ali Zain ul Abidin Ibn Al Husein Ibn Ali Ibn Abi Talib. Alizaliwa Madinah kati ya mwaka 80 na 83 *Al Hijr*. Alikua ametokea moja kwa moja katika ukoo wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kupitia kwa Fatma bint Rasul na Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*, na mama yake alikua ni Farwah bint Al Qassim Ibn Muhammad Ibn Abu Bakr *Radhi Allahu A'nhu*. Hivyo Imam Jafar alikua na sifa za kipekee unapozungumzia Maimamu wenye *I'lm*, kwani baba yake alikua ni Mwanazuoni mkubwa katika mji wa Madinah, na mababu zake wote wawili wa upande wa baba na mama pia walikua ni Wanazuoni wakubwa. Kama Al Qasim alikua ni mmoja kati ya Wanazuoni saba wanaotajika Madinah katika kizazi cha *Tabi'in*.

Wakati huo Madinah ilikua ndio kitovu cha *I'lm*, ndio sehemu ambayo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipoishi na Masahaba wengi pia walikua wakiishi kuliko sehemu nyengine. Jafar As Sadiq alikua na wingi wa *I'lm* ambao unaonekana pale unapoangalia majina ya wanafunzi wake aliowasomesha ambao wote ni Wanazuoni wakubwa wakubwa, ingawa wengine walikua na umri kama wake, wengine wadogo yake lakini pia walikuwapo ambao walimzidi umri, kati ya wanafunzi aliowasomesha ni pamoja na Imam Abu Hanifa, Imam Malik, Sufyan Ath Thawri, Yahya Ibn Said, Abdul Malik Ibn Jurayj, Sufyan Ibn Uyaynah, Muhammad Ibn Ishaq, Shubah Ibn Al Hajjaj na wengineo wengi.

Hivyo Maimamu wa *Madhhab* yote ya kiislam wanakubali kua Imam Jafar As Sadiq ni mmoja kati ya Maimamu wakubwa wa Kiislamu na pia ni mwalimu wa Maimamu wakubwa na alikua hayuko katika upande wowote ule isipokua wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Masahaba zake.

Imam Jafar aliitwa As Sadiq kwa sababu alikua muaminifu katika kila kitu katika maisha yake ikiwemo kutafuta na kutoa *I'lm* ya dini na katika kukaa mbali na matamanio ya dunia. Imam Jafar Sadiq alikua akisomesha katika Msikiti wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* uliopo Madinah kama vile alivyokua akisomesha baba yake pia.

Anasema Imam Malik '**Nilikua nikihudhuria darsa la Jafar Ibn Muhammad aliekua kila wakati anatabasamu, lakini pale anapotajwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hua ni mtu asie na maskhara, kuna kipindi nilikua nikimtembelea sana na sikuwahi kumkuta akiwa hasali, au kama hasali basi hua anasoma *Qur'an*, na karibu mara zote hua yupo katika saumu, alikua hasomi wala hasomeshi *Hadith* yeyote ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ila kwanza hutia udhu'**.

Imam Jafar As Sadiq alikua ni mcha mungu mkubwa, alikua hamna anaemuogopa isipokua Allah, hamuogopi mtu yeyote hata kiongozi awe mkatili kiasi gani. Alikua na ujasiri ambao ulitokana katika damu ya Sayyidna Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* lakini pia alikua mkarimu sana kwa watu kiasi kwamba hata kama mtu akimkosea basi humsamehe na kumuombea dua kwa Allah amsamehe.

Siku moja Sufyan Ath Thawry alimuomba Imam Jafar As Sadiq amfundishe moja katika vitu vyenye manufaa. Imam Jafar As Sadiq akamwambia **'Sufyan ukiwa una neema ambayo unaipenda na ungelipenda kufaidika nayo kwa mda mrefu, basi mshukuru na umtukuze Allah kwa neema hiyo, kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema:**

﴿لَئِن شَكَرْتُمْ لأَزِيدَنَّكُمْ﴾

**La-in shakartum laazeedannakum.** (*Surat Ibrahim 14:7*)

*Tafsir*: '***Mtakaponishukuru nitakuongezeeni zaid'***

**Na ukiona rizki zako zinakuja kidogo kidogo basi fanya kuongeza *Istighfar* kila mara kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema:**

﴿ٱسْتَغْفِرُواْ رَبَّكُمْ إِنَّهُ كَانَ غَفَّاراً – يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُمْ مِّدْرَاراً – وَيُمْدِدْكُمْ بِأَمْوَالٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل لَّكُمْ جَنَّاتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَاراً﴾

**Istaghfiroo rabbakum innahu kana ghaffaran; Yursili alssamaa AAalaykum midraran; Wayumdidkum bi-amwalin wabaneena wayajAAal lakum jannatin wayajAAal lakum anharan (***Surat Nuh 71:10-12)*

*Tafsir:* ***Muombe Mola wako akusamehe dhambi zako, Hakika yeye ni mwingi wa kusamehe, Atakuleteeni mvua kutoka mawinguni, na atakuzidishieni katika mali na watoto, na atakupeni bustani na mito.***

**'Sufyan ukiwa na tatizo linalokuzidi uwezo wako basi sema:**

لا حَوْلَ وَلا قُوَّةَ إِلا بِالله

***La hawla wala quwwata ila billah*** **(Hakuna nguvu wala uwezo isipokua kwa Allah) huo ndio ufunguo wa kuondoa matatizo yako na kufungua mali za mbinguni'.**

Sufyan akajibu **'Hakika leo umenifundisha *I'lm* kubwa sana',** Jafar As Sadiq akasema**, 'Sufyan ameyafahamu na Allah Inshaa Allah atamnufaisha na atamsaidia'.**

Imam Jafar As Sadiq alisema **'Ikiwa kuna mtu yeyote miongoni mwa wana *Fiqh* ambae anaweza kuilinda *Nafsi* yake, kuilinda dini yake, kuyazuia matamanio yake na kua mtiifu kwa Mola wake, basi watu wanatakiwa wamfuate (Wafanye *Taqlid* kwa mtu huyo).**'

Siku moja Imam Abu Hanifa aliulizwa '**Jee ni Mwanafiqh gani mwenye *I'lm* zaid kati ya uliowahi kukutana nao?**' Imam Abu Hanifa akasema '**Sikuwahi kuona Mwanafiqh mkubwa kuliko Jafar Ibn Muhammad (*Al Sadiq*)**'

Anasema Imam Abu Hanifa: '**Siku moja *Khalifah* Mansour, alimwita Jafar bin Muhammad, na kisha akaniambia kua watu wanavutiwa nae sana. Akaniomba nitayarishe maswali magumu kabisa ya Ki*fiqh*. Nikachagua maswali 40 magumu kabisa nnayoyajua. Nilipoingia kwenye ukumbi, nikamuona Jafar amekaaa upande wa kulia. Heshima na ukubwa wake ulinivaa na hapo sikuona ukubwa wa cheo wa *Khalifah* alie mbele yangu. Nikasalimiana nao kisha nikaa mbele yao.**

***Khalifah*** **Mansour akamtambulisha Jafar Ibn Muhammad kisha akamuuliza: 'Jee unamjua?' Jafar Ibn Muhammad akajibu 'Naam'. *Khalifah* Mansour akanigeukia mie na kuniambia: Haya uliza maswali yako. Nikaanza kuuliza maswali. Katika kila swali nililouliza, Imam Sadiq (A.S) alizungumzia mtazamo wa watu wa Madinah na mtizamo wa watu wetu wa Iraq, kisha**

**akatoa mtazamo wake yeye. Baadhi ya wakati mtizamo wake unafanana na wetu, na wakati mwengine unafanana na watu wa Madinah na pia wakati mwengine hakubaliani na mitazamo yote. Nikamaliza maswali yangu na kusema yule anaejua yote kuhusu tofauti za Wanazuoni katika mambo ya *Fiqh* ndio mwenye *I'lm* zaid baina yetu**.'

Imam Jafar Sadiq amenukuliwa katika vitabu vingi vya Historia vya Maimamu wakiwemo Imam Al Tabari, Al Yaqubi, Al Masudi, Al Dhahabi na Al Numan. Imam Al Shafi'i, An Nasai, Ibn Hiban wanasema kua Imam Jafar Sadiq ni *Thiqa* (*Hadith* zake ni Sahih).

Ibn Shiham akasema '**Watu watukufu wawili wamedhuriwa kwa sababu ya watu wabaya: Jafar Ibn Muhammad na Ahmad Ibn Hanbal**'. Vile vile Ibn Salah alisema '**Maimamu wawili wamedhuriwa kwa sababu ya wafuasi wao ingawa wao hawana makosa, Maimamu hao ni: Ahmad Ibn Hanbal na Jafar al Sadiq**'.

Salim bin Abi Hafsa alisema: '**Nilimuuliza Abu Jafar na mtoto wake Jafar kuhusu Abu Bakr na Umar, nae akajibu: Ya Salim, kua marafiki wao na jitenge na maadui zao kwani wao ni Maimamu waongofu.** Kisha Jafar akasema**: Ya Salim! Jee ni nani anaemtukana babu yake? Abubakr ni babu yangu. Nisipate Shifaa ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* siku ya Kiama ikiwa siwapendi na sijitengi na maadui zao.**'

Imam Jafar As Sadiq alifariki tarehe 25 Shawal 148 *Al Hijr*, miaka miwili kabla kufariki Imam Abu Hanifa na pia miaka miwili kabla kuzaliwa Imam Al Shafi'i. Imam Jafar As Sadiq alinukuu takriban *Hadith* 2000 ambazo zote hizo hupatikana katika vitabu tisa vya *Hadith* vya Sunni, na *Hadith* 110 miongoni mwao zinapatikana katika *Sihah al Sita* (Vitabu sita vikubwa vya *Hadith*), kwani kwa wafuasi wa Ahlu *Sunnah* wal Jamaah, Imam Jafar As Sadiq alikua akijulikana kama *Shaykh al Ulama* na pia ni *Imam Al Fuqaha*.

Imam Jafar As Sadiq hakuwahi kuwacha kumbukumbu yeyote ya maandishi. Lakini mwanafunzi wa Imam Jafar Sadiq anaeitwa Hishan bin al-Hakam, aliandika kitabu kinachoitwa *Kitab-ul-Alfaz Wa Mabahithiha* ingawa haijulikani katika kitabu hiki alizungumzia nini. Vitabu vya *Fiqh* ya Imam Jafar Sadiq viliandikwa katika miaka ya baadae na Ja'far bin Husain al-Qummi, Yunis Ibn Abdur Rahman, Ahmad Ibn Muhammad Ibn Khalid al-Barqi, Muhammad Ibn Muhammad Ibn an-Nu'man (*Al-Mufid*), Muhammad bin Abdur-Rahman Ibn Qibbah Ar Razi, Muhammad Ibn Yaqub Al Kulayni, Ibn Babawayh, Nasir Din Al Tusi n.k




AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

*Madhhab* yanayofuata *Fiqh* ya Imam Jafar Sadiq, yanaitwa *Madhhab* ya *Fiqh* ya *Al Jafar*. Neno Shia linatokana na neno la kiarabu '*Shay'ah*' lenye maana ya 'Kupenda, kufuata na kusaidia'. Ulamaa Firuzabadi anasema katika Kamusi yake '*Kamus Lughat*' kua maana ya neno Shia ambayo inayotumiwa zaidi ni '**Kila mtu ambae ni rafiki wa Ali na watu wa *Ahl ul Bait*'** maana ambayo hata Ibn Athir katika *Nihayatul Lughat* ametafsiri hivyo pia.

Imam Jafar As Sadiq ni Imam wa sita katika *Madhhab* ya Shia, ukianzia kwa Sayyidna Ali Ibn Abu Talib *Radhi Allahu A'nhu* (*Al Murtaza)* kupitia kwa Hasan Ibn Ali (*Al Mujtaba*) kupitia kwa Husein Ibn Ali (*Sayid Ash Shuhahda*), kupitia kwa Ali Ibn Husein (*Zainul Al Abidin*) ikapitia kwa Muhammad Ibn Ali (*Abu Jafar al Baqir*) na kumfikia Jafar Ibn Muhammad (*As Sadiq*). Maimamu wengine sita wanaofuatia ambao ni Musa Ibn Jafar (*Al Kazim*), Ali Ibn Musa (*Ar Reza*), Muhammad Ibn Ali (*Al Taqi*), Ali Ibn Muhammad (*Al Hadi*), Hasan Ibn Ali (Al Askari) na wa mwisho ni Muhammad Ibn Hasan (*Al Mahdi*) ambaye inaaminika kuwa hadi sasa yupo lakini hajulikani mahali alipo hadi atakaporudi kueneza haki ulimwenguni.

Wanahistoria wametofautiana kuhusu kuanza kwa *Madhhab* ya Shia kuna wanaosema kua *Madhhab* ya Shia yalianza wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, wengine wanasema yameanza katika kipindi cha Utawala wa Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* baada ya kuuliwa Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* na kuna wanaosema kua yalianza baada ya kuuliwa kwa Husein Ibn Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* huko Karbala, kutokana na kushikamana sana kwa wafuasi wa *Madhhab* hayo na Husein Ibn Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* kuliko na Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu* mwenyewe. Na kuna wanaosema kua hadi katika kipindi cha Imam Ja'far Sadiq, ilikua hakuna wafuasi wa *Madhhab* ya Shi'a na yalianza baadae ulipotokea mtazamo wa Maimamu 12, kua ndio msingi wa *Madhhab* ya Shi'a baada ya kutoweka kwa Imam wa 12 katika mwaka 878.

Katika karne ya kumi na tisa, wafuasi wa Skuli ya *Madhhab* ya *Fiqh* ya Shia, walianzisha cheo cha Ayatollah. Neno la kiarabu Ayatu Allah maana yake ni '*Ishara au Alama ya Allah*', Ayatollah hua ni *Mujitahid* ambae huchaguliwa na jopo la Wana*Fiqh* wa Skuli ya *Madhhab* ya Shia, na huwa na sifa za kuwa na *I'lm* ya hali ya juu ya dini na *Sharia'h* sifa bora ya uongozi bora na kua na uwezo wake mwenyewe wa kufanya *Ijtihad* katika mambo ya *Fiqh* ya Skuli ya *Madhhab* ya Imam Jafari, kwa imani ya *Madhhab* ya Shia Ayatollah Mkuu hua ni msaidizi anaemuwakilisha Imam wa Mashia wa kumi na mbili (*Al Mahdi*) aliefichika.

Ayatollah Mkuu hua ni *Marja din*, au mtu anaefaa kufuatwa kidini kwa kupitia Fatwa zake. Ayatollah Mkuu huchaguliwa mwengine pale anapofariki yule aliekuwepo, na kila Ayatollah hua na uwezo tofauti wa kufanya *Ijtihad* katika mambo ya dini tofauti na upande wa Sunni ambapo milango ya *Ijtihad* imefungwa. Na ndio maana utaona kua kuna utofauti katika baadhi ya misimamo kuhusu jambo fulani, ambalo inawezekana Ayatollah mmoja akasema jambo fulani linaruhusika na baada ya kufariki kwake akatokezea mwengine akapinga Fatwa ya yule aliepita kuhusu jambo hilo. Kila mfuasi wa *Madhhab* ya Shia anaruhusiwa kufuata kanuni za *Fiqh* na Fatwa za Ayatullah amtakae, ingawa wengi wao humfuata Ayatollah waliekua nao katika wakati wao.

**MAKUNDI YA WAFUASI WA *MADHHAB* YA SHIA.**

Ingawa wafuasi wa *Madhhab* ya Shia sio wengi kama vile walivyo wale wa Ahlu Sunna wa Jamaa lakini hata hivyo *Madhhab* hayo ni makubwa sana kwani yamegawika katika makundi makubwa matatu kutokana na kuwakubali ama kuwakataa baadhi ya Maimamu kumi na mbili wa *Madhhab* ya Shia, kuna Shia Ithnaashar, Shia Zaidiyah na Shia Ismai'liyah, na makundi mengine madogo madogo.

**SHIA ITHNAASHARA au JAFARIYA:** Hawa ni wafuasi wa *Madhhab* ya Shia ambao wao wanawakubali Maimam wote kumi na mbili wa *Madhhab* ya Shia, na wao pia ndio wafuasi halisi wa *Fiqh* ya Imam Jafar tuliyoizungumzia hapo mwanzo, tofauti na Mashia wengine kwani wao hufanya *Ijtihad* na *Taqlid* pia. Shia *Ithnaashari* ndio Shia wenye wafuasi wengi zaid katika makundi yote ya *Madhhab* ya Shia, na kwa Idadi kubwa wapo katika maeneo ya Iran, Iraq, Lebanon na Bahrain.

**ZAIDIYA:** Hawa ni wafuasi wa *Madhhab* ya Shia ambao wao hawamkubali Imam wa tano kati ya Maimamu kumi na mbili wa *Madhhab* ya Shia, yaani Imam Muhammad Al Bakir, wanasema kua Al Bakir hawezi kua Imam kwa sababu aliridhika na Uongozi wa dhulma uliokua ukiongoza wakati wa maisha yake kwani yule alietoka katika kizazi cha Hasan Ibn Ali au Husein Ibn Ali ambae alipinga uongozi wa dhulma ndio huweza kua Imam. Wafuasi wa *Madhhab* ya Shia Zaidiya hupatikana katika maeneo ya Yemen.

Wafuasi wa Madhhab ya Shia ya Zaidiya ndio Wafuasi ambao wako karibu sana kiitikadi na hawakutofautiana sana na Wafuasi wa Madhhab ya Sunni kuliko Wafuasi wengine wote wa Madhhab ya Shia.



ASILI YA MAKUNDI YA WAFUASI WA MADHHAB YA SHIA
KHADIJA BINT KHUWAYLID RADHI ALLAHU A'NHA
NABII MUHAMMAD SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM
FATIMA BINT RASUL (S.A.W)
ALI IBN ABU TALIB (Al Murtaza - IMAM WA KWANZA)
KHAWLAT BINT JAFAR AL HANAFIYAH
HASAN IBN ALI (Al Mujtaba - IMAM WA PILI)
HUSEIN IBN ALI (Ash Shuhada - IMAM WA TATU)
MUHAMMAD IBN HANAFIYAH (Anafuatwa na Mashia wa Kaysaniyyah)
Anafuatwa na Mashia wa Idris, na baadhi ya Zayd, Tabatai na Al Hasan
ALI IBN HUSEIN (Zayn Al Abidin - IMAM WA NNE)
MUHAMMAD IBN ALI (Al Baqir - IMAM WA TANO)
ZAID IBN ALI (Anaefuatwa na Mashia wa Zaidiyah - ambao wanaamini kua ndie Imam halisi wa Tano)
JAFAR IBN MUHAMMAD (As Saddiq - IMAM WA SITA) (Anaefuatwa na Mashia wa Jafari au Ithna Anshariyah)
Ithnaashari
Alawi Al Ansarriyah
Alevi (Sufi Haji Bektashi Veli)
ISMAIL IBN JAFAR (Anaefuatwa na Mashia wa Ismailiyah – ambao wanaamini kua ndie Imam Halisi wa Saba)
Usuli Jafar (Fiqh yao inatumia Quran, Hadith na Ijtihad)
Akhbari (Fiqh yao inatumia Hadith na Qur'an tu)
MUSA IBN JAFAR (Al Kazim - IMAM WA SABA)
ALI IBN MUSA (Ar Reza - IMAM WA NANE)
MUHAMMAD IBN ALI (Al Taqi- IMAM WA TISA)
ALI IBN MUHAMMAD (Al Hadi- IMAM WA KUMI)
HASAN IBN ALI (Al Askari - IMAM WA KUMI NA MOJA)
MUHAMMAD IBN HASAN (Al Mahdi - IMAM WA KUMI NA MBILI)
Saba
Nizari Al Mustafa
Ahmad Al Must'ali
At Tayyibi Abul Qasim
Dawodi Bohora

**ISMAI'LIYA**: Hawa ni wafuasi wa *Madhhab* ya Shia ambao vile vile hawamkubali Imam wa Saba kati ya Maimamu kumi na mbili wa *Madhhab* ya Shia, Imam Musa Al Kazim, wakiwa na iman kua alierithi uimamu kutoka Imam Jafar As Sadiq si Musa Al Kazim kama vile wasemavyo Shia wengine bali ni Ismai'l.

**MTAZAMO WA *MADHHAB* YA SHIA JAFARI KUHUSIANA NA SHUTMA JUU YA *SHAHADA, TAHRIF*, UCHANGANYAJI SALA, KUWATUSI MASAHABA, *TURBAH, N.K***

Kuna ufahamu sio kuhusiana na baadhi ya mambo ambayo yanashutumiwa kua yanafanywa na wafuasi wa *Madhhab* ya Shia yanayofuata *Fiqh* ya Jafar, hivyo nitajaribu kutoa ufafanuzi juu ya mambo hayo, si kwa sababu ya kuwatetea bali ni kwa ajili ya kuweka wazi ukweli kulingana na kauli za wengi miongoni mwa Wanazuoni wa *Madhhab* ya Shia wenyewe ili wasiojua wapate kujua ukweli halisi juu ya baadhi ya mambo hayo, ambayo ni pamoja na:-

**1. Kuhusiana na *Shahada*:** Tunapozungumzia suali la Shahada basi tunaona kua Shahada yao haina tofauti yeyote na *Shahadatayn* ya Waislamu wengine ambayo ni kusema kwa ulimi na moyo maneno yafuatayo *Ashhadu an La Ilaha illa Allah wa Ashaddu ana Muhammadan Rasul Allah*. Hii hua ni kuweka wazi kua wewe ni Muislam tayari.

Lakini ili uwe ni mfuasi wa Madhhab ya Shia basi hukubidi kuthibitisha pia kua unakubaliana na mitizamo yao ya Aqida, hivyo basi hua inapendekezwa katika Madhhab yao kuongezea kushuhudia kua Ali Ibn Abi Talib ni Walii wa Allah na ni mrithi wa Uongozi wa Kiislamu baada ya kufariki Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salaam*.

Na ndio maana huonekana kua wanaongeza maneno yasemayo: *Wa Ashhaduu Ana A'liyun Waliyu Allah wasiyu Allah* n.k na kama tulivyoona katika kurasa zilizotangulia mwanzoni mwa Sura hii ya tano ya kitabu hiki ni kua kwa mitizamo ya Wanazuoni basi ni kua kuongeza maneno baada ya kuthibitisho kwa Ulimi na Moyo *Shahada Tayn* ili kukanusha au kuthibitisha baadhi ya mtizamo ya kiaqida hua kunakubalika na kamwe hakumfanyi mtu huyo alieongeza maneno hayo kua si Muislam.

**2. Kuhusiana na *Tahrif:*** Neno *Tahrif* maana yake ni kuamini kua *Qur'an* imebadilishwa na kupunguzwa aya, hivyo hii tuliyokua nayo si *Qur'an* ya asili kama ile ambayo alishushiwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, hivyo kuna baadhi ya watu wanafaham kua wafuasi wa wa *Madhhab* ya Shia wana *Qur'an* yao

tofauti kidogo na inayotumiwa na Waislamu wengine duniani, na hii ni kutokana na mtazamo wa mwanahadithi mmoja tu wa Shia, aitwae Husain Ibn Muhammad Taqi Al Nuri Al Tabrasi aliezaliwa mwaka 1838 katika mji wa Nur nchini Iran na kufariki mwaka 1902 nchini Iraq, kuandika katika kitabu chake kiitwacho *Faslul Khitabi fi Ithbat Tahrifi Kitabi Rabbi Arbaab*, kilichochapishwa mwaka 1860 kitabu ambacho hata hivyo kilipingwa sana na Wanazuoni wa *Madhhab* ya Shia Jafari.

Ukweli ni kua Wanazuoni wote wakubwa wa *Madhhab* ya Shia, tangu wa enzi hizo hadi wa hii leo wanaamini kua *Qur'an* tuliyokua nayo sasa hivi imehifadhika vile vile kama aliyoshushiwa mara ya kwanza Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na *Malaika* Jibril *A'layhi Salaam* na haikuzidi wala haikupungua, kama anavyosema Shaykh As Saduq katika kitabu chake cha *Kitabu'l Itiqadat al Imamiyah* (*Kitabu cha Aqida ya Madhhab ya Shia*) kua: '**Ni Imani yetu kua *Qur'an* ambayo Allah amemshushia Nabii wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ndio ile ile iliyomo baina ya kava mbili (*dhaffatayn*). Na ndio ambayo imo mikononi mwa watu na hakuna nyengine isipokua hiyo..Na anaesema kua sisi tunamini kua iko nyengine zaidi ya hii inayotumiwa basi amesema uongo**'.[*As-Saduq, Kitabu'l-I'tiqadat Al Imamiyah (Tehran: 1370 AH)*]

Miongoni mwa Wanazuoni wa *Madhhab* ya Shia wenye msimamo kama huo pia ni pamoja na: Shaikh Mufid, Sayyed Murtada, Shaikh Tusi, Allamah Hilli, Muqaddas Aridibili, Shaikh Bahai, Fayz Kashani, Shaikh Hurr Ameli, Mohaqiq Kurki, Sayyed Mehdi Bahr ul-Uloom, Sayyed Muhammad Mujahid Tabataba'i, Shaikh Muhammad Husayn Ashtiyani, Shaikh Abdullah Mamqani, Shaikh Javad Balaghi, Sayyed Hibbat al-Din Shahristani, Sharif Radi, Ibn Idris, Sayyed Mohsin Amin Ameli, Sayyed Abdul-Husayn Sharif al-Din, Sayyed Hadi Milani, Sayyed Muhammad Husayn Allamah Tabataba'i, Sayyed Abul-Ghasim Khoei, Sayyed Muhammad Rada Golbayegani, Sayyed Shahab al-Din Mar'ashi Najafi, Ruhullah Khomeini, n.k.

Na uthibitisho huu pia unapatikana katika vitabu vyao vingi vikiwemo:-

*Kitabu'l-Itiqadat al Imamiyyah, Tafsir ala el Rahman, Miraat ul Uqul, Tafseer al-Safi, Tafsir at-Tibyan, Tafsir Majma'a al Bayan, Muqaddima Tafsir, Tafsir Ayat ul Qursy, Bihar Al Anwar, Al Fasul al Muhimmah fi Talif al Ummah, Masadir al-Hadith 'Indal Shi'a al-Imamiyyah, Al Mujalla, Qawaneen al Usul, Kashf ul Ghita, Kalm ul Tayab, Shiite Encyclopedia, The Beliefs of Shiite School,* n.k.

**3. Kuchanganya Sala:** Wafuasi wa *Madhhab* ya Shi'a wanakubali kua kuna Sala tano za wajib za kila siku, lakini hata hivyo, wana mtizamo tofauti na ule wa

*Madhhab* ya Ibadhi, Hanafi, Maliki, Shafi'i na Hanbal wa kuzisali kila moja kwa wakati wake maalum bila ya kuzichanganya isipokua inapotokea dharura maalum, kama vile Safarini, Mvua kubwa, vita n.k. Kwani wafuasi wa *Madhhab* ya Shia wao hua wanachanganya sala ya *Adh Dhuhr* na *Al Asr* kwa kuzisali pamoja moja baada ya nyengine baina ya mwanzo wa sala ya *Adh Dhuhr* na kabla ya mwisho wa wakati wa *Al Asr*, na pia wanasema kua inaruhusika kuchangaya Sala ya *Maghrib* pamoja na *Isha* kutokana *Fiqh* yao ambayo inasema kua wanaruhusika kusali hivyo bila ya dharura yeyote kutokana na ushahidi wa uliomo katika *Qur'an* katika *Surat al Israa* isemayo:

﴿أَقِمِ ٱلصَّلاَةَ لِدُلُوكِ ٱلشَّمْسِ إِلَىٰ غَسَقِ ٱللَّيْلِ وَقُرْآنَ ٱلْفَجْرِ إِنَّ قُرْآنَ ٱلْفَجْرِ كَانَ مَشْهُوداً﴾

**Aqimi alssalata liduluuki alshshamsi ila ghasaqi allayli waqur-ana alfajri inna qur-ana alfajri kana mashhuudan** *(Surat Al Israa 17:78)*

*Tafsir:* ***Simamisheni Sala katika wakati jua linapopindukia hadi kuingia kwa kiza cha usiku na kisomo cha asubuhi; kwani kwa hakika kisomo cha asubuhi hua kinashuhudiwa.***

Kutokana na ushahidi wa aya hiyo na pia ushahidi uliomo katika *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kama vile *Hadith* isemayo kua, Abd Allah Ibn Abbas alisema: **'Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* alisali sala ya Dhuhr pamoja na Asr kwa pamoja alipokua Madina, bila ya kuwa katika hali ya woga au safari**.' Abu Zubayr akasema: '**Nilimuuliza Said (mmoja kati ya walionukuu *Hadith* hii) kwa nini alifanya hivyo?, nae akasema: Nilimuuliza Ibn Abbas kama ulivyoniuliza mimi, na yeye akajibu kua yeye (Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*) hakutaka kusababisha ugumu kwa yeyote yule miongoni mwa Ummah wake**' (*Sahih Muslim, Kitab al Salat*)

Hivyo mitizamo ya *Fiqh* ya *Madhhab ya Shia* inasema kua ni jambo lililowazi kua nyakati za sala za Fardhi ni nyakati tatu ambazo ni: **Wakati wa *Adh Dhuhr* na *Al Asr* ambao hua unachangayika pamoja, Wakati wa *Maghrib* na *Isha* ambao unachanganyika pamoja na Wakati wa Sala ya *Alfajir* ambao uko peke yake**.

Huu ni msimamo ambao umetofautiana na misimamo ya nyakati za Sala katika *Madhhab* ya Ibadhi na *Madhhab* ya *Ahlu Sunnah wal Jamaah*, ambapo mbali ya wao kua na Ushahidi wa kutajwa kwa nyakati za Sala katika sehemu mbali mbali

katika *Qur'an* lakini pia kuna *Hadith* ambayo inathibitisha nyakati hizo. Sisemi hivyo kwa sababu ya kupinga mtizamo wa *Madhhab* ya Shia bali nasema hivyo kwa sababu ya wale wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi na *Ahlu Sunnah wal Jamah* wasiojua, wapate kujua na kufaham kwa sababu gani wanasali katika nyakati wanazosali.

Kwa upande wa *Qur'an* tunaona kua *Surat Hud* inasema:

﴿وَأَقِمِ ٱلصَّلَاةَ طَرَفَىِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفاً مِّنَ ٱلْلَّيْلِ إِنَّ ٱلْحَسَنَاتِ يُذْهِبْنَ ٱلسَّيِّئَاتِ ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ لِلذَّاكِرِينَ﴾

**Waaqimi alssalata tarafayi alnnahari wazulafan mina allayli inna alhasanati yudhhibna alssayyi-ati dhalika thikra lildhdhakireena** *(Surat Hud 11:114)*

*Tafsir:* **Na simamisheni *As-Salât* (*Iqâmat-as-Salât*),katika sehemu mbili za misho za siku na katika baadhi ya wakati wa usiku. Hakika ya mambo mema huondoa mabaya. Huo ni ni ukumbusho kwa wanye kukummbuka.**

Na vile vile katika *Surat Ta-ha*:

﴿فَٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ ٱلشَّمْسِ وَقَبْلَ غُرُوبِهَا وَمِنْ آنَآءِ ٱلْلَّيْلِ فَسَبِّحْ وَأَطْرَافَ ٱلنَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرْضَىٰ﴾

**Faisbir AAala ma yaqooloona wasabbih bihamdi rabbika qabla tulooAAi alshshamsi waqabla ghuroobiha wamin ana-i allayli fasabbih waatrafa alnnahari laAAallaka tardha** (*Surah Ta-ha, 20: 130).*

*Tafsir:* ***Na kua mstahmilivu kwa wanayosema, na mtukuze Mola wako kwa sifa zake kabla ya kuchomoza jua (Alfajr), na kabla ya kuzama kwake (Al Asr) na katika baadhi ya wakati wa usiku (Isha) mtukuze Mola wako, na mwishoni mwa siku, ili upate kuridhika na malipo yake juu yako.***

﴿فَسُبْحَانَ ٱللَّهِ حِينَ تُمْسُونَ وَحِينَ تُصْبِحُونَ – وَلَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلْأَرْضِ وَعَشِيّاً وَحِينَ تُظْهِرُونَ﴾

**Fasubhana Allahi heena tumsoona waheena tusbihoona; Walahu alhamdu fee alssamawati waal-ardhi waAAashiyyan waheena tudhhiroona** *(Surah Ar-Room, 30:17-18).*

*Tafsir:* ***Hivyo mtukuze Allah unapoingia wakati wa Jioni (Maghrib), na inapoingia Asubuhi (Fajr). Na juu yake ni Sifa zote za Mbinguni na Ardhini, na umtukuze Alasiri (Al Asr) na siku inapoanza kushuka (Dhuhr).***

Katika kutafsiri aya hii, Wanazuoni wanasema kua Abd Allah Ibn Abbas alisema: '**Sala tano zimetajwa katika *Qur'an*',** na akaulizwa**: 'Wapi?',** Abd Allah Ibn Abbas akasema **: 'Allah anasema: 'Mtukuze Allah unapoingia wakati wa jioni', hii ni *Isha* na *Maghrib*; na unapoingia unapoingia Asubuhi, 'Ni *Al Fajr*'; na Alasiri ni *Al Asr* na Siku inapoanza kushuka ni *Dhuhur***'. Mtizamo huu pia ni wa wafasiri wengine wakiwemo Al Dahhak na Said Ibn Jubayr.

Aya hii imeelezea kwa ufupi kuhusiana na Ibada ya Sala ambayo ilifardhishwa katika wakati wa Safari ya *Miraj*. Imeamrishwa kua Sala ya mwanzo isaliwe kabla ya kutoka kwa jua yaani Alfajir, na nyengine zilizobakia zinafuatia katika nyakati za Adhuhuri, Alaasiri, Magharibi na wakati wa usiku ambayo ni Isha.

Baadae *Malaika* Jibril *A'layhi Salaam* alitumwa kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuja kumfahamisha mipaka ya wakati wa kila Sala kama ifafanuavyo hadith ifuatayo:

Anasema Abd Allah Ibn Abbas kua amesema Nabii *Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam* kua : **'Jibril aliniongoza mimi katika Sala tano, mara mbili katika *Al Kaabah.* Siku ya mwanzo alinisalisha *Salat Dhuhr*, mara tu baada ya kupindukia kwa jua, wakati ambao kivuli cha kila kitu hua ni kifupi kabisa. Na kisha akanisalisha *Salat Asr*, wakati kivuli cha kila kitu kilipokua na urefu sawia na vitu hivyo. Kisha akanisalisha *Maghrib* wakati mtu anapofungua funga yake. Na *Isha* akanisalisha mara tu baada ya kutoweka mwangaza wa siku na kuingia usiku, na *Alfajir* akanisalisha inapokua hairuhusiki kula na kunywa kwa yule anaekusudia kufunga.**

**Siku ya pili akanisalisha *Dhuhr* wakati kivuli cha kila kitu kinapokua sawia na ukubwa wa kitu hicho, na *Al Asr* wakati kivuli cha kitu kinapokua na ukubwa wa mara mbili ya kitu hicho. Na *Maghrib* kama alivyonisalisha katika siku iliyopita, na akanisalisha *Isha* wakati ambao robo tatu ya usiku imeshapita. Na *Al Fajr* wakati mwangaza tayari umeshaenea. Baada ya hapo Jibril akanigeukia na kuniambia: 'Ewe Muhammad! Hizi ndio nyakati za Sala za Mitume na nyakati sahih ni baina mipaka yake miwili'***'(Imam Abu Daud, Imam Tirmidh)*

**4. Kuhusiana na Turbah:** *Turbah* ni kipande cha udongo unaotoka Karbala nchini Iraq. Kutokana na *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Jafar, Sijda lazima ifanywe juu ya kitu kisicholiwa ama kuvaliwa, hii inajumuisha udongo, mawe (lakini yasiwe ya madini ya aina yeyote), mchanga, majani n.k. Unaweza kujiuliza jee ni kwa nini lazima iwe juu ya Turbah?

Ukweli ni kua, kwa mtizamo wao hua si lazima kusjudu juu ya *Turbah*, lakini hua wanatilia mkazo kusjudu juu ya *Turbah* ambayo ni kipande cha udongo kutoka Karbala, kwa sababu ya umuhimu uliopewa sehemu ya ardhi hiyo, kutokana na ushahidi waliokua nao ukiwemo usemao kua: **Baada ya kuuawa Husayn Ibn Ali Ibn Abi Talib, mtoto wa Husayn ambae ni Imam Zayn Al Abidin alichukua udongo wa sehemu aliyouawa baba yake na kusema kua huo ni udongo mtukufu na akauweka ndani ya begi lake**. (*Ibn Shahrashub, al-Manaqib*).

Vile vile anasema Shaykh al Tusi kua '**Maimamu waliofuatia walihimiza kusjudu juu ya udongo huo kila wanaposali na kuweka wazi kua kufanya hivyo si jambo la wajib lakini ukisjudu juu yake unapata malipo makubwa zaid na kutilia mkazo kua kusujudu mbele ya Allah ni lazima iwe katika sehemu iliyo safi na inapendekezwa zaid iwe juu ya ardhi ya Karbala**'(*Al Tusi, Misbah al-Mutahajjad*).

**5. Kuwatukana Masahaba.** Miongoni mwa Shutma wanazoshutumiwa Wafuasi wa Madhhab ya Shia na baadhi ya watu ni kua Shia ni wenye kuwatukana Masahaba wa Rasul Allah *Salallahu Alyahi wa Salam* na pia na Wake zake, tatizo ni kua bado Waislam kwa kutojua kwao basi hua ni wenye kujumuisha vitendo au kauli za mtu mmoja au wachache na kuvijumuisha na jamii yote ya Mashia.

Kwani ukweli ni kua kama tulivyoona kwa upande wa Mwanahadith Husain Ibn Muhammad Taqi Al Nuri Al Tabrasi wa Kisihia aliposema kua Mashia Quran yao, lakini akapingwa na Wanazuoni wa Shia basi vile vile tunaona Kauli za Kashfa dhidi

ya Masahaba na Wake wa Rasul *Allah Salallahu A'layhi wa Salam* zinazosambaa kwenye mitandao na simu za mikononi ni zenye kutoka kwa Yassir Al Habbib aliezaliwa nchini Kuwait ambae ni mfuasi wa Madhhab ya Shia waishio nchini Kuwait, ambae ana Shahada ya uongozi wa Kisiasa katika chuo Kikuu cha Kuwait.

Mnamo mwaka 2003 Yasir Ibn Habib alifungwa Jela nchini Kuwait kwa miaka 35 baada ya kuwakashifu Masahaba na Bibi Aisha *Umm ul Muuminina* katika mkutano wa hadhara. Kashfa ambazo hazikulaaniwa na Wanazuoni wa Sunni tu lakini pia zililaaniwa na Wanazuoni wote wa Shia Ulimwenguni. Lakini hata hivyo Utawala wa Kuwait ulimsamehe baadae na kumuachia huru ambapo nae akakimbiilia Uingereza na kuomba hifadhi na kuendelea na kutoa kashfa hizo.

Yasir al Habib ni muanzilishi wa Taasisi ya Khoddam Al Mahdi yenye Makao Makuu mjini Buckinghamshire, Uingereza yenye kumiliki Msikiti wa Al Muhasin na kanali ya Fadak Tv ambayo ndio inayorikodi na kutawanya shutma, kashfa na ulaanifu huo.

Taasisi hio ya Khoddam al Mahdi ina mtizamo kua: '**Uwahabi ni kundi lenye mitizamo ya Kiuhalifu, lililoanzishwa na mwendawazimu aitwae Muhammad Ibn Abd al Wahhab karne 3 zilizopita. Ambao kanuni zake ni za kua Waislamu wote wenye kufanya *Tawassul* na kutembelea Makaburi kua ni Makafiri, Hivyo kuwanyang'anya Mali zao, wake zao, na Maisha yao ni sawa na za Makafiri hivyo ni halali kuzichukua.**

**Sunni wote ni Bakri kwa sababu ni wenye kumfuata Abu Bakr as Siddiq na kuachana na Ali ibn Abi Talib na Ahl ul Bayt na kumfuata Muawwiyah.**

**Shia Halisi ni wale ambao wasiokua na ukaribu wala kutaka umoja na Amani na Sunni, hivyo Shia wote wenye kua na ukaribu na kutaka umoja na Amani na Waislamu wengine Duniani hua si Shia bali hua ni Batris (Wenye kuwapenda watu wa A*hl ul Bayt* na pia wakati huo huo wanawapenda Maadui wa *Ahl ul Bayt*).**'

Ama kuhusiana na kauli za Wanazuoni wa Shia kupingana na kuwakashifu Masahaba na Wake na Rasul Allah basi ziko nyingi, kutoka kwa Ayatollah Ali Khamenei, Ayatollah Ali Sistant, Hasan Nasrallah, Naser Makarem Shirazi, Amar Nakshawani n,k.

Lakini kwa kua wengi sana miongoni mwetu ni wenye kumjua na kumsikia Ayatollah Mkuu wa Irani Ayatollah Ali Khamenei, basi na tuangalie Fatwa yake aliyoitoa katika Mkutano wa Sadaf Kawsar wa kuadhimisha siku ya Bibi Khadija tarehe 20-9-2016 na kutoa onyo kwa kusema :

**'Kuwavunjiia heshima wake watukufu wa Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* kunatakiwa kuepukwe. Wake wote wa Rasul Allah *Salallahu Alayhi wa Salam* ni Watukufu na mwenye kuwavunjiia heshima Wake hao hua ni sawa na Mwenye kumvunjiia Heshima Rasul Allah *Salallahu A'alyhi wa Salam*, Natangazia kwa sauti kua kufanya hivyo ni Haram, na ni jambo lisilokubalika kabisa. Kióngozi Muadilifu Imam Ali alimpa heshima kubwa sana Aisha, kwani alimjali na Aisha wakati akiwa amekuja kwa ajili ya kupigana dhidi yake, na hii ni kwa sababu Aisha ni mke wa Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam*, kwani vyenginevyo basi Imam Ali asingesimama pamoja na Aisha katika sherehe, hivyo kuwavunjia huko heshima hakutakiwi kutokee.**

**Haitakiwi kuzichokoza hisia za Ummah wa Sunni, kwa sababu kuna baadhi ya watu hua wanahisi kua ili wao wajulikane kua ni Shia basi lazima wawatukane wale watu wanaothaminiwa na Sunni. Jambo hili hua ni kuenda kinyume na *Ahlaq* za Maimamu. Ukweli uliopo kuhusiana na kua kuna kanali za TV zilizoanzishwa ili kuwatukana Sunni unadhihirisha kua kanali hizi zinadhaminiwa na Hazina ya Uingereza. Huu Ushia wa Uingereza, Huu mchezo wa Matusi una malengo ya kupotosha. Kwa sababu unapowatukana wengine, basi ukweli hautosikika na utafichika. Kuzichokoza hisia za *Madhhab* mengine kwa kutumia jina la Shia ni Ushia wa Uingereza wenye malengo ya kuibua vikundi vyenye mitizamo mikali na wapiganaji kutoka Marekani, na wanaotumiwa na Uingereza kama ISIS, Al-Nusra Front, na wengineo ambao wanaoondoa utulivu katika árdhi zetu''**.

Hivyo wafuasi wa *Madhhab* ya *Shia* sio kua wana *Qur'an* yao iliyozidi aya au juzuu n.k, bali wanatumia *Qur'an* ile ile wanayoitumia Waislam wote Duniani, vile vile wafuasi wake wanasali kama wanavyosali kwa kuchanganya vipindi vya sala, wanatumia Turbah, n.k si kwa sababu zozote wanazosisema wengine bali ni kwa sababu walizoziainisha Wanazuoni wao kutoka katika vitabu vyao mbali mbali kama zinavyojieleza hapo juu, na hali hii hutokana na kuwepo kwa utofauti wa mitizamo na pia vyanzo vya misingi ya *Fiqh* ya Skuli za *Madhhab* baina yao na *Madhhab* mengine.

Na ukweli ni kua kuwajumuisha Wafuasi wote wa Shia kwa sababu ya kauli za wachache bila ya kuangalia mitizamo ya Wanazuoni wao juu ya kauli hizo hua ni ujinga wa kutotumia neema ya ufahamu tuliyojaaliwa Ibn adam na Allah *Subhanah wa Taála* kwa ajili ya kufahamu na kutafakari na hivyo hua si jambo Sahih, kwani hii hua ni sawa na kuwafuata Makafiri wenye mtizamo wa kua Waislamu wote ni Magaidi. Hivyo jee ni kweli kua kila Muislamu ni Gaidi?

**VYANZO VYA MSINGI WA *FIQH* YA SHIA JAFARI.**

Wafuasi wa *Madhhab* ya Skuli ya *Fiqh* ya Shia ambao hutumia *Fiqh* ya Imam Jafar hutumia vyanzo vifuatavyo vya *Fiqh*:-

1-***Qur'an*.**

2-***Sunnah***, ambazo ni maneno na vitendo vya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Maimamu wa Shia.

3- **Aql,** Ufahamu hukubalika pale inapotokea kua ufahamu utatoa uthibitisho au hukmu inayokubalika katika jambo fulani. (Mfano: Jua linatoa mwangaza: Hivyo huo hua ni uthibitisho kuwepo kwa jua - yaani ikiwa uko ufahamu wa kitu basi haina haja ya uthibitisho mwengine).

4- ***Ijma'a***, Makubaliano ya Wanazuoni wa wakati fulani kuhusu jambo fulani, na makubaliano hayo lazima yafungamane na *Sunnah*.

Idadi kubwa ya Shia ipo katika nchi za Iran, Iraq, Azerbaijan, Bahrain na pia Kuwait, Lebanon, Saudi Arabia, India, Pakistan, Afganistan, Uturuki, Syria na Yemen na kwa idadi ndogo katika sehemu nyengine duniani.

**WANAZUONI MAARUFU WA *MADHHAB* YA SHIA**

- Ibn Abi 'Aqil 'Ummai, Ḥasan Ibn Ali.
- Ibn Junayd Iskafi.
- Shaykh Mufid, Muhammad Ibn Muhammad Na'man.
- Sayyid Murtaḍa Ali Ibn Ḥusein.
- Shaykh Ṭusi, Muhammad Ibn Ḥasan.
- Ibn Idris Ḥilli, Muhammad Ibn Ahmad.
- Allamah Ḥilli, Ḥasan Ibn Yusuf.
- Muqaddas Ardibili, Ahmad Ibn Muhammad.

- Baḥr Al 'Ulum, Muhammad Mahd Ibn Murtaḍa.
- Sayyid Ali Ṭabaṭaba'i Sahib Riyad
- Akhund Khurasani, Mulla Muhammad Kaẓim.
- Muhammad Ḥusein Gharavi Isfahani.
- Sayyid Abu Al Ḥasan Isfahani.
- Sayyid Muḥsin Ḥakim.
- Sayyid Muhammad Baqir Ṣadr.
- Imam Sayyid Ruḥu Allah Khomeini.
- Sayyid Abu Al Qasim Khu'i.

Baada ya kuangalia kwa juu juu kuhusiana na *Madhhab* ya Ibadh na *Madhhab* ya Shia, tumalizie kwa kuangalia Maimamu wa *Ahlu Sunnah wal Jama'ah* ambao ndani yake kuna *Madhhab* ya Maimamu wanne tofauti, ambao ni Imam Abu Hanifa, Imam Malik, Imam Al Shafi'i na Imam Ahmad Ibn Hanbal. Maimamu wanne hawa wana umoja katika mtizamo wa mambo yanayohusiana na Imaan na Aqida, kwani *Ahlu Sunna wal Jamaah* wametofautiana kidogo na *Madhhab* mengine ya Ibadhi na Shia na tofauti hizo tutaziangalia baada ya kuangalia historia ya Maimamu wanne niliowataja pamoja na *Madhhab* yao.

## IMAM ABU HANIFA NA MADHHAB YA HANAFI (80-150 *Al Hijr*)

Thabit Ibn Zuta alikua ni kijana mwenye Imani kubwa sana ya dini ya Kiislam. Siku moja alipokua akitembea karibu na mto, mara mda wa Sala ukaingia na hivyo ikambidi ayasogelee maji ya mto huo ili atie udhu kwa ajili ya kumuabudu Mola wake, wakati alipoanza kutia udhu, akaliona Tufaa (*Tufaha au Apple*) linaelea juu ya maji ya mto huo yenye mwendo wa taratibu kuelekea kusiko julikana, Tufaa lile lilielea hadi karibu yake hivyo akalichukua na kulisogeza mdomoni mwake.

Ghafla mara tu baada ya meno yake kuzama ndani ya nyama ya Tufaa hilo, zikamjia hisia za kua na makosa katika ufahamu wake, na kuanza kujiuliza inakuaje nnataka kutia ndani ya tumbo langu kile ambacho kisicho halali yangu? Hivyo, bila ya kulitupa Tufaa lile akageuka na kuanza kufuata yanakotokea maji ya mto ule, kwa kua na mtizamo wa kua huenda akaona lilikotokea Tufaa lile na hivyo kuweza kumjua mmiliki wa Tufaa hilo ili kuomba msamaha na pia kupata ridhaa yake.

Baada ya muda si mrefu akakutana na Mtufaa ambao sehemu ya matawi yake yananing'inia kwa juu ya sehemu ya mto ule, akaona inawezekana ikawa lile Tufaa limetokana na Mtufaa huo, hivyo akajaribu kuangaza huku na kule kuona kama atakuwepo mtu ambae anamjua mmilikia wa Mtufaa huo, kwa bahati nzuri

akamuona mkulima anapalilia sehemu ya ardhi ya shamba lililoota Mtufaa huo ndani yake. Akamkaribia na kumsalimia na kisha akamuuliza kama anamjua mmiliki wa Mtufaa ule, na kumpa sababu ya yeye kumtafuta kwake.

Mkulima yule akajitambulisha kua yeye ndie mmilikia wa Shamba hilo, baada ya kuvutiwa kutokana na uaminifu wa Thabit akajitambulisha kua jina lake ni Salih, na kisha akamjaribu Thabit kama kweli alikua na nia ya kuomba msamaha kwa sababu ya kumuogopa Mola wake, baada ya Salih kuhakikisha kua kweli Thabit alikua ni miongoni mwa vijana wanaomcha Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, akamshawishi Thabit na kumtaka awe msaidizi wa kumsaidia kazi katika shamba lake, na baada ya kukubali Thabit akafanya kazi kwa Salih kwa muda.

Baada ya muda kupita Salih akapendekeza kua itakua vyema kama Thabit atakubali kumuoa mtoto wake wa kike aliekua akiitwa Abidat ul Azhar, hivyo wakakubaliana na kutayarihsa harusi hiyo, baada ya kuoana Thabit na Abidat ul Azhar wakajaaliwa kupata watoto wanne ambapo mmoja miongoni mwao alikua akiitwa Nu'man.

Nu'man Ibn Thabit ambae pia alikua akijulikana kwa jina la Abu Hanifa alizaliwa katika mwaka 80 *Al Hijr* wakati ambao Thabit Ibn Zuta akiwa na umri wa miaka 40. Abu Hanifa alikulia katika mazingira yaliyojaa Iman kubwa sana ya dini sana hivyo alihifadhi *Qur'an* akiwa na umri mdogo na aliamua kujifunza *Hadith*i za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ili aweze kuendesha biashara zake katika njia sahih na halali kama isemavyo dini ya kiislamu, biashara ambazo zilitokana na asili ya kazi ya wazee wake.

Abu Hanifa alijaaliwa kua na kumbukumbu na ufahamu mzuri sana, alikua akipenda sana kuingia katika midahalo kitu ambacho kilimpa msingi mzuri katika kutafuta kwake *I'lm* ya dini. Siku moja Amir Al Shaabi ambae alikua mmoja kati ya *Tabi'in* wenye *I'lm* katika mji wa Kufah alimwambia Abu Hanifa **'Bora ungejishughulisha na *I'lm* ya dini kwa kusoma kutoka kwa Wanazuoni waliokuwepo, kwani unaonekana una akili na ufahamu mzuri'.**

Mchoro unaofuatia unaonesha jinsi uongozi wa Kiislam ulivyoanzia kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* kupitia kwa Makhalifah wanne hadi kwa Maimamu wanne waliotoka katika *Madhhab* ya A*hlu Sunna wal Jamaa*, kulingana na mtizamo wa wafuasi wa *Madhhab* ya *Ahlu Sunnah wa Jamaa* ambao ndani yake pia wamegawika kutokana na *Ijtihad* za Maimamu wakuu wane ambao ni Imam Abu Hanifa Nu'man Ibn Thabit, Imam Malik Ibn Anas, Imam Muhammad Idris Al Shafi'i na Imam Ahmad Ibn Hanbal.


ASILI YA UISLAM ULIVYOANZIA KWA NABII MUHAMMAD SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM KUPITIA KWA MAKHALIFA WANNE HADI KUANZA KWA MAIMAMU WA MADHHAB MANNE YA AHLU SUNNAH WAL JAMAAH.
NABII MUHAMMAD SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM
ABU BAKR IBN SIDDIQ R.A (11-13 A.H)
UMAR IBN AL KHATTAB R.A (13-24 A.H)
UTHMAN IBN AFFAN R.A (24-35A.H)
ALI IBN ABI TALIB R.A (35-40A.H)
MUAWIYYAH (50-70A.H)
HASSAN IBN ALI R.A (40-50 A.H)
AHLU SUNNAH WAL JAMAAH
IMAM ABU HANIFA (80-150 A.H)
IMAM MALIKI (93-179 A.H)
IMAM SHAFII (150-204 A.H)
IMAM HANBAL (164-241 A.H)

Abu Hanifa aliamua kuyafanyia kazi maneno hayo kwa kuanza kusoma kwa undani njia za *Fiqh* za Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* inayoangalia manufaa ya jamii zaid, *Fiqh* ya Ali Ibn Abu Talib *Radhi Allahu A'nhu* yenye msingi wa kuchuja na ufahamu zaid wa *Sharia'h* za kiislam, *Fiqh* ya A'bd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu A'nhu* yenye msingi wa mantiki na *Fiqh* ya Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* kupitia katika *Qur'an*. Abu Hanifa alisoma kwa walimu tofauti wa wakati huo miongoni mwao akiwemo Hammad Ibn Abu Sulaiman mwanafunzi mkubwa wa Amir Al Shaabi na Ibrahim An Nakhai'i.

Abu Hanifa alikua mrefu, mpana, mwenye macho makubwa na ndevu nyingi hadi kifuani lakini sharubu ndogo, Imam Abu Hanifa alikua akiongeza *I'lm* yake kila alipokua akienda kuhiji Makkah na Madinah, kwani huko alikua akipata *I'lm* kutoka kwa walimu wa sehemu tofauti wakiwemo Imam Jafar As Sadiq ambae alikua nae sawa kiumri na pia Imam Malik ambae alikua mdogo kuliko Imam Abu Hanifa kwa miaka kumi na tatu.

Mwalimu wake Hammad Ibn Abu Sulaiman alifariki mwaka 120 *Al Hijr*, hivyo Abu Hanifa akarithi nafasi yake ya kutoa *I'lm* badala yake. Hapo ndipo alipoanza kupata umaarufu wa *I'lm* yake akiwa na uwezo mkubwa wa kupambanua mambo ya dini huku akiendelea na biashara zake za nguo katika misingi ya kiislamu pia na kuendelea kutafuta *I'lm* ya *Fiqh* na *Hadith* kwani alikua akisema **'Yeyote yule anaejifunza *Hadith* bila kujifunza *Fiqh* hua ni sawa na mfamasia anaejua dawa aina zote lakini hajui jinsi ya kuzitumia hadi pale atakapokuja daktari na kumfahamisha, hivyo hivyo mwanafunzi wa *Hadith* humbidi kumsubiri mwalimu wa *Fiqh*.'**

Abu Hanifa alikua akiwapenda sana wanafunzi wake kama vile ambavyo baba awapendavyo watoto wake, alikua akiwasaidia katika kutafuta *I'lm* na pia katika kuendeleza maisha yao, kama ikitokea mwanafunzi wake anataka kuoa na hana uwezo wa kifedha kusimamia harusi yake basi Abu Hanifa husimamia kila kitu, hivyo wanafunzi wake walikua wakimpenda pia. Moja katika njia zake za kusomesha ilikua ni kuwatengenezea tatizo na njia zinazotakiwa kufuatwa ili kutatua tatizo hilo, halafu kukaa nao kulijadili tatizo hilo ambapo kila mmoja baina yao huchangia jinsi ya kulipatia ufumbuzi tatizo hilo kwa jinsi anavyojua hadi pale watakapopata ufumbuzi wote kwa pamoja.

Imam Abu Hanifa alikua ni mtu mwenye mawazo huru, alikua hakubaliani na kitu, hatoi Fatwa au kutatua tatizo bila kulifikiria kwa umakini kupitia njia na kanuni zote zinazohitajika katika kitu hicho. Abu Yusuf alisema: '**Imam Abu Hanifa alikua na umbo zuri na muonekano mzuri, alikua na kauli nzuri na sauti ya kuvutia na alikua muwazi katika kuelezea hisia zake**'.

Na mtoto wa Imam Abu Hanifa aitwae Hamad Ibn Abi Hanifa alisema: '**Baba yangu alikua ana sura ya kuvutia, ananukia mafuta mazuri kila wakati, mrefu, hasemi isipokua kujibu kile alichoulizwa na alikua haingilii kile kisichomhusu**'

Imam Abu Hanifa alikua ni mwenye subira na ustahamilivu, alikua hapokei pesa wala zawadi kutoka kwa viongozi au watawala, katika jambo hili alikua sawasawa na Imam Ahmad Ibn Hanbal ambae alikua akiishi kwa kujitegemea mwenyewe japo kwa umasikini, tofauti na Imam Malik ambae alikua akichukua malipo kutoka kwa watawala kama mshahara wake ambayo alikua akiyatumia kuwasaidia wanafunzi wake na Imam Al Shafi'i ambae alikua akipata malipo aliyokua akilipwa na *Khalifah* wa wakati huo kwa sababu ya kutoka katika kizazi cha ukoo wa *Quraysh* na kua na ujamaa na Mtume Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Katika biashara zake Imam Abu Hanifa alikua ni mfano wa kuigwa kwa uaminifu, kwa huruma na kufanya bishara kiuadilifu. Wanaomjua wanasema alikua kama Sayyidna Abu Bakr katika kuendesha biashara zake. Siku moja mwanamke mmoja alikua anauza kitambaa cha sufi kwa dirham 100, lakini Abu Hanifa alikataa kukichukua kwa sababu bei yake ilikua chini sana, na kumwambia yule mwanamke kua kitambaa hicho thamani yake ni kubwa zaid, hivyo bora aongeze bei, yule mwanamke akapandisha, Abu Hanifa akamwambia bado, akapandisha hadi ikafikia dirham 400, Abu Hanifa akamwambia bado si bei yake, yule mwanamke akakasirika, Abu Hanifa akamwambia amwite mtu mwengine anaeuza vitambaa amuulize bei yake, alipoitwa yule muuzaji mwengine akasema kitambaa kile kina thamani ya dirham 500, na hapo Abu Hanifa akakinunua kwa bei hiyo.
Imam Abu Hanifa aliishi wakati wa utawala wa Ummayad, lakini alijua kua utawala huo hauna haki ya kutawala. Gavana wa utawala wa Umayyad aliekua akitawala Kufah wakati huo alikua akiitwa Ibn Hubairah, alikua akitaka Abu Hanifa awe pamoja nae, hivyo akataka kumpa muhuri wa Gavana ili ikitokea kesi Abu Hanifa atie muhuri na hukmu ya kesi hiyo ipitishwe, lakini Abu Hanifa alikataa na kusema **'Hata kama akiniambia nimuhisabie milango ya msikiti mkuu tu basi sitomhisabia, itakuaje ikitokea nipige muhuri wa kesi ya mtu anaehukumiwa kukatwa kichwa? Sitofanya kazi yake hata siku moja'.**

Ibn Hubairah alijaribu kuwatumia watu wengine wazungumze na Abu Hanifa lakini Abu Hanifa aligoma, hivyo ikabidi awekwe ndani kwa kukataa kutii amri ya Gavana. Abu Hanifa aliwekwa ndani lakini baadae Ibn Hubairah akaona jambo hilo litaleta sura mbaya zaid kwa utawala wake, hivyo akamtoa jela na kumuachia huru. Baada ya kuachiwa huru Abu Hanifa alihama Kufah na kuhamia Makkah pamoja na familia yake yote mwaka 130 *Al Hijr*.

Ulipotawala utawala wa Al Abbas, Abu Hanifa alikua na uhusiano mzuri na watawala wake, lakini ghafla watu wa Mosul wakamuasi *Khalifah* Al Mansour. Na waasi kukamatwa na kuwekwa ndani, hapo Al Mansour akawaita Wanazuoni kuwauliza awafanye nini wale waasi na kutaka kujua Jee inaweza kutumika Adhabu kifo kama alivyosema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*?

Kila mmoja akatoa rai yake ilipofika zamu ya Abu Hanifa akasema **'Wameomba kile kisichokua chao, na we wewe pia umewafikisha katika hali ambayo hukutakiwa kuwafikisha. Adhabu ya kifo haiwezi kutekelezwa juu ya Waislam isipokua kwa kesi za aina tatu tu, ambazo ni: Damu kwa damu (alieua auliwe), mzinifu alieoa au kuolewa na alieiacha dini yake na kujitenga na Ummah. Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ameruhusu adhabu hiyo kwa mambo hayo, hali ambayo wewe unatakiwa uiheshimu, ukifanya unavyotaka wewe, utakua unawaua watu hawa bila ya kuwafanyia haki'.**

Baada ya kusikia haya, Al Mansour aliwatoa Wanazuoni wote na kumbakisha Abu Hanifa na kumwambia **'Abu Hanifa umesema kweli nenda zako nyumbani lakini mara nyengine usitoe mbele ya watu Fatwa ambazo zitamtenga *Khalifah* wako kwani unaweza ukawapa nguvu waasi'**

Siku moja *Khalifah* Mansour na mkewe anaeitwa Hurran Khatun waligombana pale *Khalifah* Mansour alipotaka kuongeza mke mwengine, hivyo Hurra Khatun akataka ugomvi huo uje kutatuliwa na Imam Abu Hanifa, *Khalifah* Mansour akamwita Imam Abu Hanifa na kuanza kujadiliana nae huku Hurran Khatun akiwa amekaa baina ya pazia lililozuia kuonekana kwake huku akiwasikiliza, *Khalifah* Mansour akamuuliza Imam Abu Hanifa '**Jee Mwanamme wa Kiislam anaruhusiwa kuoa wake wangapi kwa wakati mmoja**?'.

Imam Abu Hanifa akajibu '**Wanne**'.

*Khalifah* Mansour akamwambia Hurra Khatun '**Jee umesikia alivyosema Imam?**'

Hapo Imam Abu Hanifa akaingilia kati na kusema '**Lakini ruhusa hii hutokana na sharti la kua, mwanamme huyo anao uwezo wa kutekeleza haki zote kwa usawa miongoni mwa wake zake hao**, jibu ambalo lilikuwa limepingana na hoja ya *Khalifah* Mansour alipokua akibishana na Hurran Khatun.

Imam Abu Hanifa akaondoka na kurudi kwake, alipofika nyumbani akakutana na mfanyakazi wa Hurran Khatun akiwa na zawadi na barua ya kumshukuru Imam Abu Hanifa, hapo Imam Abu Hanifa akamrudisha yule mfanyakazi na umwambia

akamwambie Hurran Khatun kua ni wajib wa Imam Abu Hanifa kusema ukweli bila ya woga wala kupendelea.

Imam Abu Hanifa alikua Mwanazuoni mkubwa katika historia ya *Fiqh* na katika historia ya maisha ya Uislam. Anasema Imam Al Shafi'i **'Katika *Fiqh* watu wote wanamtegemea Imam Abu Hanifa'**, na Ibn Mubarak anasema **'Imam Abu Hanifa ni shina la *I'lm*'** nae Imam Malik anasema **'Abu Hanifa ni Mwanazuoni wa kweli wa *Fiqh*'.**

Katika kuweka wazi njia alizokua akitumia katika masuala ya *Fiqh*, Imam Abu Hanifa alikua akisema '**Hua nnategemea kitabu cha Allah, na nisipopata jawabu ndani yake hua nnangalia *Hadith* za Mtume wake, na ninapokosa humo hua nnachukua walivyosema Masahaba wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, siwachi kile walichokisema au walichokifanya kwa kuchukua kutoka kwa watu wengine kama Al-Ashabi au Hasan Al Basr, kwani wao ni kama mimi hivyo ni bora kufanya *Ijtihad* yangu mwenyewe**'.

Imam Sufyan Ibn Uyayna anasema, Imam Abu Hanifa na Imam Awzai walikutana katika Mji wa Makkah, Imam Awzai akamwambia Imam Abu Hanifa '**Ya Abu Hanifa kwa nini katika Sala hamnyanyui mikono mnapotaka kurukuu [*raf al yadain*] na pia mnaponyanyuka kutoka katika rukuu?**' Imam Abu Hanifa akajibu '**Hatunyanyui mikono kwa sababu Mtume Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakufanya hivyo**' Imam Awzai akaanukuu *Hadith* na kusema: '**Al Zuhri amesema kutoka kwa Salim na yeye amesikia kutoka kwa Ibn Umar kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alikua akinyanyua mikono kabla ya kurukuu na baada ya kuruu**'.

Imam Abu Hanifa akajibu '**Hamad amenukuu kutoka kwa Ibrahim Al Nakhay na yeye amenukuu kutoka kwa Alqama na Al Aswad ambao wamemsikia A'bd Allah Ibn Masud kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, hanyanyui mikono katika Sala isipokua mwanzoni wa Sala kwenye takbir ya kwanza [*tahrima*]**'.

Hapo Imam Awzai akasema '**Katika *Hadith* yangu kuna maunganisho matatu ya walionukuu baina yangu na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, lakini kuna maunganisho manne katika *Hadith* yako**'. Hapa akiwa na maana ya kua *Hadith* yake inaweza kua Sahih zaid kuliko ya Abu Hanifa.

Hivyo Imam Abu Hanifa akajibu: '**Hammad yuko juu zaid katika *Fiqh* kuliko Al Zuhri, Ibrahim Nakhai yuko juu pia kuliko Salim, na Alqama hayuko chini**

**ki*fiqh* kuliko Ibn Umar, Ikiwa Ibn Umar ana sifa za kuwa Sahaba, basi Alqama ana sifa zenye uhakika zaid, na kwa kiunganisho cha mwisho cha wanukuaji wangu, basi haina hata haja ya kutaja sifa za Abd Allah Ibn Masud**'. Hapo Imam Awzai ikambidi anyamaze kimya.

Imam Abubakr Ibn Al Arabi ameandika katika maelezo ya kisa hiki cha Imam Abu Hanifa na Imam Awzai katika Sunan Al Tirmidh kua '**Ikiwa kuna migongano katika maoni ya A'bd Allah Ibn Umar na A'bd Allah Ibn Masud basi wa kufuatwa ni A'bd Allah Ibn Masoud**'.

Safari moja wakati Imam Abu Hanifa anasomesha Darsa, alikuja mtu na kusema kua hajui kama jirani yake ni Muislam ama la, hivyo alikua anataka kujua Jee kama jirani huyo akifariki anayo haki ya kumkosha na kumzika Kiislam ama la?
Imam Abu Hanifa akamuuliza mtu huyo : '**Jee ni kitu gani kilichokufanya wewe ufikirie kua si Muislam?'**.

Yule Bwana akajibu: '**Jirani yangu ana mambo saba ambayo yamenifanya niwe na wasi wasi juu ya Uislam wake. Kwanza anasema hana Imani na dalili za Allah anazoziona, Pili anasema kua hamuogopi Allah. Tatu anasema kua Hana matumaini na Pepo. Nne anasema kua Hauogopi Moto. Tano ni kua nimemuona kila anapokua akisali alikua akisali bila ya Kurukuu au Kusjudu. Sita anasema kua anakula nyama ambayo tayari imeshakufa. Saba ni kua anasema haipendi Haki na anaifurahia Fitna!**'.

Imam Abu Hanifa akatabasamu kisha akawatazama wanafunzi wake akiwemo Qadhi Abu Yusuf na Ash Shaybani na kuuliza : '**Jee mnasemaje kuhusiana na Jirani huyu baada ya kuelezewa mambo yake?'.** Wanafunzi wote wakaona kua kila kitu kiko wazi kua Jirani huyo hana dalili za kua na Uislam. Hivyo Imam Abu Hanifa akawauliza tena wanafunzi wake kuhusiana na mtizamo wao huo. Wanafunzi wakajibu hivyo hivyo.

Hapo Imam Abu Hanifa akakaa kimya na kutafakkari kisha akatabasamu na kusema: '**Jee hamkuwahi kuisikia *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* isemayo - *Dhunnu bi'l-mu'minīna khayran* – Wadhanieni Waumini wenzeni katika hali ya kheri? '**, kisha akaendelea : '**Hivyo**, **kama ikiwa Imani ya mtu inaweza kugaiwa katika makundi 100, na ikiwa sehemu 99 ya Imani mtu huyo ni ziro, na sehemu 1 tu ya Imani yake ni Sahih, basi hua tunachana na ile asilimia 99 yote, na tunaichukua ile asilimia 1, na hivyo tunamhesabu mtu huyo kua ni Muumini.'**

Imam Abu Hanifa akaendelea kwa kusema**: ‘Hata hivyo, hali hua kaiko rahisi kama hivyo, lakini baada ya kusikia muonekano wa mtu huyu ambae ni jirani yake huyu bwana, basi mimi nimefurahia habari hiyo na ningependa kua kila mtu miongoni mwetu awe na *Aqida* kama ya jirani wa huyu bwana’**

Watu wote waliokuwepo hapo wakashangaa na kuanza kutizamana, huku kila mmoja akijiuliza moyoni mwake inakuaje leo hii mtu mwenye mambo kama haya awe ni mfano wa kuigwa?.

Imam Abu Hanifa akaendelea**: ‘Nitakuambieni ni kwa sababu gani mimi nikafurahia Aqida ya huyo bwana na kwa nini nikataka awe ni mfano wa kuigwa miongoni mwetu .’**

**‘Ama kuhusiana jambo la Kwanza juu ya kauli ya kusema kua : ‘Hana Imani na Dalili za Allah’ basi jee hamkusoma nyie katika *Qur’an* pale Nabii Musa *A’layhi Salaam* alipomuomba Allah *Subhanahu wa Ta’ala* kujionesha mbele yake kama inavyoelezewa ndani ya *Qur’an*:**

﴿وَلَمَّا جَآءَ مُوسَىٰ لِمِيقَاتِنَا وَكَلَّمَهُ رَبُّهُ قَالَ رَبِّ أَرِنِيٓ أَنظُرْ إِلَيْكَ قَالَ لَن تَرَانِي وَلَكِنِ انْظُرْ إِلَى الْجَبَلِ فَإِنِ اسْتَقَرَّ مَكَانَهُ فَسَوْفَ تَرَانِي فَلَمَّا تَجَلَّىٰ رَبُّهُ لِلْجَبَلِ جَعَلَهُ دَكّاً وَخَرَّ مُوسَىٰ صَعِقاً فَلَمَّآ أَفَاقَ قَالَ سُبْحَانَكَ تُبْتُ إِلَيْكَ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلْمُؤْمِنِينَ﴾

**Walamma jaa moosa limeeqatina wakallamahu rabbuhu qala rabbi arinee an*dh*ur ilayka qala lan taranee walakini on*dh*ur ila aljabali fa-ini istaqarra makanahu fasawfa taranee falamma tajalla rabbuhu liljabali jaAAalahu dakkan wakharra moosa saAAiqan falamma afaqa qala subhanaka tubtu ilayka waana awwalu almu/mineena** *(Surat Al A’raf 7:143)*

*Tafsir:* ***Na ulipomfikia Musa wakati tuliomuwekea na Mola wake akazungumza nae, nae akasema ‘Ya Rabbi! Nioneshe ili nipate kukuona.’ Nae (Allah) akasema: ‘Huwezi kustahmili kuniona mimi, lakini uangalie Mlima kama ikiwa utabakia katika sehemu yake, basi utaweza kuniona. Lakini Mola wake alipouonesha***

***Utukufu wake kwa Mlima huo, basi uliufanya Mlima huo kuporomoka na Musa akaanguka kwa kuzimia. Na alipopata ufahamu akasema : Utukufu ni wako pekee, nakuelekea na kua ni miongoni mwa Waumini wa mwanzo.***

**Hivyo Musa hakuziona dalili za Allah alizoziomba kuoneshwa, lakini aliamini. Tofauti na Firáwn, ambae wakati wa kuzama kwake aliziona dalili za Allah na akasema kua ameamini.**

﴿حَتَّىٰٓ إِذَآ أَدْرَكَهُ ٱلْغَرَقُ قَالَ آمَنتُ أَنَّهُ لآ إِلَٰهَ إِلاَّ ٱلَّذِى آمَنَتْ بِهِ بَنُوٓاْ
إِسْرَائِيلَ وَأَنَاْ مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ﴾

**Hatta idha adrakahu algharaqu qala amantu annahu la ilaha illa alladhee amanat bihi banoo isra-eela waana mina almuslimeena** *(Surat Yunus 10:90)*

*Tafsir* ***: Hadi pale alipokua akizama, akasema : Nnaamini kua hakuna Mola isipokua yule ambae Bani Israel wanamuamini na mimi ni miongoni mwa walioamini.***

Na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akamwambia:



﴿ءَالَنَ وَقَدْ عَصَيْتَ قَبْلُ وَكُنتَ مِنَ ٱلْمُفْسِدِينَ﴾

**Al-ana waqad AAasayta qablu wakunta mina almufsideena** *(Surat Yunus 10:91)*

*Tafsir :* ***Sasa hivi tena! Wakati uliniasi hapo kabla na ulikua ni miongoni mwa wenye kufanya ufisadi***

**Hivyo hapa Fir'awn aliziona alama za Allah, lakini alikua tayari ameshachelewa kwani iliikubali Iman pale tu alipoiona. Hivyo inawezekana kua huyu Jirani anasema kua hana Imani na zile aina za alama za Allah, ambazo hazitomfaa baada ya kuziona kwake. '**

**‘Ama kuhusiana jambo la Pili juu ya kauli ya kusema kua : ‘Hamuogopi Allah, basi kila mtu hua anajua kua katika Siku ya Malipo. Allah atakua na amri juu ya kila kitu na hakuna mtu akaeweza kumhoji kutokana na hukmu na maamuzi yake. Anayo haki ya kuhukumu atakavyo kwa Haki na Uadilifu au kuhukumu bila mambo hayo. Lakini, anasema kua atahukumu kwa Haki na Uadilifu:**

﴿وَقُضِىَ بَيْنَهُم بِٱلْحَقِّ وَهُمْ لاَ يُظْلَمُونَ﴾

**Waqu<u>dh</u>iya baynahum bial<u>h</u>aqqi wahum l<u>a</u> yu*<u>dh</u>*lamoona***(Surat Az Zumar 39:69)*

*Tafsir: ..**Na watahukumiwa baina yao kwa Haki na wala hawata dhulumiwa**.*

**Na pale aliposema katika sehemu nyengine:**

﴿وَقُضِىَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ وَهُمْ لاَ يُظْلَمُونَ﴾

**Waqudhiya baynahum bialqis<u>t</u>i wahum l<u>a</u> yu*<u>dh</u>*lamoona** *(Surat Yunus 10:54)*

*Tafsir **: ..na watahukumiwa baina yao kwa uadilifu na wala hawata dhulumiwa.***

**Hivyo inawezekana kua huyu bwana anasema kua haogopi kua Allah atahukumu bila ya Haki na Uadilifu, kwani ana uhakika kua Allah atahukumu kwa Haki na Uadilifu.’**

**‘Ama kuhusiana jambo la Tatu na la Nne juu ya kauli ya kusema kua Hana Matumaini ya Pepo na Haogopi Moto wa Jahanam. Basi sote tunajua kua mambo yote haya ni miongoni mwa Viumbe vya Allah, na hivyo havina mamlaka ya kuamua ni nani atakaeingia ndani yake na ni nani ambae hatoingia ndani yake. Ni yule alieviumba tu ndie mwenye Mamlaka ya kujaalia ni nani ataingia Peponi na ni nani ataingia Motoni. Hivyo inawezekana ikawa huyu bwana anasema hakhofii kuingia Motoni wala hana matumaini ya**

**kuingia Peponi, kwa sababu anajua kua ni Allah ndie atakaeamua anakostahiki kuelekea.'**

**'Ama kuhusiana na jambo la Tano juu ya kauli ya kusema kua kila unapomuona anasali, alikua akisali bila ya kurukuu wala kusjudu. Basi fahamu kua Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema kua: Muumini ana haki sita juu ya Muumini mwenzake, Anapokutana nae basi Aamkiane nae, Anapoumwa basi amtembelee, Anapomualika basi akubali mualiko, Anapoenda chafya basi amuombee Rehma, Atakapokuwepo au atakapokua hayupo basi anatakiwa amfikire mema, na Atakapokufa basi amsalie Sala ya maiti juu yake. Hivyo inawezekana kua wakati ulipomuona mtu huyu alipokua akisali bila ya kurukuu au kusjudu basi labda alikua akisali sala ya Maiti ambae alikua hayupo na hivyo inawezekana kua katika wakati huo kuna maziko katika sehemu yeyote za ardhi za Kiislam.**

**Sote tunajua kua sio lazima kwa Maiti kuwepo mbele yako ili kusali Sala ya Maiti, kwani Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* alisali ya Maiti kwa ajili ya Najash aliefariki Uhabeshi wakati Rasul *Allah Salallahu A'layhi wa Salam* alikua yuko Madina. Hivyo inawezekana kua kila wakati unapomuona anasali hua anasalia Sala ya Maiti kwa ajili ya Muumini yeyote aliefariki Ulimwenguni na hivyo hua anatekeleza Jukumu lake juu ya Muumini mwenzake.'**

**'Ama kuhusiana jambo la Sita juu ya kauli ya kusema kua anakula Nyama ambayo tayari imeshakufa (*al-maytah*).' Basi fahamu kua Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema kua - *Uhillat lana al-damān wa'l-maytatān* - Tumehalalishiwa damu aina mbili na Maiti aina mbili [yaani aina mbili za Damu tulizohalalishiwa ni zilizomo ndani ya figo na Maini ya Mnyama aliekua Halali na Maiti wawili ni Samaki na Nzige..Muislam yuko huru kula vitu hivi kama ikiwa anaweza.]'. Hivyo faham kua inawezekana akawa anazungumzia Samaki waliokufa na Nzige waliokufa ambao hua anapenda kula. Hivyo basi kauli yake hii inakua ni Sahihi na isiyokua na shaka.'**

**'Ama kuhusiana jambo la Saba juu ya kauli ya kusema kua anapenda *Fitnah* na anachukia Haki. Basi hua hana tofauti na mtu yeyote yule miongoni mwenu, kwani anaposema kua anachukia Haki, basi jee hamkumbuki kua katika *Qurán* Allah *Subhana wa Ta'ala* anasema kua:**

﴿وَجَاءَتْ سَكْرَةُ الْمَوْتِ بِالْحَقِّ ذَٰلِكَ مَا كُنتَ مِنْهُ تَحِيدُ﴾

**Wajaat sakratu almawti bialhaqqi dhalika ma kunta minhu taheedu** *(Surat Qaf 50:19)*

*Tafsir:* ***Na yatakuja Sakarat al Mauti (Hali ya hisia za Mauti) kwa Haki. Hicho ni kile mlichokua mkikimbia.***

**Naam..hakuna mtu yeyote yule miongoni mwetu anaependa *Sakarat ul Maut* na pia hakuna ambae hayachukii. Kwa sababu Hakuna mtu mwenye akili zake timamu kua ni mwenye kupenda *Sakarat ul Maut.* Hivyo inawezekana kua wakati anasema kua anaichukia Haki basi hua anamaanisha jambo hili.**

**Kwa upande mwengine vile vile Qurán inasema kua:**

﴿إِنَّمَا أَمْوَالُكُمْ وَأَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ﴾

**Innama amwalukum waawladukum fitnatun** *(Surat At Taghabun 64:15)*

*Tafsir:* ***Hakika ya Mali zenu na Watoto wenu ni Fitnah***

**Hivyo hakuna mtu miongoni mwetu asiependa Mali na Watoto wake, sasa jee kuna tofauti gani baina yetu sisi na jirani yake huyu bwana? Inawezekana kua anaposema kua anapenda *Fitnah* basi hua anakusudia Mali na Watoto.**

**Kamwe hamjawahi kukutana na jirani wa huyu bwana wala hamjawahi kuzungumza nae, lakini hata hivyo nyote mmekubaliana kua huyo bwana si Muislam. Na hii ni kwa sababu hamkufikiria wema bwana huyo baada ya kuyasikia mambo saba aliyokua nayo. Hivyo baada ya kusikia mtizamo wangu juu yake basi labda mtafahamu kwa nini A*qida* yake ni Sahih. Na mtajua kwa nini kila Muislam anatakiwa awe na *Aqida* hiyo.'**

Wale wote waliokuwepo katika Darsa hiyo wakashangazwa na Mtizamo wa kina, *I'lm*, Hikma na Busara alizokua nazo Imam Abu Hanifa.

## VYANZO VYA MSINGI WA *FIQH* YA HANAFI

Imam Abu Hanifa alifariki mwaka 150 *Al Hijr* akiwa na miaka 70 na kuwacha skuli ya *Fiqh* wa *Madhhab* ya Hanafi ambayo inatumia vyanzo saba vifuatavyo katika mfumo wa kuchambua *Sharia'h* za *Fiqh*:

1. ***Qur'an*** ambayo ndio msingi wa *Sharia'h* na Hukmu zote za dini ya kiislam.
2. ***Sunnah*** au *Hadith* ambazo hutumika kuelezea *Qur'an* na pia kuwakilisha jitihada za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kueneza ujumbe wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* .
3. **Kauli za Masahaba**, ambao walikuwepo wakati *Qur'an* inashuka na pia waliona jinsi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alivyokua akizifanyia kazi na wao kugawa ujuzi wa kwa vizazi vilivyofuata. Imam Abu Hanifa alikua akikubali kauli za Masahaba wa Iraq akiwemo Umar, A'bd Allah Ibn Masud na Ali Ibn Abi Talib.
4. ***Qiyas* au Rai** ambayo hua ni makisio yalio wazi ya kitu kimoja kutokana na kitu chengine kutokana na mfanano wa vitu, waliilitumia sana njia hii kiasi ya kufikia kua wafuasi wa Imam Abu Hanifa wanaitwa Ahl Al Ray au watu wa Rai.
5. ***Istihsan*** ambayo ni kuwacha ushahidi dhaifu ulio wazi, na kuchukua ushahidi wenye nguvu uliofichika
6. ***Ijma'a*** au makubaliano ya Wanazuoni.
7. Utamaduni wa jamii ambao huangalia mazoea ya jamii kutokana na vile vitu ambavyo haviko wazi katika *Qur'an*, *Hadith* au kauli za Masahaba.

Imam Abu Hanifa hakuacha kumbukumbu ya maandishi yeyote isipokua mwanafunzi wake mkubwa anaeitwa Abu Yussuf aliandika yale aliyosomeshwa na Abu Hanifa. Lakini mwanafunzi wake mwengine anaeitwa Muhammad Ibn Al Hasan ndie aliekua Mwanazuoni ambae aliziandika na kuzichapisha Fatwa na hukmu za Abu Hanifa katika vitabu sita kila kitabu kikiwa na mkusanyiko wa aina moja pekee ya masuala ya *Fiqh*, ingawa Muhammad Ibn Al Hasan alikua na miaka 18 tu alipofariki Abu Hanifa, hivyo Muhammad Ibn Al Hasan aliendelea kusoma kwa Abu Yussuf.

*Madhhab* ya Hanafi yameenea katika nchi tofauti duniani hususan katika sehemu za katikati ya bara la Asia nchini Pakistan, India, Bangladesh, Aghanistan, Uturuki, Iraq, Syria, Jordan, Palestina na Afrika ya Kusini.

**WANAZUONI MAARUFU WA *MADHHAB* YA HANAFI**

- Abu Yusuf
- Muhammad Al Shaybani
- Ahmad Ibn Muhammad  Al Tahawi
- Yahya Ibn Ma'in
- Al Marghinani
- Al Maydani
- Abu Mansur Muhammad Al Maturidi
- Ali Al Qari
- Ali Hujwiri
- Jalal Ad Din Muhammad Rumi
- Farid Al Din Attar
- Ibn Abidin
- Baha Ud Din Naqshband Bukhari
- Abd Al Ghani Al Nabulsi
- Shah Waliullah
- Ahmed Raza Khan Barelvi
- Hamid Raza Khan
- Mustafa Raza Khan
- Abdul Ghafoor Hazarvi
- Muhammad Muslehuddin Siddiq *Radhi Allahu A'nhu* ui
- Shah Ismai'l Shaheed
- Syed Ahmad Shaheed
- Sir Syed Ahmad Khan
- Stephen Suleyman Schwartz
- Maulana Ashraf Ali Thanvi
- Muhammad Qasim Nanotvi
- Maulana Mehmud Hasan
- Shabbir Ahmad Usmani
- Maulana Anwar Shah Kashmiri
- Maulana Sarfaraz Khan Safdar
- Yousuf Ludhianvi
- Fazl-e-Haq Khairabadi
- Muhammad Abdul Qadeer Siddiqi Qadri
- Khayr Al Din Al Ramli
- Allama Iqbal
- Muhammad Ilyas Qadri
- Turab Ul Haq Qadri
- Tahir Ul Qadri

- Ahmad Saeed Kazmi
- Syed Shujaat Ali Qadri
- Badr Al Din Al Ayni
- Muhammad Taqi Usman
- Muhammad Ibn Adam Al Kawthari

**IMAM MALIK NA *MADHHAB* YA MALIK (93-179 *Al Hijr*)**

Malik Ibn Anas Ibn Malik Ibn Amr Al Asbahi alizaliwa katika mji wa Madinah mwaka 93 *Al Hijr*. Wazee wake ni watu wa Yemen wanaotoka katika kabila la Asbah. Babu yake Malik Ibn Anas ambae ni mzee Malik Ibn Amr, alienda Madinah kuwasilisha malamiko yake kwa *Khalifah* wa Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* kuhusu gavana wa Yemen, lakini alipofika Madinah alivutiwa na mazingira ya *I'lm* ya dini aliyaona huko, kwani alikutana na Masahaba wengi wakiwemo Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu*, Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu,* Sayyida Aishah *Umm ul Mu'minina Radhi Allahu A'nha*, Talha na wengineo. Hivyo alitafuta *I'lm* na alipoipata akaanza pia kusomesha, kitu ambacho kiliirahisishia familia yake kujua mambo mengi kuhusu dini.

Baba yake Malik ambae alikua akiitwa Anas alikua na watoto wawili, An Nadhir Ibn Anas na Malik Ibn Anas. An Nadhr alikua ni mwingi wa *I'lm* kiasi ya kua wakati Malik anatafuta *I'lm*, basi watu walikua wakimwita Malik kwa jina la '*Ndugu yake An Nadhr*' jina ambalo lilibadilika baada ya Malik kujulikana zaid kutokana na uwezo wake wa *I'lm,* na hivyo watu wakaanza kumwita An Nadhr mwenyewe kwa jina la, '*Ndugu yake Malik*'.



Malik alihifadhi *Qur'an* akiwa bado na umri mdogo baada ya hapo akawa anatafuta *I'lm* ya *Hadith* na *Fiqh*. Mama yake Malik alimsimamia mtoto wake katika kutafuta *I'lm* kwa kumchagulia aende kwa nani na nani ndio anatakiwa akasome. Kwani alimpeleka akasome kwa Rabiah Ibn Abd Al Rahman na kumwambia kua **'Jifunze tabia zake kwanza kabla ya kujifunza lolote lile kutoka kwake'**.

Halafu akampeleka kwa Sayyib Ibn Al Musayib, kisha kwa Al Zuhri, kwa Imam Jafar As Sadiq, kwa Abu Az Zinad, kwa Yahya Ibn Said Al Ansari na Abdurahman Ibn Hurmuz. Wakati *Amir ul Mu'minin* Umar Ibn Abd al 'Aziz anatawala Imam Malik alikua na umri wa miaka kumi. Imam Malik hakusoma *Qur'an* na *Hadith* tu bali pia alisomea hukmu zilizowahi kutolewa na Masahaba na *Tabi'ina* na waliofuatia baada yao, alisomea mitizamo ya fikra na iman za walim wa skuli tofauti wakiwemo Shia na Khawarij.

Imam Malik alipokua tayari ameshafikia kiwango cha kusomesha, aliwauliza Wanazuoni wa Madinah wapatao 70 kama kiwango cha kusomesha ameshakififikia au la, kama anavyosema mwenyewe, '**Sikuanza kusomesha hadi pale nilipopata ridhaa ya Wanazuoni wafikao 70 kua sasa hivi ninao uwezo wa kusomesha.**' Alipoanza kusomesha alikua akipenda kukaa alipokua akikaa Sayyidna Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* katika Masjid Nabai na pia aliishi katika nyumba aliyokua akiishi A'bd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu A'nhu*, hivyo alikua amezungukwa na mazingira ya Masahaba katika kuishi kwake, kusomesha kwake na hata makazi pia. Imam Malik alikua hatoi Fatwa wala hatoi jibu kwa kitu ambacho hakijui au hana uhakina nacho, na alikua akisema '**Hamna kitu rahisi katika kua Mwanazuoni, kila kitu ni kigumu hususan ukiangalia kua kuna maswali ya kujibu mbele ya Mola wako kesho Akhera**'

Kiasi ya kua safari moja kulitokea mtu wa Morroco ambae alikuja Madinah kwa Imam Malik na kumwambia '**Nimetumwa na watu wangu nije nikuulize suali, mimi natoka Morroco na imenichukua miezi sita hadi kufika kwako**'. Imam Malik alimsikiliza yule mtu na swali lake kisha akamwambia '**Mwambie aliekutuma kua sina ujuzi na *I'lm* ya kutosha ya kukujibu swali hili**'.

Yule mtu akamuuliza **'Sasa jee ni nani atakaeweza kulijibu? Kwani huko nilikotoka watu wanasema hamna mwenye *I'lm* zaid yako**' Imam Malik akajibu '**Yule aliepewa *I'lm* ya kulijibu, mimi sina uwezo wa kulijibu swali hili**'.

Imam Malik alikua na kumbukumbu nzuri sana, kama alivyo msifu mwalimu wake Al Zuhri kwa kusema:'**Malik ni chombo kikubwa cha *I'lm*'** na mwanafunzi wake Imam Al Shafi'i pia alisema '**Unapozungumzia masuali ya *Hadith* Imam Malik hua ni nyota kali inayong'ara sana.**'

Imam Malik aliandika na kuchapisha kitabu cha *Fiqh* na *Hadith* kinachoitwa *Al Muwwata*. Kabla kuandikwa kitabu hiki, Wanazuoni walikua hawaandiki vitabu bali walikua wanategemea akili zao, na hujiandikia wakati mwengine ili wasiyasahahu waliyoyahifadhi hivyo hawaandiki kwa ajili ya watu wengine. Hivyo Imam Malik aliandika na kuchapisha *Al Muwwata* ndani yake mkiwa na mpangilio wa masuali tofauti ya *Fiqh*, zikiwemo *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kauli za Masahaba na pia makubaliano ya Wanazuoni na mawazo yake yeye katika masuala ya *Fiqh* ili watu mbalimbali wanaojua na wasiojua waweze kukitumia katika masuali ya ki*Fiqh*.

Ama kuhusiana na muonekano wake, basi Isa bin 'Umar alisema: ‘**Sikuwahi kuona kitu chochote cheupe au chekundu ambacho ni kizuri zaid kuliko uso wa Malik, na sikuwahi kuona nguo nyeupe kuliko zake.**’

Watu wengine pia walisema Malik alikua mrefu, mkakamavu, mwenye nywele, sharubu na ndevu nyeupe. Muhammad Ibn Dahhak Al Hizami alisema: ‘**Nguo za Malik zilikua safi na laini**’. Ashhab akasema: ‘**Malik alikua akivaa kilemba alichokua akikipitisha chini ya kidevu chake na upande mmoja huuachia mgongoni kwake, hua ananukia harufu ya kuvutia ya mafuta mazuri**’

Imam Malik alikua akiitwa *Dar Al Hijr* kwa sababu hajawahi kuhama Madinah, alizaliwa Madinah, alikulia Madinah na alifariki katika mji wa Madinah, hajawahi kutoka nje ya mji wa Madinah ila kwa kuenda Makkah wakati wa Hija, mwenyewe alikua akisema kua anaupenda sana mji wa Madinah. Imam Malik aliishi kimasikini, alikua akifanya biashara yenye mtaji mdogo na alipoanza kujulikana kwa *I'lm* yake alianza kupata malipo yake kutoka kwa *Khalifah*, alikua akitumia chote kile anachokipata sio kwa familia yake tu bali kwa wanafunzi wake pia. Imam Malik alikua na msimamo kua *Khalifah* lazima achaguliwe kupitia kwa *Ijma'a*, na hata kama hakuchaguliwa kisheria inabidi atiiwe ikiwa atatawala kwa haki na *Sharia'h*, na akiwa ni dhalim basi haikubaliki kuanzisha uasi dhidi yake kwani uasi huo utasababisha maafa na dhulma kubwa zaidi kwa watu wake. Hivyo mtizamo wake ni kua dhalim anatakiwa ashauriwe kwa dhati pale itakapopatikana nafasi.

Baadhi ya watu walikua wakimuuliza Imam Malik, kuhusu mambo ambayo hayajawahi kutokea, na alikua hapendi kuulizwa maswali hayo na kusema kua haina haja ya kuuliza mambo ambayo hayajatokea bado. Imam Malik na Imam Abu Hanifa, walikua wakikutana wakati wa Hija. Kabla ya kukutana Imam Malik alikua akisema ‘**Kaa mbali na watu wa Rai**’.

Skuli ya Imam Abu Hanifa ilikua inaitwa Skuli ya Rai kwa sababu ya kutumia Rai sana katika *Fiqh* yao. Mwaka mmoja katika Hija wakakutana Imam Malik, Imam Abu Hanifa na Imam Al Layth, hivyo wakaamua kuzungumzia masuala matatu waliyotofautiana kati ya *Fiqh* za Madinah na Iraq. Jambo la kwanza ilikua ni kuhusu mambo ya kesi ambazo hazijawahi kutokea. Jambo ambalo ingawa katika *Fiqh* ya Imam Malik hawafuatilii masuala hayo lakini kwa Abu Hanifa walikua wakifuatilia na kuyafanyia uchunguzi.

Imam Malik alikua akisema hatuwezi kukaa tukafikiria kesi ambazo hazijawahi kutokea, kwanza hazina maana na pia kufanya hivyo kutawaondoa watu katika

kufikiria jinsi ya kutatua mambo waliyokua nayo hivyo kutatokea mifarakano. Imam Malik alitoa ushahidi wake kutoka katika *Qur'an 2:189* isemayo:

﴿يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْأَهِلَّةِ قُلْ هِىَ مَوَٰقِيتُ لِلنَّاسِ﴾

**Yas-aloonaka AAani al-ahillati qul hiya mawaqeetu lilnnasi** *(Surat Al Baqara 2:189)*

*Tafsir: '**Wanakuuliza kuhusu miezi mpya Sema, hiyo alama ni alama kwa ajili ya kuweka nyakati kwa Bani Adam**.*

Akatoa ushahidi kutoka kwa Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* aliwaambia wale waliokua wakiuliza maswali hayo kwa kuwaambia '**Msiulize mambo ambayo hayajatokea, na badala yake fanyeni yale mambo yaliyopo**'

Imam Abu Hanifa alikua akibuni masuala ambayo hayajawahi kutokea. Alibuni kesi karibu 60,000. Hivyo alipokutana na Imam Malik, Imam Abu Hanifa akamwambia Imam Malik kua maisha na mazingira ya Iraq ni tofauti na yale ya Madinah. Iraq ni makao makuu ya *Ukhalifa* hivyo kila siku hutokea kesi za aina mpya ambazo hazijawahi kutokea kabla yake, hivyo inabidi kila wakati wawe tayari kujua nini wafanye inapotokea kesi aina fulani. Lakini Madinah hamna matatizo kama hayo.

Abu Hanifa akatoa mfano alipokaa na kujadiliana na wanafunzi wake kuhusu mwanamke ambaye mumewe amesafiri na akachelewa kurudi kwa mda mrefu na hamna mawasiliano yeyote baina yao, kiasi ya kua mwanamke akafikiria mumewe amefariki, hivyo akaamua kuolewa na mtu mwengine. Halafu ghafla mume aliesafiri akarudi. Jee itakuaje? Imam Abu Hanifa akasema Madinah kesi hizi zinaweza zisitokee lakini Iraq zinaweza kutokea kwa sababu askari hua wanaenda vitani na mambo kama hayo huweza kutokea. Hivyo inabidi wajitayarishe kuyatatua. Hapo Imam Malik akakaa kimya.

Imam Abu Hanifa akamkumbusha alivyosema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* wakati alipokuja mtu kwake na na kumuuliza '**Fikiria ikiwa atakuja mtu na akataka kunipokonya pesa zangu, jee nifanyeje?**' Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamwambia usimpe.

Yule mtu akauliza '**Fikiria, na ikiwa atapigana nami?**' Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamwambia pigana nae, yule mtu akauliza tena '**Fikiria kama akiniuwa?**', Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamwambia utakua umekufa Shahidi, yule mtu akauliza tena '**Na nikimuua mimi?**' Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamwambia mtu huyo :

‘**Atakua ni mwenye kuingia Motoni**’. Abu Hanifa akasema Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* ameulizwa maswali ambayo hayajatokea mara nne!.

Imam Malik akajibu lakini ilikua ni kwa sababu maalum, Imam Abu Hanifa akajibu nasi tunafanya hivyo kwa sababu maalum. Hapo Imam Al Layth akasema ‘**Subhana Allah! Unastawisha Uislam**’. Hivyo Maimam wote wakakubaliana kua kila mmoja afanye anavyofanya kuhusu hilo lakini kwa manufaa ya Uislam.

Jambo la pili walilozungumzia lilikua kuhusu *Ijma’a* au makubaliano. Kiislam ili kupata ufumbuzi wa kitu chochote kile, unaangalia kwenye *Qur’an*, kama hamna unaangalia katika *Hadith* na kama hamna unaumia *Sharia’h* waliokubaliana *Ijma’a* ya Wanazuoni. Imam Malik anaamini kua *Ijma’a* iwe ya watu wa Madinah tu kwa sababu Madinah, ndio mji wa wa Masahaba na wake wa Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* waliishi na kufia hapo pia, wao ndio ambao waliona mambo mengi ya Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*. Madinah kulikua na takriban Masahaba 10000.

Kuna mtu alikuja kumuuliza Imam Malik kuhusu mambo fulani fulani, Imam Malik akamwambia ‘**Angalia walivyofanya watu wa Madinah. Na ukiikuta jua kua huo ndio uhakika**’ kisha akamwambia mwengine ‘**Unaweza kupata *I’lm* Madinah kwani *Qur’an* haijashushwa katika mto wa Euphrates (Iraq)**’.

Ingawa Imam Abu Hanifa alikua mkubwa kuliko Imam Malik, lakini alikua akimheshimu sana Imam Malik. Hivyo akamjibu Imam Malik, ‘**Malik, wakati wa utawala wa Umar Ibn Al-Khattab *Radhi Allahu A’nhu* aliwatawanya Masahaba kila sehemu. Unasema kua Madinah kulikua na Masahaba 10000. Katika vita vya mwisho alivyopigana Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* kulikua na Masahaba karibu 120,000 jee hao wengine waliobakia wameenda wapi? Huwezi kukataa kua Umar Ibn Al-Khattab *Radhi Allahu A’nhu* aliwatawanya Masahaba ili kuwapa *I’lm* watu wengine**.’

Imam Abu Hanifa akaanza kuwatathmini Masahaba akiwemo Mua’dh Ibn Jabal ambae Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* alisema kua ni mwenye *I’lm* zaid na akampeleka Yemen. A’bd Allah Ibn Masud ambae usomaji wake wa *Qur’an* ulipendekezwa kwa watu, akamtaja Abu Dhar, Zubair Ibn Al Awam, na Saad Ibn Al Waqas waliokwenda Misri. Hudhayfah Ibn Yaman, A’bd Allah Ibn Masoud, Ali Ibn Abu Talib waliokwenda Iraq. Abu Ubaydah Ibn Jarah, Bilal na Abu Darda waliokwenda Syria n.k.

Kisha akasimulia *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* pale aliposema Masahaba wake ni kama nyota ambazo huwaongoza watu. Akasema ustadi wa Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu* ndio uliowatawanya Masahaba

wengine sehemu tofauti duniani, na akawaacha wengine Madinah ili kuweka usawa. Hivyo kutawanywa huko kwa Masahaba ilikua ni kwa ajili ya manufaa ya kuushikamanisha Ummah wa kiislam. Al-Layth akasema, '**Ya Allah, Hii pia ni kwa ajili ya Kuushikamanisha Ummah**.'

Jambo la tatu walilolizungumzia likua ni kuhusu mawazo juu ya tafsir ya *Hadith*. Imam Abu Hanifa hutanua tafsir ya maana ya *Hadith* hadi kufikia kutoa mafunzo 100 katika *Hadith* moja. Imam Malik alikua akiona jambo hili ni la kutoa maana 100 katika hadith ni kukuzisha mno kitu ambacho hakifai. Imam Abu Hanifa Akajibu kua katika maeneo ya Iraq, Ugiriki, Rumi na Uajemi, I'lm za Falsafa na Sayansi zinawavamia na kuwashambulia watu kiakili hivyo inabidi atafute njia ya kuwaweka watu katika njia iliyonyooka ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Lakini Madinah hamna watu wengine isipokua Masahaba na wafuasi wao. Hivyo kwa Madinah haina haja ya kuitanua tafsir na maana ya *Hadith*. Al-Layth akasema, '**Hii pia ni kwa ajili ya Mshikamano wa Kiislam**'. Hivyo Maimamu wote wakapongezana. Baada ya Maimam wote kuagana Imam Al layth akamfuata Imam Malik ambae alisema '**Ya Allah! Abu Hanifa kanitoa jasho, Hakika yeye ni Mwanafiqh wa kweli, sikuwahi kumuona mtu ambaye anajadiliana kama vile, kwani akikuambia chuma hiki kimetengenezwa kwa dhahabu basi atakuthibitishia**', na Imam Abu Hanifa alimwambia Imam Al Layth walipokutana baadae kua, '**Nimefanya mjadala na watu zaid ya mia, lakini sikuwahi kukutana na mtu anaekubali ukweli haraka kama Malik**'

Kilichotokea baada ya hapo Imam Abu Hanifa alimpeleka mtoto wake Hammad, Madinah ili akajifunze *Fiqh* ya Imam Malik na kitabu chake cha Al Muwwata na Imam Malik akataka apelekewe vitabu vya *Fiqh* ya Imam Abu Hanifa ili anufaike navyo.



Siku moja Imam Malik aliulizwa '**Jee Allah ataonekana katika siku ya Kiama?**' Imam Malik akajibu **'Naam kwani Allah anasema:**

﴿وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاضِرَةٌ﴾

**Wujoohun yawma-idhin nadhiratun** *(Surat Al Qiyama 75:22)''*

*Tafsir:'**Na baadhi ya uso zitang'ara katika siku hiyo (kwa kumuona Mola wao)** .*

Ibn Naafi na Ash-hab wakauliza '**Watamuangalia Mola wao?**' Imam Malik akajibu '**Naam, kwa macho yao mawili**', hapo mmoja wao akasema '**Kuna watu wanasema kua Allah hawezi kuangaliwa, na kua maana ya kumuangalia ni kutegemea malipo**', Imam Malik akasema '**Wamesema uongo, kwani Allah ataonekana!**'



Imam Malik alisomesha wanafunzi wengi wakiwemo Imam Al Shafi'i, Muhammad Ibn Hasan Ash Shaibani ambae pia alikua mwanafunzi wa Imam Abu Hanifa, Abdu Rahman Ibn Qasim Al Misri. Imam Malik alifariki mwaka 179 *Al Hijr* akiwa na miaka 86. Akiwacha watoto watatu wa kiume ambao ni Yayha, Muhammad na Hammad.

**VYANZO VYA MSINGI WA *FIQH* YA MALIK**

*Madhhab* ya skuli ya *Fiqh* wa *Madhhab* ya Malik yanatumia njia zifuatazo katika mfumo wa kuchambua *Sharia'h* za *Fiqh*:

1 **- *Qur'an*** ndio chanzo cha kwanza cha kupatikana ushahidi katika *Sharia'h* na kua chochote kile kitakachokua kiko wazi katika *Qur'an* basi hakina upinzani na kipewe kipaumbele zaid. Hivyo alikua akiikataa *Hadith* hata kama ikiwa ni sahihi.

2 - ***Sunnah,*** tofauti na Abu Hanifa Imam Malik anasema *Qur'an* na Sunna ziko katika daraja moja katika kutoa hukmu

3 – ***Ijma'a* ya watu wa Madinah,** kwani anaamini kua vitendo vyao vimepitia katika kila kizazi tangu kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na masahaba zake. Imam Malik alikua ndie Imam pekee anaekubali *Ijma'a* ya watu wa Madinah katika kutoa Fatwa. Lakini hata hivyo Wanazuoni wa baadae wa *Madhhab* ya Imam Malik walianza kukubali *Ijma'a* ya Wanazuoni pia.

4 - ***Ijtihad* ya Masahaba,** kwani anaamini kua Masahaba walikua hawatoi Fatwa isipokua wamesikia kutoka kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, hivyo alikua akikubali Fatwa zao kama *Hadith* pia.

5 - ***Qiyas*** walitumia mara chache sana na walikua hawatumii sana Rai.

6 - ***Istilah*** au manufaa ya jamii.

Wafuasi wa Imam Malik wapo wengi katika nchi za Afrika Kaskazini na hii ni kwa sababu ya uhamiaji mkubwa wa watu waliotoka Hijaz kuelekea Afrika Kaskazini na vile vile pia kwa sababu ya kua mazingira ya maisha ya Madinah na Afrika Magharibi yanafana.

**WANAZUONI MAARUFU WA *MADHHAB* YA MALIK.**

- Yahya Al Layth
- Sahnun Ibn Abi Zayd
- Yusuf Ibn Abd Al Barr
- Ibn Tashfin
- Ibn Rushd (Averroes)
- Al Qurtubi
- Shihab Al Din Al Qarafi
- Khalil Ibn Ishaq Al Jundi
- Ibn Battuta
- A'lama Ibn Khaldun
- Usman Dan Fodio
- Omar Mukhtar
- Ahmad Al Alawi
- Abu Ishaq Al Shatibi
- Qadhi Iyad
- Muhammad Ash Shanqeeti
- Abdelkader El Djezairi
- A'bd Allah Ibn Bayyah
- Timothy Winter
- Muhammad Ibn Abd Al Karim Al Khattab
- Sherman Jackson
- Hamza Yusuf Hanson

**IMAM MUHAMMAD IDRIS AL SHAFI'I NA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I (150-204 *Al Hijr*)**

Katika mwaka 163 *Al Hijr*, mjini Makkah, kijana mdogo wa *Quraysh* mwenye umri wa miaka kumi na tatu aliondoka na furaha baada ya kupata barua kutoka kwa Gavana wa Makkah iliyotakiwa kupelekwa kwa Gavana wa Madinah, kwani barua hiyo ilikua ni zana yake ya pili anayoitegemea katika kutekeleza ndoto ya maisha yake ya kupata *I'lm* ya dini baada ya zana muhimu aliyokua nayo ambayo ni kipaji alichojaaliwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala*.

Kabla ya kuondoka nyumbani kwao, Mama wa kijana huyo alimuombea dua mtoto wake kwa Allah *Subhanah wa Ta'ala* kwa kusema '**Ya Allah, Mola wa ulimwengu wote, mtoto wangu huyu anafunga safari ndefu, kutafuta rehma zako, nami nimemuachia ili aweze kutafuta *I'lm* zaid, ambayo ndivyo alivyoamrisha**

**Mtume wako. Hivyo nnaomba msaada wako, ya Allah, umlinde na kumuongoza, na umpe umri mrefu ili niweze kushuhudia moyo wake ukiwa umejaa *I'lm* yenye manufaa..Aamin**'

Na kisha akamkumbatia mtoto wake huku machozi yakimtoka na kumuambia '***Allah Ma'ak!*** **(Allah yuko pamoja nawe) In shaa Allah, utakua ni mwenye *I'lm* kubwa na kunga'risha maisha yako, Nenda kwa sababu nimeamua kukuachia, na kumbuka kua hakuna sehemu bora ya kuomba msaada na kujilinda na chochote isipokua kwa Allah**', akambusu mtoto wake na wakaagana.

Baadae kijana huyu alielezea hali aliyokua nayo baada ya kuagana na mama yake kwa kusema: '**Kila mara nilikua nikigeuka nyuma kumpungia mama yangu mkono, alikua amesimama tuli, nje ya nyumba yetu, bila ya macho yake kuacha kuniangalia, hatimae muonekano wake kwangu mie ukawa unafifia na kufifia katika hewa iliyojaa ukungu wa alfajiri, Niliondoka katika mji mtakatifu wa Makkah, bila ya kuwa na hata pesa za matumizi mfukoni mwangu, matumizi pekee niliyokua nayo ilikua ni Imani thabit, Moyo uliojaa uaminifu kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, na Dua aliyoniombea mama yangu, nilijitolea na kumtegemea Allah pekee, Mola wa Ulimwengu**'.

Baada ya kufika Madinah, Gavana wa Madinah alisita kufanya kama vile inavyoamrisha ile barua kwani ilimtaka amchukue kijana yule mdogo na ampeleke kwa Imam Malik ambae alikua ni mtu wa dini anaeheshimiwa na kuogopewa na watu wa chini hadi viongozi wakubwa kwa *I'lm* yake. Lakini kutokana na kipaji na akili za kijana alieileta barua ile, ilimbidi Gavana wa Madinah kwanza kutafakkar kwani anajua kua Imam Malik hapendi watu kujipendekeza kwa wenye Mamlaka ili kupata wanachokitaka, hivyo basi Gavana huyo bila ya kutaka, akamchukua kijana yule na kuenda nae moja kwa kwa moja hadi nyumbani kwa Imam Malik.

Baada ya Gavana wa Madinah na yule kijana kufika kwa Imam Malik, wakakutana na mfanyakazi wake ambae nae akaipokea barua ile na kisha akampelekea Imam Malik, ambae nae akaisoma barua hio, baada ya kuisoma akawakaribia walioleta barua hio huku akiwa Imam Malik amekunja uso, kuonesha kua hajafurahikia ujumbe uliomo ndani ya barua hio akuitupa chini na kisha akahoji: '**Inakuaje! Tunashuka chini kiasi hiki? hadi kufikia kua watu kutafuta *I'lm* ya *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* basi huwabidi wapitie kwa wenye Mamlaka na vyeo vikubwa, vikubwa!**'

Hapo Gavana wa Madinah akanywea na kukaa kimya bila kujua aseme nini. Hivyo yule kijana mdogo aliekuja nae ikabidi atumie silaha yake ya pili kwa kujitambulisha

na kusema ‘**Allah akupe rehma zake, mimi ninatoka katika ukoo wa Ibn Al Muttalib katika kabila la *Quraysh* na hadi sasa hapa nilipofikia nimeshafanya kadha w kadha w kadha**’.

Imam Malik akamsikiliza kijana huyo huku akiwa ni mwenye kupigwa na butwaa, kwani yalikua ni maelezo ambayo yana mambo ambayo hakuyatarajia kua yanaweza kufanywa na kijana mdogo kama huyo, maelezo ambayo yalimtuliza na yakamvaa na kumuingia akilini, yakamuonesha ukubwa wa ufahamu wa kijana aliekuwepo mbele yake, ufahamu ambao ulibadilisha monekano wa uso wake kutoka katika kua ni wenye kukunjana na kua wenye kung’ara kwa kujaa katabasam.

Hivyo akamuuliza kijana jina huyo lake, ambapo kijana nae akajibu: ‘**Mimi naitwa Muhammad Idris Al Shafii**’.

Imam Malik akasema ‘**Muhammad, kua mcha Mungu na uzikimbie dhambi kwani una sifa za kipekee zinazokupeleka kuanda kwenye ngazi za juu. Allah ametia mwangaza ndani ya moyo wako. Hivyo usisababishe kuzimika kwa mwangaza huo kwa sababu ya kufanya dhambi…Njoo kesho usome**’.

Huo ulikua ndio mwanzo wa kukutana na kujuana baina ya Mwanazuoni mkubwa Imam wa *Madhhab* ya Malik ambae alikua anakaribia miaka 70 na Imam Muhammad Idris Al Shafi’i aliekua kwenye miaka 13 akielekea kwenye maisha ambayo Allah *Subhanahu wa Ta’ala* alimjaalia awe Mwanazuoni mkubwa katika historia ya Kiislamna muanzilishi wa Madhhab ya Al Imam Al Shafi’i

Amesema Abdur Rahman Ibn Mahdi Ibn Hasan Al Ambari ambae alikua pia mwanafunzi wa Imam Malik kua nimemsikia Imam Malik akisema: ‘**Hamna *Quraysh* ambae amekuja na ufahamu mkubwa kuliko kijana huyu**’, akimaanisha Imam Shafi'i.

Muhammad Ibn Idris Al ‘Abbas Ibn Uthman Ibn Al Shafi’i Ibn Al Saib Ibn Ubayd Ibn Abd Yazid Ibn Hashim Al Muttalib Ibn Abd Manaf Ibn Qusay bin Kilaab bin Murrah, au alijulika kama Imam Al Shafi’i, Abu A’bd Allah Al Shafi’i Al Hijazi Al Makki Al Azdi Al *Quraysh* Al Hashimi Al Muttalib Ibn Abd Manaf Ibn Qusay Ibn Kilaab Ibn Murrah alizaliwa mwaka 150 *Al Hijr* katika maeneo ya *Asqalan* katika mji wa Gaza uliopo nchini Palestina. Mwaka ambao Imam Abu Hanifa anafariki dunia ndio mwaka huo huo ambao alizaliwa Imam Idris Al Shafi’i.

Ukurasa unaofuatia unaonesha asili ya Imam Muhammad Idris Al Shafii kuanzia kwa muanzilishi wa Kabila la *Quraysh.*



ASILI YA UKOO WA QURAYSH UKOO ULIOTOA UKOO WA BANU HASHIM AMBAO PIA NI ASILI YA IMAM MUHAMMAD IDRIS AL SHAFI'I
Fihr
Ghalib
Luay
Kaab
Murra
Kilab
Qusay
Abd Manaf
Hashim (Muasisi wa Banu Hashim)
Abdul Muttalib
ASAD
AL ARQAM
ABD YAZID
Harith
Abd Allah
Hamza
Al Abbas
Abu Talib
FATIMA
AL SHIFAA
UBAYD
Abu Sufyan
NABII MUHAMMAD SALALLAHU A'LAYHI WASALAM
Abd Allah
Qutham
A'qil
Jaffar
ALI R.A (Amir ul Mu'uminun)
AL SAYB
Muslim
Abd Allah
HUSEIN
Hassan
AL SHAFI'I
HASAN
UTHMAN
ABD
ABBAS
FATIMA
IDRIS
AL IMAM AL SHAFI'I (MUHAMMAD IBN IDRIS IBN ABBAS IBN UTHMAN IBN AL SHAFI'I IBN SAYB IBN UBAYD IBN ABD YAZID IBN HASHIM)
Miongoni mwa Banu Hashim waliokua wamefanana sana ki sura na Nabii Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam: -
-Abu Sufyan Harith Ibn Abd ul MuttalibIbn Hashim
-Jafar Ibn Abu Talib Ibn Abd ul Muttalib Ibn Hasim
-Abd Allah Ibn Jafar Ibn Abu Talib Ibn Abd ul Muttalib Ibn Hashim
-Qutham Ibn Al Abbas Ibn Abd ul Muttalib Ibn Hashim
-Al Sayb Ibn Ubayd Ibn Abd Yazid Ibn Hashim
-Hasan Ibn Ali Ibn Abu Talib Ibn Abd ul Muttalib Ibn Hashim
-Hussein Ibn Ali Ibn Abu Talib Ibn Abd ul Muttalib Ibn Hashim
-Muslim Ibn A'qil Ibn Abu Talib Ibn Abd ul Muttalib Ibn Hashim
AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

Imam Al Shafi'i ametoka katika kabila la Quraish, hivyo familia ya Imam Al Shafi'i imeungana na familia ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kupitia kwa babu yake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* Al Mutalib Ibn Abd Manaf ambae ni babu wa tisa wa Imam Al Shafi'i. Mama yake Imam Al Shafi'i anaitwa Fatimah bint A'bd Allah Ibn Al Hasan Ibn al Husein Ibn Ali Ibn Abi Talib hivyo ameungana na Ali Ibn Abi Talib kwa Upande wa Mama.

Kuna habari ambayo inanasabishwa na Ibn Abd Al Hakam kua Fatimah, mama yake Imam Al Shafi'i alipokua ana mimba ya Muhammad Idris Shafi'i, siku moja alilala akaota kua kuna nyota inayong'ara imetoka ndani ya fuko lake la uzazi na kupaa angani na kutua katika maeneo ya Misri, lakini mishare ya mwangaza wa nyota hiyo ilitapakaa dunia nzima. Alipoamka asubuhi na kuulizia maana ya ndoto hiyo aliambiwa kua atapata mtoto ambae *I'lm* yake ya Dini itaenea Misri na katika sehemu nyengine watu watanufaika na *I'lm* hiyo.

Baba yake Imam Al Shafi'i alifariki wakati yeye akiwa bado mdogo, alipotimia umri wa miaka 2 mama yake alimchukua na kumhamishia katika Mji wa Makkah ambako aliishi na kujifunza mambo mbalimbali, ikiwemo kujifunza ufasaha wa lugha na mashairi ya kiarabu katika kabila la Al Huzail, pia alijifunza kutumia silaha ya upinde na kua mtaalamu wa hali ya juu wa silaha hiyo, kiasi ya kua ilikua kama akitunga shabaha mara kumi hakosi hata mara moja.

Imam Al Shafi'i alikua na uwezo mkubwa wa kiakili, kumbukumbu, ufahamu na utaalamu wa hali ya juu wa lugha ya kiarabu na historia, alihifadhi *Qur'an* yote na hukmu zake akiwa na miaka minane tu na kuhifadhi kitabu cha *Hadith* Malik Muwata cha Imam Malik wakati akiwa na umri wa miaka 10.

Anasema Al Shafi'i '**Baada ya kusoma *Qur'an* nilikua nikienda msikitini, huko hukaa na Wanazuoni wa *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na *I'lm* ya dini. Nilikua nikiishi na watu wanaoishi katika mahema nikiwa katika hali duni na ya umasikini sikua na uwezo hata wa kununua karatasi kwa ajili ya kuandikia nilikua nikiandikia kwenye mifupa**'.

Al Shafi'i alisomeshwa na Imam Muslim Ibn Khalid Az Zanj ambae alikua Shaykh na Mufti wa Makkah kwa wakati huo ambae alisomeshwa na Ibn Jurayj aliesoma kutoka kwa A'ta Ibn Rabah ambae alisomeshwa na Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* na A'bd Allah Ibn Zubayr. Al Shafi'i pia alisomeshwa na Imam Muslim Ibn Khalid Al Zanj na baada ya kuona uwezo wa Al Shafi'i katika yale aliyomsomesha Imam Muslim Ibn Khalid Al Zanj alimuambia Al Shafi'i, '**Ya Abu A'bd Allah toa Fatwa kwani tayari umeshafikia wakati wa kutoa Fatwa!**'.

Imam Al Shafi'i pia alisoma kwa Imam Sufyan Ibn Uyaynah Al Hilal ambaye alikua ni mmoja kati ya Wanazuoni watatu wakubwa wa *I'lm* ya *Hadith* katika mji wa Makkah, Sufyan Ibn Uyaynah alisomeshwa na Amr Ibn Dinar ambae amesomeshwa na Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* na A'bd Allah Ibn Umar. Anasema Ahmad Ibn Muhammad Ibn Bintush Shafi'i kua **'Hakika nimemsikia baba yangu na mjomba wangu wakisema 'Kila anapokuja mtu kwa Sufyna Ibn Uyaynah, kutaka kujua kuhusu *Tafsir* au Fatwa, Sufyan alikua akimuachia Al Shafi'i kutafsir au kutoa Fatwa hiyo.''**

Imam Ahmad Ibn Hanbal anaelezea umuhimu wa Imam Al Shafi'i pale aliposema kua, '**Imam Al Shafi'i alikua kama Jua kwa Dunia, na Afya njema kwa *Bani Adam,* Jee vitu viwili hivi vinavyo mbadala wake?**' (*Ibn Abdul Barr katika Al-Intiqa'125*).

Imam Nawawi aliandika sifa tatu alizokua nazo Imam Al Shafi'i kua: **Ametokana na ukoo wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* wa Abd Manaf; Amezaliwa katika ardhi takatifu ya Palestina na amekulia katika ardhi takatifu ya Makkah.**

Imam Ibn Hajar nae akasema, '**Alisema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* 'Ya Allah, waongoe Ma*quraish* kwani sayansi ya *I'lm* ya wanazuoni itakayokuja kutoka kwao, itaifunika dunia, Ya Allah! Umewaonjesha uchungu waliotangulia, hivyo wajaalie watakao wafuatia waonje utamu wake**' na pia akasema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* '**Hakika Allah atatuma kwa Ummah wangu, kila baada ya miaka mia, mtu ambae atakuja kuiweka sawa dini ya Uislam kwa ajili yao**'.

Wanazuoni wanakubaliana miongoni mwao akiwemo Abu Qilaba na Imam Ahmad Ibn Hanbal kua *Hadith* ya mwanzo ilikua inambashiria Imam Al Shafi'i na *Hadith* ya pili inabashiri mtu wa miaka mia ya mwanzo ambae ni Umar Ibn Abd Al 'Aziz na wa miaka mia ya pili kua ni Imam Al Shafi'i.

Hakika Al Shafi'i alikua na sifa za mtu aliejaaliwa kipaji cha pekee na aliekua akijua jinsi ya kikutumia, sifa ambao zilimvutia Gavana wa Makkah baada ya kumuona Al Shafi'i na akapendekeza apelekwe kusoma katika mji wa Madinah kwa Imam Malik. Hivyo Al Shafi'i akaanza kusoma Madinah kwa Imam Malik.

Siku moja wakati Al Shafi'i alikua amekaa chini ya miguu ya Imam Malik akisomeshwa, alikuja mtu na kumwambia Imam Malik, hakika mimi nimeshamuacha mke wangu jee nifanye nini?. Imam Malik akamuuliza jee ilikuaje?

Yule mtu akajibu: **‘Mimi kazi yangu ni kuuza ndege, hivyo dukani kwangu alikuja mnunuzi akataka kumnunua ndege aina ya kanga, alipofika akaniuliza kama yule kanga analia ama la, nikamuapia kua kama halii basi mke wangu awe ameachika, kwani yule kanga alikua akilia, yule mnunuzi akamnunua yule kanga lakini baada ya siku kadhaa alimrudisha na kusema kua yule kanga halii.’**

Imam Malik akajibu, ‘**Hakika umeshamuacha mke wako, hivyo usimkaribie**’. Al Shafi’i akaingilia kati na kusema: ‘**Subiri kwanza nikuulize.** ‘**Jee, baina ya kulia na kunyamaza kwa kanga wako kupi ni kukubwa zaidi?**’’

Yule muuzaji akajibu**,** ‘**Kulia kwake ni kukubwa zaidi kuliko kunyamaza kwake**’.

Al Shafi’i akajibu ‘**Basi mkeo hajaachika**’.

Hapo Imam Malik akaingilia kwa kusema ‘**Ya Al Shafi’i unajuaje?**’.

Al Shafi’i akajibu ‘**Kwa sababu ulinidadithia kua kutoka kwa Al Zuhri, kutoka kwa Abu Salam Ibn Abd al Rahman, kutoka kwa Umm Salama ambae amesema kua Fatima bint Qayis alisema ‘Ya Rasul Allah! Abu Jahm na Muawiyah wote wawili wameniposa’ Rasul Allah Salallahu A’layhi wa Salaam akajibu ‘Muawiyah hana pesa, na Abu Jahm hatui mzigo chini kutoka kwenye bega lake (kwa Safari), akiwa na maana: Hali ya kila mara; Kwa Waarabu hutumia hali ya kila mara kutokana na utokeaji wa mara kwa mara kwa kitu au jambo. Hivyo kwa kua kanga wake alikua akilia sana kuliko kunyamaza. Hivyo inamaanisha kanga wake analia**’.

Imam Malik akaridhika na kumwambia Al Shafi’i ‘**Naam uko Sahih!**’.

Tukiangalia tutaona kua hapa Al Shafi’i alitumia hali ya kulia na kunyamaza kwa ndege kutokana na kufananisha ukubwa wa muda ambao yule kanga alikaa dukani akilia kabla ya kuuzwa na udogo wa muda ambao yule kanga hakulia kwa yule mtu aliemnunua.

Wakati Al Shafi’i anasoma Madinah kwa Imam Malik, mwanafunzi wa Imam Abu Hanifa Muhammad Ibn Hasan alikua akitembelea mji Madinah na alikua akienda kwa Imam Malik kusoma, hivyo alikua akisomeshwa pamoja na Al Shafi’i. Imam Al Shafi’i alitumia mda wake wote kusoma na alikua akienda Makkah mara moja

moja kumtembelea mama yake na wakati mwengine hutoka nje ya mji wa Madinah na kukaa na Mabedui.

Safari moja Al Shafi'i alirudi Makkah na kumkuta mama yake anaumwa na anakaribia kufariki. Fatima aliuchukua mkono wa mtoto wake na kusema '**Mtoto wangu mpenzi, Allah amekujaalia kipaji na nuru ya *I'lm,* hivyo sitaki nuru hii itoweke kutokana na raha za kidunia, Unakumbuka wakati unaondoka kuelekea Madinah nilipokuaga, nilimuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akufanye uwe nuru kama jua linavyoangaza mbingu ya *I'lm*, ewe mtoto wangu sitaki mawingu ya raha na utajiri wa dunia upunguze nuru ya jua hilo. Namuomba Allah aiangaze njia ya uongofu kwa Ummah kupitia katika *I'lm* yako, na aijaalie nuru hii iwanufaishe pia Waumini siku ya malipo, Aamiin**'. Wakati Fatimah anataka kufariki, Al Shafi'i alijawa na huzuni na kusema '**Mama yangu mpendwa, unaondoka wakati mimi sikuwahi kupata nafasi ya kukutumikia**', na hapo Fatima akajibu '**Mtoto wangu, kamwe sikukulea ili unitumikie mimi**'.

Baada ya kufariki mama yake, Idris Al Shafi'i alirudi tena Madinah na akakaa huko hadi mwaka 179 *Al Hijr* alipofariki Imam Malik, kisha akaondoka Madinah na kurejea katika mji wa Makkah, alipokua katika mji wa Makkah alikutana na Gavana wa Yemen aliekua akitembelea Makkah, baada ya Gavana huyo kumuona kutokana na *I'lm* yake akuamua kumchukua na kumpatia kazi ya Qadhi katika mji wa Najran ambako alikaa kwa muda wa miaka mitano, huku akitoa hukmu, akielimisha watu na pia akisoma kwa undani *Fiqh* ya Wanazuoni wa Yemen akiwemo Mutraf Ibn Mazzin, Hisham Ibn Yusuf aliekua Qadhi wa Sana'a, Amr Ibn Abi Salama na Yahya Ibn Hasan.

## MAISHA YA IMAM AL SHAFI'I NCHINI YEMEN (179-184 *Al Hijr*)

Imam Al Shafi'i alikaa Yemen kwa miaka mitano na baada ya kuingia mwaka 184 *Al Hijr* haikuchukua mda mji wa Najran ukapata Gavana mpya ambae alikua si mtu muadilifu, na Imam Al Shafi'i alikua mara kwa mara akimkosoa kwa kutofanya uadilifu, kwa bahati mbaya au nzuri ikatokea migogoro ya kisiasa baina ya Yahya Ibn Abdulla ambae alikua Mwanazuoni wa Shia na Gavana huyo mpya wa Najran.

Hivyo Gavana wa Najran akatumia nafasi hiyo ili kumuondoa Imam Al Shafi'i karibu yake na hapo akamtuhumu Imam Al Shafi'i kushirikiana na Yahya Ibn Abdullah, hivyo Gavana huyo akaandika barua kwa *Khalifah* Harun Rashid na kumuelezea kua '**Sina nguvu juu ya mtu huyu kwani ni mwenye uwezo wa kushinda kwa ukali wa ulimi wake kuliko mpiganaji anavyoeza kushinda**

**kutokana na kutumia upanga wake**'. Barua ambayo ilisababisha Imam Al Shafi'i akamatwe, pamoja na watuhumuiwa wengine na kupelekwa Iraq chini ya ulinzi kwa ajili ya kuhukumiwa.

**MAISHA YA IMAM AL SHAFI'I NCHINI IRAQ (184-186 *Al Hijr*)**

Baada ya Imam Al Shafi'i kufikishwa katika mji wa Al Raqqa, Iraq. *Khalifah* Harun Rashid aliitisha jopo la washauri ili kuhukumu kesi hiyo, na mmoja kati ya washauri hao alikuwemo Muhammad Ibn Hasan mwanafunzi wa Imam Abu Hanifa ambae pia alisoma kwa Imam Malik. Wakati huo Muhammad Ibn Hasan alikua Mwanafiqh Mkuu wa *Khalifah*, hivyo akamtetea na kusema kua Imam Al Shafi'i ni mtu mwenye *I'lm* ya hali ya juu na muadilifu kwani walisoma pamoja kwa Imam Malik na haiwezekani kua ni miongoni mwa waasi, hivyo jopo hilo likajadiliana na baadae Imam Al Shafi'i akaitwa na akajitetea hadi Harun Al Rashid akaridhika na kumwachia huru na pia akampa pesa kama fidia kutokana na kutuhumiwa bila ya kufanya makosa, na watuhumiwa wengine walionekana na makosa na wakapewa adhabu ya kifo. Baada ya kuachiwa huru Imam Al Shafi'i alizichukua zile pesa zote akazigawa na kuzitolea sadaqa kwa maskini bila kubakisha hata dinar moja mfukoni mwake.

Imam Al Shafi'i akabakia Baghdad na akawa anaishi kwa Muhammad Ibn Hasan jambo ambalo lilimsaidia sana Imam Al Shafi'i kwani kwa wakati huu alipata nafasi ya kuisoma kwa undani zaid *Fiqh* ya Imam Abu Hanifa kupitia kwa vitabu na *I'lm* ya Muhammad Ibn Hasan na Muhammad Ibn Shayban ambao walikua ni Mujtahid wa *Madhhab* ya Hanafi na pia akasoma kwa Waki Ibn Jarrah, Hammad Ibn Usama na Abd Al Wahab Ibn Abd al Majid. Alikua akifanya nao mijadala mbalimbali ya kidini na kuhojiana katika kuelimishana na kutatua maswali mbalimbali ya ki*Fiqh* yatokanayo na utofauti baina ya *Fiqh* ya Imam Malik na Imam Abu Hanifa. Al-Shafi`i aliukubali ubora wa misingi ya *Fiqh* ya Imam Abu Hanifa kwa kauli yake maarufu isemayo: '**Watu wote ni watoto wa Abu Hanifa katika *Fiqh*.**'

Imam Al Shafi'i alisema '**Sikuwahi kufanya mahojiano na mtu yeyote bila ya kuomba Dua: Ya Allah! uoneshe ukweli moyo wake na ulimi wake, ili ikiwa mimi ni mkweli anifuate na ikiwa yeye ni mkweli basi nimfuate**'. Maisha aliyoishi katika maeneo mengi yenye wataalamu tofauti wa *I'lm* yalimfanya, Imam Al Shafi'i kua mtaalamu wa *Hadith* ambazo hazijulikani Makkah, Madinah wala Yemen na pia kua mtaalamu wa *Fiqh, Mantiq, Firasa* na Tofauti za Wanazuoni wa Madinah kwa Imam Malik, Wanazuoni wa Iraq kwa Imam Abu Hanifa na pia *Fiqh* ya Wanazuoni wa Yemen.

**MAISHA YA IMAM AL SHAFI'I ALIPORUDI MAKKAH (186-195 *Al Hijr*)**

Imam Al Shafi'i alikaa Iraq hadi mwaka 186 *Al Hijr*, kisha akaamua kuondoka na kuelekea Harran, Syria na kisha Makkah ambako alikaa hadi mwaka 195 *Al Hijr*, katika kipindi hiki Imam Al Shafi'i alikua akitoa *I'lm* katika msikiti wa Makkah, lakini safari hii akiwa na msimamo tofauti Ki*Fiqh* na ule aliokua nao mwanzo baada ya kutoka Madinah kwa Imam Malik. Kwani alikua amepata muangaza ambao ulimuonesha baadhi ya kasoro zilikowepo katika *Fiqh* ya Imam Malik na pia katika *Fiqh* ya Imam Abu Hanifa, kitu ambacho kiliwavutiwa wafuasi wengi akiwemo Ahmad Ibn Hanbal ambae wakati huo alitembelea mji wa Makkah katika moja ya harakati za kuhiji na kutafuta *I'lm* akiwa na rafiki yake aitwae Is-haq Ibn Rahaweh ambaye baada ya kumsikiliza Imam Al Shafi'i bila ya kumjua aliuliza '**Jee tuache kumsikiliza Sufyan Ibn Uyaynah na badala yake tumsikilize kijana huyu?**' ambapo Ahmad Ibn Hanbal akajibu '**Ukiukosa uwezo wa kufikiri wa kijana huyu wa Ki*Quraysh*, basi huwezi kuupata sehemu nyengine yeyote ile, lakini ukiikosa *Hadith* kutoka kwa Mwanazuoni wa hali ya juu unaweza ukaipata *Hadith* hiyo hiyo kwa Mwanazuoni wa chini**.' Huo ulikua ndio mwanzo wa kijana Ahmad Ibn Hanbal kuona na kuvutiwa na uwezo mkubwa wa *I'lm* aliokua nao kijana ambae Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alikwisha muandikia kua baadae atakua ni rafiki yake mkubwa na pia ni mwalimu wake mkuu.

Imam Ahmad Ibn Hanbal anasema, '**Al Shafi'i ni *Hujjat* (uthibitisho) wa lugha ya kiarabu**' na akasema Mwanazuoni mkubwa Al Karabisi aliewahi kuishi wakati wa Imam Al Shafi'i kua '**Sikuwahi kuona darsa nzuri na yenye busara kama ya Al Shafi'i, katika darsa yake walikua wakihudhuria watu wenye *I'lm* ya *Hadith*, *Fiqh* na Mashairi pia, na walikua wakimtembelea na wakisikiliza darsa zake katika fani zote**'.

Abu Ubayd Al Qasim Ibn Salam alisema '**Ikiwa ufaham wa Taifa zima uwekwe pamoja, basi ufaham wa Imam Al Shafi'i ungeliufunika ufaham huo**'. Anasema Imam Bayhaqi, kutoka kwa Ibn Hisham kua: **'Nilikua nimekaa na Imam Al Shafi'i mda mrefu na kamwe sikuwahi kumsikia akizungumza bila kutumia maneno ambayo yana umakini na ufasaha wa lugha ya kiarabu'.**

Anasema Imam Bayhaqi kua amesema Al Hasan Ibn Muhammad Al Zafarani kua: '**Kuna kundi la Mabedui ambalo lilikua likija hujitenga na kukaa pembeni kusikiliza darsa za Imam Al Shafi'i. Siku moja nilimwambia kiongozi wao 'Ah! Nyinyi hamvutiwi na mambo ya *I'lm* ya dini lakini inashangaza kuona kua mnakuja na kukaa pamoja nasi, Jee hua mnafuata nini?**'', Bedui huyo Akanijibu '**Tunafuata utamu wa lugha anayoitumia Al Imam Al Shafi'i**'.

Imam Al Shafi'i alikua ni mtu ambae anaeshikamana na *Qur'an* na *Hadith* katika maisha yake. Anasema Ahmad Ibn Hanbal kua '**Sikuwahi kumuona yeyote yule ambae anashikamana na *Hadith* kama Imam Al Shafi'i, hamna aliempita katika kuandika *Hadith* katika kitabu**'. Hii inamaanisha kua Al-Shafi`i alikua ana ufahamu mkubwa wa *Hadith* ambao pia Ahmad Ibn Hanbal alikua akiutafuta. Ahmad Ibn Hanbal anasema '***Fiqh* ni chache sana miongoni mwa Wanazuoni wa *Hadith***'. Yaani inawezekana mtu akawa na ufahamu wa *Fiqh* bila ya kua na mwana *Fiqh* kwani Sufyan Ibn Uyayna mwenyewe alikuwa akiwaelekeza watu kwa Al Shafi`i katika mambo ya Tafsir na Fatwa.

Abu Na'im Al Haafidh anasema '**Nimemsikia Suleiman Ibn Ahmad akisema: 'Nimemsikia Ahmad Ibn Muhammad bint Shafi'i akisema: 'Ilikuwa vikao vya *Fatwa* kwenye Msikiti wa Makka, kwanza vilifanyika chini ya Abd Allah Ibn 'Abbas, kisha vikawa chini ya Ataa Ibn Rabaah, kisha Abdulla Ibn Jarah, kisha vikawa chini ya Muslim Ibn Khalid, kisha Said Ibn Salim, na baada yake vikao hivyo vikawa chini ya kijana Muhammad Ibn Idris Al Shafi'i.'**

Siku moja mtu mmoja alimuuliza Imam Al Shafi'i swali, na Imam Al Shafi'i akaanza kulijibu kutokana na *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* inayotoa hukmu na jawabu la swali hilo, yule mtu akamwambia Imam Al Shafi'i '**Mimi nataka nijue mtazamo wako wewe unaonaje kuhusu jambo hili**'. Pale pale Imam Al Shafi'i alibadilika rangi ya uso wake na kusema '**Jee ni sehemu gani ya ardhi au mbigu itakayokubali kunisitiri mimi ikiwa nitashauri kitu ambacho Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alishauri na mimi nikashauri vyenginevyo?**'.

Mmoja katika wanafunzi wa Imam Al Shafi'i anasema '**Kila Mwanazuoni hukupa *I'lm* zaid pale unaposoma vitabu vyake kuliko anapokusomesha uso kwa uso, isipokua Al Shafi'i ambae ukikaa nae uso kwa uso unapata zaid kuliko unaposoma vitabu vyake**'.

Unapoangalia na kusoma vitabu vya Imam Al Shafi'i utauona ukubwa wa *I'lm* na uwezo aliokua nao katika kufafanua kwa kina na kuweka wazi mambo mbalimbali na hapo utajiuliza ikiwa kwa maandishi tu anakupa ufahamu wa kina kiasi hiki jee hiyo uso kwa uso ambayo wanafunzi wake hufaham zaid kusoma vitabu vyake itakuaje?

**TOFAUTI BAINA YA IMAM AL SHAFI'I NA MAIMAM WALIOMTANGULIA.**

Imam Al Shafi aliona utofauti uliokuwepo baina ya Maimamu waliomtangulia. Kama inavyoonekana katika utambulisho wa kitabu chake Al Umm kua:

1. Skuli za *Madhhab* ya Imam Malik na Imam Abu Hanifa wanazikubali na kuzitumia baadhi ya *Hadith* Mursal na *Hadith* Munkati ambazo japo hua hazina misingi na zinagongana na *Sunnah*. Kwa hivyo Imam Al Shafi'i alikataa kuzikubali Mursal *Hadith*.
2. Aligundua kua Wanazuoni waliopita, hawakuweka kanuni yeyote yenye msimamo katika kutafuta uthibitisho wa ushahidi pale inapotokea upingano wa ushahidi wa aina mbili ambao huenda ukailinda *Ijtihad* kutoka katika kukosea. Hivyo Imam Al Shafi'i akalipa kipaumbele jambo hili katika kazi yake.
3. Aligundua kua baadhi ya *Hadith* Sahih zilikua hazijulikani na wana*Fiqh* wa Tabi'ina, hivyo mara nyingi *Ijtihad*, ilikua ikipingana na *Hadith* Sahih, hata hivyo pale ambapo Wanazuoni waliopita walipojua kuhusu *Hadith* Sahih ambayo ilikua inapingana na Fatwa za Wanazuoni wa mwanzo, basi walikua hawaziachi Fatwa za wale waliopita. Wakisema kua *Hadith* hizo zilikua zikienda kinyume na *Madhhab* yao, hivyo lazima kutakua kuna makosa kwani zilikataliwa na waliotangulia, kutokana na hili Imam Al Shafi'i alitoa hoja ya kua, tufuate kanuni za walioptia, lakini sio kwa kuwaiga wao tu, Kwani kanuni zao zilikua, inapotokea tatizo jipya linalotaka ufumbuzi, walikua huangalia *Hadith* kuhusu jambo hilo, na kama hawakulikuta basi watatumia mantiki na njia nyengine. Lakini hawakufunga milango ya *Ijtihad* yao ya kukubali *Hadith*, bali wakipata *Hadith* inayopinga *Ijtihad* yao ya rai, huiacha *Ijtihad* yao na kufuata *Hadith*. Hivyo, Imam Al Shafi'i anatoa hoja ya kua kama ikiwa wao walikua wakielezea wazi kasoro ya *Hadith*, haitokua haki kuchukulia kua hawakulikubali hilo kutokana na kosa la *Hadith* hiyo.
4. Wakati wa Imam Al Shafi'i kauli zote za Masahaba (*Athari*) zilikua zimekusanywa. Akaona nyingi kati ya kauli hizo zinapingana zenyewe kwa zenyewe, akafanya utafiti na kuona kua kauli nyingi pia zilikua zikipingana na *Hadith* Sahih. Sababu kubwa ni kua walikua hawazijui *Hadith* hizo Sahih, Akagundua kua katika hali kama hiyo Wanazuoni waliopita waliamua kuziacha *Athari* na kufuata *Hadith* Sahih. Hivyo Imam Al Shafi'i akaamua kufuata njia hiyo hiyo akisema kua Masahaba ni *Bani Adam* kama sisi.
5. Aligundua kua baadhi ya Wanaf*iqh* walikua wakichanganya *Rai* na *Qiyas*, ambapo *Sharia'h* inapinga Rai na imeruhusu *Qiyas*, Akimaanisha kua, kwa Rai huzingatia uchunguzi potovu au mantiki au dhana kama ni msingi wa kanuni ya *Sharia'h*, na kwake yeye *Qiyas* ni kutumia akili katika hukmu ya kitu ambacho

kimo katika vitabu na katika msingi wa kutoa hukmu ya kitu chengine. Aliipinga Rai kabisa na akasema kuhusu *Istihsan* kua yule anaefanya *Istihsan* anataka kua ni muweka *Sharia'h*.

Imam Al Shafi'i aliandika kitabu kinachoitwa ***Khilaf Al Malik***, kinachozungumzia khitilafu za ki *Fiqh* zilizomo katika *Madhhab* ya Imam Malik na kisha akaandika chengine kiitwacho ***Khilaf Al Iraqiyin,*** kinachozungumzia khitilafu za ki *Fiqh* zilizomo katika *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa. Jambo ambalo lilimfanya awe mwanzilishi wa Skuli ya tatu katika *Madhhab* ya *Ahlu Sunnah wal Jamaa* na kuweka wazi *Sharia'h* na misingi ya kufuata katika kutafuta ufumbuzi wa maswali ya *Fiqhi* unaoitwa *Usul ul Fiqh*. Imam Al Shafi'i alikaa kwa mda mrefu katika mji wa Makkah na baadae akaamua kurudi tena Iraq.

**WANAFUNZI WAKUBWA WA IMAM AL SHAFI'I ALIOWAACHA MAKKAH.**

1. Abu Bakr Al-Hamidi, Ibn A'bd Allah Al Zubair Al-Makki.
2. Abu Wahid Musa Ibn 'Ali al-Jarud Al-Makki.
3. Abu Is-hak Ibrahim Ibn Muhammad Ibn al 'Abbas Ibn' Uthman Ibn Shafi 'Al-Muttalibi
4. Abu Bakr Muhammad Ibn Idris.

**MAISHA YA IMAM AL SHAFI'I ALIPORUDI BAGHDAD (195-199 *Al Hijr*)**

Alipofika Iraq ilikua mwaka 195 *Al Hijr*, safari hii akiwa na upeo mkubwa zaid katika *I'lm* ambapo Wanazuoni wote walimkubali na kuwa chini ya mwamvuli wa *I'lm* yake. Katika kipindi hiki ndio Ahmad Ibn Hanbal na Is-haq Ibn Rawaeh ambae ndie mwalimu wake Imam Bukhari wakajiunga nae ili kupata *I'lm* zaid kutoka kwake. Siku moja Yahya Ibn Ma'in alishangaa baada ya kumuona Ahmad Ibn Hanbal amesimama chini ya Imam Al Shafi'i akiwa amezuia vikanyagio vya farasi wakati Imam Al Shafi'i akiwa amekaa juu ya farasi, hapo Ahmad Ibn Hanbal akamwambia Yahya '**Ukiwa unataka kusoma *Fiqh*, njoo umzuilie kikanyagio chengine**' (Ibn Abdul Barr katika *Al-Intiqa*')

Siku moja pia Ahmad Ibn Hanbal alimkataza Yahya Ibn Mai'n ambae alikua akimkosoa Imam Al Shafi'i na kumwambia '**Macho yako hayajawahi kuona mtu kama Al Shafi'i, na hujui wala hufaham, Ewe Abu Zakaria maana ya maneno ya Al Shafi'i, na yule asiekifaham kitu, hukipinga!**'(*Ibn Abdul Barr katika Al-Intiqa*).

Al Za`farani anasema, Imam Al Shafi'i alipokua Baghdad mwaka 195 *Al Hijr* alikua akipaka hina ndevu zake. Kila baada ya *Salat Al Fajr* Imam Shafi`i alikua akisomesha wanafunzi wake *Qur'an* na *Tafsir* na Wanazuoni wengine walikua wakikaa na kusoma kutoka kwake. Mara tu baada kuchomoza jua wanafunzi wa *Hadith* huingia na wa *Tafsir* huondoka baada ya hapo huingia wanafunzi wa *Tafsir* na ufanunuzi wa *Hadith*, ambao hufuatiwa na utafiti wa kifalsafa (kalam) na halafu hufuatia wanafunzi wa *Fiqh* kabla ya adhuhuri. Hivyo Imam Al Shafi'i hukaa zaid ya masaa sita akisomesha na kutoa *I'lm* tofauti alizokua nazo kwa wanafunzi mbalimbali.

Imam Al Shafi'i na Ahmad Ibn Hanbal walikua mwalimu na mwanafunzi wake na pia walikua ni marafiki wakubwa sana. Ahmad Ibn Hanbal alikua akimpenda na kumsifu sana Imam Al Shafi'i kutokana na utukufu wake na *I'lm* ya hali ya juu na *Taqwa* aliyokua nayo. Siku moja Ahmad Ibn Hanbal alimualika Imam Al Shafi'i nyumbani kwake, wakala chakula cha usiku na Imam Al Shafi'i akala hadi akashiba halafu akaenda kupumzika katika chumba cha wageni.

Siku ya pili asubuhi mke wa Ahmad Ibn Hanbal akauliza '**Ya Ahmad! Kweli huyu ndie yule Al Shafi'i ambae kila siku unanisifia?**' Ahmad Ibn Hanbal akajibu '**Naam, ndie mwenyewe!**' Mke wa Ahmad Ibn Hanbal akajibu '**Nimeona mambo matatu ambayo yanatia madoa katika sifa zake unazompa! Kwanza, tulipomkaribisha chakula alikula sana! Pili alipoenda kulala chumba cha wageni alilala bila kusali *Tahajud!* Tatu aliposali pamoja nasi sala ya alfajiri, alisali bila ya kutia udhu! Sasa jee kweli huyu ndio yule umsifiae? Mbona anaonekana ana kasoro kasoro**'. Hivyo Ahmad Ibn Hanbal ikambidi amfuate Imam Al Shafi'i amuulize kuhusu hayo mambo matatu imekuaje?

Imam Al Shafi'i akamuelezea Ahmad Ibn Hanbal kama vile baba anavyomfahamisha mtoto wake na kumwambia '**Ya Ahmad! Nimekula hadi nikashiba kwa sababu nilijua kua chakula chako ni cha halali, na wewe ni mtu mwema na mkarimu, chakula cha mtu alie karimu ni Dawa na chakula cha mtu bakhili hudhuru kwani kina maradhi, hivyo nilikula sana si kwa sababu nishibe bali nilikula sana ili niondoe maradhi mwilini mwangu.**

**Na sikusali sala ya *Tahajud* kwa sababu nilipoingia chumbani nilikuta *Qur'an* na vitabu vya *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* vimejaa tele mbele yangu, hivyo sikupata wakati wa kusali wala kulala kwani nilisoma na kupata majibu ya Fatwa 72 ambazo zitawanufaisha Waislam.**

**Na kuhusu *Salat Alfajir,* sikutia udhu kwa sababu sikuwahi kulala hivyo haikuwa na haja ya kutia udhu, nilisali na udhu wangu niliosalia jana *Salat al Isha.*'** Majibu haya yalimridhisha na kumtosheleza Ahmad Ibn Hanbal..

Anasema Imam Ahmad Ibn Hanbal, '**Sikuweza kufaham *Al Nasikh wal Mansukh* hadi pale niliposomeshwa na Imam Al Shafi'i**'.

*Al Nasikh wa Mansukh* maana yake kitu kimoja kukibatilisha chengine kama vile aya moja ya *Qur'an* kuibatilisha aya au *Hadith* moja kuibatilisha *Hadith* nyengine. Ibn Dunya anasema '**Nimemsikia, Abu Bakr Al Khallad akisema** '**Nimemsikia Ibn Mahdi akisema ninaomba katika kila mwishoni mwa sala yangu kumuombea Al Shafi'i** ''.

Katika kipindi fulani mji wa Iraq kulitokezea na majadiliano na malumbano makubwa baina ya wafuasi wa *Madhhab* Abu Hanifa na wafuasi wa Imam Malik, hivyo Imam Al Shafi'i akajikuta yuko katikati ya mabishano hayo baada ya kuombwa na Abdul Rahman Ibn Mahdi Ibn Hasan Al Ambari aandike kitabu kinachoelezea kuhusu *Sharia'h* ya Kiislam au *Fiqh*, hivyo Imam Al Shafi'i akamuandikia ktabu kiitwacho *Al Risala* na kumpelekea.

## *AL RISALA MIN USUL UL FIQH* YA IMAM AL SHAFI'I

Neno *Ar Risalah* maana yake ni 'Barua au Ujumbe' kitabu hiki kinaelezea masuala mbalimbali ya ki *Fiqh*. Ar Risala kilikua kitabu cha kwanza cha *Usul ul Fiqh* – Asili au Chanzo cha *Fiqh* kuandikwa na Mwanafiqh wakati wa uhai wake, kwani ilikua hamna kitabu kilichokua kikizungumzia kuhusu *Usul ul Fiqh*, kitabu hiki kilimpatia Imam Al Shafi'i jina la '**Baba wa Usul ul *Fiqh***'.

Imam Al Shafi'i alikiandika kitabu hiki katika njia ya kuelimisha, njia ya mahojiano na kwa maswali na majibu kikielezea Asili ya *Fiqh*; Ni nini *Sharia'h*? *Sharia'h* inatokana na vyanzo gani vya msingi? Vipi unaweza kuipata *Sharia'h*? vipi inawezekana kusuluhisha tofauti zilizomo ndani ya vyanzo vya msingi wa *Sharia'h*? Inawezekana vipi kuweka Shar'iah mpya? Vipi inawezekana kuibatilisha *Sharia'h* ya zamani? *Ar Risala* ya Imam Al Shafi'i inayajibu maswali hayo na mengineyo na kuelezea kwa mifano, na kwa *Sharia'h* za lugha ya kiarabu, kwa kupata faida zaidi tuangalie kwa juu juu jinsi Imam Al Shafi'i alivyoipanga *Al Risala*.

**MPANGILIO WA A*L RISALA* YA IMAM AL SHAFI’I.**

Al Imam al Shafi'i alikianza kitabua chake cha Al Risalah kwa kuelezea hali waliyokua nayo *Bani Adam* kabla ya kuja Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*, kua walikua wamegawika katika makundi mawili:

1. *Ahl al Kitab* ‘Watu wa Kitabu’; au wafuasi walioteremshiwa vitabu na Allah *Subhanahu wa Ta’ala* na wakayabadilisha maandiko yake. Watu hawa wametumbukia kwenye kufuru na pia wakajaribu kuchanganya upotovu wao na ukweli walioshushiwa na Allah *Subhanahu wa Ta’ala*.
2. *Mushrikun na Kafirun*, wale ambao wanaabudu masanamu badala ya kumuabudu Allah *Subhanahu wa Ta’ala*.

Kisha Imam al Shafi'i akaendelea kwa kusema kua Allah amewaokoa *Bani Adam* kwa kuwatumia Mtume wa mwisho, na kumshushia kitabu chake, ili kiwaokoe kutoka katika upofu uliojaa kufru na kuingia katika nuru ya uongofu:

﴿وَإِنَّهُ لَكِتَبٌ عَزِيزٌ – لاَّ يَأْتِيهِ ٱلْبَاطِلُ مِن بَيْنِ يَدَيْهِ وَلاَ مِنْ خَلْفِهِ تَنْزِيلٌ
مِّنْ حَكِيمٍ حَمِيدٍ﴾

**Wa-innahu lakitabun AAazeezun; La ya/teehi albatilu min bayni yadayhi wala min khalfihi tanzeelun min hakeemin hameedin** (*Surat Fusilat 41:41-42*).

*Tafsir:* ***Na kwa kwa hakika, (hiki) ni kitabu kitakatifu, hakuna uongo unaoweza kuingia iwe kwa uwazi au kwa kificho. (kwani) kimeshushwa na kutoka kwa mwenye wingi wa hikma na mwenye kustahiki sifa zote njema.***

Kisha, Imam al Shafi'i akaelezea cheo cha *Qur’an* katika Uislam na uzito wa kauli zake kuhusu nini Allah *Subhanahu wa Ta’ala* ameamrisha na nini amekataza, ni vipi *Bani Adam* anatakiwa amuabudu Mola wake, Malipo ya wale watakaomtii, Adhabu za wale watakaomuasi na jinsi alivyowaonya kwa kuwatolea mifano ya *Hadith* za watu waliotangulia.

Kisha, Imam al Shafi'i akawaelezea wale wanaotafuta *I’lm* ya Kiislam, kua wasome lugha ya kiarabu hususan sayansi ya utaalamu wa lugha iliotumika katika *Qur’an* na *Sunnah*, kwani ili kufahamu *Qur’an* na *Sunnah* unatakiwa ujue zaid ya kuzungumza kwa kiarabu, katika sehemu hii Imam al Shafi'i anazungumzia vyanzo vya tofauti

katika mitazamo tofauti ambayo inatokana na lugha. Na akagusia maumbile ya lugha ya kiarabu ya *Qur'an* na *Sunnah* ambayo ni maumbile ya kiarabu ya dini ya Kiislam.

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anaelezea maumbile ya *Qur'an* kama '**Qur'an ya kiarabu**' kama alivyosema:

﴿وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَاهُ حُكْماً عَرَبِيّاً﴾

**Waka<u>dha</u>lika anzaln<u>a</u>hu <u>h</u>ukman AAarabiyyan** (*Surat Ar Rad 13: 37*)

*Tafsir* ***Na kadhalika tukaishusha Qur'an iwe Hukmu (yenye mamlaka kwa Kiarabu)***.

Hivyo, ufahamu wa *Qur'an* na dini yote ya Kiislam unahitaji ufahamu wa lugha ya kiarabu. Imam Al Imam Shafi'i anatilia mkazo hili pale aliposema: '**Kila Muislam anawajibu wa kujifunza lugha ya kiarabu kwa juhudi zake zote, ili aweze kutamka shahada kwa lugha hiyo' Hamna Mola anaestahiki kuabudiwa isipokua Allah, na Muhammad ni mtume wake', na pia kutamka yale yalio wajibu juu yake kama *takbir*, yale aliyoamrishwa, *tasbih, tashahhud* na mengineyo**'(*Ar Risala ukurasa wa 93*).

Hebu tujiulize kwa nini Imam Al Shafi'i akatilia mkazo kujifunza lugha ya kiarabu? Jawabu liko wazi pale tunapoangalia maneno ya *Qur'an* kua maumbile ya lugha ya kiarabu hayawezi kutenganishwa na dini, lugha ya kiarabu inatumika katika kila kitendo cha Ibada na sehemu zote zinazoweza kufikirika za dini ya kiislamu. Hivyo Muislam anatakiwa ajifunze kiarabu sio tu kwa ajili ya kufanya Ibada bali pia kuifahamu dini yake kwa undani zaidi, kwani haiwezekani kuufahamu Uislam vizuri zaid bila ya kufahamu lugha ya kiarabu. Hivyo Waislam tunatakiwa tutilie mkazo kujifunza lugha ya kiarabu.

Mwishoni wa utangulizi wa Al Risalah Imam Al Shafi'i akasema: '**Hamna tatizo ambalo litakalomtokezea mfuasi yeyote yule wa Dini ya Allah *Subhanah wa Ta'ala*, isipokua kutakua na muongozo ndani ya kitabu cha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kumuelekeza katika njia iliyo sahih, kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amaesema**:

﴿الٓر كِتَابٌ أَنزَلْنَاهُ إِلَيْكَ لِتُخْرِجَ ٱلنَّاسَ مِنَ ٱلظُّلُمَاتِ إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذْنِ رَبِّهِمْ إِلَىٰ صِرَاطِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَمِيدِ﴾

**Alif-lam-ra kitabun anzalnahu ilayka litukhrija alnnasa mina aldhdhulumati ila alnnoori bi-idhni rabbihim ila sirati alAAazeezi alhameedi** (*Surat Ibrahim 14:1*).

*Tafsir* ***Alif-lam-ra (Hiki ni) Kitabu tumekuteremshia wewe, ili uwaongoze Bani Adam kutoka katika dhulma (kiza) kuwaingiza katika nuru, kwa ruhusa ya Mola wao, katika njia ya mwenye wingi wa utukufu, na mstahiki wa sifa zote njema****.*

Na kisha akasema:

﴿وَأَنْزَلْنَا إِلَيْكَ ٱلذِّكْرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيْهِمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ﴾

**Waanzalna ilayka aldhdhikra litubayyina lilnnasi ma nuzzila ilayhim walaAAallahum yatafakkaroona** (*Surat An Nahl 16:44*).

*Tafsir:* ***Na tumekushuhia ukumbusho, ili uwaelezee wazi Bani Adam kile tulicho washushia, ili wawe ni wenye kutafakkar.***

Na pia:

﴿وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَابَ تِبْيَاناً لِّكُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ﴾

**Wanazzalna AAalayka alkitaba tibyanan likulli shay-in wahudan warahmatan wabushra lilmuslimeena.** (*Surat An Nahl 16:89*).

*Tafsir* **:** ***Na tumekuteremshia kitabu kama ufafanuo wa kila kitu, na kama muongozo, na rehma na kuwabashiria wema Waislamu*****.**

Na pia:

﴿وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ رُوحاً مِّنْ أَمْرِنَا مَا كُنتَ تَدْرِى مَا ٱلْكِتَابُ وَلاَ ٱلإِيمَانُ وَلَـٰكِن جَعَلْنَاهُ نُوراً نَّهْدِى بِهِ مَن نَّشَآءُ مِنْ عِبَادِنَا وَإِنَّكَ لَتَهْدِيۤ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ﴾

**Wakadhalika awhayna ilayka roohan min amrina ma kunta tadree ma alkitabu wala al-eemanu walakin jaAAalnahu nooran nahdee bihi man nashao min AAibadina wa-innaka latahdee ila siratin mustaqeemin.** (*Surat Ash Shuraa 42:52*).

*Tafsir*: ***Na kadhalika, tumekushushia (wewe Muhammad) muongozo wa amri yetu. Hukujua wewe ni nini kitabu wala ni nini Iman, Lakini tumeijaalia (Qur'an) iwe nuru ambayo humuongoza tumtakae katika waja wetu, na Hakika utaongozwa katika njia iliyonyooka***.

Baada ya Utangulizi ikafuatia Sura inayoelezea *Al Bayan* au Ubainisho wa *Sharia'h*, kisha ukagaiwa katika Sura zinazoelezea dhumuni la *Qur'an* kuonesha mambo yenye umuhimu kisharia. Sura hizo zimegawika mara tano:

1. Zile ambazo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amezielezea kua ni hukmu maalum zilizotolewa ambazo hazihitaji ufafanuzi zaid ya maana iliokusudiwa. Aina hii ya *Al Bayan* haihitaji kuwekwa wazi na chochote isipokua na *Qur'an* yenyewe.
2. Zile ambazo *Qur'an* imetaja katika maandishi ambayo yanaweza kutafsiriwa kwa njia tofauti; na ambazo *Sunnah* inatoa ufafanuzi uliokusudiwa.
3. Zile ambazo zimeelezwa wazi kua ni wajib, na ambazo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kaelezea vipi, kwanini,wapi,kwa nani na wakati gani zitumike na wakati gani zisitumike.
4. Zile ambazo zimelezewa na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, lakini hazikutajwa katika *Qur'an*. Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ameamrisha katika *Qur'an* kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi Wasalam* atiiwe na hukmu zake zikubaliwe. Hivyo yale ambayo ameyasema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ameyasema kutokana na amri ya Allah *Subhanah wa Ta'ala*.

5. Zile ambazo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anataka viumbe wake wajaribu kufanya *Ijtihad*. Kutokana na ufahamu wa Imam Al Shafi'i hii ni *Qiyas*, ambayo ni njia ya kupata hukmu kisheria kutokana na msingi wenye ushahidi ambao ufahamu na ufanisi unaotakiwa hutumika.

Kisha Imam al Shafi'i akaendelea kufafanua aina tano hizo kila moja katika Sura yake, akatoa mifano na ushahidi katika kila aina anayoizungumzia. *Al Risalah* inazungumzia Sura zifuatazo pia:

- Sura ya dhumuni kuu linalobainishwa ndani ya *Qur'an* limekusudiwa kuwa ni la Ujumla (*'Amm-Kwa watu wote),* lakini lina Upekee Maalum (*Khass-Kwa watu Maalum).*
- Sura ya dhumuni kuu la dhahir la *Qur'an* ambalo ndani yake ni la Ujumla na la Kipekee.
- Sura ya dhumuni kuu la dhahir la *Qur'an* ambalo linaonekana kua ni la Ujumla lakini limekusudiwa maalum liwe la Kipekee.
- Sura ya *Al Bayan* katika *Qur'an*, kwa njia ambayo imefafanuliwa kwa upana.
- Sura ya *Al Bayan* katika *Qur'an* kwa maneno ambayo yanaoneshea maana iliyojificha *al Batin* kuliko iliokua dhahir *al Dhahir*.
- Sura ya *Qur'an*, kua imeshushwa kama kwa Ujumla lakini *Sunnah* inaonesha imekusudiwa maalum kwa Upekee.

Katika Sura zilizotajwa juu Imam al Shafi'i anafafanua kukubalika kwa *Sunnah* kama ushahidi na mamlaka yake katika dini. Kwa sababu hiyo akazungumzia Sura zifuatazo pia:

- Wajibu uliowekwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kufuata *Sunnah* za Mtume wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.
- Amri za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* zinazotuamrisha kumtii Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* zinajumlisha na utiifu kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na zimeamrishwa kwa kujitegemea.
- Mambo ambayo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ametuamrisha kuyatii kwa Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.
- Vipi Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ameweka wazi kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliwajibika kufuata kile alichoshushiwa na kutii amri alizoamrishwa. Na kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* atamuongoza yeyote yule atakaemfuata.

Katika Sura hii, Imam Al Shafi'i anathibitisha kua sehemu ya *Sunnah* ya Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* inasimamia na inahusiana na *Qur’an*, lakini sehemu nyengine zimeelezea mambo ambayo hayana uhusiano wa maandiko katika *Qur’an*.

Imam Al Shafi'i alionesha pia kua *Sunnah* inajitegemea na haitegemei *Qur’an*, na akanukuu ushahidi kuwadhihirishia wale wasiokubaliana nae katika jambo hilo kwa kusema: ‘**Nitaelezea kuhusu kile ambacho nimeshasema kuhusu *Sunnah*, kama ikiwa inaihusisha *Qur’an* au inatupa maelekezo zaidi katika kutoa hukmu za mambo ambayo hayakutajwa ndani yake; na hili litaelezea kile nilichokwisha zungumzia hapo juu, Inshaallah, kwanza nitazungumzia kuhusu *Sunnah* kwa kutegemeana na kitabu cha Allah, kwa kuangalia njia za kupunguza hoja, katika mada inayohusiana na *Sunnah* na ubatilishwaji *Al Nasikh* na kilichobatilishwa *Al Mansukh* katika aya za *Qur’an*.**

**Baada ya hapo, nitataja; Mambo ya *Fardh* yaliyoainishwa ndani ya *Qur’an* na *Sunnah*, kuhusu mambo hayo; Mambo yaliyofardhishwa kwa Ujumla ambayo Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* ameyafanya ya kipekee kutokana na uainisho wa maelezo yake, kuhusu kipekee kivipi na wakati gani; Maandiko ya Ujumla ambayo yamekusudiwa kua ya Ujumla, na maandiko ya Ujumla ambayo yamekusudiwa kua ya Upekee; na mwisho, *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* ambazo hazina mamlaka ya kimaandiko kutoka katika kitabu cha Allah *Subhanahu wa Ta’ala.*’**

Baadae inafuata Sura inayozungumzia Asili ya *Al Nasikh wal Mansukh* ambayo inaelezea kua Allah *Subhanahu wa Ta’ala* ametumia ubatilisho ili kurahisisha *Sharia’h* iwe nyepesi. Ukiangalia sura hii, itaingia akilini kwako tofauti baina ya vitabu vya dini vilivyotangulia na *Qur’an*. Ndani ya *Qur’an* na *Sunnah* kuna sehemu ambazo maneno ya zamani yamebatilishwa na maneno mapya. *Qur’an* iliteremshwa kwa kipindi cha miaka 23, hivyo baadhi ya amri zilishuka mwanzo kuliko nyengine, na hivyo zilibatilishwa na amri zilizoshuka baadae katika kushukua kwa *Qur’an*. Mmoja kati ya mifano aliyoigusia Imam Al Shafi’i ni kuhusu *Qiblah*. Allah *Subhanahu wa Ta’ala* anasema:

﴿سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا وَلَّىٰهُمْ عَن قِبْلَتِهِمُ ٱلَّتِي كَانُواْ عَلَيْهَا قُل لِّلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ يَهْدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسْتَقِيمٖ﴾

**Sayaqoolu alssufahao mina alnnasi ma wallahum AAan Qiblahtihimu allatee kanoo AAalayha qul lillahi almashriqu waalmaghribu yahdee man yashao ila siratin mustaqeemin.** (*Surat Al Baqara 2:142*)

*Tafsir :*‘***Watasema wajinga (Makafir, Wanafiq, Mayahudi) miongoni mwa watu ‘Ni kipi kilichowageuza kutoka katika Qiblah chao walichokua wakikielekea walipokua wakisali’ Sema ewe Muhammad! ‘Allah ndie mmiliki wa Mashariki na Magharibi. Humuongoza amtakae katika njia iliyonyooka’’***

Ayah hii inamanisha kua Waislam wakati wa kusali walikua wanaelekea *Qiblah* chengine na baadae muelekeo ukabadilishwa kuelekea *Qiblah* chengine ambacho kimetajwa katika aya inayofuatia:

﴿قَدْ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجْهِكَ فِي ٱلسَّمَآءِ فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبْلَةً تَرْضَاهَا فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ﴾

**Qad nara taqalluba wajhika fee alssama-i falanuwalliyannaka Qiblatan tardhaha fawalli wajhaka shatra almasjidi alharami** (*Al-Baqarah 2: 144*)

*Tafsir* ***: ‘Kwa hakika! Tumeona muelekeo wa nyuso zenu kuelekea, Hakika tutakuelekezeni katika Qiblah ambacho kitakupendezesheni. Hivyo geuzeni nyuso zenu kuelekea Al Masjid Al Haram’***

Ayah hii imewafardhishia Waislam kusali na kuielekea *Al Kabah*, hivyo imeibatilisha amri iliyopita.

Imam Al Shafi’i ameonesha umuhimu wa kuwa na ushahidi unaonesha hukmu iliopita kubatilishwa na hukmu iliyofuata, na kwa kuangalia aya tu basi haitoshelezi kukuwekea wazi na kumfanya mtu aamue kua kuna batilisho.

Imam Al Shafi’i akaonesha katika *Ar Risala* kua ni aya ya *Qur’an* pekee ndio yenye uwezo wa kuibatilisha aya nyengine ya *Qur’an*, akitoa mifano mingi ikiwemo:

﴿وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ ٱلَّذِينَ لاَ يَرْجُونَ لِقَآءَنَا ٱئْتِ بِقُرْآنٍ غَيْرِ هَـٰذَآ أَوْ بَدِّلْهُ قُلْ مَا يَكُونُ لِيۤ أَنْ أُبَدِّلَهُ مِن تِلْقَآءِ نَفْسِيۤ إِنْ أَتَّبِعُ إِلاَّ مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ إِنِّيۤ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ﴾

**Wa-idha tutla AAalayhim ayatuna bayyinatin qala alladhina la yarjoona liqaana i/ti biqur-anin ghayri hadha aw baddilhu qul ma yakoonu lee an obaddilahu min tilqa-i nafsee in attabiAAu illa ma yooha ilayya innee akhafu in AAasaytu rabbee AAadhaba yawmin AAa*dhi*min.** (*Surat Yunus 10:15*)

*Tafsir:* ‘***Na wanaposomewa aya zetu zilizowazi, wale ambao wasiotarajia kukutana nasi husema ‘Tuleteeni Qur’an nyengine badala ya hii au ibadilisheni’. Ewe Muhammad, sema: ‘Sio juu yangu kuibadilisha jinsi nitakavyo; mimi nnafuata kile nilichoteremshiwa, Hakika mimi nnakhofia ikiwa nitamuasi Mola wangu, adhabu ya siku ya kufufuliwa’’***

Allah *Subhanahu wa Ta’ala* hakumpa uwezo Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* kuibadilisha *Qur’an* kama anavyotaka yeye, bali amemuamrisha kufuata kile alichoteremshiwa, katika aya hiyo hapo juu, maneno yasemayo ‘**Sio juu yangu kuibadilisha jinsi nitakavyo**’, yanathibitisha kua ni *Qur’an* pekee ndio iwezayo kuibatilisha *Qur’an*. Hamna katika viumbe wa Allah *Subhanahu wa Ta’ala* awezae kukibatilisha kitabu chake.

Uthibitisho wa hayo ni katika aya zifuatazo:

﴿مَا نَنسَخْ مِنْ آيَةٍ أَوْ نُنسِهَا نَأْتِ بِخَيْرٍ مِّنْهَا أَوْ مِثْلِهَا أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ﴾

**Ma nansakh min ayatin aw nunsiha na/ti bikhayrin minha aw mithliha alam taAAlam anna Allaha AAala kulli shay-in qadeerun** (*Surat A Baqara 2:106*)

*Tafsir* :‘***Kwa kila aya tuliyoibatilisha ama kuisababisha isahaulike, basi tunaleta aya bora zaid yake au mithili yake. Jee hamjui kua Allah ni mwenye uwezo wa kila kitu?***’.

Na vile vile akasema:

﴿يَمۡحُو ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ وَيُثۡبِتُۖ وَعِندَهُۥٓ أُمُّ ٱلۡكِتَٰبِ﴾

**Yamhoo Allahu ma yashao wayuthbitu waAAindahu ommu alkitabi** (*Surat Ar Rad 13:39*)

*Tafsir***: *Allah hubadilisha kile akitakacho, na huthibitisha; Yeye ndie mmiliki wa Ummu ul Kitab*'**

Hata *Hadith Mutawatir* (*Hadith* ambayo imenukuliwa na idadi kubwa ya watu kiasi ya kua kutokana na idadi hiyo ya walionukuu haiwezekani kua wamekubaliana wadanganye wote kwa pamoja) haiwezi kuibatilisha aya ya *Qur'an*, na hii ni moja kati ya mahitimisho mengi yanayojifafanua ya Imam Al Shafi'i.

Imam Al Shafi'i pia akatoa hukmu nyengine kua ni *Sunnah* tu ndio inaweza kuibatilisha *Sunnah* nyengine. *Sunnah* ni tofauti na vitu vyengine vinavyotokana na *Bani Adam* kwani yule anaefuata *Sunnah*, hufuata kutokana na kuamrishwa na *Qur'an*. Hivyo hakuna kitu chengine kinachotokana na *Bani Adam* kinachoweza kuibatilisha *Sunnah*. Ikiwa aya fulani ya *Qur'an* imeibatilisha *Sunnah* fulani, basi ni lazima iwepo *Sunnah* nyengine ambayo inathibitisha kubatilishwa kwa hiyo *Sunnah* nyengine.

Anasema Imam Al Shafi'i kua kuhusu kubatilishwa kuko wazi: '**Ikiwa Allah *Subhanah wa Ta'ala,* alimshushia Mtume wake *Salallahu A'layhi wa Salam,* hukmu ambayo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ameitoa katika *Sunnah* tofauti na vile ilivyosema *Qur'an,* basi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* bila ya kukawia angelitoa *Sunnah* nyengine ili kuthibitisha hukmu yeyote ile aliyotumiwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* '**. (*Al-Risala*)

Imam Al Shafi'i kisha akaelezea inawezekana mtu akauliza swali; **Jee kuna *Sunnah* ambayo imebatilishwa na *Sunnah* nyengine ambayo haijatufikia sisi?, ambapo akafafanua kua jambo hilo haliwezekani kutokea kwa sababu, ikiwa mtu atakua na mtizamo huo basi mtu huyo anaweza kuikataa *Sunnah* yote, kwa kudai kua imebatilishwa na pia hiyo iliyobatilisha bado haijatufikia sisi. Na kua pia si sahihi kudai kua *Sunnah* iliyobatilishwa imeshatufikia wakati iliyobatilisha haipo**.

Baada ya hapo akaelezea Fardhi za Sala na ufafanuzi katika *Qur'an* na *Sunnah* kuhusu wale ambao wameruhusiwa kutosali, na wale ambao Sala zao hazikubaliwi kutokana na baadhi ya maasi ambayo huenda waliyafanya.

Kisha Imam Al Shafi'i akaandika yale yaliyobatilisha na yaliyobatilishwa ambayo yameoneshwa na *Sunnah* na *Ijma'a*;

- Ya Wajib ambayo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ameyaweka katika maandishi ya *Qur'an*,
- Ya Wajib yaliyowekwa ndani ya maandishi ya *Qur'an* ambayo pia Nabii Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam ameyazungumzia ndani ya *Sunnah*.
- Ya Wajib yaliyowekwa ndani ya maandishi ya *Qur'an* ambayo *Sunnah* imeyaonesha kua yamekususidwa kwa kitu maalum.
- Ya Wajib kwa ujumla ambayo yako wazi kua ni wajib na ambayo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ameelezea yafanywe vipi kama Sala, Hija, Zakah, idadi ya wake, wanawake ambao mwanamme haruhusiwi kuwaoa na vyakula vilivyoharamishwa.

Katika Sura iliyofuata Imam Al Shafi'i akazungumzia kasoro za *Hadith* na kuelezea kua kupingana kwa *Hadith* kunatokana na sababu mbali mbali. Akazielezea baadhi ya sababu hizo, kwa mfano kupingana kunaweza kutokea kwa sababu *Hadith* moja ilibatilishwa na *Hadith* nyengine au kwa sababu yalitokea makosa katika kunukuu *Hadith*. Akaelezea makosa ambayo yaliweza kusababisha kupingana kwa *Hadith*, na sababu nyengine zaid za kusababisha kupingana huko. Kisha akazungumzia mambo tofauti yaliyokatazwa na akaelezea kua baadhi ya *Hadith* zinazifafanua *Hadith* nyengine Imam Al Shafi'i pia aliingiza Sura inayozungumzia *I'lm*, na kuelezea kua kuna aina mbili za *I'lm*.

Ya kwanza ni ile *I'lm* ambayo ya kawaida ambayo kila mtu mzima mwenye akili anakua nayo. Aina yote ya *I'lm* hii inaweza kuonekena imetajwa katika maandishi ya *Qur'an*, na kila Muislam anajua kila kitu kuhusu *I'lm* hiyo kwa sababu imeshapitishwa kwa Mitume kwa kila kizazi kilichofuatia. Hamna kupingana kuhusu uhalisi wa *I'lm* hii, na kila mtu anakubaliana nayo. Hakika, maumbile ya *I'lm* hii ni kua haiwezi kua na makosa katika kuisambaza au kutafsir.

Aina ya pili ya *I'lm* ni ile ambayo ina maelezo ya shina la majukumu, na sheria maalum zinazohusiana nayo. Hizi hazijatajwa katika maandishi ya *Qur'an*, na nyingi zao hazikutajwa katika maandishi ya *Sunnah*, mbali na *Hadith* ambazo zimehadithiwa na mtu mmoja mmoja, *Ahad*.

Hivyo Imam Al Shafi'i akatambulisha somo jipya, *Hadith* ya mtu mmoja, *Khabar al Wahid.* Imam al Shafi'i akaelezea nini maana ya neno hili, na masharti ambayo huonesha kua kama kweli *Hadith* au si kweli *Hadith* ni ya mhadithiaji mmoja. Tofauti baina ya ushahidi na ku*Hadith*ia (*Shahadah na Riwaya),* akayaelezea yale mambo ambayo yanaweza kukubalika kupitia kwa *Hadith* ya mtu mmoja na yale mambo ambayo hayakubaliki kwa *Hadith* ya mtu mmoja.

Kisha Imam Al Shafi'i akazungumzia mamlaka ya *Khabr al Wahid*, na kama *Hadith* hizo zinaweza kuchukuliwa kama ushahidi. Hitimisho lake, likiungwa mkono na kila hoja madhubuti, ni kua zinaweza kuchukuliwa. Miongoni mwa mifano hiyo ni pamoja na mfano wa Abd Allah Ibn Umar aliposema '**Tulikua tukifanya *mukhabara* (kukodisha ardhi ya kilimo kutokana na makubaliano maalum an kugawana mavuno), tukiona hamna madhara ndani yake hadi pale [Rafii Ibn Khadij] aliposema kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amekataza. Hivyo tukawacha kufanya hivyo kutokana na alivyosema [Rafii]**'. Ingawa Ibn Umar alikua akipata faida kutokana na *mukhabara,* lakini hakuendelea tena kufanya hivyo baada ya kupata habari ya mtu anaeaminika kuhusiana na kukatazwa kwake na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Mfano mwengine muhimu ni kuhusiana na amri ya kubadilisha muelekeo wa *Qiblah* kutoka Jerusalem kuelekea Makkah. Amri iliwafikia watu wa *Quba* (Waislam wa mwanzo walioko katika mji wa *Quba* karibu na Madinah) na kutokana na *Khabr al Wahid*, habari ya mtu mmoja tu, basi bila kusita wakabadilisha muelekeo wa *Qiblah* na kuilekea *Al Kaabah*. Hivyo Imam Al Shafi'i akafanikiwa katika kushinda hoja zote za waliokua wakimpinga kuhusu jambo hili.



Kisha zikafuatia Sura Zifuatazo:-

- Kuhusu *al Ijma'a*: Maana yake na Mamlaka yake Kisharia.
- Kuhusu *al Qiyas*: Maana yake na Maumbile yake, kuhitajika kwake, aina zake, na nani anaweza na asieweza kutumia *Qiyas*.
- Kuhusu *Ijtihad* : Kwa nini kwanza ikategemea katika *Qur'an*, kisha katika *Sunnah*; na nini kinachangia *Ijtihad* kuwa sahih na kutokua sahih.
- Kuhusu *al Istihsan*, Mapendekezo ya Mwana *Sharia'h* ya kuwacha ushahidi dhaifu ulio wazi, na kuchukua ushahidi wenye nguvu uliofichika: Imam al Shafi'i alikua muangalifu katika kuelezea kua Muislam yeyote haruhusiwi kutumia *al Istihsan* ili kuenda kinyume na *Hadith*, au kutoa Fatwa ambayo haijategemea katika *Qur'an*, *Sunnah*, *al Ijma'a* au *al Qiyas*. Na pia akaelezea tofauti ya *al Qiyas* na *al Istihsan.*

- Kuhusu kutofautiana baina ya Wanazuoni: Imam Al Shafi'i akaelezea kua tofauti hizi ziko aina mbili; Aina ya tofauti ambayo imekatazwa na aina ya tofauti ambayo imeruhusiwa. Aina ya tofauti ambayo zimekatazwa ni zile zinazohusu mambo ambayo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ameyaweka wazi katika ushahidi wa *Qur'an* na *Sunnah*. Na tofauti ambayo inaruhusiwa ni kuhusu mambo ambayo yanaweza kutafsiriwa katika njia tofauti na ambayo kila Mwanazuoni akatafsir kutokana na ufahamu wake. Al Imam al Shafi'i akatoa mifano ambayo Masahaba walitofautiana, kama vile kuhusu '*Iddah*, kiapo na urithi. Katika Sura hii, Imam Al Shafi'i akaelezea njia zake anazotumia katika kupendelea maoni ya Sahaba pale walipo khitilafiana.

*Al Risalah* ikahitimisha kwa kuelezea maoni ya Imam Al Shafi'i juu ya '**Makundi ya ushahidi au vithibitisho**' aliyoyataja hapo juu:

'**Tunasimamisha Hukmu zetu, kwanza kwenye Qur'an na *Sunnah* inayokubalika na wote ambayo hakuna khitilafu kuhusu hilo na tunasema: 'Hii ndiyo hukmu yetu baada ya kuyaangalia yaliyowazi na yaliyojificha katika maana ya maandiko haya.' Halafu. Ikibidi kuangalia *Hadith* ambayo imehadithiwa na baadhi ya watu na hamna makubaliano, tunasema, tunaikubali *Hadith* kama ilivyo, lakini tunajua kua inaweza ikawa ina makosa yaliyojificha katika walioihadithia'. Baadae tutaangalia katika '*Ijma'a*, halafu utaangalia Al *Qiyas*. *Al Qiyas* ni dhaifu kuliko *Ijma'a* na hutumika tu pale itakapobidi kwa sababu si halali kutumia *al Qiyas* wakati kuna *Hadith* inavyozungumzia jambo husika**.'

Imam al Zarkashi anasema katika *Al Bahr al Muhit* kua, Imam Al Shafi'i ni mtu wa mwanzo kuandika kuhusu *Usul ul Fiqh*. Aliandika *Risalah*, *Ahkam al Qur'an* (Hukmu za kutafsir *Qur'an*), *Ikhtilaf al Hadith* (*Hadith*i zinazopingana), *Ibtal al Istihsan* (Mapendekezo yasiyokubalika kisheria), *Jima' al 'Ilm*, na *al Qiyas* (Kiyasi) - Na kitabu alichozungumzia kuhusu kundi la Mu'tazilah, na kubadilisha mawazo yake kuhusu kukubali ushahidi wao. Baada ya hapo na wengine wakamfuatia kuandika vitabu vya Usul. Imam Al Shafi'i pia alikua ni mwanamashairi mkubwa. Mashairi yake mengi yamekusanywa na kuchapishwa katika kitabu kinachoitwa '***Al Diwan Imam Al Shafi'i***'.

Imam Al Muzani alisema '**Nimeiangalia *Ar Risala* ya Imam Al Shafi'i kwa miaka khamsini, lakini sikumbuki hata mara moja ambapo niliiangalia nikakosa kupata manufaa mapya zaid.**' Ibn Rahuyah anaelezea alivyomuona Imam Al Shafi'i Makkah kua alikua amevaa nguo nyeupee akiwa na ndevu nyeusii. Ibrahim

Ibn Buranah alisema: '**Ash-Shafi'i alikua si mtu wa maskhara, mrefu na mwenye busara**'.

Yunus Ibn Abi Ya`la anasema: '**Kila wakati ambao al-Shafi`i akitoa tafsir ya *Qur'an,* alikua kama mtu aliekuwepo na kushuhudia iliposhushwa aya hiyo anayoitafsiri.**' Ahmad Ibn Hanbal pia alisema: '**Hamna Mwanazuoni wa *Hadith* ambae anagusa wino au kalamu isipokua anadaiwa deni kubwa na Al Shafi`i.**'

Anasema Imam Bayhaqi kua amesoma kutoka kwa Muhammad Ibn Al-Husayn As-Sulami aliemsikia Muhammad Ibn A'bd Allah Ibn Shaadhaan ambae amesema alimsikia Abil Qaasim Ibn Mani' akisema kua Ahmad Ibn Hanbal amesema, '***Fiqh* ilikua nzito, ngumu (*Thaqeela*) juu ya watu hadi pale Allah alipoifungua kupitia kwa Al Shafi'i**.' Alisema tena Ahmad Ibn Hanbal '**Kama si Al Shafi'i, tusingeliijua *Fiqh* ya *Hadith***'.

Alipoondoka Baghdad Imam Al Shafi'i alisema '**Nimeondoka Baghdad na sikiwacha mtu mwenye utukufu (*Afdal*), aliesoma (*Alim*) na mwenye *I'lm* ya *Fiqh* (*Afqah*) kuliko Ahmad Ibn Hanbal**'.

**WANAFUNZI WAKUBWA WA IMAM AL SHAFI'I ALIOWAACHA IRAQ (NGUZO ZA *AL QAWL AL QADIM*)**

**1. Abu A'bd Allah Ahmad Ibn Hanbal.**

**2. Abu Ali al-Hasan Ibn Muhammad Al Zafarani** ambae alikua ni mfuasi wa *Madhhab* ya Abu Hanifa lakini baada ya kukutana na Imam Al Shafi'i akawa ni mfuasi wa Al Shafii. Huyu ndio nguzo ya *Qawl Al Qadim* katika *Madhhab* ya Al Imam Al Shafii.

Siku moja Imam Al Shafii wakati akiwa amekaa yeye na Ahmad Ibn Hanbal, Abu Thawr na Al Zafarani. Imam Al Shafi'i alimpa Al Zafarani kitabu cha Al Risala akisome, na baada ya kukisoma, Imam Al Shafii akamuuliza Al Zafarani '**Jee wewe unatokana na kabila la Waarabu gani?'.** Al Zafarani akajibu : '**Mimi si Muarabu. Mimi natoka katika kijiji cha Zafaraniyyah**'. Imam Al Shafi'i '**Basi wewe ndie Kiongozi wa Kijiji hicho.**'

**3. Abu Thawr Ibrahim Ibn Khalid Al Kalbi** ambae alikua ni mfuasi wa *Madhhab* ya Abu Hanifa lakini baada ya kukutana na Imam Al Shafi'i akawa ni mfuasi wa Imam Al Shafi'i.

**4. Al-Harith Ibn Al Naqqal Suraij.**

**5. Abu Ali Al Husayn Ibn Ali Al Karabisi** ambae alikua ni mfuasi wa *Madhhab* ya Abu Hanifa lakini baada ya kukutana na Imam Al Shafi'i akawa ni mfuasi wa Imam Al Shafi'i

**6. Abu Abd RahmanAhmad Ibn Yahya Al Mutakallim.**

**7. Abu Zayd Abd Al Hamid Ibn Al Walid Al Misri.**

**8. Al Husayn Al Qallas.**

**9. Abd al 'Aziz Ibn Yahya Al Kannani.**

**10. Ali Ibn A'bd Allah Al Mudaiyini.**

**MAISHA YA IMAM AL SHAFI'I ALIPOHAMIA MISRI (199-204 *Al Hijr*)**

'**Kamwe sikuwahi kuuogopa umasikini, Kutafuta zaidi ya kile unachokihitaji katika Dunia ni adhabu ambayo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anayowaadhibia *Ahlu Tawhid* (Watu wanomuamini Mungu mmoja)**' Alisema Al Imam Al Shafi'i.

Mwaka 199 *Al Hijr* Imam Al Shafi'i alipewa wadhifa wa Qadhi wa Baghdad na *Khalifah* Al Ma'mun lakini akaukataa na kuamua kuhama Baghdad, na kurudi Makkah na kisha kuelekea Misri. Katika maisha yake yote Imam Al Shafi'i alikua mtu wa kutafuta na kutoa *I'lm*. Hivyo kuhama kwake Iraq na kuhamia kwake Misri ilikua ni kwa ajili ya *I'lm*, kwani Misri kulikua na baadhi ya wanafunzi wa Imam Malik na pia walikuwepo wanafunzi wa Imam Al Layth Ibn Saad ambae Imam Al Shafi'i alikua hajapata *I'lm* iliyotoka kwake, Imam ambae alikua yuko juu katika *I'lm* ya *Hadith* kuliko Imam Malik.

Imam Al Layth Ibn Saad Ibn Abdul Rahman Al Fahmi alizaliwa katika mwaka 94 *Al Hijr* katika maeneo ya Qarqashanda, eneo ambalo liko umbali wa kilomita 22 kutoka katika mji wa Fustat nchini Misri. Imam Al Layth alisoma kwa mwanafunzi wa Sahaba A'bd Allah Ibn Umar, ambae ni Muhammad Ibn Muslim Ibn Ubaydullah, Ibn Shihab Al-Zuhri, Ibn Ajlan, Ata Ibn Rabah, Ibn Abi Malika, Naafi', Ad Daylami na wengineo wengi.

Alisema Imam Al Shafi'i, '**Al Layth alikua na *I'lm* kubwa ya *Hadith* kuliko Imam Malik, lakini wanafunzi wake waliitupa *I'lm* yake**'. Imam Al Layth alikua anaitwa Imam Mkuu wa Misri. Watu wa Misri walikua wakiacha kutii amri za *Khalifah* Mansour, lakini wakawa wanatii amri za Imam Al Layth, kiasi ya kwamba *Khalifah* Mansour alitaka kumteua awe Gavana wa Misri lakini Al Layth akakataa.

Imaam Al Layth alisifika kutokana na Wanazuoni wenzake kua alikua mjuzi wa *Hadith* na anaeaminika katika *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Alianza darsa yake kwa kuwasomesha watu msikitini. Na mara akawa maarufu sana na wanafunzi wake walikuja kutoka sehemu tofauti za dunia kuja kwake kusoma. Alikua akiigawa siku yake katika sehemu nne:-

- Kipindi cha kuzungumzia mambo na vitendo vya Viongozi wa Misri. Imam Al Layth alikua akiheshimika na kuaminika kwa *Khalifah* kiasi ya kua kama Sultan au Hakim wa Misri atafanya kosa kisha Imam Al Layth akamtaarifu *Khalifah* kuhusu kosa hilo basi kiongozi huyo husimamishwa kazi.
- Darsa ya kusomesha *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.
- Darsa ya kujibu maswali ya Dini.
- Kipindi cha kuwahudumia matatizo ya maskini na wenye shida. Imam Al Layth alikua hakatai kutoa msaada.

Imam Al Layth Ibn Saad alikua pia ni miongoni mwa walimu wa Imam Al Shafi'i kupitia kwa wanafunzi wake. '***I'lm* ipo chini ya misingi mitatu. Imam Malik, Imam Al Layth na Imam Sufyan Ibn Uyaynah**' alisema Imam Al Shafi'i. '**Al Layth ana kiasi kikubwa cha *I'lm* (*Kathir Al I'lm*) na *Hadith* zake ni Sahihi**', alisema Imam Ahmad Ibn Hanbal, na Al 'Alaa Ibn Kathir alisema; '**Al-Layth Ibn Sa'd ni kiongozi wetu, Imaam wetu na Mwanazuoni wetu.**' Imam Al-Layth alifariki siku ya Ijumaa katikati ya mwezi wa Shaban mnamo mwaka 175 *Al Hijr* na alizikiwa Cairo.

Baada ya kuhamia Misri, Imam Shafi'i alikua amechanganya sifa za kipekee za *Mujtahid* mkubwa katika historia ya Ahlu *Sunnah* Wal Jamaah kwa sababu ya kupata *I'lm* ya skuli mbali mbali za *Fiqh* na kujua tofauti na pia uimara na udhaifu wa skuli hizo. Akawa anasomesha katika Masjid Amr Ibn Al Aas, ambapo alitoa Wanazuoni wakubwa na wenye kutajika. Alipokua Misri akapata changamoto ambazo zilimfanya abadilishe mitazamo katika baadhi ya Fatwa ambazo alizitoa kabla kuhamia Misri.




AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

Fatwa hizi mpya zinajulikana kama *Al Qawl al Jadid* (Kauli au Mitizamo mipya), miongoni mwa wanafunzi wa Imam Al Shafi'i waliopokea *Al Qawl Al Jadid* ni Al-Buwayti, Al-Muzani, Al Rabi` Al Maradi, na Al Bulqini katika kitabu cha *Kitab al-Umm* (Kitabu Mama). Na miongoni mwa wanafunzi wake waliopokea Fatwa za zamani ni Ahmad Ibn Hanbal, Al Karabisi, Al Za`farani na Abu Thawr, katika kinachoitwa *Kitab al-Hujja* ('Kitabu cha Uthibitisho').

Imam Al-Shafi`i alikua ni mwenye kupita katika njia za Salaf, hivyo alikua akikataa kutafsiri aya yeyote au *Hadith* ambayo ilikua inagusia *Sifat wal Asma ul Husna* au sifa na Majina ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alikua akifanya *Tafwîd al-mi`na* (kuacha kuelezea maana ya kitu) kama inavyojieleza katika kauli yake pale aliposema kua: '**Ninawacha *Tafsir* ya maana za aya zenye Sifa za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kwa Allah mwenyewe, na ninawacha *tafsir* ya maana za *Hadith* zenye Sifa za Allah kwa Mtume wake**'. Hata hivyo, mara chache sana unaweza kupata tafsir za ina hiyo kutoka kwake, kama vile anavyosema Imam Al-Bayhaqi, amesema Imam Al-Muzani kua Imam Al Shafi`i amesema kuhusu aya ya *Surat al Baqara* (2:115) kua:

﴿وَلِلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ فَأَيْنَمَا تُوَلُّواْ فَثَمَّ وَجْهُ ٱللَّهِ إِنَّ ٱللَّهَ وَاسِعٌ عَلِيمٌ﴾

**Walillahi almashriqu waalmaghribu faaynama tuwalloo fathamma wajhu Allahi inna Allaha wasiAAun Aaaleemun** *(Surat al Baqara 2:115)*

*Tafsir: **Na Hakika Allah ni mmiliki wa Mashariki na Magharibi na upande wowote ule mtakaoelekea, kuna Wajh (muonekano) wa Allah. Hakika Allah ni mwenye kujitosheleza kutokana na mwenye kujua kila kitu**'*

'**Maana yake ni kua *Allahu Aa'alam* (Allah anajua zaid) – Huu, ndio upande ambao Allah amekuelekezeni.'**, *Al Hakkari* anasema katika kitabu chake cha *Aqida al Shafi'i* kua amesema Imam Al Shafi'i kua '**Tunazikubali Sifa hizo, na tunazikanusha kutokana na kufananishwa baina yake na viumbe wake (*al tashbih*), kama alivyozikanusha mwenyewe kwa kusema katika *Surat Ash Shuara* :**

﴿لَيْسَ كَمِثْلِهِ شَيْءٌ﴾

***Laysa kamithlihi shay-un*** *(Surat As Shuara 42:11)*

*Tafsir: **Hakuna chochote chenye mithli naye**.*

Rabi’ Ibn Sulayman ambae ni mwanafunzi wa Imam Al Shafi’i wakati akiwa Misri, anasema: ‘**Siku moja tulikua tumekaa na Imam Al Shafi’i, akatokea mzee mmoja aliekua anatembelea mkongojo akiwa amevaa nguo za Sufi akaja hadi mbele yetu. Imam Al Shafi’i akanyanyuka akaweka nguo yake vizuri halafu akamsalimia yule mzee huku akimuangalia kwa jicho la kuvutiwa naye**.
**Yule mzee akasema**: Jee Nikuulize?
**Al-Shafi’i akajibu:** Naam! uliza.
**Mzee akauliza:** Jee ni nini *Hujjah* (Uthibitisho) katika dini ya Allah?
**Al-Shafi’i:** Kitabu cha Allah.
**Mzee akauliza:** Na nini?
**Al-Shafi’i:** Na *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*.
**Mzee akauliza:** Na nini?
**Al-Shafi’i:** *Ijma’a*.
**Mzee akauliza:** Jee umeitoa wapi ‘*Ijma’a*?
Al Shafi’i akatafakkar kwa mda ambapo yule mzee akasema: **Nakuachia siku tatu. Ukipata jibu katika kitabu cha Allah, sawa kama hujapata basi fanya *istighfar* kwa Allah *Subhanahu wa Ta’ala*,** na kuondoka kuelekea alikotokea.
Uso wa Imam Al Shafi’i ulibadilika rangi halafu na yeye hakukaa tena akaondoka. Imam Al Shafi’i alikaa ndani na hakutoka hadi siku ya tatu baina ya *adh Dhuhr* na *al Asr*. Uso wake, mikono yake na miguu yake ilikua imevimba, ilikua wazi kua yuko taabani na anaumwa. Akakaa kitako lakini hakukaa sana mara yule mzee akatokezea. Imam Al Shafi’i akasimama na kumsalimia na kisha yule mzee akakaa kitako na Imam Al Shafi’i nae akakaa kitako.
**Mzee akauliza:** Jee umepata nilicho kuuliza?
**Al-Shafi’i:** Naam..*Au’dhubillahi minna shaitani rajiim*, Allah, *Subhanah wa Taala* amesema:

﴿وَمَن يُشَاقِقِ ٱلرَّسُولَ مِن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُ ٱلْهُدَىٰ وَيَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيلِ
ٱلْمُؤْمِنِينَ نُوَلِّهِ مَا تَوَلَّىٰ وَنُصْلِهِ جَهَنَّمَ وَسَآءَتْ مَصِيراً﴾

**Waman yushaqiqi alrrasoola min baAAdi ma tabayyana lahu alhuda *wayattabiAA ghayra sabeeli almu/mineena* nuwallihi ma tawalla wanuslihi jahannama wasaat maseeran** (*Surat An-Nisa 4:115*)

*Tafsir* : ***Na yeyote yule akayebisha na kumpinga Mtume, baada ya kua ameoneshwa wazi njia iliyonyooka, na akafuata njia nyengine isiyokua ya walioamini, Tutamuelekeza katika njia aliyochagua, na tutamchoma motoni - na huo hua ni mwisho mbaya sana’***

Al-Shafi'i akamalizia kwa kufafanua **:Na yeye (Allah *Subhanahu wa Ta'ala*) hatomchoma mtu motoni kwa kuwapinga walioamini katika kitu, isipokua kwa sababu ya kua kitu hicho ni cha Wajib.**

**Yule Mzee akasema:** Umesema ukweli.
Kisha akanyanyuka na kuondoka.

Imam Al-Shafi'i akawaambia wale waliokuwepo pamoja nae: **Niliisoma *Qur'an* yote mara tatu kila siku kwa siku tatu, hadi nilipoipata ayah hii.** (*Siyar A'lam al-Nubala)*

Yunus Ibn Abi Ya`la anasema kua al Shafi'i amezielezea '**Kanuni**' Kua: '***Qur'an* , *Sunna, Al-Qiyas na Al Ijma'a***'; na akaielezea *Ijma'a* kua : '**Ni kushikamana na jamaa ya Waislam katika kupata hitimisho la kisharia katika kile kilichoamrishwa na kilichokatazwa baada ya kufariki kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.**'

Siku Moja Imam Al Shafi'i alisema '**Katika *Qur'an* kuna aya ambayo inauma kama mkuki ndani ya moyo wa mtu anaedhulumu lakini hapo hapo ni kama faraja ndani ya moyo wa yule aliedhulumiwa**'. Watu waliokua wakimsikiliza wakauliza '**Jee ni aya gani hiyo? Ya Al Shafi'i**', Imam Al Shafi'i akajibu:

﴿وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيّاً﴾

**Wama kana rabbuka nasiyyan** (*Surat Maryam 19:64*)'.

*Tafsir: **Na kamwe hakuwa Mola wako ni mwenye kusahau**.*

Anasema Ibrahim Al Muzani kua, nilimsikia Imam Al Shafi'i akiielezea kuhusu aya ya *Surat Al Mutaffifin* isemayo:

﴿كَلاَّ إِنَّهُمْ عَن رَّبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّمَحْجُوبُونَ﴾

'**Kalla innahum AAan rabbihim yawma-idhin lamahjooboona** *(Surat Al Mutaffifin 83:15)*

*Tafsir:* ***Na hakika wao (waliokufuru) watakua katika siku hiyo, wamezibiwa pazia (ili wasimuone Mola wao)'***

Imam Al Shafi'i anasema kua, '**Katika aya hii kuna ushahidi kua *Awliyah Allah* (Vipenzi vyake wanaomtiii na wanaomuabudu) watamuona Mola wao katika siku ya Kiama**'. Ar Rabii Ibn Sulayman anasema '**Nilikua nipo na Imam Al Shafi'i, na mara ukaja ujumbe kutoka Kaskazini mwa Misri ambao ulikua ukiuliza, Jee unasemaje kuhusu kauli ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* isemayo**: **Na hakika wao watakua katika siku hiyo, wamezibiwa pazia wasimuone Mola wao**' Imam Al Shafi'i anasema kua '**Kwa vile baadhi ya watu watakua hawamuoni, huu ni uthibitisho kua wengine watamuona**'.' Hapo Ar Rabii akauliza '**Ya Al Shafi'i. Jee huu ndio msimamo wao?**' Imam Al Shafi'i akajibu '**Naam, hivi ndivyo nnavyoichukulia dini yangu mbele ya Allah**'.

Adh Dhahabi anamuelezea Al Muzani kua alisema: Ikiwa kuna mtu ambae anaweza kuituliza akili yangu kuhusu Tawhid, basi atakua Imam Al Shafi'i. Hivyo nikasubiri wakati alipoingia msikitini Misri alipokaa nikampigia magoti mbele yake na kumwambia, '**Kuna jambo linalohusu Tawhid, halinipi utulivu. Na nnajua hamna aejua kama wewe, Jee unasemaje?'**

Imam Al Shafi'i alikasirika  na kuniuliza **'Jee unajua uko wapi?'**

Nikamjibu '**Naam**'.

ImamAl Shafi'i akasema '**Hii ni sehemu ambayo Allah alimuangamiza Firauni, Jee umewahi kisikia kua Rasul Allah, aliamrishwa kuuliza kuhusu jambo hilo?**'.

Nikajibu '**La**'

Imam Al Shafi'i akasema '**Jee umeshawahi kusikia Masahaba wakizungumza kuhusu jambo hilo?**'

Nikajibu '**La**'

Imam Al Shafi'i akasema '**Jee unajua katika mbingu kuna nyota ngapi?**'

Nikajibu '**La**'

Imam Al Shafi'i akasema '**Hivyo, hujui kuhusu hata sayari moja iko vipi, wakati gani inaonekana na wakati gani haionekani**',

Nikajibu '**La**'

Imam Al Shafi'i akasema '**Hivyo kuna kitu fulani katika vilivyoumbwa ambacho unakiona kwa macho yako, lakini hujui chochote kuhusu kitu hicho, Halafu unazungumzia kuhusu *I'lm* ya Alieumba?**'.

Halafu akaniuliza kuhusu kutia udhu, na nikakosea katika kujibu kwangu, hapo akanielezea kuhusu udhu katika mitazamo minne tofauti na akaniuliza maswali ndani ya mitazamo hiyo na mara zote nikakosea kujibu. Imam Al Shafi'i akasema '**Hivyo unaacha *I'lm* ambayo unaihitaji mara tano kwa siku, na badala yake unaibebesha akili yako mzigo wa kutafuta *I'lm* ya Muumbaji? kila swali hilo litakapokujia akilini basi kumbuka kauli ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* isemayo:**

﴿وَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ إِنَّ فِى خَلْقِ ٱلسَّمَاوَاتِ
وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَافِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱلْفُلْكِ ٱلَّتِى تَجْرِى فِى ٱلْبَحْرِ بِمَا يَنفَعُ
ٱلنَّاسَ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن مَّآءٍ فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَبَثَّ
فِيهَا مِن كُلِّ دَآبَّةٍ وَتَصْرِيفِ ٱلرِّيَاحِ وَٱلسَّحَابِ ٱلْمُسَخَّرِ بَيْنَ ٱلسَّمَآءِ
وَٱلْأَرْضِ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ﴾

**Wa-ilahukum ilahun wahidun la ilaha illa huwa alrrahmanu alrraheemu; Inna fee khalqi alssamawati waal-ardhi waikhtilafi allayli waalnnahari waalfulki allatee tajree fee albahri bima yanfaAAu alnnasa wama anzala Allahu mina alssama-i min ma-in faahya bihi al-ardha baAAda mawtiha wabaththa feeha min kulli dabbatin watasreefi alrriyahi waalssahabi almusakhkhari bayna alssama-i waal-ardhi laayatin liqawmin yaAAqiloona** *(Al Baqarah 2:163-164).*

*Tafsir:* ***Na Mola wako ni mmoja; Hamna Mola isipokua yeye, Yeye ni mwingi wa Rehma kubwa kubwa na ndogondogo. Hakika katika kuumba mbingu na ardhi, na kutofautiana baina ya Usiku na Mchana, na kuzifanya Meli kuelea juu ya***

***bahari kwa ajili ya manufaa ya watu, na kuteremsha kwake Allah maji kutoka katika mbingu kuihusiha ardhi baada ya kufa kwake, na viumbe aina tofauti vilivyotawanyika kwenye ardhi, na kubadilika mwendo wa upepo na mawingu ambavyo vimewekwa baina ya mbingu na ardhi. Hakika ni ishara kwa wenye akili.***

**Hivyo tumia viumbe kama ushahidi kwako wa ukubwa wa alieviumba, na wala usijibebeshe mzigo wa kile kilicho kikubwa kuliko ufaham wako**' (*Siyar A'laamin-Nubalaa(10/31))*

Imam Bayhaqi anasema katika *Isnad* hadi kwa Muhammad Ibn Awf ambae aliemsikia Ahmad Ibn Hanbal aliesema, '**Al Shafi'i ni mtaalamu mkubwa katika mambo manne: *Lugha, Al-Khilaf* (Tofauti baina ya Wanazuoni), *Al-Ma'aani* (Maana) na *Al-Fiqh***'.

Ibn Abi Haatim anasimulia Al Hasan Ibn Muhammad As-Sabbaah amesema kua Yahya Ibn Sa'id Al-Qattan amesema: '**Nnamuombea dua Ash-Shafi'i katika kila Salah!**' Na alisema pia, '**Sijawahi kumuona mtu mwenye akili ('*Aql)* na ufahamu mkubwa wa Dini na *Fiqh* kuliko Imam Al Shafi'i**'.

Al Muzani anasema: '**Sijawahi kuona mwanamme mwenye sura ya kuvutia kama Imam Al Shafi'i, na alikua akizikamata ndevu zake zilikua hazitoki nje zaidi ya mkono wake.** Ibn Abd al-Salam alisema kua '**Hamna hata *Hadith* moja ambayo iliyokua haikumfikia Al-Shafi'i kwa njia moja ama nyengine, iwe *Musnad, Mursal, au Munqati***'. (*Ibn Kathir katika Bidayah 10:276*).

Imam Al-Bayhaqi anasema katika '*Manaqib Al-Shafi'* (2:154) kua Imam Ahmad: Hamad Ibn Ahmad Al Basri alisema: '**Nilikua na Ahmad Ibn Hanbal na tulikua tukizungumzia hukmu fulani, hivyo kuna mtu miongoni mwetu akasema kumwambia Ahmad Ibn Hanbal : 'Ya Abu Abd Allah, lakini hakuna ushahidi wa *Hadith* kuhusiana na hukmu hiyo'.**

Hivyo Ahmad Ibn Hanbal akasema **: 'Hata kama ikiwa hakuna ushahidi wa *Hadith* sahih kuhusiana na jambo hili lakini fahamu kua kuna ushahidi wa mtizamo wa Al Shafi'i na uthibitisho wake unatosheleza kuhusiana na Hukmu ya jambo hili**.'

Anasema Ibrahim Ibn Muhammad Al Shafií kua: '**Sijawahi kumuona mtu yeyote anaesali vizuri kama Al Shafii, nah ii ni kwa sababu yeye amechukua namna alivyosali Mulim Ibn Khalid Al Zanj, na Muslim amechukua namna alivyosali Ibn Jurayj, na Ibn Jurayj amechukua kutoka kwa Ata'a na Ataá amechkukua**

**kutoka kwa Ibn Az Zubayr, na Ibn Az Zubayr amechukua kutoka kwa Abu Baqr As Siddiq, ambae nae amechukua kutoka kwa *Rasul Allah Salallahu A'layhi wa Salam*'**

**IMAM AL SHAFI'I NA SAYYIDA NAFISA *(NAFISAT AL I'LM)***

Sayyida Nafisa Bint Hasan Al Anwar Ibn Zaid Al Ablaj Ibn Hasan Ibn Ali Ibn Abi Talib alizaliwa katika mji wa Makkah mwezi 11 *Rabi al Awwal* mwaka 145 *Al Hijr*, hivyo alimzidi kiumri kwa miaka mitano Imam Al Shafi'i, lakini kama Imam Al Shafi'i, nae alitoka katika familia ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam.* Baada ya kuzaliwa Sayyida Nafisa aliishi katika mji wa Makkah kwa mda wa miaka mitano ambapo baadae wazee wake walihama na kuhamia katika mji wa Madinah, ambako aliishi na kujipatia *I'lm* yake kutoka kwa Wanazuoni mbali mbali na baadae kuolewa na mtoto wa Imam Jafar As Saddiq aitwae Is-haq Ibn Ja'far Ibn Muhammad As-Sadiq, katika ndoa ambayo ilitoa watoto wawili ambao ni Al Qasim na Umm Kulthoum.

Kutokana na kua ni miongoni mwa wanawake wenye *I'lm* kubwa sana ya *Tafsir*, *Fiqh* na *Hadith* katika historia ya dini ya Kiislam basi alikua akijulikana pia kama *Nafisat Al I'lm.* Sayyida Nafisa na familia yake walihamia nchini Misri miaka mitano kabla ya Imam Al Shafi'i nae kuhamia Misri, kwani Sayyida Nafisa aliwasili *Al Arish* ambao ni mji ulioko kaskazini mashariki mwa Misri katika siku ya Jumamosi mwezi 26 wa Ramadhan ya mwaka 193 *Al Hijr* na akakaribishwa na kukaa kwa muda katika nyumba ya mfanyabiashara mkuu wa mji huo ajulikanae kwa jina la Jamal Ad Din Abd Allah Al Jassas, na kisha baadae wakahamia mjini *Al Qakhira* (Cairo).

Katika mji wa *Al Qakhira* walifikia nyumbani kwa Umm Han ambae alikua ni mwenye nyumba kubwa sana hivyo aliitoa sehemu ya nyumba hiyo kwa ajili ya watu wenye kutafuta *I'lm*, lakini hata hivyo baada ya Sayyida Nafisa kuhamia katika nyumba hiyo, ikawa ndogo haraka sana kwani watu walijazana katika nyumba hiyo kiasi ya kua kwa sababu Sayyida Nafisa alikua hana sehemu nyengine ya kufanyia Ibada kama ilivyokawaida yake anapokua peke yake, akaamua kutaka kuhama katika mji huo na kurudi tena katika mji wa Madinah, lakini hata hivyo umati aliokua akiusomesha uligoma na hivyo kuzuka mgogoro mkubwa sana, ambao uliingiliwa kati na kutatuliwa na As-Siry Ibn Al Hakam aliekua ni Gavana wa *Al Qakhira* kwa wakati huo, ambae alimnasihi na kumtaka Sayyida Nafisa kubakia *Al Qakhira* na kumuahidi kumpatia nyumba kubwa zaidi ili aendeleze kutoa *I'lm* ya dini ya Kiislam, na hivyo wakakubaliana kua atasomesha kwa siku mbili kwa kila wiki na siku zilizobakia atakua akifanya Ibada zake mwenyewe za kawaida.

Waandishi wa Al Qaramani ambao ni wandishi wa vitabu sahih vya historia vya *Al Gharar* na *Al Mustatraf* wanasema kua: '**Wakati wa Utawala wa Ibn Tulun watu walikua wakilalamika kutokana na kutokua na uadilifu katika uongozi wake, hivyo siku moja, Sayyida Nafisa alipata habari kua kiongozi huyo atapita karibu na nyumba yake, hivyo Sayyida Nafisa akaandika barua, na Ibn Tulun alipopita na kumuona Sayyida Nafisa, akashuka kwenye farasi wake na kumsalimia Sayyida Nafisa ambapo nae akampa barua yake iliyokua ikisema: 'Unatawala bila ya uadilifu na kuyatumia sivyo madaraka yako kwa kuwadhalilisha walio chini yako, unawadhulumu na kuwabania mapato yao, Jee unajua kua dua za waliodhulumiwa hua zinakubaliwa wakati wa Usiku?. Kila mtu atafikia mwisho wake. Hivyo wewe fanya unavyotaka kufanya, sisi tunamlalamikia Allah, na karibuni tu wale wasiofanya uadilifu watayaona matokeo yatakavyokua**'. **Tangu kuazia siku hiyo udhalimu uliomo katika utawala huo wote ulitoweka**. *(Tarikh Al Qaramani)*

Imam Al Shafi`i alipohamia Misri alikua akimtembelea Sayyida Nafisa na kusomeshwa *Hadith* wakati alipokua akienda akirudi kusomesha katika Masjid Amr Ibn al`Aas, na mwezi wa Ramadhan Imam Shafi`i alikua akisalisha *Salat Taraweeh* katika Masjid Sayyida Nafisa na Sayyida Nafisa alikuani miongoni mwa *Ma'amuma* wake, katika mwezi mzima wa Ramadhan.

Kila mara Imam Al Shafi`i alipokua akiumwa alikua akimtuma mwanafunzi wake aende akasome kwa Sayyida Nafisa, ambae humwambia Sayyida Nafisa, '**Binam yako Al Shafi'i anaumwa na anaomba dua zako**'. Kisha Sayyida Nafisa humuombea dua Al Imam Al Shafi'i. Mwishoni mwa uhai wake Imam Al Shafi`i alikua akiumwa sana na akaandika wasia wa kuomba atakapofariki basi Sayyida Nafisa amsalie sala yake ya maiti (*Salat al Janaza*).

Anasema Imam Al-Muzani kua: '**Nilimtembelea Imam Al Shafi'i alipokua akiumwa kabla ya kifo chake, na nikamuuliza: 'Vipi Hali yako?**'

Imam Al Shafi'i akajibu: '**Nnasafiri kutoka dunia hii, na nnaondoka kutoka kwa ndugu zangu, nikinywa kutoka katika kikombe cha mauti, na juu ya Allah - Zimetukuka kumbukumbu zake - zinawasili – Na, la! Ya Allah, Sijui kama roho yangu inasafiri kuelekea Peponi au Motoni!**'

Akaanza kulia na kusema: '**Juu yako ewe Muumba, nnanyanyua maombi yangu, hata kama nikiwa mwenye dhambi na muasi, Ewe mwingi wa upole na Huruma. Wakati moyo wangu umebanwa na njia imekua nyembamba, Nnatumainia msamaha wako kama upenyo na uokozi.**

**Dhambi zangu ni kubwa kwangu, lakini nikizilinganisha na msamaha wako, Nnaona msamaha wako ni mkubwa zaid, Kwani wewe ni pekee uwezae kusamehe madhambi, Unatoa msamaha na kusamehe madhambi kutokana na ukarimu wako.**

**Labda yule ambae ni chanzo cha kila jema atanisamehe na hatoyaangalia makosa yangu, Na atayaficha madhambi na mizigo ambayo nimeikusanya, Dhambi zangu ni kubwa sana kwangu, hivyo nnakugeukia wewe kwa unyenyekevu, Kama si, kutosheka kwangu kwako, basi Ya Rabb nisingeridhika, Kwani ukinisamehe, itakua umemsamehe mwenye madhambi, alieasi, aliedhulumu na bado akiwa na madhambi.**

**Kwani makosa yangu ni makubwa sana, yaliyopita na ya sasa, lakini msamaha wako ambao unamkumbatia mja wako ni wa hali ya juu na mkubwa sana. Kwani yeyote yule alieshikamana na Allah katika *Bani Adam* basi kwa hakika ameokoka, na yeyote yule mwenye kumtegemea Allah, ataondokewa na majuto yote**.'

**KUFARIKI KWA IMAM AL SHAFI'I**

Mwezi 30 Rajab mwaka 204 *Al Hijr*, Imam Al Shafi'i alifariki dunia akiwa na miaka 54 baada ya kuishi Misri kwa miaka mitano. Baada ya kufariki, mwili wake ukatolewa katika nyumba yake na kupelekwa katika Masjid Sayyida Nafisa na hapo Sayyida Nafisa akamsalia Salat al Janaza katika upande wa wanawake wa msikiti akimfuata Imam Al Buwaiti aliekua akisalisha sala hiyo na akazikwa katika Mtaa wa Imam Al Shafi'i, uwanja wa Al Shafi'i katika Al Qarafa Al Sughra, mjini *Al Qakhira*, Misri. Ambapo miaka minne baadae Sayyida Nafisa nae akafariki ukiwa ni mwaka 208 *Al Hijr*.

Imam Al Shafi'i ni Imam pekee ambae ameacha kumbukumbu ya maandishi ya Usul ul *Fiqh* ambayo alikua akiitumia katika *Fiqh* yake wakati wa uhai wake. Usul ul *Fiqh* ambao umetumika kwa karne na karne na bado unaendelea kutumika hadi leo.

Imam Al Shafi'i aliacha watoto watatu: Abu Uthman, Muhammad *(Ambae alikulia Syria na baadae akawa Qadhi wa Madinah)*; Fatimah na Zainab.

Hivyo Imam Shafi'i amenukuu kutoka kwa: Imam Malik, ambae amenukuu kutoka kwa Safwan ibn Sulaym, ambae amenukuu kutoka kwa Sa'id bin Salamah ambae amenukuu kutoka kwa familia ya Al Azraq, ambao wamenukuu kutoka kwa Al

Mughirah Ibn Abi Burdah Ibn ‘Abd Al Dar, ambae amenukuu kutoka kwa Abu Hurayrah *Radhi Allahu A’nhu*.

Imam Shafi’i amenukuu kutoka kwa: Ibrahim Ibn Muhammad, ambae amenukuu kutoka kwa ‘Abd al-‘Aziz Ibn ‘Umar, ambae amenukuu kutoka kwa Sa’id Ibn Thauban, ambae amenukuu kutoka kwa Abu Hind al-Fisarasi, ambae amenukuu kutoka kwa Abu Hurayrah *Radhi Allahu A’nhu*.

Imam Shafi’i pia amenukuu kutoka kwa: Ibrahim Ibn Muhammad, ambae amenukuu kutoka kwa Zayd bin Aslam, ambae amenukuu kutoka kwa baba yake, ambae amenukuu kutoka kwa ‘Umar Ibn Al-Khattab *Radhi Allahu A’nhu*.

Imam Shafi’i pia amenukuu kutoka kwa: Ibrahim Ibn Muhammad, ambae amenukuu kutoka kwa Sadaqah Ibn ‘Abdullah, ambae amenukuu kutoka kwa Abi Al Zubayr, ambae amenukuu kutoka kwa Jabir Ibn ‘Abdullah *Radhi Allahu A’nhu*.

Imam Shafi’i pia amenukuu kutoka kwa: Sufyan Ibn ‘Uyaynah, ambae amenukuu kutoka kwa ‘Asim, ambae amenukuu kutoka kwa Mu’adhah al-‘Adawiyya, ambae amenukuu kutoka kwa ‘A’ishah *Radhi Allahu A’nha*

Imam Shafi’i pia amenukuu kutoka kwa: Imam Malik, ambae amenukuu kutoka kwa Ibn Shihab, ambae amenukuu kutoka kwa ‘Ubaydullah bin ‘Abdullah, ambae amenukuu kutoka kwa Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu A’nhu*.

**YANZO VYA MSINGI WA *FIQH* YA AL IMAM AL SHAFI’I**

1. ***Qur’an*** : Imam Al Shafi'i hakutofautiana na Maimamu waliotangulia, kuhusu nafasi ya umuhimu wa *Qur’an* katika vyanzo vya msingi wa *Sharia’h* ya Kiislam. Anaitegemea sana kama wale waliomtangulia, isipokua ameongezea mambo mapya zaidi yale yaliyotokana na kuisoma na kuitafakkar maana yake kiundani zaid.

2. ***Sunnah***: Imam Al Shafi’i ameweka sharti moja la kuikubali *Hadith*. Ambalo ni *Hadith* Sahih. Hakutumia masharti mengine yote yaliyotumiwa na Imam Abu Hanifah na Imam Malik. Imam Al Shafi’i anajulikana sana katika mchango wake mkubwa aliotoa katika *I’lm* ya kukosoa *Hadith*.

3. ***Ijma’a* ya Masahabah na Wanazuoni**: Ingawa Imam Al Shafi’i ana wasiwasi na uwezo wa *Ijma’a* katika baadhi ya mambo lakini anakubaliana nayo katika baadhi ya mambo. Kwani *Ijma’a* ni chanzo cha tatu muhimu cha *Sharia’h* za Kiislam.

Imam Al Shafi’i anaamini kua Masahaba wanapokubaliana basi hua ni ushahidi wa kukubaliana, na pale wanapotofautiana inabidi mtu afate kauli ambayo inakaribian0a na *Sunnah* au inayokubaliana na *Qiyas*. Imam Al Shafi’i anasema ‘**Maoni ya Masahaba juu yetu, ni bora kuliko maoni yetu juu yetu**’. Hakuchukulia kauli za Masahaba kua ni *Sunnah*, bali kwa msingi wa kua kuwafuata wao ni bora kuliko kuwafuata wengine kwa sababu wao wapo katika njia salam zaid.

4. **Maoni ya Sahabah Mmoj**a **mmoja**: Imam Al Shafi'i anatoa umuhimu kwa mawazo ya Sahaba mmoja pale wanapokua hawajatofautiana wenyewe kwa wenyewe. Ikiwa kuna tofauti baina ya Masahaba katika *Sharia’h*, alikua kama Imam Abu Hanifa huchagua kile kilichokuwa na ukaribu na asili na akakiwacha kile kilicho mbali.

5. ***Qiyas*****:** *Qiyas* kwa mtazamo wa Imam Al Shafi’i ni njia inayokubalika kutoa au kupata *Sharia’h* zaid kutoka katika chanzo kilichopita. Na ameipa umuhimu wa mwishoni kutokana na mawazo yake kua hayana umuhimu kuliko ushahidi unaopatikana na mawazo ya Masahaba.

6. ***Istis-hab*** (Kuendelea kutumia ushahidi uliopatikana katika hukmu za waliotangulia na kupinga ushahidi uliokua haupo): Kanuni zote za *Istihsan* zinazotumiwa na Imam Abu Hanifah na *Istislah* zinazotumiwa na Imam Malik hazikutumiwa na Imam Al Shafi'i, kwa sababu, zimeegemea katika hoja zinazotokana na ufahamu wa *Bani Adam* katika hali ambazo *Sharia’h* tayari imeshawekwa. Hata hivyo inapotokea mambo kama hayo Imam Al Shafi'i hutumia kanuni zinazofana na *Istihsan* na *Istislah*, ambayo huitwa *Istis-hab* kwa kutumia njia ya kutoa hukmu za *Sharia’h* za *Fiqh* kwa kuunganisha sehemu ya jambo jipya kutokana na sehemu ya jambo la zamani. *Istis-hab* inatokana na msingi wa kua *Sharia’h* za *Fiqh* (zinazotumika katika hali fulani kuendelea kutumika hivyo ikiwa hamna uhakika kua hali hizo zimebadilika).

Kwa mfano katika hali ya mtu aliekuwa hayupo kwa muda mrefu, na ikawa hamna uhakika kua amefariki ama yuko hai, basi kwa kutumia *Istishab*, *Sharia’h* zote huendelea kufanya kazi, jambo ambalo kwa wengine hukubalika pale inapokua kuna uhakika wa kua bado alikua hai.




AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

**WANAFUNZI WAKUBWA WA IMAM AL SHAFI'I ALIOWAACHA MISRI (NGUZO ZA *AL QAWL AL JADID*)**.

**1. Al-Muzani – Abu Ibrahim Isma'il Ibn Yahya Al-Muzani** alikua ni mwanafunzi na rafiki yake wa karibu Imam Al Shafi'i kwa miaka yote minne aliyokaa Misri. Al-Muzani alijulikana kwa kuandika vitabu vya *Fiqh* ya Imam Al Shafi'i kwa kina. Akaziandika katika *Mukhtasar al-Muzani*, kitabu ambacho kinasomwa sana katika *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i.

**2. Abu Muhammad Ar Rabii' Ibn Sulaiman Al-Maraadi** – Ar Rabii alikua msimulizi mkuu wa vitabu vya Imam Al Shafi'i - *'Al-Umm'*, *Al Risalah* na vyenginevyo aliviandika katika uhai wa Imam Al Shafi'i. Anasema Imam Ibn Al Athir katika *Musnad Imam Al Shafii* kua: '**Al Shafi'i alikaa Misri kwa miaka minne, katika kipindi hiki Ar Rabií aliandika zaidi ya kurasa 1500. Kurasa 1000 zikiwa ni kutoka katika kitabu cha *Al Umm* na zilizobakia zilikua kutoka katika *Al Sunan* n.k. Kurasa zote hizo ziliandikwa katika kipindi cha miaka minne**'

**3. Abu Yusuf Yaqub Ibn Yahyaa Al Misri Al Buwayti** – Mrithi wa Imam Al Shafi'i alikua mwalimu mkuu wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i.

**4. Harmalah Najib Abu Yahya Ibn Al Tajibi.**
**5. Abu Musa Yunus Ibn Abdul A'la Al Sadaghi.**
**6. Abu A'bd Allah Muhammad Ibn A'bd Allah Ibn Abdul Hakam Al-Misri.**
**7. Al Rabi Ibn Sulaiman Al-Jiziri.**

***AL QAWL AL QADIM NA AL QAUL AL JADID* KATIKA *FIQH* YA IMAM AL SHAFI'I.**

*Al Qawl Al Qadim* au Kauli ya Zamani ni zile kauli alizoziiandika zenye mitazamo ya *Fiqh* aliyoitoa wakati akiwa Iraq hususan katika kitabu cha *Al Risala* kabla kuhamia kwake Misri na Al *Qawl Al Jadid* au Kauli Mpya ni zile kauli alizoziandika zenye mitazamo aliyoitoa baada ya kuhamia Misri ikiwemo ile ambayo aliitoa Iraq lakini akawa hakuiandika hadi alipohamia Misri. Kauli hizi zinapatikana katika kitabu chake cha *Al Umm*.

Kuna mitazamo tofauti kuhusiana na kauli mbili hizi za za Imam Al Shafi'i, yaani kauli ya zamani na kauli mpya, kuna mtazamo wa wale ambao wanasema kua sababu zilizompelekea Imam Al Shafi'i kubadilisha kauli, ni pamoja na:-

**Iraq -** Utamaduni wa Iraq ulikua uko wazi kwa mitihani, maadili na *Madhhab* mbalimbali.

**Misri -** Utamaduni wao ulikua una athari za umagharibi hivyo akaamua kuandika *Fiqh* mpya kwa jamii ya watu wa aina hiyo katika cha Al Umm au kitabu Mama ambacho ndio kitabu ambacho cha mwisho kuandikwa kwa mikono yake.

Na mtizamo mwengine ni kua Imam Al Shafi’i hakubadilisha kauli zake kutokana na sababu zilizotajwa na wale wenye mtizamo nilioutaja hapo juu, kwa sababu kubadilika kwa njia za *Fiqh* hakuhusiani na mambo hayo, bali huhusiana na kubadilika kwa mtizamo mwengine kifikra, na hii ndio iliokua sababu kuu kwa Imam Al Shafi’i kubadilisha mtizamo.

Kwani Imam Al Shafi’i kwanza aliandika *Usul ul Fiqh*, asili ya *Fiqh* katika *Ar Risala*, wakati akiwa Iraq kabla ya kuhamia Misri, na wakati huo alikua bado ni kijana mdogo, mwenye *I’lm* kubwa sana, lakini hata hivyo alikua hajafikia kileleni mwa *I’lm* yake na hajawiva vizuri, hivyo alikua akiipitia na kuirekebisha *Ar Risala* hapa na pale, na alipohamia Misri na kuongeza *I’lm* zaid, na hivyo kupevuka zaid ki *I’lm* na kifikra, na hapo akaandika pitio la pili la *Ar Risala*.

Anasema Dr. Muhammad Baltaaji katika kitabu chake *Manahij ul Tashri al Islaami fil Qarn al Thani Al Hijri* (Njia za *Sharia’h* za Kiislam katika Karne ya pili ya Hijra), kua ‘**Al Shafi'i alikua akilaumiwa kutokana na kubadilika badilika. Lakini, alikua akijibu lawama hizo. Ibn Abi Hatim anasema kua Imam Al Shafi'i alimuuliza Amr Bin Sawad Al Serhi: ‘Kwa nini hukopii vitabu vyangu?’.**

**Amr Ibn Sawad hakujibu na badala yake akakaa kimya. Lakini mwanafunzi mwengine akamwambia Imam Al Shafi'i: ‘Anasema kua unaandika, halafu unabadilisha, halafu unaandika tena, halafu unabadilisha tena’.**

**Hapo Imam Al Shafi’i akajibu : ‘Sasa hivi tayari vimeshawiva’’**

Vile vile, Imam Ahmad Ibn Hanbal aliulizwa siku moja na Muhammad Ibn Muslim Al Razi ‘**Nichague vitabu vipi vya Al Shafi'i?**’. Imam Ahmad Ibn Hanbal akajibu: ‘**Chagua vile alivyoviandika Misri. Vitabu alivyoviandika Iraq aliviandika kwa utaalamu, lakini alipohamia Misri aliviandika kwa utaalamu wa kina zaid**’.

Utamaduni mpya katika sehemu mpya, unaweza kumfanya *Mujtahid*, atoe Fatwa tofauti katika jambo fulani, hata hivyo, hukmu ya kitu inayowakabili watu wa Baghdad na hukmu wanayohukumiwa watu wa Baghdad inatakiwa iwe sawia na

hukmu ya watu wa Misri au Hijaz au Indonesia kwani mabadiliko ya mazingira au wakati hayafanyi Zinaa kua haramu katika sehemu moja na halali katika sehemu nyengine.

Kwa wakati huo Baghdad na Misri zilikua ni taifa moja, na ilikua hamna tofauti iliyokua wazi baina ya miji hiyo kwa wakati huo, bali tofauti iliyokuwepo ni kuwepo kwa Skuli ya Imam Al Layth katika maeneo ya Misri, na Imam Al Shafi'i alikua hajapitia bado *I'lm* ya skuli hiyo, hivyo alipofika Misri alipata nafasi ya kuisoma na kuijua kwa undani zaid, jambo ambalo lilimfanya Imam Al Shafi'i awive na kua na upeo mkubwa zaid katika *I'lm.*

Tuchukulie mfano wa mwanamke aliesilimu lakini mumewe akakataa kusilimu, hili si jambo jipya, kwani jambo hili lilitokea katika wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, wakati binti yake Zaynab *Radhi A'llahu Anha* alipoingia katika Uislam na mumewe akakataa kusilimu, hivyo ili kutatua kesi kama hii katika wakati tuliokua nao, inatubidi turudi katika maandiko, kuyasoma na kuyachunguza ili kupata hukmu yake Kiislamu. Na njia hii hii inabidi itumike kutatua mambo mengine vile vile.

Dr Muhammad Al Zuhayly ambae ni Mkuu wa Kitengo cha Idara ya *Sharia'h,* katika Chuo Kikuu cha Sharjah anaelezea mambo ambayo hukmu zake hazibadiliki kutokana na wakati, sehemu au jamii fulani, nazo ni:

**1. Hukmu za msingi ambazo zimetajwa ndani ya *Qur'an* na *Sunnah* ambazo pia zimethibitishwa na maandiko ya *Sharia'h*: Maamrisho na Makatazo, kama makatazo ya Kudhulumu, Zina, Ribba, Ulevi na Wizi. Mfano mwengine wa Hukmu za msingi ni pamoja na wajibu wa makubaliano katika kufunga mkataba na wajibu wa kupiga vita uhalifu na kugombania haki. Hukmu hizo haziwezi kubadilishwa kutokana na wakati kwa sababu zimewekwa ki *Sharia'h* zinazofaa kwa wakati wa vizazi vyote lakini njia zake huweza kubadilika.**

**2. Nguzo za Uislam na ule ukweli uliothibitishwa na *Sharia'h* hua haviwezi kubadilishwa wala kupanguliwa. Zitabakia vile vile kama zilivyokua katika kizazi cha mwanzo kwa sababu haziwezi kubadilishwa.**

**3. Hukmu zote zinazohusiana na Ibada hazitegemeani na mtizamo wala *Ijtihad* ya mtu. Hivyo hazibadiliki kutokana na wakati, eneo, sehemu au jamii.**

**4. Mambo yanayohusiana na Aqidah pia yamekamilika na msimamo wake ni Imara, hivyo hayahitaji kufanyiwa mabadiliko au *Ijtihad*. Yamekamilika tangu**

**yalipoteremshwa tangu katika nyakati za Mitume waliotangulia hadi kitakapokuja kiama. Hayawezi kubadilika kutokana na wakati.** (*Al Qawa`id Al Fiqhiyyah `Ala Al Madhhab Al Hanafy wa Al Shafi`y*).

Kuna kutofahamu katika maumbile ya Uislam, na mienendo ya *Fiqh*, kwani kuna mambo ambayo hukmu yake haibadiliki, kweli kuna mambo mapya ambayo yanatokea na kutaka kufanyiwa *Ijtihad* kutoka katika vyanzo vya *Sharia'h* lakini hayategemeani na sababu ya kua mambo haya yametokea Mashariki au Magharibi. Hivyo kubadilisha hukmu za Kiislam kutegemeana na utofauti wa sehemu moja ama nyengine au kutegemeana na wakati mmoja ama mwengine kwa kuchukulia mfano wa Al Imam Idris Al Shafi'i, Hua haikubaliki.

Ili kufahamu zaidi kuhusiana na *Al Qawl Al Qadim na Al Qawl Al Jadid* basi bora tuangalie mambo yafuatayo:

1. Ikiwa tunazungumzia kutoa Fatwa zinazoendana na mazingira tofauti, basi Imam Al Shafi'i asingeliwaamrisha wanafunzi wake kutoendelea kukopia kutoka katika vitabu vyake alivyoviandika Iraq, kwani Imam Az Zarkashi anasema katika kitabu chake *Al Bahri al Muhit* kua Imam Al Shafi'i alikua akisema '**Hakusamehewa yule anaeninukuu mimi kutokana na Skuli ya *Madhhab* ya zamani',** na badala yake angelizitenga Fatwa zinazoendana na mazingira ya Iraq peke yake na zinazo endana na mazingira ya Misri peke yake.

2. Ikiwa Fatwa zinabadilika kulingana na mazingira, basi wanafunzi wake wa Iraq wangelitumia vitabu vya *Al Qawl Al Qadim* vya Iraq, wakati hiyo ni kinyume chake kama tulivyoona mfano wa Imam Hanbal alimwambia Mohammad Ibn Muslim Ar Razi kua achague vitabu alivyoviandika Misri.

3. Hakuna hata mwanafunzi au Mwanazuoni mmoja wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, ambao wamefanya *Ijtihad* na wanajua na kufahamu njia alizokua akizitumia Imam Al Shafi'i katika kufanya *Ijtihad* aliesema kua Imam Al Shafi'i alibadilisha mitizamo yake kwa sababu ya kubadilika kwa mazingira au wakati. Hata wale walio walioona kua *Al Qawl Al Qadim* ina nguvu katika baadhi ya mambo machache, wamesema kua wanafuata mitizamo hiyo kwa sababu ya kua ina ushahidi wenye nguvu zaid kutokana na mitizamo yao.

4. Wanazuoni wakubwa wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i wameweka wazi kua hairuhusiwi kufuata *Al Qawl Al Qadim* ya Imam Al Shafi'i, hata kama ikiwa mfuasi huyo ni mtu wa Iraq.

5. Ikiwa ni kweli Imam Al Shafi'i alibadilisha mtizamo wa *Madhhab* yake kutokana na kubadilika kwa mazingira au kwa wakati, basi wafuasi wake waliokua nje ya Misri wangelikataa kumfuata, ni jambo lililo wazi kua Wanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i iwe wa Iraq, Malaysia, Afrika Mashariki n.k wanafuata *Al Qawl Al Jadid, yenye* hukmu mpya za Misri, anasema Imam Al Nawawi katika *Al Majmu'a* kua '**Kila swali la dini ambalo lenye mitizamo miwili ya Imam Al Shafi'i, mtizamo mpya na mtizamo wa zamani, basi mtizamo mpya ndio mtizamo Sahih na ndio unaotakiwa kufuatwa',** na pia akasema '**Si juu ya Mufti au kwa mfuasi wa kawaida anaefuata *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, panapokua na swali ambalo lenye mitizamo miwili, kufuata analolipenda yeye, bali anatakiwa afuate mtizamo mpya kati ya mitizamo hiyo**'. Angalia, Imam Al Nawawi hakutofautisha baina ya Mufti wa Iraq au Misri au Mufti wa popote pale.

Wale wanaosema kua Imam Al Shafi'i, alibadilisha mitazamo ya *Fatwa* zake kutokana na kubadilika kwa mazingira, wakati na utamaduni, wanamaanisha kua Imam Al Shafi'i alitoa *Fatwa* hizo ili kuwarahisishia watu wa Misri, hivyo inaruhusika kutoa *Fatwa* ili kurahisisha mambo hata kama ikiwa Fatwa hizo zinaenda kinyume na ushahidi uliomo katika vyanzo vikuu vya *Fiqh*. Hawajui kua mitizamo ya *Fatwa* za *Al Qawl Al Jadid* za Imam Al Shafi'i alizozitoa Misri ni **mkali zaid** kuliko za kuliko mitizamo ya Fatwa za *Al Qawl Al Qadim* alizozitoa Iraq.

Kwani katika *Fatwa* za Misri aliacha kutumia kanuni za *Masail Mursala* (Kupendelea mapendekezo ya watu wanapotokezewa na jambo jipya, ambalo vyanzo havikusema kitu kuhusu jambo hilo), hakutilia maanani utamaduni wala desturi, na akatilia maanani maandiko zaid na kufuata maana ya kina zaid ya maandiko. Na ukiangalia kwa undani utaona kua hakuna hata jambo moja la *Fiqh* ambalo amelibadilisha kutokana na utofauti wa mazingira baina ya Iraq na Misri.

Baadhi ya Fatwa za Imam Al Shafi'i alizozitoa zenye mtizamo *Al Qawl Al Qadim* za Iraq na mtizamo *Qawl Al Al Jadid* za Misri ni pamoja na:-

**1. Kutumia vyombo vya dhahabu au fedha wakati wa kula, katika mtizamo wa *Al Qawl Al Qadim* ni *makruh* (haipendekezwi) lakini katika mtazamo *Al Qawl Al Jadid* hairuhusiwi na ni *haram*.**

**2. Kugusana ngozi baina ya mwanamke na mwaname ambao ni Mahram baina yao (hawawezi kuoana) katika mtizamo wa *Al Qawl Al Qadim*: Hakubatilishi udhu lakini katika mtizamo wa *Al Qawl Al Jadid*: Udhu unabatilika.**

**3. Kupangusa *khuff* (Soksi za ngozi) zilizo toboka. Inakubalika kwa mtizamo wa *Al Qawl Al Qadim:* ikiwa tobo hilo sio kubwa kuzuia mvaaji kutembea, lakini kwa mtizamo wa *Al Qawl Al Jadid* haikubaliki hata kwa kitundu kidogo kitachoonesha sehemu ya mguu.**

**4. Kusahau kusoma *Surat Al Fatiha* katika sala, kutokana na mtizamo wa *Al Qawl Al Qadim* si wajib ikiwa umesahahu, lakini kwa mtizamo wa *Al Qawl Al Jadid* ni wajib hata kama umesahau.**

**5. Kukosha chombo kilichorambwa na mbwa, kutokana na mtizamo wa *Al Qawl Al Qadim,* si wajib kukikosha, lakini kwa mtizamo wa *Al Qawl Al Jadid* ni lazima kikoshwe mara sita.**

**6. Kusahau na kusababisha kupanguka kwa mpangilio wa sehemu ya kiungo kinachotakiwa kukoshwa wakati wa kutia udhu, Kutokana na mtizamo wa *Al Qawl Al Qadim,* udhu unakua haujatenguka lakini mtizamo wa *Al Qawl Al Jadid* udhu huo haufai.**

**7. Kulala wakati wa kusali. Katika mtizamo wa *Al Qawl Al Qadim* udhu hautenguki lakini katika mtizamo wa *Al Qawl Al Jadid*, udhu huo unatenguka.**

**8. Mke wa mume aliepotea. Katika mtizamo wa *Al Qawl Al Qadim,* inambidi mke asubiri kwa miaka minne kuanzia siku aliyopotea mumewe, na kisha ndio aingie katika kipindi cha eda ambacho ni kipindi cha miezi minne na siku kumi, ambao huu ni mtizamo wa Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu A'nhu,* lakini mtizamo wa *Al Qawl Al Jadid* ni kua hakai eda wala haolewi tena hadi pale atakapokua na uhakika kua mumewe amefariki ambao ni mtizamo wa Sayyidna Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu A'nhu*.**

*Al Qawl Al Jadid* ndio inayofuatwa na wafuasi wa Imam Al Shafi'i isipokua katika baadhi ya masuala kama ishirni na kitu hivi, kama anavyosema Imam Al Nawawi **'Kila jambo ambalo lina mitizamo miwili katika *Fiqh* ya Imam Al Shafi'i, *Al Qawl Al Jadid na Al Qawl Al Qadim,* basi *Al Qawl Al Jadid* ndio msimamo wake na ndio la kulitegemea, kwa sababu ameuondoa msimamo wa *Al Qawl Al Qadim* katika jambo hilo. *As hab (Mujtahid)* wa *Madhhab* yetu wameyachagua mambo kama ishirini na kitu, ambayo wamesema kuhusiana na mambo hayo kua, Fatwa zake zifuatwe kutokana na upande wa *Al Qawl Al Qadim*'**. (*Sharh al-Muhadhdhab*).




UFAFANUZI

*AL RISALAH* – Mitizamo ya Awali ya Fiqh ya Imam al Shafii – *Al Qawl al Kadim.*
*KITAB AL UMM* na *KITAB AL IMLA* – Mitizamo Mipya ya Fiqh ya Imam Al Shafii – *Al Qawl al Jadid.*
»*AS-HAB AL WUJUH* «– Maimamu walioikusanya na kuitoa Ilm kuanzia kwa Imam Al Shafii hadi kwa *AS-HAB AL TARJII* , Miongoni mwa As-Hab al Wujuh ni pamoj na Imam Al Muzani, Imam Al Buwayti, Imam al Haramayn, Imam Al Ghazali n.k.
¦*AS - HAB AL TARJII*¦ – Imam Al Rafii na Imam Al Nawawi, Maimamu walioikusanya pamoja mitizamo yote ya Maimamu wa Madhhab ya Al Imam Al Shafii kupitia kwa *AS-HAB AL WUJUH* na kuipitia upya. Mitizamo yao ni yenye kutegemewa katika Madhhab.
**SHARH BORA ZA MINHAJ TALIBIN*- Kanz al Raghibin Sharh Mihaji Talibin, Tuhfah Al Muhtaj Sharh al Minhaj, Al Mughni Al Muhtaj ila Maarifat Maani Alfaz min Minhaj na Nihayat al Muhtaj Sharh al Minhaj.*
HASHIYAH BORA – *Hashiyah Nihayat al Muhtaj.*

المستكشف أبو منال دانا
AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

*As-hab al Madhhab* au *As-hab al Wujuh* anaowazungumzia Imam Al Nawawi hapa, ni wale *Mujtahid* ambao waliiendeleza na kuisambaza *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kuanzia kwa wanafunzi wa Al Imam Al Shafi'i katika mwaka 200 *Al Hijr* kwa miaka mia tatu kupitia kwa Maimamu mbalimbali wakiwemo Al-Buwayti, Abu Thawr, Al Rabbi, Al Muzani, Al Zafarani, Al Darimi, Al Mundhir, Al Qaffal, Al-Marwazi, Imam Abu Hamid Al-Isfarayeeni, At Tabari, Imam Al-Haramayn Al-Juwayni, Imam Ibn Al-Sabbagh, Imam Al Ruyani hadi kufikia kwa Mlinzi wa Uislam Imam Abu Hamid Al Ghazali katika mwaka 500 *Al Hijr*.

Katika kipindi hiki *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i yalienea kuanzia Misri, Makkah hadi Iraq na Khurasan yote kwa kasi kubwa sana, ambapo baada ya hapo ikawa kuna haja kubwa ya kusimamisha kuiendeleza na hivyo kuiboresha na kuikusanya katika mfumo mmoja, kazi ambayo ilifanywa na Imam Abu Qasim Muhammad Al Rafi'i, ambae alifanya *Ijtihad* kubwa kupitia katika vitabu vya Imam Al Ghazali na Maimamu waliomtangulia kabla yake.

Hivyo Imam Abu Qasim Muhammad Al Rafi'i alizikusanya *Fatwa* zao na kuchunguza vyanzo vyao walivyopitia vidogo na vikubwa, ushahidi wao na vithibitisho vyao inavyotakiwa kwa pamoja.

Baadae akafuatia Imam Abu Zakariya Yahya Al Nawawi, ambae nae pia alivipitia vitabu vya Imam Al Rafi'i na Maimamu waliomtangulia kabla yake, akavifanyia *Ijtihad* na kuvichunguza kwa kina zaid ili kupata msimamo mmoja katika kila jambo unaokubalika baina ya Mujtahid wote wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, na kisha akaandika mukhtasar wake *Al-Sharh Al-Kabeer* katika *Al-Rawdah* na akaelezea zaid katika *Al-Muhadhdhab* na katika *Al-Majmu'*.

Imam Al Kurdi anasema '**Ikiwa Shaykhan (Al Nawawi na Al Rafi'i) hawakuzungumzia kuhusu kitu fulani, na Mufti ni miongoni mwa *Ahl Al Tarjih* (Mwenye kujua mapendekezo *Madhhab*), basi anaweza kujibu kutokana na mtizamo ambao Maimamu wa *Madhhab* wanautegemea. Hairuhusiwi kwa Mufti kutoa Fatwa kutokana na mtizamo ambao ni dhaifu kutokana Maimamu wa *Madhhab*, hata kama ikiwa huo ni msimamo ambao yeye anauona kua ni bora. Kwa sababu yeye anaulizwa kutokana na msimamo wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i na hauliziwi kuhusu msimamo wake, isipokua pale atakapoweka wazi kua huo ni mtizamo dhaifu. Inaruhusiwa kufuata msimamo dhaifu pale ambapo inapokua tayari ameshweka wazi kua huo ni msimamo dhaifu, ikiwa si miongoni mwa *Ahl Al Tarjih*, na hawa ni miongoni mwa waliokuwepo katika wakati wetu, basi hiyo hua ni kesi nyengine.**'

Miongoni mwa Maimamu wakubwa baada ya Shaykhan Al *Madhhab* Al Shafi'i ni pamoja Shaykh Al Islam Zakariyya Al Ansari, Imam Al Shihab Al Ramli, Imam Al Khatib Al Shirbini, Imam Ibn Hajar na Imam Al Shams Al Ramli.

## ***AL QAWL AL MASHHUR* NA *AL QAWL ALA AL MUTAMAD* KATIKA *MADHHAB* YA IMAM AL SHAFI'I**

Katika *Madhhab* ya Imam kuna kauli aina mbili, ambazo ni *Qawl al Mashhur* na *Qawl Ala Al Mutamad*.

***Al Qawl Al Mashhur*** (Kauli Mashhur) ni kauli ambayo inajulikana sana katika *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, inaweza kua inatokana na tofauti baina ya *Al Qawl Al Qadim* na *Al Qawl Al Jadid* za Imam Al Shafi'i mwenyewe au ikatoka katika mtizamo wa *Mujtahid* wengine aliefuatia baada yake, lakini baada ya kufanyiwa *Ijtihad* zaid baadae na *Mujtahid* waliofuatia ikaonekana kua ni *dhaif* kulinganishwa na ushahidi uliokuwemo katika kauli nyengine, wakati mwengine *Al Qawl Al Mashhur* inaweza kua *Al Qawl Ala Al Mutamad* pia.

***Al Qawl Ala Al Mutamad*** (Kauli ya mwisho inayokubalika) ni kauli ambayo inakubalika, kauli ya mwisho na ndio msimamo wa *Madhhab*, *Al Qawl Al Mutamad* ndio kauli ambayo inayofuatwa na wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i.

*Qawl Ala Al Mutamad* inahusishwa maalum na Imam Ibn Hajar Al Haytami, kwa sababu Imam Ibn Hajar alikua akilitumia neno hilo wakati akizungumzia mapendekezo ya mitizamo ya Wanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kuhusu jambo analolizungumzia katika kitabu chake kinachoitwa *Tuhfah al Muhtaj bi Sharh Al Minhaj*. Imam Ibn Hajar alianza kuandika *Tuhfah* mwezi 12 Muharram mwaka 958 *Al Hijr* na kukimaliza mwezi 27 Dhul Qaadah, na Imam Ramli alianza kuandika *Nihayat Al Muhtaj ila Sharh Al Minhaj* katika mwaka 963 *Al Hijr* na kukimaliza tarehe 19 *Jamada Al Akhir* mwaka 973 *Al Hijr*.

Mufti yeyote wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i hutegemea na kufuata *Manhaj* (Njia) zinazotokana na vitabu viwili, kitabu cha *Tuhfah al Muhtaj bi Sharh Al Minhaj* cha Imam Ibn Hajar Al Haytam au kitabu cha *Nihayat Al Muhtaj ila Sharh Al Minhaj* cha Imam Shams Din Al Ramli.

Vitabu viwili hivi vya *Tuhfah* na *Nihayat* ni ufafanuzi wa kitabu cha Imam Al Nawawi kinachoitwa *Minhaj Al Talibin*, ambacho ni mukhtasar wa kitabu cha Imam Rafi'i kinachoitwa *Muharrar*, ambacho ni mukhtasar wa kitabu cha Imam Al Ghazali kinachoitwa *Wajiz*, ambacho pia ni mukhtasar wa kitabu chengine cha

Imam Al Ghazali kinachoitwa *Basit*, ambacho ni mukhtasar wa kitabu cha Imam Al Haramayn kinachoitwa *Nihayat Al Matlab* ambacho pia ni ufafanuzi wa kitabu cha Imam Al Muzani ambae ni mwanafunzi wa Imam Al Shafi'i, kinachoitwa *Mukhtasar Al Muzani*.

Ingawa Imam Al Shafi'i ni Mujtahid mkuu wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i na mitizamo yake ina kauli katika *Madhhab* na pia aliondoa baadhi ya mitazamo yake katika *Al Qawl Al Qadim* wakati alipokua akitayarisha *Al Qawl Al Jadid*, Lakini kwa kua mtizamo wa *Madhhab* hutokana na *Ijtihad* za *Mujtahid* wengi, hivyo *Mujtahid* wengine waliomfuatia wakiwemo *Mujtahid Al Tarijih* wa *Madhhab*, waliirejesha baadhi ya mitizamo hiyo, baada ya kuifanyia *Ijtihad* zaid ya kina na kuona kua baadhi ya mitizamo ya *Qawl Qadim* ina ushahidi wenye nguvu zaid kuliko ushahidi wa mitizamo ya *Qawl Jadid*.

Mabadiliko haya yalifanyika kutokana na kuwepo kwa ugumu sana au mashaka (*Mashaqqa*) katika utekelezaji wake [*ta'assur al-'amal*]. Na miongoni mmifano ya wa hukmu hizo ni pamoja na kua *walii* (msimamizi wa mwanammke anaetaka kuolewa) anatakiwa asiwe na sifa ya *fasiq* (mtu asiemtii Allah *Subhanah wa Ta'ala*) hukmu hii ilibadilishwa na Wanazuoni waliofuata baadae na wakawa wanaruhusu (unaweza kuiona habari inayohusiana na jambo hili katika Bughya ya Ba'Alawi), na vile vile mfano mwengine ni kutosheleza kwa *niyyah* (nia) ya mwanzoni mwa Sala kulingana na *Takbirat al Ihram* (Takbir ya mwanzo ya Sala) kama ikiwa inawezekana kulingana na kujua [*muqarana 'urfiyyah*] badala ya kulingana na uhakika [*muqarana haqiqiyah*], ambapo inatakiwa kuwepo kuanzia mwanzoni mwa neno la mwanzo la *Allahu Akbar* hadi mwishoni mwake.

Miongoni mwa baadhi ya *Al Qawl Al Qadim* ambazo *Mujtahid* waliofuatia wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i walikubaliana nayo na kuzifanya kua *Al Qawl Ala Al Mutamad* za Skuli ya *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i ni pamoja na:-

**1. Kufanya *Tathwib* [Kusema, 'Sala ni bora kuliko usingizi'] iwe katika adhana ya kwanza au ya pili ya Sala ya Asubuhi; *Al Qawl Al Qadim*: *Mandub* (inapendekezwa); *Al Qawl Al Jadid*: *Makruh* (Inachukiza).**

**2. Kujitenga na uchafu katika maji yanayozidi qullatayn [lita 216]; *Al Qawl Al Qadim*: Haina haja; Al *Qawl Al Jadid*: Inayo Haja.**

**3. Kusoma Sura katika rakaa mbili za mwisho za Sala; *Al Qawl Al Qadim*: *Makruh* (inachukiza); *Al Qawl Al Jadid*: *Mandub* (Inapendekezwa).**

**4. Kugusana baina ya ngozi ya mwanamme na mwanamke ambao ni *mahram (hawawezi kuoana)* baina yao; *Al Qawl Al Qadim*: Hakubatilishi udhu; *Al Qawl Al Jadid*: Udhu unabatilika.**

**5. Maji yanayotembea yakigusana na uchafu; *Al Qawl Al Qadim*: Hayawi machafu, ila maji hayo yatakapo badilika; *Al Qawl Al Jadid*: Yanakua machafu ikiwa maji hayo yatabadilika ama la.**

**6. Kusali 'Isha' mapema; *Al Qawl Al Qadim*: *Mandub* (Inapendekezwa); *Al Qawl Al Jadid*: *Mandub* kuchelewa kusali 'Isha'.**

**7. Wakati wa Sala ya Maghrib; *Al Qawl Al Qadim*: humalizika hadi wakati wa 'Isha'; *Al Qawl Al Jadid*: Humalizika hadi pale mtu atakapomaliza kutia udhu,kuhifadhi *awra* (uchi) yake, kuadhini, na kusalia ukubwa wa rakaa tano zisizo za haraka (yaani kusali sala ya Maghrib na sunna yake).**

**8. Kutia nia ya kufuata Sala ya jamaa katikati ya sala baada ya Takbirat Al Ihram ya Ma'mum; *Al Qawl Al Qadim*: Inaruhusiwa; *Al Qawl Al Jadid*; Hairuhusiwi.**

**9. Kula ngozi ya mnyama aliechinjwa kiislam iliokwa moto (kama vile ngozi ya kondoo); *Al Qawl Al Qadim*: Haram; *Al Qawl Al Jadid*: Halal.**

**10. Kumkata kucha maiti; *Al Qawl Al Qadim: Makruh* (Inachukiza); *Al Qawl Al Jadid*: *Mandub* (Inapendekezwa), isipokua kwa wale walifariki wakiwa katika hali ya Ihram wakati wa Hija.**

**11. *Muhrim* (Alie katika hali ya Ihram katika Hija) ana hiari ya *Tahallul* [kutoka katika hali ya Ihram] anapokua anaumwa; *Al Qawl Al Qadim*: Anaruhusika (lakini lazima achinje kafara [dam]); *Al Qawl Al Jadid*: Haruhusiki.**

**12. Kuhesabia *Nisab* [Kiwango cha chini] kwa *Zakat Rikaz* [Zakat ya kugundua mali iliyofichwa kabla ya wakati wa kuja Uislam; *Al Qawl Al Qadim*: Haina kiwango cha chini; *Al Qawl Al Jadid*: Inayo kiwango cha chini.**

**13. *Ma'muma* kuitikia 'Amiin' kwa sauti, wakati Imam anapofanya hivyo katika sala ya kusoma kwa sauti; *Al Qawl Al Qadim: Mandub* (Inapendekezwa); *Al Qawl Al Jadid: Makruh* (Inachukiza).**

**14. Ikiwa mtu atafariki bila kumalizia kufunga saum; mtu anaehusika (Walii) katika familia yake anaweza kumfungia badala yake: *Al Qaul Al Qadim*: Inaruhusika; *Al Qawl Al Jadid*: Hairuhusiki.**

**15. Kuchora mstari mbele yake kwa mtu anaetaka kusali, ikiwa hakuna *Sajjada* [msala] au *Sutra* [kizuizi]; *Al Qawl Al Qadim: Mandub* (Inapendekezwa); *Al Qawl Al Jadid*: Haipendekezwi.**

**16. Washirika wawili wanapokua katika *'Aqd Sharika* [Mkataba wa kushirikiana] mmoja akakataa kutumia pesa zake kwa ajili ya mradi wao, ikiwa hawakuweka wazi majukumu yao katika mkataba wa makubaliano yao; *Al Qawl Al Qadim*: mwenzake anaweza kumpuuza na kutoa mtaji; *Al Qawl Al Jadid*: mwenzake hatakiwi kumpuuza yule aliekataa, lakini hutosheleza kulipa fidia kwa kutoa katika faida itakayopatikana.**

**17. Fidia ya Mahari ya kulipwa bwana harusi; *Al Qawl Al Qadim: Daman Yad* [kulipwa fidia kamili]; *Al Qawl Jadid: Daman 'Aqd* [kulipwa fidia kwa makubaliano].**

Imam al-Shafi'i alisema: '**Ni bora kwangu mie kuzungumzia kitu kisha nikaambiwa 'umekosea' kuliko nikazungumzia kitu kisha nikaambiwa 'umekufuru'**'.

**KUENEA KWA *MADHHAB* YA IMAM AL SHAFI'I**

Imam Al Shafi'i alisema: '**Nnatamani watu wangelijifunza kile nilichokua nacho, bila kunitaja mimi, ili nipate malipo kutoka kwa Allah, bila kusifiwa na watu**'. Kutokana na *I'lm*, akili na uwezo aliokua nao, haishangazi kuona kua Wanazuoni wamemuweka Imam Muhammad Idris Al Shafi'i katika daraja ya kwanza ya Maimamu walio katika daraja moja lisilo na upinzani.

*Madhhab* ya Imam Al Shafi'i yalienea kuanzia nyumbani na asili ya *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i ambako ni Misri, alipotawala Sultan Salahudin Ayoub aliekua ameshikamana na dini na ni mfuasi wa Imam Al Shafi'i alieneza *I'lm* na utawala wake hadi Syria hivyo na Madhahhab ya Imam Al Shafi'i yakaenea Palestina, Jordan hadi Syria, na wanazuoni na wafanyabiashara wakayaeneza *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kutoka Misri, Sudan, Chad, kuelekea Afrika Magharibi katika nchi za Nigeria, Senegal, Guinea Bissau, Mali, Sierra Leone, Gambia, Burkina Faso. Na Somalia na Yemen kuelekea Ethiopia, Kenya, Tanzania, ukanda wa Afrika Mashariki wote hadi Afrika Kusini.

Kutokana na mijadala na mahojiano, *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i yalienea kutoka makao makuu ya pili ya *Madhhab*, Baghdad yakaenea Dagestan, Azerbaijan na watu wa Yemen wakayaeneza Afrika Kaskazini hadi kusini mwa bara la Asia, Indonesia, Sri Lanka, Malaysia ambayo ni nchi nambari moja duniani kua na Waislam wengi na pia asilimia 99% kati yao ni wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i. Wafuasi wa Dawah Al Ghaznawi waliyaeneza *Madhhab* ya Al Shafi'i katika maeneo ya Hijaz, Iran na katikati mwa bara la Asia. Wafuasi wa Imam Al Shafi'i pia wanapatika katika upande wa Mashariki, Magharibi na kusini mwa nchi ya Saudi Arabia katika miji ya Al Ahsa, Tihama na Asir na pia katika nchi ya Oman.

Skuli ya *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, ilikua ikitumika pia kitaifa wakati wa *Ukhalifa* wal Al 'Abbas, wakati wa Dola la Seljuk,wakati wa Utawala wa Zengid, wakati wa Utawala wa Ayyub wa Misri, wakati wa utawala Mamluk wa Misri, Masharif wa Makkah na Hijaz kwa ujumla na pia Taifa la Kathir lililokua mjini Hadramawt.

Wanahistoria wa kizungu wanasema kua watu wa kabila la *T'ung-kan* (Waislam wa kiichina ambao huitwa watu wa *Hui*) ambao wanapatikana katika mji wa Xinjiang kua wanatokana na Khorezmianambao walipelekwa nchini China na Wamongolia na inasemekana wanatoka katika vizazi mchanganyiko vya watu wa China, Iran na Uturuki kua ni wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i.

## UMAARUFU WA WANAZUONI WA *MADHHAB* YA IMAM AL SHAFI'I

Umaarufu wa *Madhhab* ya Imam Al-Shafi'i unatokana na uthabiti na jitihada za kweli za Imam Al Shafi'i mwenyewe na wa Wanazuoni wanaofuata *Madhhab* hayo, vilevile Maimamu wengi wa *Hadith* ni aidha wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i au wanaegemea upande wa Imam Al Shafi'i. Mwanazuoni mkubwa Qutbud Din Ahmad Ibn Abdul Rahim maarufu kama Shah Waliullah, ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa anasema '***Madhhab* ya Imam Al Shafi'i ni *Madhhab* pekee ambayo yametoa Wanazuoni bora zaid katika fani zote za Dini ya Kiislam katika historia ya *Madhhab* ya *Ahlu Sunna Wal Jammah*.**'

Historia ya chuo kikuu cha kiislamu cha Al Azhar cha Misri, chuo ambacho ni kikubwa kuliko vyote duniani kwa umri na kwa darja ya juu ya utolewaji wa *I'lm* ya dini ya Kiislam, inaonesha kua Shaykh mkuu wa chuo kikuu cha Kiislamu cha Misri Al Azhar, ilikua ni lazima atokee katika *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i hadi mwaka 1287 *Al Hijr*. Hii inathibitsha ule usemi maarufu katika somo la *Fiqh* usemao kua '**Mashafi'i ndio nguzo ya *I'lm* ya dini ya Kiislam**'.

Katika ukurasa unaofuatia kuna baadhi ya majina ya Wanazuoni maarufu wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i kulingana fani za *I'lm* mbali mbali:

**WANAZUONI WA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I KATIKA FANI YA *I'LM* MCHANGANYIKO.**

- Abu Ḥamid Muḥammad Ibn Muḥammad Al Ghazali
- Abu Zakaria Muhyiddin Yahya Ibn Sharaf Al Nawawi
- Abd Al-Rahman Ibn Abi Bakr Ibn Muhammad Jalal al-Dini Al Suyuti
- Muhammad Ibn Umar Ibn Al Husayn At Tabaristani Fakhr Ad Din Ar Razi
- Ala Al din Abu Al Hasan Ali Ibn Abi Hazm Al Qarashi Al Dimashqi Ibn An Nafis.
- Isma'il Ibn Umar bin Kathir Ibn Daw' Ibn Kathir Ibn Dir Al Busrawi.

**WANAZUONI WA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I KATIKA FANI YA *HADITH*.**

- Ibn Majah Al Rab'i Al Qazwini
- At Tamimi Ad Darimi As Samarqandi
- Abu Bakr Ahmad Al Bayhaqi
- Al Nishaburi
- Al Tabarani
- Al Baghawi
- Al Daraqutni
- Ibn Khuzaymah
- Abu Nu`aym
- Ibn Al Salah,
- Yahya Ibn Sharaf An Nawawi
- Yusuf Ibn Abd Rahman Al Mizzi
- Adh Dhahabi
- Zayd Al Din Abd Al Rahman Al Iraqi
- Abu Hatim Muhammad Ibn Hibban
- Ibn Hajar Al Asqalani
- Al Sakhawi
- Ali Ibn Abu Bakr Ibn Haajar al-Haythami
- Al Khatib Al Baghdadi Abd Al Rahim Ibn Al-Husain al-'Iraqi
- Ahmad Ibn Muhammad Al Qastallani
- Muhammad Al Sumali

**WANAZUONI WA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I KATIKA FANI YA TAFSIR.**

- Fakhr Ad Din Al Razi.
- Ibn Kathir
- Jalaludin Suyuti
- Al Baghawi
- Ahmad Ibn Muhammad Al Tha'labi
- Said Nursî
- Hamka

**WANAZUONI WA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I KATIKA FANI YA *FIQH.***

- Al Mawardi
- Al Juwayni
- Al Ghazali
- Al Baghawi
- Baidawi
- Yahya Ibn Sharaf al-Nawawi
- Zakariyya Al Ansari
- Ibn Hajar Al Haytami
- Sayf Al Din Al Amidi
- Ahmad Ibn Naqib Al Misri
- Zainuddin Makhdoom
- Ibn Nuhaas
- A'bd Allah Al Qutbi

**WANAZUONI WA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I KATIKA FANI YA UTAALAM WA LUGHA YA KIARABU.**

- Ibn Malik
- Ibn Hisham
- Ibn Aqil
- Fairuzabadi
- Murtaḍá Al Zabidi
- Yusuf Ibn Ahmad Al Kawneyn
- Imam Ibn Manzur

**WANAZUONI WA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I KATIKA FANI YA AQIDAH.**

- Abu Al Hasan Al Ashari
- Taftazani

**WANAZUONI WA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I KATIKA FANI YA TASAWWUF.**

- Harith Al Muhasibi
- Abd Al Karim Ibn Hawazin Qushayri
- Abu Talib Al Makki
- Abu Nu`aym
- Imam Al Haddad
- Ahmad Ghazali
- Ayn Al Quzat Hamadani
- Abu Al Najib Suhrawardi
- Shahab Al Din Suhrawardi
- Yusuf Hamdani
- Ahmed Ar-Rifa'i
- Shams Tabrizi
- Safi-Ad-din Ardabili
- Kamal Khujandi
- Yusuf An-Nabhani
- Shaykh Sufi
- Abd Rahman Ibn Ahmad Al Zayla'i

**WANAZUONI WA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I KATIKA FANI YA HISTORIA.**

- Ali Ibn al-Athir
- Al Dhahabi
- Ibn Asakir
- Ibn Khallikan
- Abadir Umar Ar Rida
- Abd Al Rahman Al Jabarti

**WANAZUONI WA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I KATIKA FANI YA UTAWALA.**

- Salah ad Din Ayyub
- Nizam Al Mulk

**WANAZUONI WA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I WALIO KATIKA KARNE YETU.**

- Shaykh Ahmad Ibn Abdullah Ibn Muhammad Ibn Abdullah Ibn Muhammad Ibn Hussaina Al Dawghan Al Ahsai Al Khalidi Al Shafi'i – Mujaddid Shaykh wa Saudi Arabia ambae amesomshwa na Shaykh Mohammad Husein Al Arfaj aliekua mwanafunzi wa Mufti Ahmad Zayn Ad Dahlan.
- Wahba Zuhayli – Profesa wa *Fiqh* katika Chuo Kikuu cha Damascus.
- Ali Jumuah – Alekua Mufti Mkuu wa Misri na Al Azhar.
- Habib Umar bin Hafiz – Mwanazuoni mkubwa wa Yemen na muanzilishi wa Taasisi ya Elimu ya Dini ya Kiislamu ya Dar Al Mustasfa
- Habib Ali Zayn Abidin Al Jifri – Mwanazuoni wa Yemen na muanzilishi wa Tabar Foundation
- A'bd Allah Ibn Muhammad Ibn Yusuf Al Harari – Mwanafiqh kutoka Ethiopia aliehamia Lebanon na Mwanzilishi wa Taasisi ya Elimu ya Dini ya Kiislam Ahbash.
- Afifi Al Akiti – Mwanafiqh wa Malaysia anaesomesha Chuo Kikuuu Cha Oxford.
- Ahmad Hashim Muzadi-Mwenyekiti wa Wanazuoni wa Maulamaa wa Indonesia
- Abu Bakr Ahmad Mwenyekiti wa Maulamaa wa Sunni wa nchini India.
- Muhammad Salim Al-Awa Mwanazuoni wa Misri.
- Ahmed Kuftaro
- Muhammad Sa'id Ramadan Al-Buti – Mkuu wa Kitengo cha Ilm Ya Tawhid katika Chuo Kikuu cha at Damascus.
- Sayyid Yusuf Ibn Sayyid Hashim Al Rifai – Mwanazuoni wa Kuwait.
- Taha Karan - Mwanazuoni wa Afrika Kusini ambae anajulikana pia kama *ash-Shāfiʿī as-Sagīr*
- Hasyim Muzadi – Aliekua Katibu Mkuu wa Nahdlatul Ulama, Umoja wa Kiislam wa Indonesia.
- Nuh Ha Mim Keller – Mwanafiqh na Mwanatafsir wa kitabu cha *Al Maqasid* cha Imam Nawawi na *Umdat al Salikh* cha Ahmad Ibn Naqib Al Misri anaeishi nchini Jordan.
- Ahmed Kuftaro – Mufti Mkuu wa zamani wa Syria.
- Ahmad Shafi'i Maarif – Mwanazuoni maarufu wa Indonesia.
- Syed Muhammad Naquib al-Attas – Mwanazuoni maarufu wa Malysia.
- Taha Jabir Al Alwani – Mwanazuoni mkubwa wa Marekani.

- Zaid Shakir – Mwanazuoni mkubwa wa Marekani.
- Mufti Halil Gucen wa Uturuki.
- Shaykh Jibril Fuad Haddad mwanazuoni mkubwa wa Brunei.

**IMAM AHMAD IBN HANBAL NA *MADHHAB* YA HANBAL (164-241 *Al Hijr*)**

Ahmad Ibn Muhammad Ibn Hanbal Al Shaibani alizaliwa mwaka 164 *Al Hijr*, miaka kumi na nne baada ya kufariki Imam Abu Hanifa, miaka kumi na nne baada ya kuzaliwa Imam Al Shafi'i na pia miaka kumi na tano kabla ya kufariki Imam Malik. Babu yake Ahmad ambaye ni mzee Hanbal alikuwa ni Gavana wa Khurasan, ambayo leo inajulikana kama Asia ya kati, eneo la Kaskazini ya Afghanistan, India na Pakistan ingawa alikua si mtu wa Khurasan bali alikua ni mwarabu wa Iraq. Ahmad Ibn Hanbal hakuwahi kumuona baba yake kwani alifariki wakati Ahmad akiwa mdogo sana.

Baada ya mda familia yao ikarudi Baghdad mji ambao kwa wakati huo ulikua umenawiri na kuwiva katika a *I'lm* ya dini. Ahmad na mama yake wakawa wanaishi kwa mjomba wake Ahmad ambae alishughulikia upatikanaji wa *I'lm* ya Ahmad, lakini aliemsaidia zaid alikua ni mama yake ambae alikua ni mtu mwenye Imani kubwa ya dini. Imam Ahmad Ibn Hanbal alihifadhi *Qur'an* akiwa bado na umri mdogo, baada ya kumaliza kuhifadhi *Qur'an* alienda moja kwa moja kwa Abu Yusuf, mwanafunzi wa Imam Abu Hanifa na akawa anajifunza somo la *Fiqh*. Lakini baada ya kufikia miaka kumi na mitano akawacha baada ya kuona bora kwanza aende katika bahari ya *I'lm* ya *Hadith* ambayo aliiogelea ndani yake kwa miaka saba.

Katika kipindi hiki cha miaka saba Ahmad Ibn Hanbal alihifadhi *Hadith* milioni moja, ingawa sio zote zilizokua tofauti, bali zilikua zinatofautiana wapokeaji. Alikua akihudhuria darsa za *Hadith* kwa Mwanahadith mkubwa katika mji wa Baghdad alieitwa Imam Hasheem Ibn Basheer As-Sulamy, vilevile alikua kila akisikia kuna Mwanazuoni amekuja Baghdad, alikua lazima afanye kila njia hadi aonane nae ili kupata darsa zake. Kwa njia hii pia alisoma kwa Nuaim Ibn Hammad, Abdul-Rahman Ibn Mahdi na `Umayr Ibn A'bd Allah Ibn Khalid.

Ahmad Ibn Hanbal alitembea kila sehemu ambayo husikia kuna *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kama vile Iran, Khurasan, Hijaz, Yemen, Syria, Iraq. Ambako alisoma *Hadith* kwa Wanazuoni wakubwa wakubwa miongoni mwao Yahya Ibn Sa`id Al-Qattan, Abu Daud At Tayalisi, Waki` Ibn Al-Jarraah, Abu Mu`awiyah Ad-Darir, Sufyan Ibn `Uyainah, na Imam Al Shafi'i. Inasemakana kua kuna kipindi Ahmad Ibn Hanbal alisikia kua Yemen kuna mwanahadith anaeitwa

Abdul Razaq Al Sanaani, hivyo akaamua kusafiri kutoka Iraq hadi Yemen kuenda kupata *Hadith* ambazo yeye Ahmad alikua hana, lakini alipofika Makkah akasikia kua Abdul Razaq Al Sanaani ameshafariki dunia. Hivyo ikambidi aakhirishe safari safari yake hiyo.

Abu Zurah anasema '**Imam Ahmad alihifadhi *Hadith* milioni, kati yao zikiwemo *Hadith Musnad* 30000**. Ukiangalia *Hadith* milioni moja ni nyingi lakini hazikua *Hadith* zote ni tofauti, bali ilikua nyingi kati ya hizo zinafana, kwa kua *Hadith* moja ika*Hadith*iwa na wapokeaji tofauti, hivyo ugumu wake unakuja pale inapobidi kuwatofautisha wapokeaji wa *Hadith* hizo. Miongoni mwa *Hadith* hizo pia kulikua na *Hadith* sahih na *Hadith* dhaif.

Imam Ahmad Ibn Hanbal alikusanya *Hadith Musnad* kutoka kwa walimu 280, alikulia na kuishi ndani ya sunna kwani alisema '**Sikuwahi kuandika *Hadith* ambayo sikuwahi kuifanyia kazi**', hata watoto wake pia aliwalea katika maisha aliyokua akiishi, anasema mtoto wake anaeitwa A'bd Allah Ibn Ahmad Ibn Hanbal kua Imam Hanbal alikua akicheza nae kwa kumwambia '**Fungua sehemu yeyote ya *Musanaf* Waki, halafu niulize *Hadith* yeyote, nami nitakuambia msururu wa walioipokea, au nitajie msururu wa wapokeaji nami nitakutajia *Hadith* yenyewe**.'

Alipokutana na Imam Al Shafi'i, Ahmad Ibn Hanbal alijitolea kila kitu ili aweze kusoma kwa Mwanazuoni huyo mkubwa kwa wakati huo, ambapo alisoma *Fiqh* na Kanuni zake. Ahmad Ibn Hanbal pia hakuanza kusomesha wala kutoa Fatwa hadi mwaka 204 *Al Hijr* baada ya kufariki Imam Al Shafi'i. Hivyo Ahmad Ibn Hanbal akawa mrithi mkubwa wa Imam mkubwa alietangulia. Imam Ahmad Ibn Habal alikua akisomesha mara mbili, ya kwanza ilikua nyumbani kwake kwa wanafunzi wake wenye hamu kubwa ya *I'lm* na ya pili ilikua baada ya Salat al Asr msikitini kwa watu wa kawaida wenye kutafuta *I'lm*.

Imam Ahmad Ibn Hanbal alikua na wanafunzi wengi na waliokua juu katika *I'lm* ambao baadae waliieneza *Fiqh* yake sehemu mbalimbali, mwanafunzi wake mkubwa na ambae alikua nae karibu sana alikua akiitwa Abu Bakr Al-Maruzy, Imam Ahmad Ibn Hanbal alisema kuhusu Al Maruzy kua '**Chochote kile Al-Maruzy akisema nimesema mimi basi mjue kua ni kweli nimesema mimi**.', wanafunzi wake wengine ni pamoja na Abu Bakr Al-Athram, Ishaq Ibn Mansur At-Tamimi, Ibrahim Ibn Ishaq Al-Harbi, Al-Bukhari, Muslim, Abu Daud na Baqi Ibn Makhlad.

Imam Adh Dhahabi anamuelezea Imam Ahmad Ibn Hanbal kua ni '**Ni Shaykh wa kweli na ni kiongozi wa Waislam katika wakati wa Uhai wake,** mwanahadith **mkubwa na ni Uthibitisho wa Dini**'.

Imam Ahmad Ibn Hanbal aliandika kitabu cha *Hadith* kinachoitwa *Al Musnad* na *Az-Zuhd, As-Sunnah, Al-Wara` wa Al-Iman, na Fada'il As-Sahabah,* lakini hakuwahi kuandika Fatwa zake, kitabu cha *Fiqh* yake, wala hakumpa mwanafunzi wake kazi ya kufanya hivyo, na alikua akisema '**Usifuate ushauri wangu, wala ushauri wa Malik wala ushauri wa Al Shafi'i, wala wa Awzal wala wa Ath Thauri, lakini chukua tulipochukua sisi**', Imam Ahmad Ibn Hanbal alikua ni mtu ambae hapendi Fatwa zake ziandikwe, na ilikua hivyo hadi alipofariki na Abu Bakr Al-Khallal ambae ni mwanafunzi wa Al-Maruzy alipokusanya na kuiandika *Fiqh* ya *Madhhab* ya Hanbal. Al Khallal alisafiri sehemu tofauti kutafuta na Fatwa ambazo ziliandikwa na Imam Hanbal na kuzikusanya katika kitabu chenye matoleo 20 kinachoitwa *Al-Jami` Al-Kabir*.

Abu Al-Qasim Al-Khiraqi ambae alikua mwanafunzi wa Al Khallal aliandika mukhtasari wa kitabu kilichoandikwa na Al Khallal ambacho kiliitwa *Mukhtasar Al-Khiraqi*. Kitabu ambacho kilipendwa sana na wana *Fiqh* wa *Madhhab* ya Hanbal ambao nao baadae waliandika vitabu zaidi ya 300 wakiielezea *Mukhtasar Al Khiraqi*, na miongoni kati ya vitabu hivyo ni pamoja na *Al Mughni* kilichoandikwa na Ibn Qudamah Al-Maqdisi. Baadae, Imam Abdus-Salam Ibn Abdullah, babu yake Imam Ibn Taymiyah, aliziharir upya Fatwa za Imam Ahmad na kuandika kitabu cha *Fiqh* kinachoitwa *Al-Muharir* .

Kabla ya kufariki *Khalifah* Harun Rashid ambae alikua ni mfuasi wa Ahlu Sunah wa Jamaah, aliwachagua watoto wake ambao walikua Wanazuoni wakubwa Al-Amin na Al-Mamun waongoze, Al Amin alikua Mutazilah lakini hakulazimisha al Itizal, lakini ndugu yake Al Maamun ndie alieufanya Mutazilah kua ni jambo la kimataifa. Mutazilah ni kundi la mwanzo katika historia ya Kiislam ambalo hutumia fikra na ufahamu wa *Bani Adam* kutafsir mambo ya dini.

Wakati wa utawala wa Kikhalifah wa Al Maamun akida za Mutazilah zilichipukia na kuongezeka. Mutazilah waliingiza Falsafa za Mashariki katika dini na uhuru wa kifikra. *Khalifah* Ma'mun akaanzisha *'Halaqat Tarjuma' au* huduma za kutafsiri, katika kipindi hiki kila kitabu kilitafsiriwa vikiwemo vya mambo ya uchawi na uganga wa kienyeji pia, jambo ambalo lilileta sura mbaya kwa watawaliwa.

Mwaka 218 *Al Hijr*, alipokua akitawala *Khalifah* Al Ma'amun, Imam Ahmad Ibn Hanbal alikamatwa kufungwa jela kwa kosa la kukataa kukubali kua *Qur'an*

imeumbwa. Wanazuoni wengi waliadhibiwa kwa kutokubaliana na hilo, na Imam Ahmad Ibn Hanbal alikuwa miongoni mwao, alifungwa jela kwa zaid ya miaka miwili. Alipotawala *Khalifah* Al Wathiq alimwachia Imam Hanbal lakini akamfunga kifungo cha nyumbani, hana ruhusa ya kuenda msikitini kusali wa kusomesha. Hali ilibadilika baada ya kutawala Al Mutawakil ambae alifuta muonekano wa kuwa *Qur'an* imeumbwa na akamruhusu Imam Hanbal kuendelea kusalisha na kusomesha msikitini.

Baada ya Imam Hanbal kua huru na kifungo cha nyumbani, Khalifah Al Mutawakil alimpelekea zawadi nyingi kumliwaza. Baada ya kuona zawadi hizo Imam Hanbal, alilia sana na kusema

'***Inni akhafu min fitnatil ni'ma akthar min fitnatil Mihna,***'
*Tafsir*, '**Hakika nnaikhofia fitna ya neema hii zaidi kuliko fitna ya kukaa jela**'. Na akaamua kuzigawa zawadi hizo kwa watu wengine.

Imam Ahmad Ibn Hanbal aliulizwa Jee Allah ataonekana siku ya kiama. Akajibu '**Hii imethibitishwa na *Hadith* Sahih, tunazoziamini na kuzikubali, nasi tunakubali kila kitu alichokisema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kikiwa na usahihi wa waliokipokea. Tunaamini na kuthibitisha**'.

Ibn Dharih al-'Ukbari alisema: '**Nilitaka kumuona Ahmad bin Hanbal. Hivyo nilionana nae, alikua mtu mzima aliepaka hina nywele zake, alikua mrefu na si mweupe sana**.'

Muhammad Ibn Abbas An Nahwi alisema: '**Nilimuona Ahmad bin Hanbal akiwa na uso mzuri na wa kuvutia, alipaka hina nywele zake ambazo zilikua si nyueusi sana. Alikua na ndevu nyeusi na nguo nyeupe. Alivaa kilemba na *izar***.'

Abd al-Malik al-Maymuni amesema: '**Sijui kama nimewahi kumuona mtu alievaa nguo safi na nyeupe, anayejishughulikia na kupunguza sharubu zake na kuchana nywele zake vizuri na ndevu zake vizuri kama Ahmad Ibn Hanbal**.'

Al-Fadl Ibn Ziyad alisema: '**Nilimuona Abi Abdillah wakati wa kipupwe alivaa shati mbili na fulana ya rangi, na pia huvaa sweta nzito. Na pia nilimuona akivaa kilemba na nguo nzito, nikamsikia Aba 'Imran al-Warkani akimwambia: 'Ya Aba Abdillah Nguo zote hizo?'** Abi Abd Allah alicheka na kusema: **'Baridi mimi siiwezi.**'

Imam Ahmad Ibn Hanbal alikua ni mtu mwenye kuwapenda sana watoto wake na alikua akiwausia kuhusiana na mambo ya Akhera na vile vile juu ya mambo ya kidunia, miongoni mwa wasia alimuusia mtoto wake alipokua akijitayarisha kuoa kumwambia kua: **Ewe mtoto wangu hutokua na furaha ndani ya nyumba yako hadi pale utakapokua na sifa 10 ambazo unatakiwa kumuonesha mke wako, hivyo zikumbuke, zisimamie na uzitekeleze kwa dhati.**

**Ama kwa sifa mbili za mwanzo ni kua: Wanawake huhitaji uangalifu na kuwajali na hupenda kutamkiwa wazi kua wanapendwa. Hivyo usiwe mchoyo katika kuweka wazi mapenzi yako kwa mkeo. Ukiweka mpaka katika kuelezea mapenzi yako, utajenga ukuta baina yako na yake yeye, na hivyo kupunguza hisia za mapenzi baina yenu.**

**Wanawake hua wanachukia wanaume wakali, lakini huwatafuta wale wenye ulaini, hivyo zitumie sifa mbili hizi itakiwavyo. Jambo hili litaleta mapenzi zaidi na kukuletea utulivu akilini mwako.**

**Wanawake hupenda kutoka kwa waume zao kile ambacho wanaume hupenda kupata kutoka kwa wake zao, kama vile manenolaini, kupendeza,usafi na harufu nzuri. Hivyo daima dumu katika hali kama hiyo.**

**Kwa hakika, nyumba hua iko chini ya mamlaka ya mwanamke, hivyo anapoka ndani yake hua anajihisi amekalia taji lake la kimalkia, na kua yeye ndio kiongozi wa nyumba. Hivyo kaa mbali na kutaka kuyaangamiza Mamlaka hayo na kamwe usijaribu kufanya hivyo. Kwani mfalme hua na hasira sana kwa yule anaetaka kumvua madaraka yake, hata kama ikiwa alikua anajaribu kuonesha kitu chengine kilicho bora zaid.**

**Mwanamke hua anampenda mumewe, lakini wakati huo huo hua hataki kuwapoteza watu wa familia yake, hivyo usijaribu kujiweka katika darja moja na wazee wake, kwa sababu utamuweka katika kukuchagua wewe au familia yake. Na hata kama akikuchagua wewe na kuiwacha familia yake basi atakua katika hali ya wasi wasi, jambo ambalo alitapelekea kujenga chuki katika maisha yenu.**

**Kwa hakika mwanamke ameumbwa kutokana na mfupa wa mbavu iliopinda, na hii ndio siri ya kuvutia kwake. Na wala sio kasoro yake, kwa sababu 'Nyusi**

**hua zinavutia kutokana na kua zimepinda'. Hivyo akikosea, usimkaripie katika hali ambayo itakua haina upole ndani yake, kwa kutaka kumnyoosha, vyenginevyo utakua ni mwenye kumvunja, na kumvunja kwake ndio Talaka yake. Vile vile usimuachie bila ya kumkosoa makosa yake, kwani vyenginevyo ubaya wake utazidi na atakua na kibri na *Nafsi* yake. Baada ya hapo hatolainika tena wala hatokusikiliza tena hivyo kua ni mtu wa kati na kati.**

**Ni maumbile ya mwanammke kutokua na shukrani na mume wake na kukataa neema zake. Hivyo ukiwa mkarimu kwa kwa miaka yote na ukawa mgumu kwa mara moja tu basi atasema, 'Sijawahi kuona wema wowote kutoka kwako'. Hivyo usiiruhusu tabia yake hii ikakufanya kua humpendi au kujitenga nae. Kwani ikiwa huipendi tabia yake hii basi utakuta tabia nyengine zinazokupendezea, hivyo tengeneneza uwiano katika hayo.**

**Kwa hakika kuna wakati ambao mwanamke hua anapitia kipindi cha mabadiliko ya udhaifu na uchovu wa kiakili. Kiasi ya kua Allah amemruhusu na kumuachia kutofanya mambo ya fardhi ya Ibada katika wakati huo; Allah amemsamehe katika kusali, na akamuaghairishia siku za kufunga katika kipindi hiki hadi kipite na awe katika hali ya kawaida. Hivyo katika kipindi hiki kua nae pia katika hali kama ile alivyofanyiwa na Mola wake, kama vile Allah alivyomsamehe na kumrahisishia baadhi ya mambo basi nawe pia mpunguzie majukumu yake kwako katika siku kama hizo.**

**Mwishoni, fahamu kua mwanamke ni mtumwa wako hivyo kua ni mwenye ukarimu na rehma juu yake.**



Imam Hanbal aliwasomesha watoto wake *I'lm* ya dini hadi nao wakawa pia ni miongoni mwa wenye *I'lm* kubwa kwani watoto wake A'bd Allah na Salih walikua walikua ni wana*fiqh* pia. Imam Ahmad Ibn Hanbal alifariki katika mwezi wa Rabi` Thani 12, AH 241 akiwa na umri wa miaka 77. Inasemakana maziko yake yalihudhuriwa na mji mzima wa Baghdad, kwani walihudhuria wanaume 100,000 na wanawake 60,000.

Moja kati ya sifa waliyokua nayo baadhi ya wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Hanbal ni kutokua na ustahmilivu dhidi ya mitizamo ya wafuasi wa *Madhhab* mengine ya Kiislam, jambo ambalo mara nyingi huwapelekea kuonekana kua ni wakaidi sana, baadhi ya sifa hizi bado pia bado ziko hadi leo miongoni mwa wafuasi wa *Madhhab* hayo, jambo ambalo limepelekea upunguaji wa kupendwa kwao, na kukirihisha kwa

baadhi ya mitizamo ya Mashaykh wao kama vile mitizamo ya Shaykh Ahmad Ibn Taymiyyah na Shaykh Abdul Wahab.

**SHAYKH AHMAD IBN TAYMIYYAH NA AHLU SUNNA WAL JAMAAH**

Historia ya Kiislamu inatuonesha kua, mwaka 1258 mji wa Baghdad ulivamiwa na Wamongolia na kutekezwa wote, na huo ndio ukawa mwisho wa *Ukhalifa* wa 'Abbasid, na baada ya hapo ukanyanyuka utawala mwengine mpya wa kiislamu uliokua ukifuata *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa. Huu ulikua ni utawala wa Kikhalifah wa Kituruki ambao ulikua ukiitwa *Daulat Otmaniyyah* (*Ottoman Empire*) ambao baadae utawala wao uliewalitawala kuanzia India, Mashariki ya kati yote hadi Morroco na pia nusu nzima ya bara la Ulaya kwa mda wa miaka mia saba, na pia kusimamia Miskiti miwili mitakatifu ya Makkah na Madinah.

Mnamo tarehe 29-1-1263 katika mji wa Harran, ambalo sasa ni Altinbasak nchini Uturuki katika familia ya Mwanazuoni wa Madhhab ya Hanbal aitwae Abu Mahasin Shihab Din Ibn Taymiyyah alizaliwa mtoto alipewa jina la Taqi Din Ibn Ahmad ibn Abd Salam ibn Abd Allah Ibn Taymiyyah. Miaka sita baada ya kuzaliwa kwake basi mji wa Harran ukavamiwa na watu wa kabila la Tatar wenye asili ya Urusi, hivyo familia nzima ya Abu Mahasin ikaamua kukimbilia nchini Syria katika mji wa Damascus ambapo Abu Mahasin kutokana na I'lm yake akapewa wadhifa wa kusomesha katika chuo cha *Dar al Hadith Sakkariyyah*.

Abu Mahasin alisomesha katika chuo hicho kwa muda wa miaka 15 huku akimsomesha pia mtoto wake. Mtoto wake huyo alipotimia umri wa miaka 21 Abu Mahasin akafariki Dunia na hivyo kumuacha mtoto wake akikulia na kua Mwanazuoni mkubwa ajulikanae kwa umaarufu kama Shaykh Ibn Taymiyyah. Kama alivyokua mzee wake Shaykh Ibn Taymiyyah basi yeye pia alikua ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Hanbal.

Shaykh Ibn Taymiyyah alikua ni mwenye I'lm ya Hadhith, Lugha na Tawhid na ufahamu siosahau kirahisi, hivyo alikua na uwezo wa kuota fatwa mbali mbali. Tatizo ni kua baadhi ya Fatwa hizo ni zenye kupingana na mitizamo ya *Madhhab* ya Imam Hanbal na pia alipinga baadhi ya mitazamo ya *Madhhab* mengine ya *Ahlu Sunna Wal Jamaa* na Makubaliano ya Ijmaa pia. Hususan tunapozungumzia kuhusu *Ijmaa*, kwani miongoni mwa mitizamo ya fatwa zake ni kua, Talaka tatu kwa mpigo hua inahesabika ni talaka moja, Talaka inayotolewa wakati mtu yuko katika hali ya ulevi, hua haisihi, Talaka inayotolewa wakati mwanamke yuko katika siku zake hua haisihi, Talaka inayotolewa katika hali ya hasira hua haisihi, Talaka ya kiapo hua haishi, na kadhalika.

Wanazuoni wameyagawa makosa 98 aliyoyafanya Ibn Taymiyyah katika hali nne tofauti zifuatazo:-

**1 – Alipingana na Mitizamo ya Madhhab yake ya Imam Ahmad Ibn Hanbal katika Fatwa 26.**

**2 – Alifuata mitizamo ya Madhhab mengine tofauti ikiwemo ikiwemo ya Imam Abu Hanifa, Imam Malik na Imam Shafii 16.**

**3 – Alipingana na Mitizamo ya Madhhab yote mara 17.**

**4- Alipingana na Mitizamo ya Makubaliano ya Jamhuri na *Ijmaa* mara 39, ambapo mara 10 kati ya hizi ni katika fatwa zinazohusiana na Talaka.**

Vile vile Ibn Taymiyyah alikua na mitizamo ya kipingana na mfumo wa kufuata Madhhab, kwani yeye alikua akiona kua kila mtu mwenye uwezo kidogo wa I'lm basi anaruhuska kufuata mitizamo ya Madhhab kama akitaka lakini pia anaruhusika kufuatilia mwenye kwenye vyanzo vya Fiqh ili kupata mtizamo anaouona unafaa, na pia likua akitafsiri *ayat Mutashabihat* za Qurán katika hali ya kawaida. Kutokana na mitizamo hii basi wanazuoni wengi wa Kiislam waliotangulia na wa karne yetu wanamheshimu sana Shaykh Ibn Taymiyyah na kukubali jitihada zake katika Uislam lakini, hawakubaliani nae katika baadhi ya mambo ya Iman, *Aqida* na *Fiqh*.

Mnamo mwaka 726 *Al Hijr*, Wanazuoni kutoka katika Skuli nne za *Madhhab* ya Ahlu Sunna wa Wal Jamaa ambao ni Qadhi Muhammad Ibn Ibrahim Ibn Jama'ah, wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, Qadhi Muhammad Ibn al-Hariri, al-`Ansari, wa *Madhhab* ya Imam al-Hanafi, Qadhi Muhammad Ibn Abi Bakr, wa *Madhhab* ya Imam Maliki, na Qadhi Ahmad Ibn `Umar Al Maqdisi, wa *Madhhab* ya Imam Ahmad Ibn Hanbali, waliamua kutoa Fatwa ya kumpinga Shaykh Ibn Taymiyyah baada ya kuona kua anapinga na pia anafundisha kuenda kinyume na mafundisho ya Aqida, Iman na *Fiqh* ya Ahlu *Sunnah wa al Jamaah.*

Baadhi ya Wanazuoni wa baadae ambao waliompinga Shaykh Ibn Taymiyya ni pamoja na: Taqi-ud-Din as-Subki, Faqih Muhammad Ibn `Umar Ibn Makkiy, Hafiz Salah-ud-Din al-`Ala'i, Qadhi, Mufassir Badr-ud-Din Ibn Jama'ah, Shaykh Ahmad Ibn Yahya Al-Kilabi Al Halabi, Hafiz Ibn Daqiq Al`Id, Qadhi Kamal ul Din Az Zamalkani, Qadhi Safi-ud-Din Al Hindi, Faqih na Muhaddith `Ali Ibn Muhammad Al Baji Al Shafi'i, Mwanahistoria Al Fakhr Ibn Al Mu`allim Al Qurashi, Hafiz Dhahabi, Mufassir Abu Hayyan Al Andalusi, Faqih na Msafiri ʿAbd al-Lāh

Muḥammad Ibn Abd Allah Ibn Battutah, Shaykh ul Islami Ahmad Ibn Zayni Ad Dahlani na wengineo.

Imam Dhahabi, Imam Ibn Hajar Al Asqalani na Maimamu wengineo wanasema kua '**Kwa kumfuata Shaykh Ibn Taymiyya mtu anaweza kunufaika na mambo mengi lakini ni lazima ajihadhari na baadhi ya mambo yanayohusu *Iman, Aqida na Fiqh'***.(*Malfuzat Muhaddith Kashmiri,Uk 413-414*)

Kwani mingi kati ya mitizamo yake ni ya kupingana na makubaliano ya *Ijma'a* mbali mbali ikiwemo kwa kusema kua talaka tatu mara moja huhesabika ni moja tu, talaka iliyotolewa wakati mwanamke akiwa katika siku zake hua haisihi na pia kiapo cha kutoa talaka kinaweza kubatilishwa kwa kulipia kafara ambapo kutokana na kauli za Wanazuoni ni kua mambo yote haya matatu ni kuenda kinyume na *Ijma'a* ya Maimamu wa *Madhhab* yote manne na pia *Ijma'a* ya Wanazuoni waliotangulia kabla yao.

Shaykh al Islam Taqi Din Al Subki anasema: '**Ibn Taymiyya ameeneza uzushi katika kuthibitisha kutofautiana kwa mambo, jambo ambalo si sahihi na ni *Kibr* dhidi ya Uislam…kwani imethibitishwa na Wanazuoni kua yule anaepinga Makubaliano ya Wanazuoni (*Ijma'a*) basi hua hakuamini.**'

Shaykh Ibn Taymiyah alikamatwa na kufungwa tena mara ya pili baada ya kutangazia kua yeyote yule atakaetembelea Kaburi la Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* basi atakua amefanya jambo ambalo lililoharamishwa, amefanya dhambi kubwa (*ma'asi*) na amefanya *Bida'a* pia, Imam Ibn Taymiyyah alifariki wakati akitumikia kifungo chake katika jela ya Damascus katika siku ya Jumatatu ya mwezi 20 Dhul-Qa'dah 728 A.H./26-27 Septemba 1328 C.E. akiwa na umri wa miaka 67, na akazikwa katika makaburi ya Sufiyyah yaliyopo Damascus, nchini Syria.

Wanazuoni wa Ahlu *Sunnah* wal Jamaah wanasema kuhusiana na Shaykh Ibn Taymiyah kua '**Anakubalika kutokana na mchango wake wote alioutoa kwa ujumla ambao unaoendana na mitizamo ya *Ahlu Sunnah wa Jamaah* lakini hakubaliki katika mambo yanayopingana na wengi miongoni mwa Wanazuoni wa Ummah wa Kiislam, anaheshimiwa kua kama ni Mwanazuoni hivyo haitakiwi kumlaani lakini hakubaliki kua ni miongoni mwa wenye Mamlaka ya kutoa *Fatw*a na haitakiwi kumfuata katika mambo ya Iman, Aqida na *Fiqh*, na hivyo anaachiwa na mitizamo yake yenye migogoro inayohusiana na nguzo za Iman kwa Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Na huu ndio msimamo sahih ambao**

**hufuatwa na Wanazuoni kuhusiana na watu wenye sifa hizi za migogoro migogoro'.**

Imam Ibn 'Asakir anasema katika *Tabyin* kutoka kwa Imam Ibn Shahin Al-Hanbali ambae amesema '**Watu wawili waadilifu wamedhuriwa kutokana na ubaya wa watu: Ja'far ibn Muhammad na Ahmad Ibn Hanbal**.'

Hata hivyo tukiangalia kwa upande wa wale wanaomfuata na Shaykh Ibn Taymiyah hususan wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Hanbal walioko katika nchi ya Saudia wao wana mtizamo tofauti kwani wanasema kua:

'***Shaykh ul Islam* Ahmad Ibn Abdallah Ibn Taymiyyah ni mmoja kati ya *Mujaddid,* ikiwa matunda ya *Mujaddid* yanaonekana katika wakati wake aliokua hai, basi matunda ya Shaykh Ibn Taymiyyah yalianza kuonekana katika wakati wa uhai wake na bado yanaendelea kuonekana hadi leo, ambapo Wanazuoni wa *Ahlu Sunnah wal Jamaah,* na wale wanaotafua *I'lm* wanarejea katika vitabu vyake katika kuwashinda maadui wa Uislam, miongoni mwao wakiwemo Makafiri na Mayahudi na makundi mengine yanayojiita kua ni ya Kiislam kama vile *Raafidi, Hululi na Jahamis* na pia makundi ya *Bida'a* kama vile ya Ashari na Murjii. Mafanikio yake katika maeneo ya *Fiqh, Hadith, Tafsir na Suluk* (njia za kua na ukaribu na Allah) yanajulikana sana bila ya hata kutoa mifano, hahitaji mtu yeyote kumsifu bali *I'lm* yake inatoa ushahidi ulio wazi na hakuna anaeweza kukataa hayo isipokua yule aliekua mjinga na mkaidi.**'

Katika kipindi kirefu *Madhhab* ya Imam Ahmad Ibn Hanbal yalikua yapo katika baadhi ya sehemu za Hijaz na Magharibi mwa Iraq na hayakua na wafuasi wengi hadi yalipotokea mabadiliko katika karne ya 18 alipokuja Shaykh Muhammad Ibn Abdul Wahaab, ambae alizaliwa mwaka 1703 katika kijiji cha *Dir'iyyah*, katika mji wa Najd, Saudi Arabia. Shaykh Muhammad Ibn Abdul Wahaab alipata mafunzo yake kwa kusoma vitabu vya Shaykh Ibn Taymiyah na kuvifanyia kazi kwa vitendo vitabu hivyo na kwa ufahamu wake kutafsir neno *Bida'a* katika maana ambayo haijawahi kusikika kabla yake. (*Tarikh Al Madhahib Al Islamiyah*).

Baada ya kuja juu kwa Shaykh Muhammad Ibn Abdul Wahab, *Madhhab* ya Imam Hanbal yakaanza kuenea zaid kwani mnamo mwaka 1744, Shaykh Muhammad Ibn Abdul Wahaab alianzisha kampeni za kutaka kuusafisha Uislam kutokana na mtazamo wao kua Uislam wa wakati huo ulikua hauko katika njia inayotakiwa. Hivyo Muhammad Ibn Abdul Wahaab akishirikiana pamoja na Muhammad Ibn Saud ambae ni mwanzilishi wa Ufalme wa Saudi Arabia kutoka kabila la Al Saudi, kabila ambalo lilikua kubwa katika eneo la *Diriyya*, na Shaykh Muhammad Ibn

Abdul Wahaab akatoa fatwa isemayo kila Muislam ambae anapingana na familia ya Ibn Saudi basi ni Kafiri kupitia katika *Bida'a*. Hivyo kwa pamoja Shaykh Muhammad Ibn Abdul Wahaab na Muhammad Ibn Al Saud wakawa wanapigana vita na Waislam wenzao waliomo katika ardhi ya Najd na baadae kufuatia wanaopakana na maeneo hayo. Katika kipindi hiki eneo la Hijaz ambayo lilikua lipo chini ya uangalizi wa Utawala wa Dola la Kiislam la Ottoman.

**UTAWALA WA DOLA LA OTTOMAN.**

Dola la Kiislamu la Sultan wa Kituruki wa Ottoman (*Ottoman Empire au Daulat Otmaniyyah*) lilianzishwa takriban miaka arubaini (1299) baada ya wa Mongolia kuuangusha utawala wa Kikhalifah wa Al 'Abbas. Mwanzilishi wa Dola la Kiislam la Kituruki ni Uthman ambae alikua ni mtu wa Uzbekistan alietoka katika kabila la Ottoman, Utawala wa Dola la Kiislam la Ottoman ulikua ni utawala uliotawala kwa njia na *Sharia'h* za Kiislam kwa kutumia *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliposema katika *Hadith*i yake kua: '**Hakika, Constantinople itatekwa, kiongozi atakaeiteka atakua ni kiongozi bora na jeshi lake litakua ni jeshi bora'.** (*Imam Ahmad, Al Hakim, Imam Bukhari, Imam Tabarani*).

Constantinople ni mji uliokuwepo katika upande wa pili wa bahari ya Mediterrenean iunganishayo na bahari Nyeusi, na ndio unaounganisha baina ya bara la Asia na bara la Ulaya, na ulikua unatawaliwa na utawala wa *Roman Empire*, kutokana na umuhimu wake huo, Waislamu walijaribu kwa miaka 800 kuthibitisha maneno ya *Hadith* hiyo ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, ikiwa ni pamoja na kua ni miongoni mwa kiongozi bora na jeshi bora, miongoni mwa majaribio hayo ni pamoja na la *Khalifah* Uthaman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu*, Muawwiyah Ibn Abi Sufyan, Suleiman Ibn Abdul Malik na *Khalifah* Harun Rashid.

**UTAWALA WA OTTOMAN-SULTAN MUHAMMAD AL FATIH.**

Katika mwaka 1453 akiwa na umri wa miaka 21 tu Sultan Mehmet (Muhammad Fatih) Sultan wa Dola ya Ottoman aliuteka mji wa Constantinople (*Istanbul, Uturuki*), hivyo kutimiza kama alivyobashiri Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Sultan Muhammad Al Fatih alipoulizwa '**Wengi wamejaribu kuiteka Istanbul lakini walishindwa, jee ni nini kilichokufanya wewe ufanikwe?**' Sultan Muhammad Al Fatih alijibu '**Mimi nna vitu viwili, kwanza nna Moyo mgumu kama jiwe ambao hauvunjiki juu ya kile ninachokitumainia, Pili, nna Jicho ambalo linalia kwa kumuogopa Allah Subhanahu wa Ta'aala, Jee itakuwaje**

**nisifanikiwe?**', Sultan Muhammad Al Fatih alikua na *I'lm* kubwa ya dini ikiwemo Hifdh ya *Qur'an, Hadith, Fiqh*, Hesabu, Sayari kwa Kisharia, Mambo ya kijeshi, Lugha ya Kiarabu, Kiajemi, Kilatin na Kigiriki.

Baada ya kuiteka Constantinople, Sultan Al Fatih alienda moja kwa moja hadi katika kanisa kubwa la mji huo linaloitwa Hagia Sophia, ambao watu wa nchi hiyo walikimbilia na kujificha ndani yake, watu hao ambao walikua si waislam walipomuona Sultan amewasili walilia na kumsujudia ili awaokolee maisha yao. Sultan Muhammad Al Fatih, alipowakaribia alishuka chini kutoka katika farasi wake na kisha akasali rak'aa mbili za kumshukuru Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na kisha akawaambia wale watu waliokua wakimsujudia na kulia kwa kusema: '**Simameni haraka! Mimi ni Sultan Muhammad, na ningependa kukuambieni nyie, na ndugu zenu, na jamaa zenu kua uhai wenu na uhuru wenu uko chini ya ulinzi wangu.'**

Sultan Muhammad Al Fatih, akaamrisha kanisa libadilishwe na liwe *Masjid Hagia Sophia*, kwa mara ya mwanzo Adhana ikasikika katika mji huo na kisha akaligeuza jina la mji huo kutoka Constantinople na kua Islambul (Nyumba ya Uislam) ambapo baadae watu wakazoea kuuita Istanbul. Sultan Muhammad Al Fatih alijenga Miskiti zaid ya 300 na miskiti 192 kati yao aliijenga katika mji wa Istanbul, ukiwemo Masjid Muhammad, Masjid Abu Ayyoub Ansari na Masjid Sarai, na alijenga pia vyuo 57.

Sultan Muhammad Al Fatih alifariki katika mwaka 1481 akiwa na umri wa miaka 49. Na aliwacha wasia ufuatao kwa mtoto wake aitwae Sultan Bayezid wa pili ambae aliendeleza utawala huo kwa kumwambia: **'Sasa hivi nnakaribia kufa, lakini sijuti kutokana na kitu chochote, kwa sababu ninawacha mtu muhimu kama wewe, kua muadilifu, na mwenye huruma. Kua mkarimu kwa walio chini yako, wasaidie na walinde ipasavyo bila ya ubaguzi miongoni mwao. Eneza Uislam, kwani hilo ni jambo la wajibu miongoni kwa viongozi wanaotawala Ulimwenguni, kamwe usichoke kuiweka mbele dini yako zaid ya kitu chengine chochote kile. Usimchague mtu asieijali dini au asiejitenga na dhambi kubwa kubwa wala yule mtu aliezamia katika mambo ya kizushi katika dini kua kiongozi. Tanua mipaka ya ardhi ya Taifa letu kwa kupitia njia za Jihad na kua makini na *Bayt ul Maal* kwa kuhakikisha kua haitumiwi ovyo ovyo. Kamwe usinyooshe mkono katika mali ya mtu mwengine isiokua yako isipokua pale ilipohalishwa na *Sharia'h* za Kiislam. Wahakikishie wanyonge haki zao na toa kwa ukarimu kwa wale wanaostahiki kupewa kutoka kwako.'**

**RAMANI INAYO ONYESHA ENEO LILILOKUA LIKITAWALIWA NA DOLA LA KIISLAMU LA OTTMANIA (OTTOMAN EMPIRE 1299-1919)**



**ALAMA HII INAONESHA ENEO LA OTTOMAN EMPIRE**

Sultan wa Dola la Ottoman alikua ni mlinzi juu ya anaowatawala iwe Waislam au si Waislam kuanzia Afrika ya Kaskazini, Mashariki ya Kati na sehemu zote alizokua zilizokua chini ya mamlaka yake, na pia aliekua Msimamizi wa misikiti miwili mitakatifu ya Makkah na Madinah, ingawa *Sharia'h* ya *Fiqh* na Hukmu za Utawala zilikua ni za *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa lakini kila sehemu ilikua ikifuata *Sharia'h* zinazotokana na hukmu za Skuli za *Madhhab* ya *Fiqh* ya sehemu husika.

U'lamaa wa Dola Ottoman walikua wakisafiri kuelekea Misri na maeneo mengine ya waislam ili kutafuta *I'lm*, baada ya kutekwa kwa mji wa Istanbul, Sultan wa Ottoman aliwateua U'lamaa kuanza kusomesha katika vyuo hivyo. U'lamaa walikua na kazi aina mbili, ambazo ni kua Mufti anaetafsiri *Sharia'h* kutoka katika vyanzo vyake au Qadhi anayeisimiamia *Sharia'h* kufanya kazi yake. Mufti Mkuu ambae alikua akiteuliwa na jopo la U'lamaa wakubwa wa miji iliyokuwemo katika Dola la Ottoman alikua akiitwa *Shaykh ul Islam*. Kazi ya *Shaykh ul Islam* ilikua ni kutoa *Fatwa* na pia hua na haki ya kumthibitisha Sultan kama anafaa ama la, ingawa Sultan alikua na cheo kikubwa kuliko *Shaykh ul Islam*.

**UTAWALA WA OTTOMAN-SULTAN SULAIMAN SALIM (*AL QANUN*).**

Utawala wa Dola la Kiislamu la Ottoman ulitawala sehemu kubwa na kwa muda mrefu katika historia ya Dunia. Kwani utawala huo ulitawala kuanzia Afrika Magharibi, Mashariki ya kati hadi India, na kusini kuanzia Hijaz kuelekea kaskazini na ulienea zaid wakati wa utawala wa Sultan Sulaiman Salim *Al Qanun* (ambae wanahistoria wa Magharibi humuita kama *Sultan Sulaiman The Magnificent*) ambae alikua akimhusudisha sana Nabii Sulaiman *A'layhi Salaam*, Sultan Sulaiman Al Qanun alikua kweli ni '*Sultan Sulaiman the Magnificent*' au 'Sultan Sulaiman Mkuu' kwani yeye alikua na uwezo mkubwa sana kiutawala na alitawala eneo kubwa zaid na kwa muda mkubwa zaid wa miaka 46 *(kuanzia mwaka 1520 hadi 1566*), Sultan Sulaiman ndie aliejenga msikiti mkubwa kuliko yote kati ya miskiti 82,693 iliyoko nchini Uturuki, msikiti huu unaitwa *Masjid Sulaimaniyah* ujenzi wa msikiti huu hadi leo bado unawashangaza wataalamu wengi wa ujenzi wa nchi za Magharibi.

Eneo la ndani la kusalia la *Masjid Sulaimaniyah* lina urefu wa mita 59 na upana wa mita 58, juu limezibwa na kuba moja kubwa lenye upana wa duara wa mita 27.5, na makuba mengine madogo madogo, kwa kua ndani ya msikiti huo hakuna nguzo hata moja na hivyo kufanya eneo la ndani la kusalia kutoa muonekano wa eneo kubwa sana bila ya kua na nguzo yeyote katikati yake. Mtaalama wa ujenzi wa Msikiti huo ambae ni mturuki aitwae Mimar Sinan alitumia makuba mengine madogo madogo yenye kutegemeana na hivyo ili kulizuia kuba kubwa la kati kati lisianguke.

Kwa ujumla eneo la *Masjid Sulaimniyah* linajumuisha majengo ambayo hutumika kwa ajili ya dini na utamaduni pia pia, kwani mbali ya eneo la kusalia lakini pia jengo la msikiti huo lina hospitali, skuli moja, madrasa nne za *Qur'an*, madrasa maalum ya *Hadith*, na chuo cha afya, sehemu ya kukogea (hamam) na sehemu ya jiko maalum kwa ajili ya kuwapikia chakula maskini wa maeneo hayo. Majengo hayo yote yapo hadi hii leo.

Sultan Sulaiman alikua ni kiongozi muadilifu, asievunja ahadi au amri yake na mkarimu sana, alikua akiwaamrisha watu kufanya kazi kutokana na uwezo wao na ndio maana akapata jina la *Al Qanun* (Kanuni). Sultan Sulaiman aliuingiza Uislam kwa ndani zaid katika bara la Ulaya kwa kutawala nusu ya Bara la Ulaya.

Safari moja Sultan Sulaiman aligundua kua mapato ya kodi yanayolipwa na watu wa Misri yameongezeka maradufu, ikabidi aanze kufanya utafiti kujua imekuaje? Hivyo akagundua kua watu wa Misri wamepandishiwa kodi na Gavana wa wake Misri alikua akiwabana watu wake na hawafanyii uadilifu, na hapo hapo bila ya kusita Sultan Sulaiman alimwachisha kazi Gavana wake huyo na kuwachagulia watu wa Misri, Gavana mwengine alie muadilifu.

Katika Uongozi wake Sultan Sulaiman pia aliutanua na kuufanyia matengenezo Msikiti wa Madinah (*Masjid Nabawi*), na pia msikiti wa Makkah (*Masjid Haram*), na pia alilitengeneza eneo lote la Ardhi takatifu ya *Al Quds* liliopo mjni Jerusalem kwa kutumia wataalamu wa hali ya juu na kutumia maru maru 40000 katika kulipamba jengo *Al Sahrah* na kuiandika Surat Yasin, na hivyo kulifanya Jengo hilo kua ni moja kati ya majengo maarufu yanayojulikana na wafuasi wa dini mbali mbali duniani.

Alipotawala Sultan Mahmud II akaufanyia tena matengenezo Msikiti wa Madinah, na akalipaka rangi ya kijani kuba liliokuwepo katika *Hujra al-Saadah* na tangu siku hiyo msikiti huo ukawa unajulikana pia kama Kuba la Kijani, mnamo mwaka 1039 A.H, ilitokea mvua kubwa sana na hivyo yakatokea mafuriko yaliyosababisha sehemu ya *Al Kaabah* kubomoka, hivyo Sultan Murad wa nne akalitengeneza upya jengo la *Al Kaabah.*

Mwaka 1266 A.H Sultan Abdulmecid (Abdul Majid) akaanzisha kazi ya kuutanua Msikiti wa Madinah na ukafikia kua na eneo la mita za mraba 10,939, ambapo sakafu ya Masjid Nabawi ikan'garishwa kwa vigae vya marumaru, sehemu ya juu ya kila nguzo ikawa imepakwa dhahabu, na *Qiblah* kikawa kimewekewa vigae vya kituruki, na *Mihrab*, ikapambwa kwa maandishi yenye ustadi mkubwa wa baadhi ya aya za *Qur'an* na *Hadith*i za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kazi



ambayo ilifanywa na mtaalamu wa kituruki aitwae Abdullah Zuhdu na ilimchukua miaka mitatu hadi kuimaliza kazi hiyo.

**UTAWALA WA OTTOMAN-SULTAN ABDÜLHAMID II (1842-1918)**

Katika mwaka ya 1876, Sultan Abdülhamid II alipanda madarakani katika kuuongoza utawala wa Dola la Ottoman, Sultan huyu alikua ni Sultan wa 34 na pia alikua ni Sultan wa mwisho wa Utawala wa Dola hilo.

Katika kipindi hiki utawala wa Dola la Ottoman ulikua unajumuisha watu wa aina mbali mbali wakiwemo Waturuki, Waarabu, Waalbania, Wabosnia, Waarmeni, Wakurdi, Waafrika, Wahindi, Wagiriki n.k. Hivyo Sultan Abdülhamid II akajaribu kuujenga umoja wa Waislam na pia umoja wa kuendeleza Uislam, kwa waislam waliomo ndani ya utawala wake na pia kwa wale waliopo nje ya mipaka ya utawala wake, kama tutakapoona zaid tutakapo zungumzia historia ya Uislam katika Afrika Mashariki.

Mnamo mwaka 1889 Utawala wa Dola la Ottoman ulifunga mkataba na benki ya Ujeruman Deustche Bank kuanzisha ujuenzi wa njia ya treni kutoka Anatolia hadi Constantinople, na miaka kumi baadae 1899 walifunga mkataba mwengine wa kumalizia barabara hiyo kutoka Berlin Ujerumani hadi Baghdad.

Mnamo mwaka 1900 Sultan Abdülhamid II alianzisha ujenzi wa Treni (Reli) ya Hijaz, ambayo ilianzia katika mji wa Istanbul kupitia Syria, Palestina hadi katika mji wa Madina, na hii haikua tu ni kwa sababu ya kuiunganisha miji Mitukufu kua karibu na utawala bali kua karibu kiusalama na Utawala na pia kurahisisha usafiri wa Mahujaj kutoka katika sehemu mbali mbali za Uarabuni wakati wa kuhiji. Sultan Abdülhamid II aliamua kuifanya njia ya treni hiyo kua nyembemba na ile inayotumika na kuunganisha mji wa Istanbul na Berlin kwa sababu ya kuogopa kua ikiwa mji wa Istanbul utavamiwa na Crusaders kutoka Ulaya kwa kutumia usafiri wa treni basi wasiweze kutumia njia ya treni hiyo kuelekea katika miji Mitakatifu ya Makkah na Madina.

Mnamo mwaka 1902 kwa mara ya kwanza katika maeneo ya Mashariki ya Kati, maeneo ya Mesopotamia yaliyokua chini ya Doa la Ottoman ambayo yanayojumuisha ardhi za nchi ya Iraq na Kuwait yaligundulika kua na malighafi ya petrol, lakini bila ya kujulikana ni kiasi cha wingi wake. Ugunduzi huu ulisababisha utawala wa nchi ya Uingereza kuamua kutafuta njia ya kuzidhibiti malighafi hiyo ya petroli kutoka kwa Utawala wa Dola la Ottoman na pia kuidhibiti malighafi hiyo

isiangukie ndani ya mikono ya kampuni za Ujerumani ambazo utawala wao ulikua na ukaribu na Dola la Ottoman.

Historia inaonesha kua kwa mara ya kwanza kabisa sehemu ya Bara Arabu ilianza kutumia umeme katika mwaka 1909, ambao uliingizwa na Sultan Abdülhamid II, na sehemu ya mwanzo kuwaka umeme huo ni katika Masjid Nabawi, ambapo kwa miaka, baadae ndio Kasri la Kifalme la Dola la Ottoman mjini Istanbul nalo likatiwa umeme.

Kwa upande wa Waislamu ambao walikua hawako ndani ya mipaka ya utawala wa Dola la Ottoman, utawala wa Dola la Ottoman ulijaribu, kuwasaidia kila inapotokea kuhitajika kwa msaada wao, na hii haikuanzia kwa Sultan Abdülhamid II tu bali ilianzia tangu ulipoanzishwa utawala wa Dola la Ottoman na watawala wote waliotangulia katika kutawala utawala huo walikua na jukumu hilo, Kwa mfano katika karne ya 15, jeshi la majini la Dola la Ottoman, lilikua ndio jeshi kubwa lililokua likifanya doria katika maeneo ya bahari ya Hindi, na kuwasaidia Waislam wa maeneo hayo kupigana vita na Crusaders wa Kireno, kuanzia Indonesia hadi Afrika Mashariki.

Hivyo Sultan Abdülhamid II pia alitekeleza jukumu hilo kwa kutuma wawakilishi katika maeneo hayo mbali mbali ya mwambao wa Bahari ya Hindi, ikiwemo kwa Utawala wa Sultan wa Zanzibar ambao ulikua ukitawala Afrika Mashariki yote, na kuwaambia kua atakua pamoja nao ikitokea watahitaji msaada wake katika kupigana na Crusaders hao. Sultan Abdülhamid alituma pia ujumbe kwa Waislamu waliopo katika maeneo yaliyopakana na nchi za Urusi na China kwa wakati huo.

Katika kipindi hiki cha utawala wa Sultan Abdülhamid II, mwanaharakati wa uanzilishi wa taifa la Kizayuni la Israel aitwae Theodor Herzl, alimuandikia barua Sultan Abdülhamid kumuambia kua yuko tayari kumlipa paundi Milioni 150 za dhahabu ili Wayahudi waruhusiwe kuishi kwa kupewa sehemu ya ardhi katika eneo la Palestina chini ya utawala wa Dola la Ottoman, hata hivyo Sultan Abdülhamid II alimjibu Theodor Herlz kwa maneno yasemayo:

‘**Wachilia mbali kunipa paundi milioni 150 za dhahabu, lakini hata kama utanipa dhahabu ya dunia nzima, sitokubali kufanya hivyo, nimelitumikia Taifa la Kiislamu na Ummah wa Muhammad kwa miaka 30, na kamwe sikuwahi kuzipaka matope kurasa za Uislam, za Mababa zangu na za Wazee wangu, za Masultanni na Makhalfa wa Dola la Ottoman, hivyo kamwe sitokubali kufanya unavyotaka nifanye**.’

Baada ya hapo Sultan Abdülhamid II akapiga marufuku kwa Wazayuni kuruhusiwa kuuziwa sehemu za Ardhi za Wapelestina. Sultan Abdülhamid II alifariki katika mji wa Istanbul mnamo mwaka 1918.

Utawala wa Dola la Ottoman ulidumisha kanuni za Uislam za ustahamilivu baina ya watu wa dini tofauti na wa mataifa tofauti muda wa miaka mia saba uliokua ukitawala. Ingawa Masultani wa mwishoni mwa wakati wa utawala wa Dola ya Ottoman walijaribu kuisimamisha dini ya Uislam kwa kufuata njia ya Sultani waliotangulia katika Dola lao lakini baadae walishindwa kutokana fitna mbali mbali zilizoanzishwa ndani ya nchi zote walizokua wakizitawala na maadui wa utawala huo ambazo zilisababisha kuanguka kwa Dola hilo mwishoni mwa vita vya kwanza vya dunia.

Nchi za Ulaya, ziliamua kuanzisha vita vya chini kwa chini kupinga sehemu kubwa ya bara la Ulaya kutawaliwa na Dola la Kiislam la Ottoman, ili kujikwamua ilibidi kuudhoofisha na kisha kuuangusha utawala huo kwa kuanzisha fitna ya utaifa kama vile kwa nini Waaraabu, Wa Albania, Wa Armenia, Wa Giriki, Wa Serbia n.k. wawe na Sultan wa Kituruki, mfano hai ni Mapinduzi ya Uhuru wa Ugiriki ya mwaka 1821-1832 ambayo yalichochewa na nchi za Ulaya ingawa baadhi ya Wagiriki wenyewe walikataa kujitenga na Dola hilo.

Njia nyengine zilizotumiwa ni pamoja na kuvunja mfumo wa kielimu wa Dola la Ottoman. Kitabu cha historia ya Uturuki kinasema kua: **Utafiti wa kupima ufahamu kwa kutumia njia tofauti, kwa mara ya kwanza katika historia, ulianzishwa na Utawala wa Dola Ottoman, kama vinavyosema vitabu vya historia vya nchi za Magharibi kua viongozi wa Ulaya walichanganyikiwa baada ya jeshi la Dola la Ottoman kuuteka mji wa Vienna, Austria, waliingiwa na khofu kua Uislam unaenea na utatawala Barani Ulaya, walitumia mda mrefu sana kutafuta utatuzi wa kusimamisha mashambulizi ya Dola la Ottoman.**

**Usiku mmoja mwanadiplomasia wa Kiingereza katika amji wa Istanbul, alituma ujumbe wa kibalozi wa siri ambayo haikuweza kusubiriwa hadi asubuhi kutokana na hamu na umuhimu wa ujumbe huo, uliokua ukielekea kwa viongozi wa Ulaya usemao: 'Nimeigundua, sababu ambayo inalifanya Dola la Ottoman kupata ushindi baada ya ushindi'** kisha akaelezea kwa kusema: **'Watawala wa Ottoman, hawawatesi wafungwa wao wa kivita, bali hukaa nao kama ndugu zao. Huwapima ufaham watoto wote, wanaowatawala bila kujali utaifa wao au dini zao, watoto wenye ufahamu zaid huchaguliwa, halafu husomeshwa na walimu wenye ujuzi wa hali ya juu katika skuli ziitwazo**

**‘*Enderûn*’ katika majumba ya kifahari, wanawafundisha dini ya uislamu, tabia za kiislam, elimu ya sayansi na utamaduni, hivyo hukulia katika mazingira ya nguvu za kiislamu, na kua viongozi wazuri ambao huupa uongozi wa utawala wa Ottoman ushindi baada ya ushindi, n wenye ufahamu wa hali ya juu miongozni mwao hupewa vyeo vikubwa, vya uongozi serikalini, [Kama mawaziri wawili] Sokullu na Köprülü wamekulia katika mazingira hayo pia. Ili kusimamisha ushindi wa Dola la Ottoman ni lazima kuzihujumu skuli za Enderûn na matawi yake, madrasa na kuwafanya Waislamu waanguke kielimu na kisayansi.’**(*Islam’s Reformers History of Turkey, Istanbul, 1967*).

Ingawa Waturuki na Waarabu walikua na uhusiano mkubwa wa kidini, kihistoria na kiutamaduni jambo ambalo linaonekana hata katika muingiliano wa maneno yaliyomo katika lugha za kiarabu na kituruki, lakini nao pia hawakuweza kuuendeleza udugu wao kutoka na fitna za utaifa ziliokua zikiendelea katika nchi zilizokua zikitawaliwa na Dola la Ottoman zilizoanzishwa na nchi za Ulaya, kwani na wao walikumbwa na wimbi la mtihani huo.

Migogoro baina ya Mataifa ya Ulaya na Dola la Ottoman na nchi za Kiarabu iliendelea hadi vilipoanza vita vikuu vya kwanza vya Dunia, ambapo katika vita hivyo, nchi za Uingereza na Ufaransa zilizidisha kuwapa nguvu waasi anaotaka kujitenga na utawala wa Dola la Ottoman na baada ya kumalizika vita hivyo, nchi nyingi zilijikuta zikigawanywa na kutawaliwa na Mataifa ya Ulaya ikiwemo Uingereza na Ufaransa hususan zile zilizokua zikitawaliwa na Dola la Ottoman zikiwemo na za Kiarabu na za Kiislam pia.

Moja katika makundi yenye msimamo mkali ambayo yaliibuka katika kipindi cha utawala wa Dola la Ottoman walikua wanajulikana kama Wahhabi, ukweli ni kua wafuasi wa Wahhabi wenyewe hawakubaliani na jina hilo, kwani Wahabi walikua wakijiita Waislamu halisi na wanapoulizwa kua wao ni nani basi husema kua wao ni watu wa *Ahlu* Al *Hadith*, Ansar *Sunnah* wa *Ahlu Sunnah wa Jamaah*, ingawa walikua na sifa ambazo haziendani na wafuasi wa *Ahlu Sunnah wal Jamaah*, kwani wao walikua wakiwaita Makafiri wale wote ambao wasiofuata au kukubaliana na misimamo yao. Miongoni mwa Wanazuoni wengi wa Kiislamu waliokua wakiwapinga watu hawa ni pamoja na Shaykh ul Islami Ahmad Zayn Al Dahlan.

Mchoro uliomo katika ukurasa unaofuatia unaonesha Silsila ya Ilm ya Wanazuoni wa Madhab ya Imam Al Shafii kuanzia kwa Imam An Nawawi hadi kwa Shaykh ul Islami Ahmad Zayn Ad Dahlani.


SILSILA YA WANAZUONI WAKUBWA WAKUBWA WA FIQH YA MADHHAB YA AL IMAM AL SHAFI'I KUANZIA KWA IMAM ABU ZAKARIYYA SHARAF AN NAWAWI KUPITIA KWA HAFIDH IMAM IBN HAJAR IBN AHMAD ASQALANI HADI KWA SHAYKH UL ISLAMI AHMAD IBN ZAYN AL DAHLAN
IMAM ABU ZAKARIYYAH IBN YAHYA IBN SHARAF AN NAWAWI
AL ALAA IBN ALI IBN IBRAHIM AL ATAR
AL NUR ALI IBN ABI BAKR AL HAYTHAM
AL ZAYN ABD RAHMAN IBN HUSAYN AL IRAOI
AL BURHAN IBN MUSA AL ANBASI
AL SIRAJ UMAR IBN ALI AL MULAOAAN
AL JALAL UMAR IBN AHMAD AL MAHALLI
HAFIDH IMAM IBN HAJAR IBN AHMAD ASOALANI
SHAYKH UL ISLAMI ZAKARIA MUHAMMAD ANSARI
HAFIDH AS SAKHAWI MUHAMMAD IBN ABD RAHMAN
AHMAD IBN HAJJAR AL HAYTHAMI
KHATIB AL SHIBRINI
MUHAMMAH IBN QASIM AL GHAZI
IBN ABD AL AZIZ ZAMZAMI
AL NUR ALI IBN YAHYA AL ZIYADI
AL SHIHAB AL RAMLI AL KABIR
AL SHAMS AL RAMLI AS SAGHIR
ABDALLAH IBN SALIM AL BASR
MUHAMMAD IBN AHMAD AS SHAWBARI
ALI AL NUR AL HALABI
ALI IBN DA'YA SHABRAMULSI
AHMAD IBN ABD LATIF AL BASHBISHI
AHMAD IBN MUHAMMAD AL KHALIFI AL ABBAS
MUHAMMAD IBN SALIM IBN AHMAD AL HAFNI
ABDALLAH IBN HIJAZ AL SHARQAWI
SHAYKH UTHMAN IBN HASAN AL DIMYATI
SHAYKH ISLAMI AHMAD ZAYN AL DAHLANI

*Shaykh ul Islami* Ahmad Ibn Zayni Ad Dahlan Al Makki Al Shafi'i ambae alizaliwa mnamo mwaka 1231 *Al Hijr* (1817 na kufariki mwaka 1886) alikua ni miongoni mwa Wanazuoni wakubwa *Fiqh* na Historia wa karne ya 13 ya *Al Hijr*. Sayyid Ahmad Ibn Zayni Ad Dahlan Al Shafi'i ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i alikua ni Mufti Mkuu wa Makkah katika kipindi cha uhai wake na alisomesha Mashaykh wa *Madhhab* mbali mbali.

*Shaykh ul Islami* Ahmad Zayn Ad Dahlan alisoma kwa Shaykh Uthman Al Dimyati na Shaykh Abd Allah Siraj. Kwa kua Shaykhul Islami Ahmad Zayni Dahlan alikua na upana wa *I'lm* mbali mbali za dini ya Kiisalam, hivyo aliowasomesha Mashaykh wengi sana kiasi ya kua inakua ni vigumu kukutana na Shaykh aliesoma katika mji wa Makkah katika kipindi cha karne ya 13 *Al Hijr* akawa hakusomeshwa na Shaykh Ahmad Ibn Zayn Ad Dahlan.

Miongoni mwa Wanazuoni aliowasomesha ni pamoja na Ahmed Rida Khan Al - Barelwi, Muhammad Sa'id Ba Busayl, 'Alawi Ibn Ahmad Al Saqqaf, Abu Bakr Shatta, 'Umar Ba Junayd, Husayn Ibn Muhammad Al Hibshi na wengineo. Katika kipindi alichoishi Shaykh Ahmad Ibn Zayn Ad Dahlan kilikua ni kipindi ambacho mji wa Makkah ulikua ndio kwanza unapata kiwanda cha kuchapishia vitabu, hivyo vitabu vyake vingi vilichapishwa, miongoni mwa vitabu vyake, ni pamoja na kile kinachoitwa '*Fitnatul Wahabbiya*'.

***FITNAT UL WAHABBIYYAH***

Anasema Shaykh ul Islami Ahmad Zayni Dahlan katika *Fitnatul Wahabbiya* kua: **'Katika wakati wa kipindi cha Sultan Salim wa tatu (1204-1222 *Al Hijr*) zilitokea fitna nyingi sana, na miongoni mwao ilikuwemo fitna ya Wahabi ambayo ilianza katika meneo ya Al Hijaz na kisha wakaiteka Al Haramayn na hivyo kuwazuia Waislamu kuingia katika maeneo waliyoyateka ya Al Haramayn (Makkah na Madina) na wakawazuia watu wa Ash Sham na Misri kuingia katika wakati wa Hija.**

**Sultan Salim wa tatu ambae alikua ni mtoto wa Sultan Mustafa wa tatu ambae alikua ni mtoto wa Ahmad, alimteua Sharif Ghalib Ibn Bu Said kua Sultan na pia muwakilishi wa utawala wake katika maeneo yote ya Hijaz, mapigano yakaanza baina ya Wahabi na Sharif Ghalib, hii ilikua ni mwaka 1205 *Al Hijr*. Mawahabi walitayarisha na kupata nguvu ya wafuasi wengi sana katika maeneo yao. Kila walipokua wakizidisha eneo lao basi pia uovu na madhara yao yalizidi kuenea, walifanya mauaji yasiyohisabika ya Waislam, na kuteka mali za Waislam na pia kuwateka wanawake wa Kiislamu. Kiongozi wa wenye**

**msimamo wao huo alikua ni Muhammad Abdul Wahab ambae alietokea Mashariki mwa Uarabuni, kutoka katika ukoo wa Banu Tamim, aliishi maisha marefu takriban miaka 100 kwani alizaliwa mwaka 1111 *Al Hijr* na kufariki mwaka 1200 *Al Hijr*, Historia yake ili*Hadith*iwa kama ifuatavyo:**

**Muhammad Ibn 'Abdul-Wahhab alianza kama mwanafunzi wa *I'lm* katika mji wa Nabii Muhammad *Sallahu A'layhi wa Salam*: *Madinah al Munawarah*. Baba yake Ibn Abdul Wahab alikua ni mtu mzuri mtukufu miongoni mwa mwenye *I'lm* ya dini na hivyo hivyo ndivyo alivyokua kaka yake Abdul Wahab ambae ni Shaykh Sulayman. Baba yake, kaka yake na Shaykh wake wa *I'lm* ya Dini waliona na kujua kua Ibn Abdul Wahab ataanzisha uzushi na upotovu mkubwa sana, kutokana na mitizamo yake, vitendo vyake na kauli zake kuhusiana na mambo mengi sana. Hivyo walijaribu kumkemea na pia kuwaonya watu dhidi yake.**

**Kile alichokifikiria baba yake Ibn Abdul Wahhab na kaka yake na Shaykh wake kua kitakua basi kilikua kweli kutoka na matakwa ya Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Ibn Abdul Wahhab akazusha mambo mengi na akawapotoa watu wengi katika Iman na akafanikiwa kuwashawishi watu wengi wasiokua na *I'lm* na wakamfuata. Upotovu wake na uzushi wake wa Kiimani ulimpemelekea kuwaita Waislamu wengine kua wamelaaniwa, na kusema kua kutembelea kaburi la Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* na kufanya *Tawassul* (kuomba dua kupitia kwa mtu mwengine) kupitia kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ni aina ya *Shirk*. Na pia akasema kutembelea makaburi ya Mitume wengine na Waislamu wacha Mungu (*Awliyah*) wengine kua pia ni *shirk*.**

**Katika juhudi zake za kuthibitisha madai yake, Ibn Abdul Wahhab alizipamba kauli zake kwa kutumia aya na kauli za zilizochaguliwa kutoka katika vyanzo vya Kiislamu, vithibitisho ambavyo alivyokua akivitumia vilikua vikithibitisha mambo mengine mengi lakini havikua vikithibitisha yale aliyokua akiyasema na kuyaunga mkono yeye. Alichagua kauli za uongo na kuzipamba hadi wale wasiojua kitu wakaingia na kuanza kumfuata. Aliwaandikia vitabu vingi hadi wakakubali kua wengi miongooni mwa watu wanaompwekesha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kua wamelaaniwa.**

**Mbali ya hayo, Ibn Abdul Wahhab alimtangazia Sultan wa Mashariki ya Uarabuni na watu wa Ad Dariyyah kua wamfuate na wamuunge mkono. Wakafuata njia yake na kuitumia katika kutanua utawala wao. Walifanya jitihada za pamoja katika kuwakandamiza Mabedui wa jangwani hadi wakawawashinda na kuwafanya kua ni askari wao wa miguu wa kuwabebea**

**mizigo yao bila ya kuwalipa. Baada ya hayo, watu hawa walianzakuamini kua kila asieamini kile anachosema Ibn Abdul Wahhab kua amelaaniwa, na kwa Kiislam ni halali kuimwaga damu yake na kuchukua mali zake.**

**Jambo hili la Ibn Abdul Wahhab lilianza kujionesha mnamo mwaka 1143 *Al Hijr* na kuanza kuenea mnamo mwaka 1150, katika kipindi hiki Wanazuoni wengi walimpinga Ibn Abdul Wahhab, miongoni mwao akiwemo kaka yake ambae ni Shaykh Sulayman na waliandika vitabu vya kumkosoa pia. Lakini hata hivyo, Muhammad Ibn Saud ambae alikua Sultan wa Ad Dariyyah katika Mashariki ya Uarabuni, alimuunga mkono na hivyo wakashirikiana kwa pamoja na wakaifanya kazi ya kueneza mitizamo yake hiyo. Ibn Saud alikua akitokea katika ukoo wa Banu Hanifa, watu wa Musalymah al Kadhdhab (*Musalyma al Kadhdhab alikua ni miongoni mwa watu waliojiita Mtume katika wakati wa Uhai wa Nabii Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam*). Wakati Muhammad Ibn Saud alipofariki, mtoto wake Abdul Aziz Ibn Muhammad Ibn Saud akabeba jukumu la kutekeleza mitizamo na kueneza Imani ya Wahabi.**

**Mashaykh wengi wa Ibn Abdul Wahhab waliokua Madina walikua wakisema: 'Atakua ni miongoni mwa waliopotoka, na atawapotoa wale wote ambao Allah amewajaalia wapotoke'. Mambo yalitokea kama vile walivyoona Wanazuoni. Ibn Abdul Wahhab akadai kua kusudio lake nyuma ya *Madhhab* aliyoyaunda kua ni kuisafisha '*Tawhid*' na pia '*Kuifuta shirk*'.**

**Akadai pia kua watu walikua wakifuata *shirk* kwa muda wa miaka 600 na yeye ameisafisha tena Dini kwa ajili yao!!.'.**



**NJIA ALIZOZITUMIA ABDUL WAHAB**

Ibn 'Abdul-Wahhab alizichukua aya ambazo zilishushwa kuwazungumzia waliolaaniwa na akazitumia dhidi ya Waislam. Aya hizo ni pamoja na zile zisemazo.

﴿وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّن يَدْعُو مِن دُونِ ٱللَّهِ مَن لَّا يَسْتَجِيبُ لَهُۥٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَامَةِ
وَهُمْ عَن دُعَآئِهِمْ غَافِلُونَ﴾

**Waman adhallu mimman yadAAoo min dooni Allahi man la yastajeebu lahu ila yawmi alqiyamati wahum AAan duAAa-ihim ghafiloona** *(Surat al-Ahqaf 46:5)*

*Tafsir:* ***Ni nani aliepotea zaid kuliko yule anaemuomba dua (muabudu) mwengine zaidi ya Allah, wengine zaidi ya Allah ambao wanaoombwa hawatomjibu hadi siku ya kiama, na ambao hawajui kabisa kuhusiana na dua hizo.***

Na pia pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema kua:

﴿وَلاَ تَدْعُ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لاَ يَنفَعُكَ وَلاَ يَضُرُّكَ فَإِن فَعَلْتَ فَإِنَّكَ إِذاً مِّنَ ٱلظَّالِمِينَ﴾

**Wala tadAAu min dooni Allahi ma la yanfaAAuka wala yadurruka fa-in faAAalta fa-innaka ithan mina aldhdhalimeena** (*Surat Yunus, Ayah 10: 106*)

*Tafsir:* ***Na wala msiombe dua (msiabudu) kwa wengine isipokua Allah; kwani wengine zaidi ya Allah mnaowaomba hawata kunufaisheni wala hawata kudhuruni. Lakini ikiwa mmewaomba basi hakika mtakua ni miogoni mwa madhalimu***.

Aya kama hizi zilizomo katika *Qur'an* ziko nyingi. Muhammad Ibn Abd ul Wahhab alizitafsiri aya hizo nakusema kua : **'Waislamu wanaoomba dua kupitia kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, Mitume wengine au watu wema (*salihun*) wengine au wale wanaoomba uombezi kutoka kwao hua ni sawa na wale waliolaaniwa katika *Qur'an*'**, Kutokana na madai hayo ya Ibn Abd ul Wahhab ni miongoni mwa Waliolaaniwa.

Na vile vile alikua na mtizamo wa kua kila anaefanya ziara katika kaburi la Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* au kwa watu wema wengine wowote wale kwa ajili ya kupata baraka zao hua ni miongoni mwa waliolaaniwa. Allah aliteremesha aya inayowazungumzia Washirikina isemayo kua:

﴿أَلاَ لِلَّهِ ٱلدِّينُ ٱلْخَالِصُ وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِ أَوْلِيَآءَ مَا نَعْبُدُهُمْ إِلاَّ لِيُقَرِّبُونَآ إِلَى ٱللَّهِ زُلْفَىۤ إِنَّ ٱللَّهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِي مَا هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ إِنَّ ٱللَّهَ لاَ يَهْدِي مَنْ هُوَ كَاذِبٌ كَفَّارٌ﴾

**Ala lillahi alddeenu alkhalisu waalladhina ittakhadhoo min doonihi awliyaa ma naAAbuduhum illa liyuqarriboona ila Allahi zulfa inna Allaha yahkumu baynahum fee ma hum feehi yakhtalifoona inna Allaha la yahdee man huwa kadhibun kaffarun** *(Surat Az Zumar 39:3)*

*Tafsir:* ***Kwa hakika Dini (yaani kuamini na kutii) ni kwa ajili ya Allah tu, na wale wenye kufuata Auliya badaa yake (husema): 'Sisi tunawaabudu ili tuweze kua na ukaribu na Allah', kwa hakika Allah atawahukumu wao kuhusiana na pale walipotofautiana. Kwa hakika Allah hamuongoi yule aliekua ni muongo na aliekua hakuamini.***

Wale waliokua wakiabudu Masanamu husema: '**Sisi hatuwaabudu wao isipokua kwa ajili ya kupata darja kutoka kwa Allah**', Abd ul Wahab yeye akatafsiri kua: '**Wale wafanyao *Tawassul* (kwa mfano, kumuomba Allah kupitia kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*) basi hua ni sawa na wale ambao waliozungumziwa katika aya ya 3 ya *Surat Az Zumar* ambao hudai kua hawawabudu masanam isipokua kwa ajili ya kupata ukaribu wa Allah**.', na kusema kua: '**Waliolaaniwa walikua hawaamini kua masanamu wameumba kitu chochote; walikua wanaamini kua Allah ndio muumbaji**', na alitoa uthibitisho wake kutoka katika aya ya *Surat Luqman* isemayo:

﴿وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لاَ يَعْلَمُونَ﴾

**Wala-in saaltahum man khalaqa alssamawati waal-ardha layaqoolunna Allahu quli alhamdu lillahi bal aktharuhum la yaAAlamoona.** *(Surat Luqman 31:25)*

*Tafsir:* ***Na ukiwauliza : 'Ni nani alieumba mbingu na ardhi' basi kwa hakika watakujibu 'Sifa zote anastahiki Allah' lakini wengi wao hawajui hilo.***

Na pia aya iliyokuwemo katika *Surat Az Zumar* isemayo:

﴿وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ قُلْ أَفَرَأَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ إِنْ أَرَادَنِيَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَاشِفَاتُ ضُرِّهِ أَوْ أَرَادَنِي بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَاتُ رَحْمَتِهِ قُلْ حَسْبِيَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ﴾

**Wala-in saaltahum man khalaqa alssamawati waal-ardha layaqoolunna Allahu qul afaraaytum ma tadAAoona min dooni Allahi in aradaniya Allahu bidhurrin hal hunna kashifatu dhurrihi aw aradanee birahmatin hal hunna mumsikatu rahmatihi qul hasbiya Allahu AAalayhi yatawakkalu almutawakkiloona.***(Surat Az Zumar 39:38)*

*Tafsir:* ***Na kwa hakika ukiwauliza wao: 'Ni nani alieumba mbingu na ardhi?'. Basi kwa hakika watasema: 'Ni Allah ndie alieziumba'. Sema: 'Niambieni basi, kuhusiana na vitu mnavyviabudu zaidi ya Allah, jee ikiwa Allah ameniandikia nidhurike, wao wanaweza kunizuia nisidhurike? Au ikiwa Allah ameniandikia nipate Rehma zake, wao wataweza kuzuia nisipate Rehma zake?'. Sema: 'Ananitosheleza mimi Allah, kwake yeye wale wanaomtegemea lazima waweke mategemeo yao'.***

Na aya ya *Surat Az Zukhruf* isemayo:

﴿وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَهُمْ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ﴾

**Wala-in saaltahum man khalaqahum layaqoolunna Allahu faanna yu/fakoona** *(Surat Az Zukhruf 43:87)*

*Tafsir:* ***Na ukiwauliza ni nani alieziumba, basi kwa hakika watasema : 'Allah', inakuaje basi wanageuka?***

Abd ul Wahab alikhitimisha kua aya hizo kua: **'Waislamu wanaofanya *Tawassul* basi ni sawa na waliolaaniwa katika aya hizo**'.

**Katika vitabu vya Wanazuoni waliokua wakipinga kauli za Ibn Abd ul Wahab wanasema kua mahitimisho yake hayo yote si ya kweli. Kwani waumini hawakua wakichukulia kua Manabii na Awliyaa kua ni miungu na**

**hawakuwachukulia kua ni miongoni mwa washirika wa Allah. Bali, badala yake walaimini sawasawa kua Manabii na *Awliyaa* ni waja wema wa Allah na hawastahiki kuabudiwa.**

**Wale waliolaaniwa ambao wamekusudiwa katika aya hizi ni wale watu ambao walikua wakiyaamini Masanamu yao na Uungu wao. Waliwapa hadhi ambayo kama ile mtu ampayo Muumbaji, ijapokua walikua hawaamini kua masanam hayo hawakua waumbaji wa Mbingu na Ardhi. Kwa upande mwengine Waumini wa kweli wao walikua hawaamini kua Manabii au Waislamu wema (*Awliyaa*) wanastahiki kuabudiwa, hawastahiki kua na sifa za kiungu, na walikua hawawapi hadhi kama vile mtu anaempa hadhi Muumbaji. Wanaamini kua watu hao ni waja wema wa Allah, anaowapenda na aliowachagua, na kutokana na baraka walizonazo watu hao basi Allah huwarehemu viumbe vyake. Hivyo pale mja anapotafuta baraka za Manabii na Awliyaa hua anatafuta baraka hizo kama Rehma kutoka kwa Allah.**

**Kuna vithibitisho na mifano mingi kutoka katika *Qur'an* na *Hadith* kuhusiana na msingi wa Iman hii ya *Tawassul* kwa Waislam. Waislamu wanaamini kua Allah ndie Muumbaji, na ni yeye pekee anaenufaisha na pia ni yeye anaeweza kudhuru, na ni yeye pekee anaestahiki kuabudiwa. Waislamu wanaamini kua hakuna mtu wala kitu chochote ambacho kina uwezo juu ya viumbe. Manabii na Awliyaa hawakuumba chochote. Hawana uwezo wowote wa kuwanufaisha viumbe au kuwadhuru viumbe vyengine, lakini Allah ndie pekee mwenye uwezo wa kuwarehemu waja wengine kutokana na baraka za Waislamu walio wema.**

**Hivyo, Imani ya waliolaaniwa, yaani Imani ya kua Masanamu yao yanastahiki kuabudiwa na yana nguvu za Kiungu ndio jambo linalowafanya waangukie kwenye Laana. Maneno yanayozungumziwa Walaanifu, tuliyoyaangalia katika aya ya 3 ya *Surat Az Zumar* yalizungumzwa katika jitihada za kuhalalisha Imani zao pale walipokua hawakuungwa mkono na kuoneshwa kua Masanamu yao hayastahiki kuabudiwa.**

**Sasa jee inakuaje Ibn Abd ul Wahab na wale wanaomfuata wanaona kua inaruhusika kuwanasabisha na Waumini, walioamini katika Tawhid (kumpwekesha Allah *Subhanahu wa Ta'ala*) sambamba na wale waliolaaniwa, ambao wanaamini Uungu wa Masanamu yao?. Kwani aya zote hizo wanazozitumia ni maalumu kwa waliolaaniwa ambao wanamshirikisha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* - Na haikuwakujumisha Waumini ndani yake.**

**Imam Bukhari amenukuu kupitia kwa Abd Allah Ibn Umar, Allah aipandishe darja yao kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* aliwazungumzia Khawarij kua ni wale ambao watazichukua aya za *Qur'an* zilizoteremshwa kwa ajili ya Waliolaaniwa na kuzitumia kwa ajili ya Waislamu! Katika *Hadith* hiyo iliyopitia kwa Abd Allah Ibn Umar, Nabii Muhammad *Salallahu A'layh wa Salam* alisema:** '**Ninachokua na khofu nacho zaidi kwa Ummah wangu ni kwa mtu kuitafsiri *Qur'an* nje ya maana yake**'. (*Fitnatul Wahhabiyyah, Shaykhu-l-Islam Ahmad Ibn Zayni Ad Dahlan Al Makki As Shafi'i*).

Imam Muhammad Abu Zahra, anasema katika kitabu chake cha Historia ya *Madhhab* katika Uislamu (*Tarikh al-Madhahib Al-Islamiyya*) kua: '**Shaykh Muhammad Ibn Abdul Wahaab, ambae wafuasi wake walikua wakiitwa '*Wahabi*', walianzisha vita kwa kila mtu asiekubaliana na msimamo wao wakisema kua wanataka kuusafisha Uislam na kuondoa *Bid'aa,* kwani *Bid'aa* ni dhambi ambayo lazima ipigwe vita, na ni wajibu kukatazana mabaya na kuamrishana mema**.' (*Tarikh al-Madhahib al-Islamiyya*).

'**Kiongozi wa Wahhabi katika maeneo ya kivita alikua ni Muhammad Ibn Sa`ud, ambae ni kiongozi na muanzilishi wa familia ya utawala wa Al Saud katika ardhi ya Arabuni. Yeye alikua shemeji wa Shaykh Muhammad Ibn `Abd al-Wahhab, hivyo akaukumbatia mtazamo wake na kuulinda kwa kutumia silaha. Alisema kua alifanya hivyo ili kuzilinda *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kuziangamiza *Bid'aa,* mpango ambao uligeuka na kuwa chanzo cha vurugu na kusababisha kuanzisha uasi dhidi ya Utawala wa Dola la Ottoman.**' (*Tarikh al-Madhahib al-Islamiyya*)

**'Gavana wa Misri, Muhammad `Ali Basha Al-Albani, alipigana nao na kuwadhibiti Mawahabi, hivyo jeshi na utawala wao ukapungua nguvu. Riyadh ikawa ndio sehemu wanayotolea *Da'wa* ambazo hugeuka kua za vurugu popote ale wanapopata upinzani wa nguvu. Kila wanapopata nafasi ya kuukamata mji basi huenda katika Makaburi yaliyojengewa na kuyavunja yote, huvunja Miskiti yote ambayo ina makaburi ndani yake au nje yake, walivunja kila jengo ambalo ni kumbukumbu ya historia ya Uislam, na viongozi wa Hijaz waliposhindwa kuwazuia waliyavunja makaburi yote ya Masahaba ambayo yalikua yamejengewa.**'(*Tarikh al-Madhahib al-Islamiyya*).

Tarehe 28 -7- 1914 vilianza vita vya kwanza vya dunia ambavyo vilidumu hadi tarehe 11 -11- 1918. Hivyo katikati ya vita vya kwanza vya dunia katika mwaka 1916, yalianza mashambulizi ya ndani kwa ndani ya kuuangusha utawala wa Dola la Ottoman, mapigano ambayo yalimalizika katika mwaka 1918.

Katika mapigano hayo dhidi ya Utawala wa Dola la Ottoman, nchi ya Uingereza iliungwa mkono kwa upande mmoja na kiongozi wa ukoo kisharifu ambae alikua ni Amir wa Makkah aliekua akiitwa Sharif Husein Ibn Ali, ukoo ambao ulikua unatoka katika asili ya ukoo wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Husein wa kwanza alikua ni kiongozi wa mji wa Makkah na Madina, na Waingereza walitumia cheo chake cha asili kiukoo na kiuongozi katika kutafuta uungwaji mkono katika kuchochea na kuupa nguvu uasi dhidi ya Dola la Ottoman kama tutakavyoona pale tutakapozungumzia kuhusiana na asili ya mgogoro wa Palestina katika kurasa za mbele.

Kwa upande wa pili Waingereza, waliungwa mkono na Ibn Saud ambae alikua katika jitihada zake za kueneza Uwahabi. Hivyo Waingereza wakatumia pia athari aliyokua nayo kwa watu wake katika kuuvunja umoja wa Kiislam na Ibn Saud nae akatumia msaada wa kifedha aliokua akiupata kutoka kwa Waingereza katika jitihada zake za kueneza Itikadi zake.

Hivyo baada ya kumalizika vita vya kwanza vya dunia na Utawala wa Dola la Ottoman kuanguka, Sharif Husein Ibn Ali akagundua kua alikua ametumiwa lakini kugundua kwake huko hakukumfaa kitu kwani alikua tayari ameshachelewa, hata hivyo watoto wake watatu ambao walikua ni Ali, Faisal na Abdallah wakajaribu kupigania uongozi wao lakini mnamo mwaka 1925 walishindwa katika mapigano baina yao na Al Saud, na hivyo baadae Waingereza wakaamua kuwapa maeneo ya ardhi za nchi za Jordan na Iraq watawale.

Mnamo mwaka 1938, A'bdul Aziz Ibn Muhammad Al Saud akafanikiwa kuitawala *Hijaz* yote na kuunda Ufalme wa Al Saudi Al Arabia na kuifanya *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Hanbal yenye athari za Shaykh Ibn Taymiyah na mitizamo ya Shaykh Muhammad Ibn Abdul Wahhab kua ndio *Fiqh* ya kitaifa. *Fiqh* ambayo inajulikana sana kutokana na kupinga na kulaani, jambo lolote ambalo haliko katika *Qur'an* au *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Na tukiangalia mtizamo wa miongoni mwa wale wanaomuunga mkono Abdul Wahhab katika *itiqadi* zake basi hua wanasema kua '**Ni wajib kwa kila Muislam kumfuata Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kutokana na njia za Salafi waongofu ambao walifuata uongofu wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, Masahaba na wale waliowafuata, Allah awaridhie. Watu hawa wanaitwa *Ahl al Sunnah wa'l Jamaa'ah*. Kila mtu anaefuata njia zilizoletwa na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, hua ni miongoni mwao. Nabii Muhammah *Salallahu A'layhi wa Salam* ametuletea ujumbe wa Tawhid (Kumpwekesha Allah *Subhanah wa Ta'ala*) na kupinga *shirk*;**

**aliwausia watu kumuabudu Allah pekee. Kuhusiana na neno ‘Wahabi’, baadhi ya watu wanalitumia neno hili kumtambulisha Shaykh Muhammad Ibn ‘Abd al-Wahhaab ibn Sulaymaan al-Tameemi al-Hanbali, na humuita yeye na wafuasi wake kua ni Wahhabi, kila mtu mwenye kuzifahamu njia za Shaykh Abdul Wahhab na ujumbe wake basi hua anafahamu kua anafuata njia za kueneza *Tawhid* na kuonya dhidi ya *Shirk*, kama vile kushikamana na waliokufa, au miti na mawe n.k.**

**Katika *Aqida* yake alikua akifuata njia za Salaf na *Tabi’in* kamavile inavyooneshwa katika vitabu vyake na fatwa zake, na vitabu na fatwa za watoto wake, wajukuu zake na wengineo. Vitabu vyote hivyo vinachapishwa na vinazunguka mikononi mwa watu. Ujumbe wake unaendana na kitabu cha Allah *Subhanahu wa Ta’ala* na *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*. Uwahabi sio kitu kipya wala si *Madhhab* mapya, kwani una wito wa *Tawhid* na kurekebisha mtizamo wa dini ambao umesahauliwa. Unachotakiwa kujua kuhusiana na wale wanaokuonya dhidi ya Wahhabi, kwa sababu wanakuonya kutokufuata njia iliyo sahih ya vizazi vya mwanzo vya Ummah huu. Kuwapa jina la ‘Wahhabi’ wale wanaofuata njia na Imani Sahih ni kutumia njia za kijinga na zisizomaana**’. (*Fataawa al-Shaykh Ibn Baaz, 3/1206; na 12203*)

Ingawa ni jambo la kawaida kuona ama kusikia kua Wahabi wanajiita Salafi kwa sababu kila Wahabi ni lazima awe Salafi lakini, huwezi kusikia kua kila Salafi anajiita kua ni Wahabi kwa sababu si lazima kwa kila Salafi kua ni Wahabi.

**SALAFI NA *MADHHAB* YA IMAM HANBAL.**

As-Salaf ni vizazi vyema vya waislamu vilivyotangulia ni pamoja na Masahaba wa Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*, waliowafuatia au *Tabi’een*, na *Taabi Taabieen* (vizazi vya tatu vya mwanzo vya uislam) na Wanazuoni wa Ahlu *Sunnah* wal Jamaah  na baada yao ambao waliokua wakifuata njia zao katika Iman na vitendo. Miongoni mwao ni: Hasan Al Basr, Umar Ibn Abd ul Aziz, Muhammad Ibn Sirin, Imam Abu Hanifah, Al-Awzai, Ath-Thawri, Al Laith Ibn Saad, Imam Malik, Abdullah Ibn al-Mubarak, Sufyan Ibn Uyainah, Imam Ash-Shafi'i, Ishaq, Imam Ahmed Ibn Hanbal, Al-Bukhari, Muslim, Abu Daud na wengineo.

Hivyo pale miongoni mwetu, mtu anaposema kua yeye ni Salafi au Ansar *Sunnah* (mwenye kuinusuru *Sunnah*) hukusudia kua anafuata *Qur’an* na *Sunnah* kama zilivyofahamika na Salafi as Saalihin: Anaithamini Tawhid, anashikamana na *Qur’an* na *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*, Iman yake

inaonekana katika vitendo na maneno yake, kua yeye ni *Ghair Muqalid* (Hafuati *Madhhab* yeyote wala Imam yeyote, ingawa msimamo huo unatokana na misimamo ya Maimamu kama Imam Ibn Taymiyyah, Shaykh Muhammad Ali Ash-Shawkaani na Shaykh Abd Al Wahaab), na hafanyi mambo yote mapya yaliyokuja baada ya kufariki kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ambayo hayamo katika *Qur'an* wala *Sunnah* yaani *Bida'a*, kwani *Bida'a* zote ni mbaya ikiwemo kusoma Maulid ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kusoma *khitma*, kusali katika msikiti ambao una makaburi ndani yake au nje yake, kutumia *Masbah* au *Tasbihi* wakati wa dhikr n.k.

Lakini ukweli ni kua Salafi au Ansar *Sunnah* sio yule anaefuata Salaf al-Salahin, bali ni yule anaesema kua yeye anafuata Salaf al-Salahin na kutilia mkazo usemi wake huo, na huwafuata Wanazuoni *Khalafi (Waliojitenga)* katika mambo ambayo wako tofauti na *Jamaa na Ijma'a*. Kwani katika wakati wetu wa leo ni vigumu kupata njia ya kupitia moja kwa moja hadi kwa Salaf al-Salahin bila ya njia ya asili ambayo inatumiwa na waislamu wote, kwa mfano Imam Abu Hanifa alikuwemo katika kizazi cha Salafi na wafuasi wa *Madhhab* ya Hanafi humfuata yeye na waliomtangulia yeye. Salafi vile vile si yule anaefuata moja kwa moja kutoka katika *Qur'an* na *Sunnah*, bali ni yule ambae ana mtazamo wake maalum ambao anataka iwe hivyo na hutilia mkazo mtazamo wake huo.

Abu Jafar Al Hanbal anasema kua: '**Kufuata *Qur'an* na *Sunnah* moja kwa moja ni kesi nyengine na pia kufuata *Qur'an* na *Sunnah* kwa kutokana na ufahamu wa vizazi vilivyopita hadi kutufikia sisi ni kesi nyengine. Na si kweli kua Salafi hawezi kufuata *Madhhab*, ingawa ziko kesi moja moja kama hizo, kwa sababu ndani ya usalafi kuna *Fiqh* na Aqida, lakini inawezekana kwa mtu kufuata *Madhhab* katika *Fiqh* na kufuata Salafi katika Aqida, na hili hutokea miongoni mwa wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Hanbal, lakini mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Hanbal si lazima awe Salafi kama wengi wanavyodhani**.'

Salafi ni makundi ambayo yana sifa ya kuachana na njia za kuwafuata wanavyuoni waliotutangulia, na hivyo kutengeneza njia mpya ambayo haiendani na makubalianao ya *Ijm'aa* katika mambo ya *Fiqh*, *Taqlid* na *Bid'a*, vile vile katika mambo yanayoihusu Aqida ambayo ni *Tawhid* na *Ta'wil*; ukiiangalia *Tawassul* ni jambo ambalo linahusiana na *Fiqh* lakini Salafi wameiingiza katika upande wa *Aqida*, kipingamizi chao kikubwa ni kujitenga na *Madhhab* ya Skuli za *Fiqh*, na kupinga *I'lm* za Kalaam na *Tasawwuf* n.k.

Baada ya kugundulika Petrol katika nchini Saudi Arabia katika miaka ya 1970, uchumi wa nchi hiyo ulikua sana na kukua huko kulisababisha kukua pia kwa

harakati za kuunga mkono harakati za kueneza athari na itikadi za Kisalafi. Kutokana na kutoa mchango mkubwa kwa taasisi na mashirika mbali mbali zinazoendeleza mtazamo wa Imam Ibn Taymmiyah na Shaykh Muhammad Abdul Wahaab, kwa kupitia njia mbalimbali ikiwemo kwa kuwasomesha bure watu mbali mbali kuhusiana na mitazamo hiyo kwa kutumia vyuo vikuu na vya kawaida, vitabu vya Wanazuoni wao wakiwemo Shaykh Al Albani na Shaykh Ibn Baz, redio, televisheni, mikutano ya kimataifa, mtandao wa *enternet* na misaada mbali mbali kupitia njia za kidini na kisiasa katika nchi mbali mbali duniani.

**TAHADHARISHO LA WANAZUONI WA KARNE YETU JUU YA JITIHADA ZA UPANDIKIZWAJI WA MITIZAMO YA KIWAHABI NA KISALAFI KATIKA TAFSIRI NA VITABU VYA ASILI VYA KIISLAM.**

Miongoni mwa jitihada na mikakati ya kutafuta uungwaji mkono wa harakati na uenezaji wa mitizamo Kisalafi kwa kutumia Petro Dollars ni kama vile yanavyoonesha majibu ya uchunguzi uliofanywa na Mwanazuoni maarufu wa *Madhhab* ya Shafi Shaykh Gibril Fuad Haddad akishirikiana na Mui'n Shahid ambae ni Rais wa Umoja wa Ahlu *Sunnah* wa Jamaah wa Sri Lanka.

Shaykh Gibril Fuad Haddad ambae ni Mwanazuoni wa Madhhab ya Al Imam Al Shafii wa kipindi chetu anaishi nchini Brunei, alizaliwa Beirut, Lebanon mnamo mwaka 1960 ni miongoni mwa Wanazuoni maarufu sana wanaofanya jitihada kubwa sana ya kuelimisha na kueneza Dini kwa kufuata njia za Ahlu *Sunnah* wa Jamaah katika kipindi chetu, amesoma kwa Shaykh Nazim al Haqqani, Shaykh Hisham Kabbani na baadae akasoma nchini Syria kwa miaka 10 chini ya Shaykh Nur Al Din Itr, Shaykh Adib Kallas, Shaykh Muhammad Al Yaqubi, Shaykh Abdu Al Hadi Kharsa, Dr Samir Al Nass na Dr. Muhammad Muti Al Hafiz.

Shaykh Gibril Fuad Haddad ameandika nakala na vitabu mbali mbali kwa lugha ya kiarabu na kiingereza vikiwemo: *Siyar Al Khulafa al Rashiddun*, *Afdhalu Al Khalki Sayyidduna Muhammad Salallahu A'layhi wa Salaam*, The Four Imams and Their Schools, Studies in *Hadith* and Doctorine, The Muhammadan Light In the *Qur'an*, *Sunnah* and Companion reports, Albani and his Friends n.k.

Shaykh Gibril Fuad Haddad akishirikiana na Mui'n Shahid wamewatahadharisha Waislam kwa kuandika nakala inayopatikana katika mtandao wenye kichwa cha habari kisemacho kua : '**Ubadilishwaji wa *Riyadh al Salihina* uliofanywa na** '**Salafi**'. **Onyo: Tahadhari na Matoleo Mawili haya ya Tafsiri ya Kiingereza ya *Riyadh al Salihin*.**'

**‘Uchunguzi wa tafsiri ya kitabu cha Riyadh al Salihina cha Imam Al Nawawi kilichochapishwa na Darussalam Publishing House, Riyadh mwaka 1999: *http://www.dar-us-salam.com/h4riyad-us.htm.***

**Timu ya wahariri wasiokua na kanuni na wafasiri wa Riyadh Publishing House wanaojulikana kama Darussalam umekamilisha utoaji wa matoleo mawili ya tafsiri ya Kiingereza ya kitabu cha *Riyadh Salihina* cha Imam An Nawawi kitakachosambazwa na kugaiwa bure katika vyuo vya kiislam duniani ili kueneza mitizamo ya Kisalafi kwa wanafunzi wa Kiislam wanaozungumza Kiingereza duniani. Mitizamo hiyo imepachikwa katika njia za upotoshaji katika ‘ushereheshaji, ufafanuzi’ uliyopachikwa ndani ya sura za kitabu hicho ambacho kimeandikwa na muandishi asiejulikana au anaejulikana kwa ‘Hafiz Salahuddin Yusuf wa Pakistan’ na kupitiwa na kuhaririwa na Mahmud Rida Murad. Ifuatayo ni baadhi ya mifano ya mambo yaliyopachikwa ndani ya zao hilo jipya la ‘Salafi’:..’**

Ndani ya nakala hiyo kuna vithibitisho vilivyopachikwa katika toleo hilo jipya la *Riyadh al Salihina* ya Kiingereza iliyofafanuliwa kwa kutumia mitizamo ya kisalafi, na vile vile vithibitisho vya mitizamo ya asili ya kitabu cha *Riyadh Al Salihin* cha Imam An Nawawi, Shaykh Gibril Fuad Haddad na Mui’n Shahid wametoa vithibitisho hivyo 20, ambavyo vinaenda kinyume na mtizamo wa ufafanuzi uliomo katika kitabu halisi cha Imam An Nawawi, hivyo mimi nitaangalia mifano 10 tu kati ya hiyo 20 iliyopandikizwa katika kitabu hicho kulingana na ufafanuzi wa Shaykh Gibril Fuad Haddad na Mui’n Shahid, mifano hiyo ni kama ifuatavyo:-

1. **‘Kutia Niyyah kwa kauli kabla ya Sala ni *Bida’a* kwa sababu ya kua hakuna ushahidi wa** kisharia **(1:14)’.** Kauli hii sio tu ni kuushambulia mtizamo wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi’i bali pia ni kudharau na kukiuka vigezo vya kulitangazia jambo kua ni uzushi katika dini.

2. ‘Kufuta (2:760) Tafsiri ya Imam al-Shafi`i iliyomo katika sehemu ya 161 ya kitabu asilia cha Imam Al Nawawi yenye kichwa cha Habari kisemacho: **‘Dua kwa ajili ya Maiti baada ya Kuzika’ : ‘Inapendekezwa (yustahabb) kua wasome sehemu ya *Qur’an* makaburini, na wakisoma *Qur’an* yote basi pia itatosheleza’.** Kufutwa kwa maelezo haya ambayo yamo katika maandishi ya kitabu asilia cha *Riyadh Al Salihin* ni kudanganya na kuisaliti *Amanah* ya kutafsiri moja kati ya vitabu vikubwa vya *I’lm* ya dini ya Kiislam.

3. Kama kua hakujatosheleza kufutwa kwa ufafanuzi huo, ufafanuzi wao unaendelea kwa kusema: **‘Kigezo kilichochukuliwa kwa Al Imam Al Shafi’i kuhusiana na**

**kisomo cha *Qur'an* Makaburi ya Waislamu, ni kupingana na *Sunnah* za Mtume *Salallahu A'layhi wa Salam*… kigezo hicho kitokacho kwa Imam Al Shafi'i kinaonekana kua kina mashaka juu ya usahihi wake'!** Hata hivyo Al-Za`farani anasema: '**Nilimuuliza Al Shafi'i kuhusiana na kusoma *Qur'an* Makaburini nae akasema: *la ba'sa bihi* – Hamna dhara juu ya hilo.'** *Riwaya* hii imenukuliwa na Al Khallal ambae ni mwanafunzi wa Imam Ahmad Ibn Hanbal katika kitabu chake cha *al-Amr bi al-Ma`ruf* (uk. 123 #243), fatwa nyengine kama hizo pia zimetolewa na Al-Sha`bi, Ahmad Ibn Hanbal, Ishaq Ibn Rahuyah, Ibn Al Qayyim na Al Shawkani katika vitabu vyao.

4. Kusema kua (2:761): **'Kwa maelezo zaidi juu ya jambo hili basi mtu anaweza kuangalia alivyosema Shaykh *Al Albani* katika *Ahkam Al-Jana'iz*.'** Hiki ni kitabu cha Shaykh Al Albani ambacho ndani yake mna msururu wa mambo ya kizushi na upotovu, ikiwemo ukweli usemao kua Kaburi la Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* limo katika msikiti wake Madina, na kua limejengewa juu yake, na yeye Shaykh Albani amesema kua vitu vyote hivyo vitolewe msikitini humo.

5. Kauli ya (2:791-792) kua : '**Ikiwa mwanamke hana Mume au Mahram, basi Hija hua si wajib kwake, na wala halazimiki kuenda Hajj na wanawake wenzake au kwa njia nyengine yeyote ile…haruhusiki kwa mwanamke kusafiri akiwa peke yake.**' Kauli hii inapingana na Fatwa za Wanazuoni wengi na vile vile inapingana na kanuni za *Fiqh* pale inapotokea kua kuna kutokukubaliana Wanazuoni juu ya jambo fulani. Hivyo hairuhusiki wala haikubaliki kutangazia kua jambo hili la mwanamke kusafiri peke yake haliruhusiki.

6. Kubadilisha maneno ya *Hadith* (2:810-811) kwa kuondoa maneno yanayobatilisha mitizamo yao, katika sehemu ya 184 ya *Riyad Al Salihin* yenye kichwa cha Habari '**Kupendekezwa kwa mkusanyiko katika kisomo cha *Qur'an***'. Katika sehemu hii Imam An Nawawi alinukuu *Hadith* iliyomo katika Sahih Muslim ambayo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alisema: '**Hakuna kundi la watu ambalo litakusanyika na katika moja kati ya nyumba ya Allah, na watu wote miongoni mwao wakasoma kitabu cha Allah [kimetumika kiwakilishi cha wingi] (*Yatlûna kitâb Allâh*) na kusomeshana miongoni mwao isipokua utulivu (*Al Sak'na*) utawashukia juu yao n.k'.** Mtayarishaji na wafafanuzi wa Riyad al-Salihin hii wameyapangua maneno hayo kwa kuandika: '**Kundi lolote la watu watakaokusanyika katika moja ya nyumba ya Allah kusomeshana *Qur'an*, utulivu utawashukia juu yao n.k**', wakiwa wamefuta maneno muhimu: **'watu wote miongoni mwao wakasoma (*Yatlûna kitâb Allâh*)',** halafu watayarishaji hao bado wakawa na moyo wa kuelezea kua**:**

**'*Hadith* hii..haitufahamishi kwa kutumia njia yeyote ile kua kundi hili la watu linasoma lote *Qur'an* kwa pamoja. Hii ni *Bida'a* kwani hii haikua miongoni mwa mambo aliyoyafanya Mtume *Salallahu A'layhi wa Salam*'.** Huku ni kubadilisha kulikochanganywa na uongo. Kwani ni kutafsiri sivyo na kudai kufanya hivyo ni *Bida'a*, bila ya shaka waliolengwa ni wasomaji wa aina ya usomaji wa Maghribi (Morroco) ambao hua unategema sana na kisomo cha jamaa (*Tilâwa*) ili kusaidia uwezo wa kuhifadhi.

7. Kauli ya (2:861) kua: **'Idadi sahih ya rak'at za sala ya Tarawih ni 8 kwa sababu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakusali zaidi ya rak'aa 8. Haikuwahi kutokea hata mara moja kusali rak'aa 20. *Hadith* Sahih zinathibitisha mara nyingi juu ya jambo hili'.** Kauli hii ni *Bida'a* ya kuvuka mipaka *(Bida`a mufassiqa*) kwa sababu inaenda kinyume na amri ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* isemayo **'Zitiini *Sunnah* za Makhalifah waongofu watakaofuatia baada yangu'** na pia ni *kufr* kwa sababu inavunja *Ij'maa* ya kukaa kimya ya (*ijmâ` sukût'*) ya Masahaba ya kusali raka'a 20.

8. Kauli ya (2:905) kua: **'Rak'aa 20 za *Taraweh* hazikuthibitishwa katika *Hadith* Sahih yeyote wala kuhusishwa kwake na Umar (hakukuthibitishwa katika *Mutassil Hadith* yeyote)'.** Huu ni uongo kwa sababu idadi ya wanahadith wakubwa ambao waliozipa sifa ya *Hadith* Sahih zile *Hadith* zinazothibitisha kua Umar alianzisha kusalisha *Taraweh* rak'aa 20 ziko nyingi kuzihesabu. Na hizo ndio zinazothibitisha msingi wa Wanazuoni kutangazia kua kuna makubaliano *Ijma'a* ya Masahaba kama vile ilivyoelezewa na Al-Qari, Al-Zayla`i, Al-Haytami, Ibn al-Humam, Ibn Qudama, na Wanazuoni wengine wa *Madhhab* yote manne ya *Ahlu Sunna wal Jamaah*.

9. Kauli ya (2:1025) kua: **'Katika kizazi chetu Shaykh Nasir al-Din al-Albani amefanya kazi kubwa sana katika fani ya *Hadith*, kwani amezitenganisha *Hadith dhaif* zilizomo katika vitabu vinne vya *Hadith* (Abu Daud, al-Tirmidhi, al-Nasa'i, and Ibn Majah) na kuziweka mbali na *Hadith* Sahih. Na hivyo ametayarisha toleo mbali la *Hadith* Sahih na toleo mbali la *Hadith* dhaif. Kazi hii kubwa ya Albani imewarahisishia Wanazuoni wa kawaida kuzijua *Hadith* dhaif. Ni mtu mwenye *I'lm* kama Albani pekee ndie awezae kufanya kazi kama hiyo. Hivyo Wanazuoni wa kawaida wana deni kutoka kwa Albani kutokana na kazi yake hiyo kubwa na hivyo waliweke jambo hili akilini kabla kutaja *Hadith* yeyote. Wanatakiwa wazitumie *Hadith* Sahih pekee na wajitenge na zilizo dhaif. Itakua si jambo sahih kuidharau kazi hii kutokana na msingi kua Shaykh Albani hana kauli ya mwisho kuhusiana na jambo hili..Kama wanahadith (Muhaddithun) walivyofanya kazi kubwa sana kwa Ummah wa**

**Kiislamu katika kuzikusanya *Hadith*, na vile vile kwa kupitia katika kanuni za utafiti zilizotumiwa na wao, utafiti uliofanyika wa kuzitenganisha *Hadith* Sahih na *Hadith* Dhaif ni jitihada iliyokamilisha kazi zao. Katika kizazi chetu, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amemjaalia heshima hii Shaykh Albani'.** Mapambo yote haya yaliyoelezewa hapa hayatoficha ukweli wa kua Albani amedhihirishwa kua ni miongoni mwa watu wa *Bida'a* wa kizazi hiki tena kwa kutunukiwa heshima kubwa na kua na uwezo wa kuvigawanya vitabu hivi vya *Hadith* katika *Sahih Al Tirmidh* na *Dhaif Al Tirmidh* na kadhalika kumesababisha shambulio la vitabu vya hivyo vinne Vikuu vya *Hadith*, shambulio ambalo bila ya shaka litahesabiwa katika Siku ya Malipo kwa sababu amepingwa na Wanazuoni mbali mbali kuanzia Mashariki hadi Magharibi.

10. Mfumo mwengine wa automatik wa kutafsiri sivyo moja kwa moja Sura ya 338 (2:1294) isemayo kua: ''**Kukatazwa kuweka mikono pembeni wakati wa Sala'.** (yaani kama vile wanavyoachia mikono wafuasi wa Imam Malik, Ibadhi na Shia) wakati kitabu cha Imam An Nawawi kimeweka wazi kwa kutaja neno *al-khâsira* lenye maana ya 'Kiuno' na wala si 'pembeni'. Vile vile kutafsiriwa sivyo huko kumezungumziwa tena katika ufafanuzi wao. Kufafanua siko huku ni sehemu ya mipango ya Salafi kupinga mtizamo wa wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Malik ambao wao husali kwa kuachia mikono. Katika baadhi ya maeneo ya Morroco leo hii kuna watu ambao wanalipwa ili kutangazia *takfir* na *tadhlil* kutoka katika *Sunnah* dhidi ya wale wanaosali huku wakiwa wameachia mikono. Wakati kusali kwa kuachia mikono kumethibitishwa katika *Sunnah*!

Baada ya Shaykh Gibril Fuad Haddad na Mui'n Shahid kutoa ushahidi wao wamehitimisha kwa kusema: **'Waislamu wote wenye msimamo thabiti wanatakiwa kujihadharisha na pia wawatahadharishe Waislamu wenzao kua hii SIO tafsiri halisi ya Mwanazuoni mkubwa wa Sunni, Imam Al Nawawi bali ni uzushi, upotoshaji na tafsiri isio sahihi ambayo kamwe haiwezi kuruhusiwa. Kuna Tafsiri mbili za kiingereza za Riyadh Al Salihin ambazo tayari zimeshachapishwa, na ambazo zinapendekezwa kuliko tafsiri hii. Mafanikio yote hutoka kwa Allah.'***("Salafi" Tampering of Riyad al-Salihin by Moin Shaheed, President, Ahlus Sunnah Muslim Association of Sri Lanka and GF Haddad)*

Na Vile vile Shaykh Nuh Ha Mim Keller anaeishi nchini Jordan, alizaliwa mwaka 1954 nchini Marekani na kusilimu mnamo mwaka 1977, Shaykh Nuh Ha Mim Keller ni Mwanazuoni na mfuasi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, mwenye utaalamu wa *I'lm* ya *Hadith*, Aqida, Usul ul *Fiqh* na *I'lm* ya *Fiqh* ya *Madhhab* mawili ya Al Imam Al Shafi'i na ya Imam Abu Hanifa. Amejipatia *I'lm* yake katika

chuo kikuu cha Al Azhar nchini Misri, na pia alisoma kwa Wanazuoni mbali mbali wakubwa wa nchini Syria na Jordan.

Shaykh Nuh Ha Mim Keller ameandika vitabu mbali mbali vya lugha ya kiarabu na kiingereza vikiwemo *Awrad al-Tariqa al-Shadhiliyya*, *A Port in the Storm: A Fiqh Solution to the Qiblah of North America*, *Reliance of the Traveller*, kilichopasishwa na Wanazuoni wa chuo Kikuu cha Al Azhar ya Misri ambacho ni Tafsir ya kitabu cha *Fiqh* cha *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kinachoitwa *Umdat Salikh* kilichoandikwa na Imam An Nawawi, Al Maqasid ambacho pia ni Tafsir ya Kiingereza inayotokana na kitabu cha Imam An Nawawi - Al Maqasid, *Kitab Al Adhkar* ambacho pia kinatokana na *Tafsir* ya Imam An Nawawi, *The Sunni Path, Tariqa Notes, Sea Without Shore: Manual of the Sufi Path, Evolutionary Theory in Islam* na pia ameandika nakala nyingi sana.

Anasema Shaykh Nuh Ha Mim Keller kua katika uchunguzi alioufanya ameona kua kuna kitabu chengine cha Imam An Nawawi kiitwacho *Kitab Al-Adhkar Al-Nawawiyya*, kilichochapishwa nchini Saudi Arabia katika mwaka 1988 na *Dar al Huda ya Riyadh*, kimefanyiwa marekebisho na kuingizwa mitizamo ya kisalafi, katika mlango wa Hija, katika sehemu inayozungumzia kutembelea kaburi la Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na hivyo kua na utofauti na kile kitabu chenyewe cha asili cha Imam An Nawawi.

Miongoni mwa matoleo mapya ya vitabu vyengine vya asili vilivyopandikizwa mitizamo hiyo ni pamoja na *Al-Suhub Al-Wabilah Ala Dara'ih Al-Hanabila, Hashiya ' Ala al Jalalayn cha Imam Ahmad Al-Sawi, Ghunya cha Shaykh Abdul Qadir Jaylani, Aqidat Salafiya cha Imam Abu-Uthman Ass-Sabuni, An Nahrul-Madd cha Abu Hayyan Al Andalus na vyenginevyo.*

Vile vile kupandikizwa huko kwa mitizamo hiyo ya Salafi pia kunaonekana katika misahafu ya Tafsiri ya Kiswahili iliyochapishwa Saudia na Kitengo cha Taasisi hiyo ya Utafiti wa Elimu ya Kiislamu ya Daru-salaam na kugaiwa bure Miskitini hapa hapa nchini Tanzania. Tafsiri hiyo inayoitwa: **Tafsiri ya Kiswahili ya maana ya *QUR'AN* TUKUFU kwa lugha ya Kiswahili.**

Katika ukurasa wa 41 wa msahafu huo kuna aya ya *Surat Al Baqara* isemayo:

﴿وَقَاتِلُواْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يُقَاتِلُونَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ
ٱلْمُعْتَدِينَ﴾

**Waqatiloo fee sabeeli Allahi alladhina yuqatiloonakum wala taAAtadoo inna Allaha la yuhibbu almuAAtadeena** *(Surat Al Baqar 2:190)*

*Tafsir yake ya Kiswahili katika msahafu huo inasema kua:* ***Na piganeni kwa njia ya Allah na wale wanaokupigeni, lakini msianze uadui, kwani Mwenyezi Mungu hawapendi waanzao uadui.***

Hii ni tafsiri sahih na haijakosewa, lakini hata hivyo tatizo lipo katika kuifafanua aya hii, kwani watayarishaji wa msahafu huo ambao wanasema kua wao ni watafiti wa elimu ya *Kiislamu katika Taasisi ya Darusalaam* wametumia mtizamo wa *Hadith* ambayo haikutumiwa na wafasiri wengine wote wakubwa wakubwa waliotangulia, kwani wao wametumia *Hadith* yenye misimamo mikali isemayo:

‘**Kutoka kwa Abu Hurayra, Kutoka kwa Mtume *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema, ‘Mwenye kufa na ili hali hakupigana vita (Jihadi), na wala hakuihadithia *Nafsi* yake kuhusu vita (hakutamani), ana kufa na chembe ya unafiki’’**.

Ukiangalia kwa udani ufafanuzi huu basi utaona kua ufafanuzi huu una madhara makubwa kwa mtu yeyote yule asiekua na ufahamu mzuri wa *I'lm* ya Dini, kwani pale atakapoisoma aya hii na kisha akakutana na ufafanuzi kama huu basi moja kwa moja huifahamu aya hii kutokana na tafsiri isiyotakiwa, na ufafanuzi usiotakiwa, ufafanuzi wenye msimamo mkali wenye uthibitisho wa *Hadith* ya kua kupigana vita ni lazima, utake usitake kwani vyenginevyo basi wewe utakufa katika hali ya kua ni miongoni mwa wanafiq.

Na matokeo ya ufafanuzi wenye mitizamo mikali isiyokua ya kina kama hii ndio inayopelekea kusababisha madhara ya Waislamu kwa Waislam kupigana na kuuana ovyo kama tunavyoona katika nchi za Somalia, Nigeria, Afghanistan, Yemen, Syria, Iraq, Libya, n.k.

Si sehemu hiyo tu bali pia katika ukurasa wa 396 wa Tafsiri hiyo ya Kiswahili pale walipoielezea aya ya 21 ya *Surat Al Kahf* (18:21) kuhusiana na kujenga Misikiti kwa *Hadith* ya Abd Allah Ibn Abbas isemayo : **‘Alisema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua, Laana za Mwenyezi Mungu ziwe juu ya**

**Mayahudi na Manasara kwa kuyafanya kwao Makaburi ya Mitume kua ni Misikiti**, na kuifafanua zaidi kwa kuandika: **Akawa akiutahadharisha umati wake kutokana na yale waliyoyafanya Mayahudi na Manasara.**

Na vile vile katika ukurasa wa 409 katika kuifafanua aya ya 104 ya sura hiyo hiyo ya *Al Kahf* (18:104) pale walipoielezea aya husika kwa kuiambatanisha na mtizamo wa *Bida'a*, kwa kutoa *Hadith*i ya Sayyida Aisha ambayo inasema kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* : **Mwenye kuzua jambo lolote katika dini yetu hii ambalo halimo basi hilo atarejeshewa mwenyewe**.*(Sahih Bukhari*) n.k.

Ama kuhusiana na ufafanuzi na mitizamo ya Wanazuoni wengine kuhusiana na aya hizi basi unapatikana katika Sura ya nane ya kitabu hiki katika sehemu zinazozungumzia maana za *Jihad, Bida'a* na mitihani tuliyokua nayo katika kipindi hiki cha uhai wetu na ndani ya mada hizo kuna maana zenye kina kirefu kuhusiana na aya hizo kama zilivyofahamika na wanzuoni waliotangulia.

Vie vile Shaykh Ramadhan Azuza wa Madhhab ya Ibadhi nchini Libya anasema kua: '**Sisi hua Tunawatahadharisha walimu wetu wote, kwa sababu kila mara hua tunakutana na Uwahabi baina ya kila mistari ya vitabu vya Historia, vya Sayansi na hata vya Hesabu**'

Kwa kumalizia basi na tuangalie kauli ya Shaykh Abdul Azizi Ibn Baz ambae ni mfuasi wa Kisalafi pale alipoulizwa kuhusiana na Madhhab anayoyafuata ambapo alijibu kwa kusema:

'**Madhhab yangu Kifiqh, ni Madhhab ya Imam Ahmad Ibn Hanbal *Rahimahu Allah,* Lakini si katika *Taqlid,* bali katika njia anazotumia kutoa hukmu katika vyanzo vya Shariah, ama kuhusiana na yenye kukhitilfiana ndani yake, basi hua natafuta vithibitisho na kisha natoa Fatwa yake, bila ya kujali kama inaendana na mitizamo ya Madhhab ya Hanbal ama La.**'

Jambo hili ndio linatupeleka katika kukumbushana tena kauli ya Ibn Salah ambae alisema kua: '**Maimamu wawili wamedhuriwa kwa sababu ya wafuasi wao ingawa wao hawana makosa yeyote nao ni: Imam Jafar al Sadiq na Imam Ahmad Ibn Hanbal '**.

**VYANZO VYA *FIQH* YA *MADHHAB* YA HANBAL:**

1. ***Qur'an***.



2. ***Hadith***.
3. ***Muttasil Hadith*.**
4. **Kauli za Masahaba.**
5. ***Mursal Hadith***.

**WANAZUONI MAARUFU WA *MADHHAB* YA IMAM HANBAL.**

- Imam Abu Bakr Al Khallal.
- Imam Hasan Ibn Ali Al Barbahari
- Imam Abu Qasim Umar Al Khiraqi
- Imam Abu Wafa Ali Ibn  Aqil
- Imam Abu Ismai'l Al Harawi
- Qadhi Abu Yala Ibn Farrah
- Imam Awn Ad Din Ibn Hubayra.
- Shaykh Abdul Qadir Al Jilani.
- Imam Abu Khattab Al Baghdadi
- Imam Abu Al Faraj Ibn Al Jawzi.
- Imam Abd Al Ghani Al Maqdisi.
- Imam Ibn Qudamah Al Maqdisi
- Imam Shams Ad Din Ibn Muflih.
- Al Hafidh Imam Zayn ad Din Ibn Rajab.
- Imam Mari Ibn Yusuf Al Karmi.
- Imam Mansur Ibn Yusuf al Buhuti.
- Imam Muhammad Ibn Ahmad Al Safarini.
- Imam Hamad Ibn Atiq.
- Imam Abdul Qadir al Badran.
- Imam Mustafa Ibn Muhammad Al Kharki Al Shatti.
- Shaykhu Mashaykhina Imam Hasan Ash Shatti.

**BAADHI YA WANAZUONI MAARUFU WA KISALAFI.**

- Shaykh Ahmad Abdul Halim Ibn Taymiyah.
- Imam Ibn Al Qayyim.
- Imam Muhammad Ash Shawqani
- Shaykh Muhammad Ibn Abd Al Wahhab.
- Shaykh Nasir Din Albani
- Shaykh bd Al Aziz Ibn Baz
- Shaykh Muhammad Salih Ibn Al Uthaymeen.
- Abu Amina Bilal Phillips

**MAELEZO KWA UFUPI YA MAIMAMU WA SKULI ZA FIQH ZA MADHHAB NA VYANZO VYA FIQH VITANYOTUMIWA KATIKA SKULI ZA FIQH ZA MADHHAB YAO**

**IMAM JABIR IBN ZAYD (22-93 A.H)**
Mwanzilishi wa Fiqh ya Madhhab ya mwanzo katika Uislam, Madhhab ya Ibadh, Imam Jabir Ibn Zayd alisoma kwa Abdullah Ibn Abbas R.A, Abdullah Ibn Masoud, Abdullah Ibn Zubair R.A, Abdullah Ibn Umar R.A na Bibi Aishah Umm ul Muuminina,
**Vyanzo vya Fiqh katika Skuli ya Madhhab Ibadhi ni : Qu'ran, Sunnah, Ijma'a au Shuraa, Rai na Al Istidlal.**

**IMAM JAFFAR SADIQ (80-148 A.H)**
Mwanzilishi wa Fiqh ya Madhhab ya Jaffar inayotumiwa na Shia Ithnaashar. Ingawa Imam Jaffar Sadiq alikua na rika moja na Imam Abu Hanifa ambae ni mfuasi wa Madhhab Ahlu Sunnah Wal Jamaa, lakini kutokana na I'lm kubwa aliyokua nayo pia alimsomesha Imam huyo pamoja na Imam Malik ambae pia ni mfuasi Ahlu Sunnah wal Jamaah.
**Vyanzo vya Fiqh katika Skuli ya Madhhab Imam Jaffar ni : Quran, Sunnah. Aql na Ijma'a**

**IMAM ABU HANIFA (80-150 A.H)**
Imam wa Fiqh ya Madhhab ya Hanafi. **Ingawa Imam Abu Hanifa ni mkubwa kuliko Imam Malik, lakini pia alipata Darsa kutoka kwa Imam Malik na Imam Jaffar as Sadiq.**
**Vyanzo vya Fiqh katika Skuli ya Madhhab Hanafi ni : Quran, Sunnah, Kauli za Masahaba, Qiyas, Rai, Istihsan na Ijma'a**

**IMAM MALIK IBN ANAS (93-179 A.H)**
Imam wa Fiqh ya Madhhab ya Malik, ingawa alikua mdogo kiumri kuliko Imam Abu Hanifa lakini pia alimsomesha Imam huyo kutokana na I'lm aliyokua nayo. Imam Malik ndio mwalim mkuu wa Imam Idris Al Shafi'i.
**Vyanzo vya Fiqh katika Skuli ya Madhhab ya Malik ni : Quran, Sunnah, Ijma'a, Ijtihad za Masahaba, Qiyas na Istilahi.**

**IMAM IDRIS AL SHAFI'I (150-204 A.H)**
Mwanzilishi wa Fiqh ya Madhhab ya Al Shafi'i, kutokana na mtazamo wa Ahlu Sunnah Wal Jamaa, Imam Al Shafi'i ni baba wa Usul Fiqh, alisomeshwa na Imam Malik na pia alisomeshwa na Wanafunzi wa Imam Abu Hanifa. Vilevile Imam Al Shafii alikua ni mwalim wa Imam Hanbal.
**Vyanzo vya Fiqh katika Skuli ya Madhhab ya Al Shafi'i ni : Quran, Sunnah, Ijmaa, Maoni ya Sahaba mmoja mmoja, Qiyas na Istis-hab.**

**IMAM AHMAD IBN HANBAL (164-241 A.H)**
Imam wa Fiqh ya Madhhab ya Hanbali. Imam Hanbal alisomeshwa na Imam Al Shafi'i ambae alikua ni mwalimu wake mkuu na vile vile alisoma kwa wanafunzi wa Imam Abu Hanifa.
**Vyanzo vya Fiqh katika Skuli ya Madhhab ya Hanbal ni : Quran , Sunnah, Mutasil hadith, Kauli za Masahab na Mursal Hadith.**

## *AL NAKBA* - NAMNA PALESTINA ILIVYOGEUZWA KUA ISRAEL.

Neno *Nakaba* kwa kiarabu maana yake ni Maangamizo, Kurembewa na kutupwa kwa kitu fulani kisichotakiwa, Ugeuzi wa ghafla na kutoka katika muelekeo fulani ulio sahih, Kua katika hali ya mazingira ya huzuni kubwa, Kuumia, n.k.

Tunapozungumzia *Al Nakaba* kuhusiana na taifa la nchi ya Palestina, basi hua tunazungumzia tukio la mwaka 1948, ambalo lilisababisha kutoweka kwa taifa la Palestina na kuzaliwa taifa jipya la Israel. Nimeamua kuizungumia *Al Nakaba* kwa sababu watu wengi hua wanafahamu kua mgogoro wa Palestina na Israel unatokana na makosa ya Wapalestina wenyewe kwa kisingizio cha kua wao wenyewe ndio walioamua kuwauzia ardhi Waisrael. Swali la kujiuliza ni jee ni kweli Wapalestina waliwauzia Waisrael ardhi yao kwa ridhaa yao?

Historia inasema kua mnamo mwaka 1799, Generali wa Kifaransa aitwae Napolean Bornaparte alifanikiwa kuuzingira mwambao wa mji wa *Aáqa* (Acre) uliopo katika bahari ya Mediterrenian kaskazini mwa mji wa Haifa uliopakana na mji wa Levant, nchini Palestina. Wakati huo nchi ya Palestina ilikua chini ya utawala wa Dola la Ottoman. Mji wa *Aáqa* ulikua chini ya utawala wa Kiislam tangu baada ya vita vya Yarmouk vilivyoongozwa na Khalid Ibn Walid, katika kipindi cha *Amir ul Muminun* Umar Ibn Al Khattab R.A kama tulivyooona katika sura ya Tatu ya kitabu hiki.

Mnamo mwaka 1104 bandari ya mji wa *Aaqa* iligeuzwa kua mji mkuu baada ya kutekwa na Crusaders ambao walinufaika sana kutokana na umuhimu mkubwa kimbinu kwa mwambao mzima wa Masha

riki mwa bahari ya Mediterenian. Ingawa wakazi wa mji huo walikua ni Waislam, lakini mji huo ulibakia chini ya Crusaders hadi pale uliporudishwa chini ya utawala wa kiislam na Sultan Salah Ad Din Ayyub pamoja na mji wa Beirut katika vita vya Hatin vya mwaka 1187 tulivyoviangalia katika sura ya Nne ya kitabu hiki.

Hivyo tukirudi kwa Napolean Bornaparte tunaona kua alitaka kuutoa mji wa *Aáqa* kutoka katika mikono ya Dola la Ottoman ambao ulikua chini ya mamlaka yao kuanzia mwaka 1507, ili kuuweka chini ya Mamlaka ya Ufaransa, lakini hata hivyo baada ya mapigano ya miezi miwili bila ya mafanikio ya kutekeleza malengo hayo, na kushindwa na Dola la Ottoman, akaamua kuanzisha kampeni za kuomba msaada kutoka kwa Crusaders wenzake wa nchi za Magharibi, na kutangazia kua atakapoipata ardhi hiyo basi atawapa Mayahudi, ili wawe chini ya uangalizi wa Ufaransa na kuwataka Mayahudi wote ulimwenguni kuupigania mji huo.

Ingawa Napolean Bornapate alishindwa kuuteka mji huo lakini kushindwa huko hakukusitisha muendelezo wa kampeni zake, kwani baada ya vita vya dunia vya kwanza watu wa Ulaya waliitilia maji na mbolea ile mbegu ambayo inawaumiza sana kichwa si Wapalestina tu bali na pia watu wengi wanaopenda usalama na amani Duniani hadi leo, mbegu hiyo ni kuanzishwa kwa taifa la Israel katika nchi ya Palestina, jambo ambalo lilikua ni katika kampeni zilianzishwa mwaka 1896, na Theodor Herzl ambae alichapisha kipeperushi kilichokua kikiitwa *Der Judenstaat* (Taifa la Kiyahudi), ambacho ndani yake kulikua na ujumbe unaowakilisha Utawala wa Uingereza unaoungwa mkono na Mayahudi wanaotaka kuitawala nchi Argentina au Palestina ili kuanzisha Taifa la Kiyahudi, katika ndani ya moja ya nchi mbili hizo. Mbegu ambayo ilitiliwa mbolea na kushughulikiwa zaid baada ya kumalizika kwa vita vya kwanza vya dunia ambapo nchi za Ulaya zilizigawa nchi za Kiislamu na kuzitawala na baadhi yao kuziweka chini ya Mamlaka yao, baada ya hapo wakakata sehemu ya ardhi ya nchi ya Palestina na kuipa jina la Israel na kisha kuwapa sehemu hiyo watu wanaowaita kua wana asili ya Kiyahudi.

Walisema Watu wa Magharibi katika ripoti moja ijulikanayo kama: '*The Politics of Mecca*' ya mwaka 1916 kua : '**Kama ikiwa tutafanikiwa kuwasadikisha Waarabu kwa ghafla na mara moja na kwa nguvu kuwashawishi kupigania haki zao dhidi ya Uturuki, basi jambo hili litafanikisha kuondoa tishio la Uislam na hivyo litawasababishia Waislam vita vya ndani kwa ndani ambayo vitawatawanya na hivyo kusabisha kua na *Khalifah* wawili, *Khalifah* mmoja wa Uturuki na mwengine wa Waarabu, na kisha hapo wataanzisha vita vya kidini wenyewe kwa wenyewe, na baada ya hapo Uislam hautotutisha tena. Lengo letu ni kuuvunja Umoja wa Kiislam na kuuweka katika makundi makundi. Laiti kama tungelijua namna gani ya kuwafanyia kazi Waarabu, ili wawe daima katika hali ya kupingana kisiasa, na hivyo kupigana katika vita vidogo vidogo baina ya mataifa yao ambayo kamwe hayatoweza kuuungana.**'

Hivyo kabla ya vita vya dunia vya kwanza, balozi wa Uingerea nchini Misri, aitwae Sir Henry McMohan alipanga mipango ya kisirisiri na aliekua Amiri wa mji wa Makkah na Madina aliekua akiitwa Sharif Husayn Ibn Ali, na kumshawishi kuanzisha uasi pia dhidi ya Dola la Ottoman na kuwaahidi kua wakiwasaidia Waingereza basi wao watawapa uhuru wa taifa lao n ikiwemo ardhi ya Palestina, na yeye atakua ndie *Khalifah* wa Waislam. Mapigano ya uasi huo yaliongozwa na muingereza T. E. Lawrence (*Lawrence of Arabia*) akishirikiana na Sharif Husein Ibn Ali. Anasema T. E. Lawrence katika kitabu cha *Seven Pillars of Wisdom* '**Mimi ninaamini kwa dhati kabisa juu ya mapigano haya ya Waarabu. Hata kabla ya kuwasili Hijaz, nilikua nikijua kua mpango huu utauangamiza Utawala wa Uturuki moja kwa moja.**'

Baada ya kushinda mapigano hayo watu wa Magharibi wakahakikisha kile walichokua wakikifikiria kua ijapokua Sharif Husein anatoka katika ukoo mtakatifu wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, lakini hata hivyo ni Waislam wachache sana ndio watakaomkubali Sharif Husein kua *Khalifah* wao hususan kutokana na ukweli wa kua alishirikiana na watu wa Magharibi katika kuuvunja utawala wa Dola la Ottoman la Uturuki, hivyo wakamalizia mipango yao ya Siri iliyobakia.

Mipango hiyo ya siri ilikua ni ya makubalino baina ya Waingereza na Wafaransa tarehe 19-5-1916 makubaliano ambayo yanayojulikana kama baina ya Sir Mark Sykes aliekua ni muwakilishi wa nchi ya Uingereza na Francois Georges Picot aliekua ni muwakilishi wa Ufaransa, hivyo makubaliano hayo yalijulikana kama Makubaliano ya Sykes-Picot (*Sykes-Picot Agreement*). Makubaliano hayo yalikua ni ya kuzigawa nchi zilizokua chini ya utawala wa Dola la Ottoman, na kuzifanya kua chini ya usimamizi wao, na hivyo kuweza kuzifanya watakavyo pale itakapo tokea haja ya kufanya hivyo na pia ilikua ni njia moja ya kujiwekea njia iliyohuru ya kusafirisha biashara zao, majeshi yao n.k kutoka sehemu moja kwenda sehemu nyengine bila ya kuwekewa kipingamizi. Hivyo Uingereza na Ufaransa ziliendelea na mpango wao huo dhidi ya maeneo ya nchi za Syria na Lebanon kuzifanya kuwa chini ya Wafaransa na Palestina, Jordan na Iraq kua chini ya Waingereza.

Maeneo ya ardhi ya nchi hizo yaligaiwa kimipaka bila ya kujali matakwa ya watu wa maeneo hayo, na badala yake ilichorwa mipaka na kugaiwa kiholela holela kwa misingi ya kisiasa. Ingawa ukweli ni kua hakuna tofauti za kiasili baina ya watu wa Iraq, Syria, Jordan, Palestina, Lebanon n.k lakini kugaiwa kwa mipaka hii zimeanza kuonekana tofauti za kisiasa na hivyo kusabisha mgawanyiko miongoni mwa watu wa maeneo hayo.

Mnamo tarehe 2-11-1917, Muingereza aitwae Lord Arthur Balfour alitoa tangazo ambalo linajulikana kama Tangazo la Balfour (*Balfour Declaration*), tangazo hili lilikua likiunga mkono kuanzishwa kwa Taifa la Kiyahudi ndani ya eneo la ardhi ya Palestina, Tarehe 9-12-1917 jeshi la Waingereza likiongozwa na General Allenby kusimamia kazi hiyo.

Katika kipindi hiki, mfuko wa Jewish National Fund (Kayron Kayem) ulioasisiwa nchini Uingereza ulikua na mikakati ya kununua sehemu za ardhi za Palestina za malisho wa wanyama na zisizokua na watu kutaifishwa, aidha kwa sababu ya kua kwa wakati huo eneo la ardhi la nchi ya Palestina lilikua liko chini ya utawala wa Waingereza au vile vile kwa sababu ya kua wamiliki wa ardhi hiyo ambao ni Wapalestina hawapo na wamekimbia kwa sababu ya mapigano na matatizo mbali

mbali ya maisha au kwa sababu ya kua wamiliki wa ardhi hiyo wapo lakini ni masikini hivyo kufukuzwa kwa kutoweza kuihudumia sehemu ya ardhi hiyo.

Tangazo la Balfour lilibadilisha muelekeo mzima maisha ya baadae ya wale wanaoishi katika ardhi ya Palestina hadi hii leo. Ingawa watu wa maeneo hayo kwa ujumla walichukia kuona kua Waingereza hawakutimiza ahadi yao, lakini kilichowafanya kuchukia zaid ni kuanza kuongezeka kwa idadi ya wahamiaji wa Kiyahudi waliokua wakitoka maeneo ya bara la Ulaya na maeneo mengine mbali mbali duniani na kuanza kuhamia katika nchi ya Palestina na kuanza kuuziwa na kupewa ardhi ya watu wa Palestina kirahisi kwa masharti ya kamwe kutoiuza au kutoikodisha kwa Wapalestina, ili kuwe na taifa ambalo litakua na urafiki na nchi za Ulaya na hivyo kusimamia manufaa yao ikiwa pamoja na kudhibiti malighafi zilizopo katika ardhi ya maeneo hayo, kuudhibiti mfereji wa Suez na wakati huo huo kua na taifa ambalo litakua na uadui na nchi za jirani za maeneo hayo ili kuvunja umoja na kudhoofisha nguvu za nchi za Kiislam na Kiarabu zilizokua zimeunganisha eneo hilo kuanzia India hadi Morocco.

Mfereji wa Suez (*Suez Canal*) ambao ulifunguliwa mnamo mwaka 1868 ulichukua miaka 10 kuchimbwa na kukamilika ujenzi wake, una ukubwa wa urefu wa maili 100 za maji ambazo zinaunganisha bahari Nyekundu na bahari ya Mediterenean. Mfereji wa Suez ndio njia pekee ambao unauleta karibu ulimwengu wa mawasiliano ya usafirishaji baina ya bara la Ulaya na bara la Asia. Umuhimu wa mfereji huo unaonekana pale mara tu baada ya nchi ya Uingereza kuitawala nchi ya Misri mnamo mwaka 1880, jambo la kwanza kulifanya kwa utawala huo ni kaundika mkataba ambao haujavunjika hadi kesho usemao kua mfereji huo utakua wazi milele kwa ajili ya meli za kibiashara na za kivita za kila nchi zitakazohitaji kupita katika eneo hilo, na katika hali yeyote ile. Takriban asilimia 80% ya biashara inayofanyika duniani na asilimia 3% ya biashara ya nishati inayofanyika hutegemea mfereji wa Suez katika usafirishaji wake baharini.

Tarehe 2-4-1947 nchi ya Uingereza iliitisha kikao katika baraza la Umoja wa Mataifa kuzungumzia mustakbal wa kuigawa nchi ya Palestina, na mnamo tarehe 1-10-1947 baraza kuu la umoja huo ulipitisha mustakbal wa makubaliano ya kutambuliwa kwa taifa huru la Wayahudi na Waarabu wa Israel.

Katika kipindi hiki Umoja wa Mataifa ulikua na idadi ndogo ya wanachama, kwa sababu takriban nchi zote zilikua ziko chini ya ukoloni wa nchi za Magharibi. Hivyo pendekezo hilo lilipitishwa bila ya kupingwa kwani hata zile nchi zilizokua huru zilitishwa itakapotokea kupinga mustakbal huo, kwa mfano bunge la Congress la Marekani lilikubaliana kuiwekea vikwazo vya misaada nchi za Philipines,

Guetamala, Liberia n.k kama ikiwa hazikuunga mkono mustakbal huo, na Urusi iliunga mkono kwa sababu iliona kua kufanya hivyo kutapunguza athari ya nguvu za mizizi ya utawala wa Waingereza uliokua umetapakaa katika maeneo hayo.

Chini ya usimamizi wa Umoja wa Mataifa, utambuzi huo ulianza kwa kuligawa eneo la ardhi ya Palestina na ndani yake kutoa sehemu ya Wayahudi wa Israel ambao walipewa eneo kubwa kwa asilimia 56 kwa sababu ya kutegemea wahamiaji zaidi na asilimia 44 iliyobakia ambayo ni ndogo waliachiwa Wapalestina na pia kutangazia sehemu ya Jerusalem na Bethlehem kua ni eneo la kimataifa kutokana na kua na umuhimu kwa watu wa Dini zote za Kiislam, Kikristo na Kiyahudi, muda mfupi baadae Waingereza waliwahamisha Wapalestina katika maeneo yao na kutangazia rasmin kuanzishwa kwa Taifa la Israel.

Jambo ambalo lilipelekea Wayahudi hao wakitumia kitengo chao cha kijeshi kiitwacho *Hagana* (*Ulinzi*) kilichoanzishwa mwaka 1920 kwa ajili ya kutengeneza mfumo wa khofu na kuwatishia maisha yao Watu wa Palestina ili wasiweze kukaa katika makazi yao, kwa kuwashambulia kwa njia mbali mbali ikiwemo kutia kuwatilia moto makazi na mashamba yao, na ugaidi kwa kuwaua na kuwavunjia haki zao Wapalestina katika miji 531 kila wanapopata nafasi ya kufanya hivyo bila ya kua na wasi wasi wowote.

Jambo hili liliwapelekea Wapalestina kuanzisha mapambano ya kujikomboa kujihami na kujibu mashambulizi hayo, lakini hata hivyo walizidiwa nguvu, kutokana na kua wanajeshi hao wa *Hagana* wa Israel waliachiwa silaha na zana zote za kivita ambazo zilizokua zikitumiwa na jeshi la Uingereza kabla ya kuondoka kwake nchini Palestina na kuanzishwa kwa Taifa la Israel. Katika kipindi hiki nchi Israel ilikua ikitumia mbinu za kuwinda wanyama wa mwituni katika kuwafukuza Wapalestina kutoka katika ardhi zao kwa kuwashambulia katika pande tatu tofauti na hivyo kuwaachia upande mmoja ule ambao walikua wakitaka kuwahamishia Wapalestina hao, kwa mfano walikua wakiishambulia miji ya Mashariki, Kusini na Magharibi pale wanapotaka Wapalestina wahamie mji Fulani wa Kaskazini ya mji huo, au hushambulia Magharibi, Kaskazini na Mashariki pale wanapotaka watu wa mji husika wakimbilie katika maeneo ya Kusini ya mji husika n.k.

Tarehe 15-5-1948, nchi za jirani za Kiarabu zikiwemo Misri, Syria, Lebanon, Jordan na Iraq zikaanzisha vita kutaka kuikoa Palestina kutoka katika mikono ya Waisrael, na hivyo waliwaamrisha Wapalestina wanaoishi katika miji inayopiganiwa wahame ili kupisha majeshi ya nchi hizo katika kuendeleza mapigano dhidi ya Israel, matokeo ya vita hivyo yalisababisha Wapalestina zaidi ya 700000 kua katika hali ya Ukimbizi na kisha sehemu hiyo ya ardhi ya Palestina kugawika katika maeneo

matatu ambayo ni Taifa la Israel lenye kuchukua takriban asilimia 77 ya eneo hilo, Ukanda wa Mashariki wa mto Jordan ambao unatawaliwa na nchi ya Jordan na Ukanda wa Gaza unaotawaliwa na nchi ya Misri na hivyo kufutika kwa ndoto ya kua na eneo la ardhi la nchi ya watu wa Palestina.

Anasema Profesa Norman Gary Finkelstein ambae ni Myahudi wa Marekani anaesomesha katika Chuo Kikuu cha Sakarya cha Uturuki kua. '**Kulingana na kiongozi mstaafu wa Jeshi la Israel tunaona kua katika kila kijiji tulichokiteka wakati wa vita..mambo mengi yaliyotokea yanayojumuisha makosa ya jinai ya kivita yalitokea, kama vile mauaji bila ya hatia, mauaji ya jamii nzima ya aina fulani ya watu, ubakaji n.k. Uri Milstein, ambae ni mwanahistoria wa jeshi la Israel katika vita vya mwaka 1948 anasema kua 'Kila mapigano madogo tu yanayoanzishwa bila ya kua na haja basi humalizikia kwa kuuawa kwa Waarabu wa Palestina**'' (*Image and Reality of the Israel-Palestine Conflict*)

Wanahistoria wa nchi ya Israel wanasema kua jamii za Wapalestina zilihama kutoka katika miji yao kutokana na sababu kuu zifuatazo:-

1- Kufukuzwa kwa nguvu na Majeshi ya Israel, katika miji 122.
2- Kushambuliwa na Majeshi wa Israel, katika miji 270
3- Khofu ya kushambuliwa na Wayahudi, au kujikuta katikati ya mapigano kutokana na shambulio la mji jirani, katika mji 12.
4- Kuhama kutokana na amri ya majeshi ya nchi za Kiarabu wakati wa vita, katika miji 6 na,
5- Sababu zisizojulikana, katika miji 34.

Mnamo mwaka 1954 bunge la Israel lilipitisha *Sharia'h* inayoiruhusu Serikali ya Israel kua na uwezo wa kuwazuia na kuwafukuza Wapalestina watakaojaribu kurudi katika makazi yao, yaliyochukuliwa na Serikali ya Israel hadi hii leo.

Mnamo mwaka 1969, Golda Meir aliekua Waziri mkuu wa Israel alisema **'Hakuna kitu kinachojulikana kama watu wa Palestina,..sio kama sisi tumekuja na kuwafukuza na kuchua ardhi yao, bali hakukuwahi kuwepo kwa watu wa aina hiyo.'**

Ingawa kuna mgogoro baina ya nchi ya Israel na Palestina lakini inatubidi tufahamu kua jamii ya watu wa Isreal wamegawika katika makundi aina mbili tofauti kuhusiana na mgogoro wao na Wapalestina:-

**1- Waisrael wa Mrengo wa Kushoto**: Waisrael hawa hua wanaamini kua ni muhimu kwa Watawala wa nchi ya Israel kutatua mgogoro wa nchi yao na Palestina kwa njia za mazungumzo na makubaliano bila ya kutumia nguvu za kijeshi.

**2- Waisrael wa Mrengo wa Kulia**: Waisrael ambao wanaamini kua haiwezekani kupatika usalama baina ya Watawala wa Israel na Palestina, kwa sababu ya kutowaamini watu wa Palestina kua watavunja mazungumzo ya makubaliano na hivyo Israel inahitaji kutumia nguvu na kuwadhoofisha maadui zao na kua na jeshi imara ulimwenguni ni jambo muhimu sana.

**MAENEO WANAYOISHI WAFUASI WA *MADHHAB* KWA UJUMLA DUNIANI.**

Kama inavyoonesha ramani ilioko katika ukurasa ulipita, wafuasi wa *Madhhab* ya Skuli za *Fiqh* za Ibadhi, Shia, Hanafi, Malik Shafi'i na Hanbal kua wametawanyika kutokana na sababu mbali mbali ikiwemo zinazotokan na za kiutawala, kiuchumi, hali ya mazingira ya maisha kama vile wafanyabiashara na wakimbizi, jitihada na uwezo wa Wanazuoni wa *Fiqh* wa *Madhhab* n. k. kutokana na mgawanyiko huo utaona kua kuna maeneo yana asilimia kubwa sana wafuasi wa *Madhhab* fulani kuliko maeneo mengine, au kutokukuwepo kabisa kwa baadhi ya wafuasi wa *Madhhab* fulani katika sehemu fulani, na pia kuna mchanganyiko wa Wafuasi wa *Madhhab* mbali mbali katika maeneo fulani, hususan katika maeneo ya bara la Asia

Takwimu zinaonesha kua katika maeneo ya Bara la Asia na maeneo ya Pasific kuna waislamu takriban Bilioni moja ambao ni sawa na asilimia 61.75% ya Waislamu wote Duniani, Afrika Kaskazini na Mashariki ya Kati kuna Waislamu takriban Milioni mia tatu na ishirini ambao ni asilimia 19.8%, Maeneno ya Kusini mwa bara la Afrika chini ya jangwa la Sahara kuna Waislamu takriban milioni mia mbili hamsini ambao ni asilimia 15.5%, katika bara la Ulaya kuna Waislam takriban Milioni aroubaini na tano ambao ni asilimia 2.7%, Marekani ya Kaskazini kuna Waislamu Milioni tatu na nusu ambao ni asilimia 0.2% na maeneo ya marekani ya Kusini kuna Waislam takriban laki tisa ambao ni asilimia 0.1%.

Mchoro unaofuatia unaonesha Ramani inaonesha Asilimia ya wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi, Imam ABu Hanifa, Imam Malik, Imam Al Shafii, Imam Ahmad Ibn Hanbal na Shia katika maeneo husika ya ardhi Duniani.




المستكشف
ابو منال دانا
AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

﴿قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلَّذِينَ يَعْلَمُونَ وَٱلَّذِينَ لاَ يَعْلَمُونَ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُوْلُو ٱلأَلْبَابِ﴾

**Qul hal yastawee alladheena yaAAlamoona waalladheena la yaAAlamoona innama yatadhakkaru oloo al-albabi** *(Surat Az Zumar 39:9)*

*Tafsir:* ***Jee hua ni sawa wale wenye kujua na wale wasiojua? Hakika watakaokumbuka ni wale wenye ufahamu tu.***

## KAULI ZA MAIMAMU WA MADHHAB KUHUSU KUFANYA *TAQLID*.

Imam Abu Hanifa alisema: '**Hairusiwi kwa yeyote kufuata mitizamo yetu, kama ikiwa hajui tumeitoa wapi**'(*Imam Ibn Al Qayyim, I'lam al-Muwaqqi'in*).

Imam Malik alisema '**Hakika mimi ni *Bani Adam*, baadhi ya wakati hua sahih, na baadhi ya wakati hukosea, hivyo angalieni katika maneno yangu, chochote kile kinachokubaliana na *Qur'an* na *Sunnah*, kikubalini na kinachopingana navyo, kiacheni**'*(Ibn 'Abd al-Barr, Jami' Bayan al-'Ilm*).

Imam Al Shafi'i alitilia mkazo '**Kwa kila ninachosema na kukawa na usahih kutoka kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, unaopinga mtazamo wangu, basi *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, iwekeni mwanzo, msifuate mtazamo wangu**' (*Ibn Abi Hatim, Adab al-Shafi'i*).

Imam Ahmad Ibn Hanbal alisema '**Msifanye *Taqlid*, kwangu mie, kwa Malik, kwa Shafi'i, kwa Al Awzai au kwa Al Thawri, lakini chukueni walikochukua wao**'.(*I'lam al-Muwaqqi'in)*

Kama inavyooneka kutoka katika kauli hizo za Maimamu wanne wa *Madhhab* ya *Ahlu Sunna wal Jamaa* kua ni jambo lililowazi kua, tunatakiwa tuangalie kutoka katika vyanzo walivyochukua wao, *Qur'an*, *Sunnah*, *Ijma'a* n.k, ili kuondoa wasiwasi juu ya kuwafuata wao bila kuchunguza walikotoa mitazamo yao. Lakini ili mtu aweze kuchunguza vyanzo hivyo inabidi ni lazima awe na vigezo vinavyotakiwa.

Hivyo, kauli hizo hazina maana kumwambia yule asiejua kitu chochote, au yule mwenye uwezo mdogo wa ufahamu wa dini, au ufahamu wa lugha ya kiarabu aanze kuchunguza vyanzo hivyo walivyovitumia Maimamu hao katika kutoa hukmu zao.

Anasema Imam Ibn Al Qayyim katika *A`lam al-muwaqqi`in `an rabb al-`alamin kua*: '**Kuna aina tofauti za *Taqlid,* kuna *Taqlid* ya wajib, *Taqlid* iliyokatazwa na *Taqlid* iliyoruhusiwa…*Taqlid* iliyoruhusiwa ni ile ya kuwafuata wanaojua zaid kuliko sisi, hususan pale mtu anapokua hana uwezo wa kutoa uthibitisho kutoka katika *Qur'an* au *Sunnah* kuhusiana na kitu fulani. *Taqlid* ya aina hii ni kama ile ya Imam Al Shafi'i pale alipokua akisema 'Nilisema hii ni *Taqlid* ya 'Umar' au 'Nilisema hii ni *Taqlid* ya 'Uthman' au 'Nilisema hii ni *Taqlid* ya Ataa', kama alivyosema Al Shafi'i kuhusu Masahaba Rehma na Amani ziwe juu yao wote: 'Mtizamo wao juu yetu sisi ni bora kuliko mitizamo yetu juu yetu.**''

Imam Ahmad Ibn Hanbal alisema '**Allah! Allah! (Mkumbukeni) kuhusiana na *Nafsi* zenu, shikamaneni na nukuu (*Hadith*), na waliozinukuu na *Taqlid*, kwani dini ni *Taqlid, Taqlid* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Masahaba zae, na wale waliokuja kabla yetu na wakawa hawajatupotosha – wafuateni hao bila ya Khofu.**'

Safari moja Imam Ahmad Ibn Hanbal aliwajibu wale aliokua akibishana nao kwa kusema '***Iyyaka an tatakallama fi mas'alatin laysa laka fiha imam* – Wewe unazungumzia masuala ambayo ndani yake hayana misimamo ya Imam (kama mtu mwenye *I'lm* unaemfuata)'.**

Vilevile pale ilipotokea *Fitna* baina ya Imam Hanbal na *Khalifah* Ma'mun, Imam Ahmad Ibn Hanbal alisema pia, **'*Kayfa aqulu ma lam yuqal* - 'Nitasemaje kile ambacho hakijasemwa kabla yake?',** na pia akasema **'*Al-dîn innama huwa al-taqlîd'* - Dini ni kufanya *Taqlid*.**

Mujtahid Imam Abu Yusuf ambae ni mwanafunzi wa Imam Abu Hanifa anasema '**Yeyote yule aliekua hana *I'lm* ya dini, basi ni lazima afuate wana*fiqh* kwani yeye hana uwezo wa kufaham *Hadith***', Imam Abu Abdullah Muhammad Ibn Umar Ibn Al Husayn Al Taymi Al Bakri Al Tabaristani Fakhr Al Din Al Razi ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i anaelezea katika kitabu chake *Al-Mahsul fi 'Ilm al-Usul* kua ni kwa sababu gani haiwezekani kutoa hukmu katika *Hadith* moja pekee au nyingi bila kuziangalia aya za *Qur'an* na *Hadith* zenyewe kwa kina.

Jambo ambalo huwezekana kufanywa na mtu mwenye *I'lm* tu ya vitu hivyo, kwa sababu zifuatazo:-

1. Inawezekana kua hukmu atayopata mtu kutokana na ushahidi mmoja tu, ukawa una mipaka kutokana na mazingira fulani bila ya, mtu huyo kujua.
2. Inawezekana kua maelezo ya ushahidi mmoja yakawa na maana nyingi.
3. Inawezekana kua maelezo ya ushahidi huo mmoja yakawa yana maana iliyojificha.
4. Inawezekana kua neno moja moja au mengi katika maelezo ya ushahidi yakawa na maana iliyojificha.
5. Sisi huwatumia wataalamu wa lugha katika kutafuta tafsiri ya maneno na hivyo inawezekana wataalamu hao wakawa ni wenye kukosea.
6. Mpangilio wa kisarufi wa lugha tunaotumia sisi unatokana na mashairi ya kizamani ya Kiarabu kupitia kwa mut mmoja mmoja (*Riwayat Ahad*) jambo ambalo hua halina uhakika sana na hivyo inawezekana washairi hao pia kufanya makosa ya kisarufi.
7. Inawezekana kua ushahidi huo umebatilishwa, bila ya kua na ushahidi ama bila ya mtu huyo kujua kuhusu kubatilika huko.
8. Inawezekana kua katika ushahidi huo kuna neno ambalo lilibadilishwa na hivyo kubadilisha maana ya maelezo ya ushahidi huo.
9. Inawezekana kua hukmu iliyopatikana katika ushahidi mmoja ukawa hauingii akilini, hivyo Al Razi anasema, **'Ikiwa nukuu na ufahamu zimethibitishwa basi kimoja kati ya hivyo kitakua kina makosa, Hata hivyo ufahamu ni njia pekee ya kuthibitisha uhalali wa nukuu, hivyo ufahamu uko juu kuliko nukuu, hivyo katika kesi kama hii tunatakiwa tufuate ufahamu kuliko nukuu.'**

Vile vile anasema Imam al-Qurtubi '**Hakuna kukhitilafiana katika Wanazuoni kuhusu *Taqlid* kwa wale wasiojua kwani, wale wasiojua wanatakiwa wafuate Wanazuoni wao'** na Imam Ibn Abd Al Barr anasema '**Wanazuoni hawaku khitilafiana kuhusu yule asiekua na *I'lm* kumfuata mwenye *I'lm*, au kua ndio wale ambao Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amewataja kwa kusema** '**Ulizeni wanaojua ikiwa nyinyi hamjui''**

Imam Adh Dhahabi anasema '**Hutakiwi useme kua *Madhhab* yako ni bora kuliko yote, au ndio yanayompendezesha zaidi Allah *Subhanah wa Ta'ala*, kwani huna uthibitisho juu ya hilo na wala hakuna yeyote mwenye uthibitisho huo, Maimamu, Allah awaridhie wamefanya mema makubwa, kwa yale yaliyokua Sahih, watalipwa mara mbili na kwa waliyokosea watalipwa mara moja.'**

Tunapoangalia kauli za Maimamu kuhusian na *Taqlid*, kwa mfano kauli ya Imam Al Shafi'i, aliyosema wakati akiwaambia wanafunzi wake kua '***Hadith* ikiwa Sahih, basi hayo ndio *Madhhab* yangu**', kauli ambayo baadhi ya watu wameitafsiri sivyo kwa kusema kua, ikiwa mtu atakuta *Hadith* kwa mfano katika Sahih Bukhari, Sahih Muslim, Sunnan Al Tirmidhi n.k ambayo inapingana na msimamo wa Imam Al Shafi'i, basi ajue kua Imam Al Shafi'i hakuijua *Hadith* hiyo hivyo aachane na kauli yake na aifuate *Hadith* hiyo.

Katika kuielezea kauli hiyo ya Imam Al Shafi'i, Imam An Nawawi anasema: **Imam Al Shafi'i hakukusudia kua kila mtu anaeiona *Hadith* Sahih anatakiwa aseme kua haya ni *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, na hivyo atekeleze kama isemavyo *matn* ya *Hadith* hiyo. Kwani kauli hii huwagusia wale watu ambao wako katika darja ya *Mujtahid* katika *Madhhab*. Kutokana na hali ambayo *Mujtahid* huyo kuona labda Imam Al Shafi'i hajaiona au haijui *Hadith* hiyo Sahih, au hajui usahihi wake. Na hili huwezekana pale tu, itakapokua ameshafanya utafiti katika vitabu vyote vya Imam Al Shafi'i, na vya wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i waliopata *I'lm* yao kutoka kwake. Kwa hakika hili jambo ni gumu sana kulithibitisha, kwani ni wachache sana wanaoifikia darja ya *I'lm* aliyokua nayo Imam Al Shafi'i. Tulichokieleza kina hali ya upekee kwa sababu Imam Al Shafi'i, amewacha kutekeleza kama zisemavyo *Hadith* Sahih ambazo ameziona na anazijua. Hata hivyo ni Imam Al Shafi'i ambae alieanzisha uthibitisho wa uchambuzi wa *Hadith*, ubatilishwaji wa *Hadith*, mazingira maalum ya *Hadith* au tafsiri yake maalum, n.k hivyo ikambidi kuziwacha *Hadith* alizoziwacha**. *(I'laaus Sunan, Sehem ya pili)*

Imam Ibn Khuzayma, ambae anajulikana kama Imam wa Maimamu katika *I'lm* ya kuhifadhi *Hadith*, aliulizwa '**Jee unajua *Hadith* yeyote ambayo ni ngumu au nzito kuthibitisha usahihi wake, ambayo Imam Al Shafi'i hakuiweka katika vitabu vyake**?' Imam Ibn Khuzayma akajibu '**La!**' (*Imam An Nawawi: Al-Majmu'*)

Hivyo katika sehemu ya kwanza ya *Al-Majmu* Imam An Nawawi anatupa muongozo wa nini cha kufanya unapokutana katika hali kama hii kwa kusema: '**Mfuasi yeyote wa Imam Al Shafi'i, ambae ataona *Hadith* sahih ambayo inaenda kinyume na *Madhhab* yake basi alichukulie jambo hilo kua : Ikiwa anazosifa zote za kufanya *Ijtihad* bila kipingamizi, au kuhusu jambo hilo, au kitu hicho, basi yuko huru kufanya kama isemavyo *Hadith*, na ikiwa hana sifa hizo, na anahisi ni vigumu kwake kufanya kinyume na *Hadith*i hiyo, na jitihada zake katika kutafuta maelezo sahih ya *Hadith* hiyo, au hapati uthibitisho anaoutaka kutoka katika *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, basi anaweza kufanya kama isemavyo *Hadith*i hiyo lakini si kama anavyotaka yeye bali kama vile alivyothibitisha**

**Imam wa *Madhhab* mengine kuhusiana na *Hadith*i hiyo, na hiki kitakua ni kisingizio tosha kwake cha kuachana na *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i.**'

Na Imam Adh Dhahabi nae alisema, '**Shafi'i hakufanya kosa hata moja kuhusiana na *Hadith Sahih'*** (*Ibn Subki: Tabaqat al-Shafi'iyya*).

Hivyo unapoitazama kauli hiyo ya Imam Al Shafi'i '***Hadith* ikiwa Sahih basi hayo ndio *Madhhab* yangu**', hutoweza kuifahamu hadi pale utakapoitazama kwa mtazamo wa wale wenye *I'lm* ya *Hadith* kama yeye ndipo utakapoifahamu maana iliyo wazi ya kauli hiyo.

Shaykh ul Islami Imam Muhammad Al-Tahir Ibn Ashur anasema kua kauli hiyo ya Imam Al Shafi'i ina maana ya kua '**Unapochunguza mitizamo wangu ki *Fiqh,* basi fahamu kua zina misingi ya *Hadith* Sahih'.**

**KUTOFAUTIANA KWA WANAZUONI.**

Ni maumbile ya *Bani Adam* kutofautiana katika mambo mbali mbali yakiwemo, rangi, kabila, maumbo, lugha na hivyo hua hakuna shaka pia kua hata ufahamu baian ya *Bani Adam* mmoja na mwengine umetofautiana, kwani Allah *Subhana wa Ta'ala* anasema katika *Qur'an* kua:

﴿وَمِنْ آيَاتِهِ خَلْقُ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَافُ أَلْسِنَتِكُمْ وَأَلْوَانِكُمْ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّلْعَالِمِينَ﴾



**Wamin ayatihi khalqu alssamawati waal-ardhi waikhtilafu alsinatikum waalwanikum inna fee dhalika laayatin lilAAalimeena** *(Surat al-Rum 30:22)*

*Tafsir:* ***Na miongoni mwa alama zake, ni uumbaji wa Mbingu na Ardhi, na tofauti baina ya lugha na rangi zenu. Katika jambo hili kuna dalili kwa Walimwengu.***

Hivyo hua ni jambo lisilowezekana katika ulimwengu kua na watu wote ambao wakakubaliana kutokana ufahamu mmoja kwani itakapotokea hivyo basi itakua hakuna nafasi kwa wengine kujifunza mambo mengine. Hivyo kutofautiana kwa Wanazuoni ni jambo la maumbile na jambo la kawaida. Jambo la muhimu kwa pale inapotokea tofauti hizo ni kufuata *Sharia'h* na kudumisha umoja unaosisitizwa katika *Qur'an* pale iliposema kua:

﴿وَٱعْتَصِمُواْ بِحَبْلِ ٱللَّهِ جَمِيعاً وَلاَ تَفَرَّقُواْ﴾

**WaiAAtasimoo bihabli Allahi jameeAAan wala tafarraqoo.**

*Tafsir: **Shikamaneni kwa pamoja na kamba ya Allah, na wala msifarikiane** (Surat Al Imran 3:103).*

Tukifuatilia kwa undani tunaona kua hakuna shaka yeyote kua tofauti za mitizamo hazikuanzia kwa Wanazuoni tu, bali zilianzia tangu wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Masahaba zake. Na kwa kua Wanazuoni hawakuwahi kumuona Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, basi inakua si kitu cha kushangaza kuona kua tofauti zao ni nyingi kuliko mtu anavyoweza kufikiria.

Na kwa kua hata Masahaba walitofautiana wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, basi tujaribu kuangalia vile ambavyo Nabii Muhammad alivyokua akitatua tofauti zilizotokea miongoni mwa Masahaba zake kama anavyo hadithia Ibn Abi Mulaika kwa kusema: '**Mara moja watu watukufu wawili: Abu Bakr na Umar walikua wako katika hali ya kuangamizana (na hiyo ni kwa sababu): Ulipokuja ujumbe wa Banu Tamim kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, mmoja miongoni mwao (aidha Abu Bakr au Umar) alipendekeza kua Al Aqra Ibn Habis Al Tamimi Al Hanzali ambae ni kaka wa Bani Majashi (achaguliwe kua kiongozi wa wajumbe hao), lakini mmoja kati yao akapendekeza kuchaguliwa kwa mtu mwengine badala yake. Hivyo Abu Bakr akamuambia Umar: 'Unakusudia kunipinga mimi!', Umar akajibu : 'Sijakusudia kukupinga' wakabishana mbele ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hadi sauti zao zikapanda juu na hapo ikashuka aya isemayo:**

﴿يَٰأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ لاَ تَرْفَعُوۤاْ أَصْوَاتَكُمْ فَوْقَ صَوْتِ ٱلنَّبِيِّ وَلاَ تَجْهَرُواْ لَهُ بِٱلْقَوْلِ كَجَهْرِ بَعْضِكُمْ لِبَعْضٍ أَن تَحْبَطَ أَعْمَالُكُمْ وَأَنتُمْ لاَ تَشْعُرُونَ– إِنَّ ٱلَّذِينَ يَغُضُّونَ أَصْوَاتَهُمْ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ أُوْلَٰئِكَ ٱلَّذِينَ ٱمْتَحَنَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمْ لِلتَّقْوَىٰ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ عَظِيمٌ﴾

**Ya ayyuha alladhina amanoo la tarfaAAoo aswatakum fawqa sawti alnnabiyyi wala tajharoo lahu bialqawli kajahri baAAdhikum libaAAdhin an tahbata aAAmalukum waantum la tashAAuroona; Inna alladhina yaghuddoona aswatahum AAinda rasooli Allahi ola-ika alladhina imtahana Allahu quloobahum lilttaqwa lahum maghfiratun waajrun Aaa*dhi*mun** *(Surat Al Hujarat 49:2-3)*

*Tafsir :* ***Enyi mlioamini msizinyanyue sauti zetu zaidi ya sauti ya Nabii (Salallahu A'layhi wa Salam), na wala msizungumze nae kwa sauti kubwa kama vile mnavyo zungumza kwa sauti baina yenu. Ili amali zetu zisiwe bila ya manufaa na mkawa hamkupata kitu. Kwa hakika wale wenye kushusha sauti zao mbele ya Rasul Allah (Salallahu A'layhi wa Salam), ni wale ambao miongoni mwao Allah amewajaribu kwa utukufu, Kwa ajili yao kuna kusamehewa na Malipo makubwa.'***

Ibn Az Zubair anamalizia kwa kusema kua: '**Kuanzia siku hiyo, kila ilipotokea kua Umar anataka kuzungumza na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, basi huzungumza nae kama kwamba yule mtu anaemnong'oneza jambo la siri na hivyo kumfanya Nabii Muhammad *Sallahu A'layhi wa Salam* kushindwa kumsikia, na kumpelekea Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kumtaka Umar kurudia akisemacho mara mbili mbili'.**

Vile vile tukiangalia *Hadith* ya Abu Hurayra isemayo kua: '**Bedui mmoja alikojoa msikitini, na hivyo watu wakamkimbilia na kumkamata na kutaka kumpiga. Lakini Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akawaamrisha kua wamuachie na badala yake wachukue ndoo ya maji wamwagie pale alipopakojolea, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akawaambia Masahaba zake**: '**Mmeletwa ili muwarahisishie watu mambo na sio muwaongezee watu ugumu''.**

Na vile vile tunaona katika *Hadith* nyengine ambayo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alisema kua: **'Ikiwa ninakuamrisheni kuhusiana na jambo fulani basi lifanyeni kadri muwezavyo kwa uwezo wenu'.**

Tukiiangalia *Hadith*i hii basi tutaona kua inaenda sambamba na amrisho la jumla liliomo katika *Qur'an* lisemalo:

﴿فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ مَا ٱسْتَطَعْتُمْ﴾

**Faittaqoo Allaha ma istataAAtum** *(Surat al-Taghabun 64:16).*

*Tafsir:* ***Hivyo mcheni Allah kwa kadri mtakavyoweza.***

Tofauti baina ya Masahaba pia zinaungwa mkono na kauli maarufu ya kanuni za sharia za *Fiqh* ya Imam Al-Shafi'i isemayo: '**Kuzifanyia kazi *Hadith* mbili tofauti au maoni kwa kuzitafsiri na kuzitumia katika mambo mawili tofauti ni bora kuliko kuachana na moja kati ya *Hadith* hizo.**'

Anasema Imam Al Shaa'rani katika *Al-Mizan Al-Kubra* kua Shaykh al-Islam Zakariyya al-Ansari amesema, '**Chemchem ya *Sharia'h* ni kama bahari, upande wowote ule utakaochota maji, basi hua ni maji yale yale**'.

Akasema Umar bin 'Abd al-'Aziz kuhusu kutofautiana kwa Masahaba, '**Kinachonifurahisha mimi kuhusu Masahaba wa Nabii Muhammad *Salallahu A'alayhi wa Salam* ni kua wametofautiana, kwani wasingetofautiana, ingelikua hamna haja kwetu sisi ya kutoa *Fatwa***'.

Kutokana na mifano tuliyoiangalia hapo juu tunaona kua pale walipotofautiana Mujtahid na Wanazuoni katika mambo yanayoruhusika basi hua ni Rehma kwa Waislam. Na hivyo tusiruhusu tofauti hizo zikasababisha kua ndio chanzo cha migogoro na kuvunja umoja wa Waislamu miongoni mwetu kama tunavyoona siku hizi katika maisha yetu. Kwani jambo hilo hua halina faida yeyote kwa Waislam.

Sababu za kutofautiana Masahaba, Wanazuoni na Maimamu ziko nyingi na miongoni mwao ni pamoja na:

1 - *Hadith* fulani kumfikia kati ya mmoja wao na kutomfikia mwengine: Hivyo yule ambae haijamfikia *Hadith* Fulani atatoa hukmu zake kutokana na ufahamu wa aya kuhusu jambo hilo au *Hadith* nyengine au atakisia, hivyo hukmu yake juu ya jambo wakati mwengine huendana na *Hadith* asioijua lakiini wakati mwengine hutofautiana.Mfano: Ubayd Ibn Umar alisema kua '**Aishah *Ummul Mu'minina Radhi Allahu A'nha* alisikia kua A'bd Allah Ibn Umar akiwaamrisha wanawake wanapokoga wafumue nywele zao walizozisuka, Aishah *Ummul Mu'minin*a *Radhi Allahu A'nha* akasema 'Inakuaje Ibn Umar anawaamrisha wafumue nywele zao? Kwa nini asiwaamrishe kuzinyoa? Mimi nilikua nikikoga kwa kutumia chombo kimoja na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na sikufumua zaid ya misuko mitatu katika nywele zangu.''**

Vile vile tukiangalia historia tunaona kua Masahaba walitofautiana kuhusiana na sehemu ya kumzika Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipofariki, Anasema Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu:*'**Waislam walitofautiana kuhusu wapi lichimbwe kaburi, wengine walisema msikitini, wengine wakasema akazikwe pamoja na Masahaba zake, halafu Abu Bakr akasema, 'Nimemsikia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akisema 'Hamna Mtume aliefikwa na mauti isipokua alizikwa pale pale yalipomfikia mauti yake', hivyo Masahaba wakaondoa jamvi lilokuwepo sehemu aliyofariki Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* wakamchimbia kaburi na kumzika katika sehemu hiyo**'.

2 - *Hadith* kumfikia mmoja wao katika njia ambayo hakuridhika na sifa zake kutumika kama uthibisho: Hivyo yule ambae ameridhika nayo ataitumia lakini yule ambae hakuridhika nayo kwa sababu moja au nyengine, kama vile kuchukulia kua msururu wa wapokeaji haukubaliki, au umekatika au udhaifu wa kumbukumbu wa walio nukuu *Hadith* na kadhalika, hivyo hatoitumia.

3 - Kufahamu kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alifanya mambo maalum ili kuwa karibu na Allah *Subhanah wa Ta'ala*, lakini wengine walifaham kua inaruhusiwa. Mfano kuhusu *Raml* (kutembea kwa mwendo wa kukazana wakati wa kuzunguka Al Kaabah) ni Sunna, lakini Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* anasema kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alifanya hivyo kwa sababu maalum. Anasema Ibn Tufayl, '**Nilimuuliza Ibn 'Abbas, 'Jee umeona kitendo hiki cha *Raml* mara tatu, na kutembea kwa mwendo wa kawaida mara nne? Jee ni *Sunnah*? Watu wake wanasema ni *Sunnah*.'** Akajibu , **'Wako sahih na hawako sahihi pia.'** Nikauliza, **'Una maana gani kwa kusema wako sahih na hawako sahih?'** Akajibu, **'Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alikuja Makkah na Makafir wakamfanyia mzaha, wakisema kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Masahaba zake hawawezi kuzunguka Al Kaaba. Walikua wakimuonea wivu, hivyo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* akaamrisha wafanye *Raml* mara tatu na wazunguke kwa mwendo wa kawaida mara nne**''

4 - *Hadith* ilimfikia mmoja wapo akaithibitisha usahihi wake, lakini akaisahau, hii hutokea katika *Qur'an* na *Sunnah*. Mfano anasema Sa'id Ibn 'Abd al-Rahman bin Abzay kutoka kwa baba yake ambae amesema kua, kuna mtu alikuja kwa Umar na kusema, '**Nimetoka tohara lakini sikupata maji.'** Umar akajibu, **'Usisali.'** kisha, Ammar akasema, **'Hukumbuki, *Amir ul Mu'minin* wakati tulipokua katika kundi moja vitani tukawa hatuko tohara na pia ikawa hamna maji? Wewe hukusali lakini mie nikatayamam kwa kutumia mchanga na kusali,** Nabii

Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema **'Ingelitosha kama ungelipiga mkono wako kwenye ardhi, ukaipuliza halafu ukaupangusa uso wako na mikono yako kwa kutumia mikono yako'** Umar akasema**, 'Mche Mola wako Ya Ammar!'** Ammar akasema**, 'Kama unataka, sitolizungumzia suala hilo.'** Umar akasema**, 'Tunakuamini wewe na kile ulichoaminiwa**.' '

5 **-** Allah *Subhanah wa Ta'ala* alipomruhusu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na Ummah kufanya *Ijtihad* ikiwa hamna maandishi au ikiwa kuna haja ya kufanya hivyo. Masahaba walifanya *Ijtihad* wakati wa uhai wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kama tunavyosikia *Hadith* za Masahaba walipofanya *Tayamam* kisha wakasali na halafu wakaona maji, mmoja wao akasali tena na mwengine hakusali. Anasema 'Ata bin Yasar kutoka kwa Abu Sa'id al-Khudri ambae amesema, '**Watu wawili walikua wapo safarini. Ilipofika wakati wa kusali hamna hata mmoja baina yao aliekua na maji, hivyo wakatayamam kisha wakasali, baade wakaendelea na safari yao na kabla ya mda wa sala ile kumalizika wakakuta maji. Mmoja wao akatia udhu na akasali tena ile sala na mwengine hakuirudia ile sala,walipofika kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* wakam*Hadith*ia ile habari, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamwambia yule alieirudia sala yake** '**Wewe umefuata Sunna na sala yako imekubaliwa',** na akamwambia tena '**Umelipwa mara mbili**'. Kuna na mifano mingi ambayo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliwawekea wazi Masahaba zake kufanya *Ijtihad*, na alifanya hivyo kwa sababu ya kutoa mifano kwa ajili ya wale watakaofuatia baada yao.

6 **-** Tofauti ya ufahamu wa *Qur'an*, *Hadith* na pia tofauti pale inapofikia kufanya *Ijtihad* bila kuvitumia vyanzo hivyo. Mfano ni kama alivyosema Nafi' ibn 'Abdullah, kua '**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, alituambia siku ambayo tuliondoka kutoka Al-Ahzab, 'Msisali Dhuhr hadi mtakapokua Banu Qurayzah.' Wengine wakawa na wasiwasi kwa kua wakati wa sala utamalizika, hivyo wakasali kabla kufika Banu Qurayza. Wengine wakasema, 'Hatutosali hata kama ikiwa mda utapita, kwa sababu ya kutii amri ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.'' Nafi' akasema, 'Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakukosoa kundi lolote**.'

7 **-** Kutokua na ufahamu wa kutosha wa maana ya maneno ambako kunasababishwa na:-

**A -** Kuwepo maneno ya kigeni katika *Hadith*, kama vile *Muzabana*, *Muhaqala* n.k

**B -** Kuwepo kwa maneno yote ya kawaida na ya kuelezea, ambayo hutofautiana katika jinsi ya utumiaji wake, kwa mfano katika kuamrisha na kukataza: Inafahamika kua utumiaji wa kawaida wa kuamrisha kusikokua na masharti kunaashiria wajibu na kuamrisha kunakokua na masharti kunaashiria katazo. Hata hivyo yote haya yametumika katika maana tofauti na hizi. Kuamrisha wakati mwengine huashiria pendekezo kama katika aya isemayo:

﴿وَٱلَّذِينَ يَبْتَغُونَ الْكِتَابَ مِمَّا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ فَكَاتِبُوهُمْ إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْراً﴾

**Waalladhina yabtaghoona alkitaba mimma malakat aymanukum fakatiboohum in AAalimtum feehim khayran.** (*Surat Al-Nur 24:33*);

*Tafsir:* ***Na ikiwa yeyote yule katika watumwa wenu akitaka kitu kwa maandishi (kumuwezesha kupata uhuru wake kwa kiasi cha pesa) mpeni mkataba huo, ikiwa mnajua wema (uaminifu) wao.’***

Na kukataza wakati mwengine kumetumika kwa njia ya kuongoza, kama katika aya isemayo:

﴿يأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ لاَ تَسْأَلُواْ عَنْ أَشْيَآءَ إِن تُبْدَ لَكُمْ تَسُؤْكُمْ﴾

**Ya ayyuha alladhina amanoo la tas-aloo AAan ashyaa in tubda lakum tasu/kum.** (*Surat Al-Ma’ida 5:101*).

*Tafsir:* ***Enyi mlioamini! Msiulize mambo ya vitu ambavyo, kwenu nyie vikiwekwa wazi vitakuleteeni matatizo***.

Hivyo Wanazuoni wanaweza kutofautiana katika hali ya maumbile ya hukmu kutokana na mtazamo wa kilugha.

**C -** Kuwepo kwa maneno yenye sauti moja katika kutamka, au yasiyowazi baadhi ya wakati ya kawaida na pia wakati mwengine ya kuelezea, hivyo Wanazuoni hutumia ile maana inayofaa zaid kwa ufahamu wao hata kama ikiwa ina maana nyengine, kwa mfano ni pale Wanazuoni wanapotofautiana katika neno ***lamastum*** katika aya isemayo:

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ لاَ تَقْرَبُواْ ٱلصَّلاَةَ وَأَنْتُمْ سُكَارَىٰ حَتَّىٰ تَعْلَمُواْ مَا تَقُولُونَ وَلاَ جُنُباً إِلاَّ عَابِرِى سَبِيلٍ حَتَّىٰ تَغْتَسِلُواْ وَإِنْ كُنْتُمْ مَّرْضَىٰ أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَآءَ أَحَدٌ مِّنْكُمْ مِّنَ ٱلْغَآئِطِ أَوْ لاَمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُواْ مَآءً فَتَيَمَّمُواْ صَعِيداً طَيِّباً فَٱمْسَحُواْ بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوّاً غَفُوراً﴾

**Ya ayyuha alladhina amanoo la taqraboo alssalata waantum sukara hatta taAAlamoo ma taqooloona wala junuban illa AAabiree sabeelin hatta taghtasiloo wa-in kuntum marda aw AAala safarin aw jaa ahadun minkum mina algha-iti aw** ***lamastumu alnnisaa*** **falam tajidoo maan fatayammamoo saAAeedan tayyiban faimsahoo biwujoohikum waaydeekum inna Allaha kana AAafuwwan ghafooran.** (*Surat An Nisaa 4: 43*).

*Tafsir:* ***Enyi mlioamini! Msiikaribie Sala wakati mkiwa mmelewa hadi pale mtakapojua maana ya mkisemacho, wala mkiwa katika hali ya janaba isipokua pale mtakapokua safarini (bila ya kua na maji ya kutosha), hadi mtakapokosha mwili wenu wote. Na mkiwa mnaumwa, au mko safarini au mnapoenda haja au mnapo*** **(لاَمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ)** ***wagusa wanawake, lakini ikiwa hamtopata maji basi mtayamam kwa mchanga ulio safi, kwa kupangusa nyuso zenu na mikono yenu. Hakika Allah ni mwingi wa kusamehe na msamehevu sana****'*

Neno ***Lamastum*** لَمَسْتُم lina maana ya kugusa. Lakini hata hivyo Wanazuoni wanatofautiana kuhusu neno hili lilivyotumika katika kutengua udhu, Imam Al Shafi'i anasema mwanamme akigusana na mwanamke ambae ni mahrim wake basi udhu wake umetenguka, msimamo ambao ni wa Imam Jabir Ibn Zayd, na Imam Jafar As Sadiq pia lakini Imam Malik na Imam Hanbal wanasema ukimgusa kwa matamanio basi udhu umetenguka na ikiwa bila ya matamanio haukutenguka, Imam Abu Hanifa anasema kumgusa mwanammke hakutengui udhu ikiwa kwa matamanio au bila ya matamanio kwani kugusa kunakotengua kulikokusudiwa katika ayah hii ni kwa kumuingilia.

**D -** Kuwepo kwa maana isiyokua wazi ya maneno. Kuna njia nyingi za kufaham maneno na kwa sababu watu wanatofautiana katika uwezo wa ufahamu wao, sio wote watakaokua na uwezo wa kujua maana halisi ya neno lilotumiwa. Ukweli ni kua ufaham mzuri wa lugha unatokana na kipaji na ni zawadi kutoka kwa Allah *Subhanah wa Ta'ala*.

8- Kupingana kwa vithibitisho na uwezo wa kuchagua miongoni mwa vithibitisho hivyo, na hali hii hutokea kutokana na utofauti baina ya hali mbali mbali kama vile:

A- Baina aya tofauti zinazofanana katika *Qur'an*.
B- Baina ya *Qur'an* na *Sunnah*.
C- Baina ya *Qur'an* na makubaliano ya Wanazuoni *(Ijma'a*)
D- Baina ya *Qur'an* na *Qiyas*.
E- Baina ya *Hadith* na *Hadith* au Sunna.
F- Baina ya Sunna na Makubaliano ya Wanazuoni.
G- Baina ya Sunna na *Qiyas*.
H- Baina ya *Ijmaa* mbili.
I- Baina ya *Ijmaa* na *Qiyas*.
J- Baina ya Makisio ya *Qiyas* ya aina mbili.

Tukichukulia mfano wa hali (A) basi huonekana pale tunapoangalia aya mbili zinazohusiana na kiapo aya ya kwanza ni ile isemayo:

﴿لَا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغْوِ فِيٓ أَيْمَٰنِكُمْ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا كَسَبَتْ قُلُوبُكُمْ
وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ﴾



**La yu-akhidhukumu Allahu biallaghwi fee aymanikum walakin yu-akhidhukum bima kasabat quloobukum waAllahu ghafoorun haleemun**.*(Surat al Baqara 2:225)*.

*Tafsir:* ***Allah hatokuhisabieni kile kitokanacho na kuapa bila kukusudia. Lakini atakuhesabieni kwa kile ambacho nyoyo zenu imekichuma. Hakika Allah ni mwingi wa usamehevu na ustahmilivu.***

Na ile aya ya pili ni ile isemayo:

﴿لاَ يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغْوِ فِيۤ أَيْمَانِكُمْ وَلَكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا عَقَّدتُّمُ ٱلأَيْمَانَ﴾

**La yu-akhidhukumu Allahu biallaghwi fee aymanikum walakin yu-akhithukum bima AAaqqadtumu al-aymana** *(Surat al-Ma'ida 5: 89).*

*Tafsir:* ***Allah hatokuhisabieni kwa kile msichokikusudia katika viapo vyenu, lakini atakuhisabieni kwa viapo vyenu vya makusudi.***

Mfano wa hali (B) hupatikana pale tunapoangalia mgongano baina ya aya na *Hadith* zifuatazo

﴿فَٱقْرَءُواْ مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلْقُرْآنِ﴾

**Faiqraoo ma tayassara mina alqur-ani AAalima** *(Surat al-Muzammil 73: 20).*

*Tafsir:* ***Soma kutoka katika Qur'an kwa wingi kutokana na unachokijua.***

Na *Hadith* ya Ubaidah Ibn Samit isemayo kua : **Amesema *Rasul Allah Sallahu A'layhi wa Salam* kua : Hakuna Sala kwa asiesoma ufunguzi wa kitabu (yaani *Surat Al Fatiha*),** n.k

9 - Kutofautiana katika uhalali wenye kutegemea baadhi ya uthibitisho fulani kama, *Istihsan* (kutoa/kuweka sawa kisharia), *istis-hab* (kuendelea kutumia ushahidi uliopatikana katika hukmu za walizotangulia na kupinga ushahidi uliokua haupo); *al-masalih al-mursala* (maslaha ya jamii); *sadd al-dhara'i* (kuzuia njia za kuendeleza kufanyia uovu), n.k.

10 - Tofauti katika utumiaji wa *Qiyas*. Wanazuoni wanaweza kutofautiana katika kuamua kama kitu kimoja kinaweza kufanyiwa *Qiyas* baina ya vitu viwili tofauti. Hivyo hutokea kuwa katika upande tofauti wa hukmu kutokana na jinsi walivyotumia *Qiyas*.

11 - Tofauti baina ya ufahamu wa *Al Nasikh wal Mansukh*. Kwa mfano kubatilishwa kwa funga ya siku ya Ashura (Iliyotajwa katika Sunna) na funga ya mwezi wa Ramadhan baada ya kushuka aya ifuatayo:

﴿شَهْرُ رَمَضَانَ ٱلَّذِيَ أُنْزِلَ فِيهِ ٱلْقُرْآنُ هُدًى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَاتٍ مِّنَ ٱلْهُدَىٰ وَٱلْفُرْقَانِ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ الشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ وَمَن كَانَ مَرِيضاً أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ أَيَّامٍ أُخَرَ يُرِيدُ ٱللَّهُ بِكُمُ ٱلْيُسْرَ وَلاَ يُرِيدُ بِكُمُ ٱلْعُسْرَ وَلِتُكْمِلُواْ ٱلْعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُواْ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَاكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ﴾

**Shahru ramadhana alladhee onzila feehi alqur-anu hudan lilnnasi wabayyinatin mina alhuda waalfurqani faman shahida minkumu alshshahra falyasumhu waman kana mareedhan aw AAala safarin faAAiddatun min ayyamin okhara yureedu Allahu bikumu alyusra wala yureedu bikumu alAAusra walitukmiloo alAAiddata walitukabbiroo Alaha AAala ma hadakum walaAAallakum tashkuroona** *(Surat Al Baqara 2:185)*

*Tafsir* : ***Mwezi wa Ramadhan, ambao ndani yake imeshushwa Qur'an, ambao ni muongozo kwa Watu na ubainisho wa wazi kwa muongozo na vigezo (baina ya jema na ovu). Hivyo yeyote yule atakaeuona (muandamo wa mwezi) mwezi (wa Ramadhan na akiwa katika mji kwake), basi na afunge Sawm mwezi huo, na yeyote yule ayakaekua na maradhi au safarini na alipe idadi ya siku alizokua hakufunga kutokana na siku nyengine. Allah anakutakieni wepesi, na wala hataki kukufanyieni ugumu. Anataka mkamilishe idadi. Na mumtukuze Allah kwa kukuongozeni, ili mpate kua ni wenye kumshukuru.***



Na vile vile imepokewa kutoka kwa Sayyida Aisha kua alisema kua '**Mambo kumi matukufu yaliteremshwa na matano miongoni mwao yalibatilishwa'.** Wanazuoni, wametofautiana kuhusiana na madai ya mabatilisho katika maandiko ya aina moja na si katika maandiko mengine.

Hivyo hakuna shaka ikiwa tofauti zilianza kutokea tangu kipindi cha Masahaba basi kuna sababu nzuri ya kufaham kua tofauti zipo kwa kiwango kikubwa hata kwa Wanazuoni wa baadae, na hii ni kwa sababu hawakuwa na bahati ya kuwepo na hawakumsikia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kama ilivyokua kwa Masahaba.
Hata hivyo Maimamu walikua hawazitilii maanani tofauti hizo miongoni mwao, kwa mfano Imam Al Shafi'i alikua na wanafunzi wa Imam Abu Hanifa walikua wakisali nyuma ya Imam wa *Al Madinah Al Munawara* ambae alikua ni mfuasi wa Imam Malik, ingawa wafuasi wa Imam Malik hawasemi *Bismillah* wakati wa kusali kama

ilivyo kwa Imam Al Shafi’i ambae anasema kua *Bismillah* ni sehemu ya Sura na inatakiwa isomwe. vile vile *Khalifah* Harun Rashid siku moja alisalisha baada ya kupiga chuku, jambo ambalo kwa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa halikubaliki kwani wao husema chuku hutengua udhu, lakini Abu Yusuf ambae ni mwanafunzi wa Imam Abu Hanifa, alisali nyuma ya *Khalifah* Harun Rashid ambae alikua Imam katika sala hiyo.

*Al Fatawa Bazzaziyyah* inasema kua siku moja Abu Yusuf alisalisha sala ya Ijumaa baada ya kutoka kukoga katika bafu la jamii, na baada ya kusalisha na watu kutawanyika akaambiwa kua katika kisima cha bafu alilokoga kumekutikana panya aliekufa, na kutokana na mtizamo wa *Madhhab* yake, hukmu ya kesi kama hiyo, ni kua udhu wake ulibatilika, lakini hakuirejea sala yake na badala yake akasema ‘**Tunafuata msimamo wa ndugu zetu wa Madinah ambao wanasema kua maji yanapofikia wingi wa *Qullah tain* hua yanakua tohara’** *(Kisa hiki pia kimo katika al-Muhit al-Burhani* kupitia katika *Majmu‘Aal-Nawazil na Kashf al-Zunun.)*

Vile vile tukiangalia msimamo wa Imam Al Shafi’i katika Sala ya Alfajir ni lazima kusoma Qunut, lakini kwa msimamo wa Imam Abu Hanifa hua haina haja ya kusoma Qunut katika sala ya Alfajir, hivyo Imam Al Shafi’i alipokua anaishi Iraq, siku moja alisali sala ya Alfajir karibu na kaburi la Imam Abu Hanifa, lakini kwa siku hiyo Imam Al Shafi’i hakusoma Qunut katika sala hiyo kutokana na kuuheshimu msimamo wa Imam Abu Hanifa kwa kusema ‘**Tunafuata msimamo wa watu wa Iraq**’.

Imam Ahmad Ibn Hanbal pia ni mmoja kati ya Maimamu wasemao kua unapotoka damu puani ama kupiga chuku basi udhu wako unabatilika, lakini siku moja aliulizwa ‘**Ikiwa Imam anasalisha bila kutia udhu tena baada ya kutoka damu puani, Jee utasali nyuma yake**?’, Imam Hanbal akajibu ‘**Kwa nini nisisali nyuma ya Imam Malik na Said Ibn Al Musayyib?**’.

**KANUNI ZINAZOTUMIKA ILI KUTATUA TOFAUTI BAINA YA WANAZUONI.**

Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali, anasema kuhusiana na namna ya kujadili migogoro ya Kiislam kua ‘**Mijadala ya migogoro katika Uislam hua inakubalika pale inapokua kuna hali nane zifuatazo:**
**1) Mijadala ya kutatua mgogoro huo ni jukumu la Jamii (*al-fardh al-kifaya*); basi kabla ya mtu kuingilia mjadala wa mgogoro huo wa kijamii basi mtu huyo kwanza inabidi kwanza awe ni mwenye kutekeleza jukumu lake kibinafsi (*al-fardh al-`ayn*).**

**2) Kusudio la mjadala wa mgogoro liwe ni kuutafuta ukweli; na hua unahalalika pale tu inapokua hakuna jukumu muhimu la kijamii ambalo linatakiwa kutekelezwa.**
**3) Mjadala wa mgogoro unahalalika pale inapokua kuna *Mujtahid* ambae yeye bi*nafsi* anaweza kutoa hukmu kisharia na akiwa hafungwi na mitizamo ya Skuli ya *Madhhab* yeyote.**
**4) Mjadala wa mgogoro unatakiwa ufanyike faragha, na wala si mbele za watu katika mikutano ambayo watakuwepo watu wenye kuweza kuathiri mijadala hiyo kutokana na madaraka yao.**
**5) Mjadala wa mgogoro hua unahalalika pale inapokua kuna hali ya kutokea mgogoro huo.**
**6) Katika majadiliano hayo basi kuwe na dhumuni la kuutafuta ukweli bila ya kujali kua utapatikana kutoka katika upande gani miongoni mwa wenye kujadiliana.**
**7) Majadiliano yanatakiwa yawe huru bila ya kuwepo kwa vipingamizi vya mazungumzo ambavo vinaweza kupelekea majadiliano kuhama katika hoja moja kuingia katika hoja nyengine.**
**8) Mwenye kujadili mgogoro anatakiwa ajadiliane na mpinzani ambae anategemea kua uwezo wake ki *I'lm* unaweza kumnufaisha, yaani yule mtu ambae anaejishughulisha na *I'lm* inayokubalika kwa *Sharia'h* ya Dini**.*'*

Kisha Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali anamalizia kwa kusema kua kuna mambo mengine yenye umuhimu mdogo lakini '**Katika mambo haya manane, basi kuna kile ambacho kinaweza kukuonesha tofauti baina ya wale wanaojadiliana migogogro kwa ajili ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na wale wenye kujadiliana kwa ajili ya mambo yasiyokua na maana.'**

Wanazuoni wa *Sharia'h* wameweka wazi hukmu za msingi za kutatua tofauti baina ya Wanazuoni, kwa kuweka mipaka inayopinga kusabisha migogoro zaidi baina ya pande husika ili kuyadhibiti kisharia majadiliano ya tofauti hizo. Kanuni hizo hua zinategemea msingi wa vyanzo vya *Sharia'h* ili kuepuka kutokea kwa upinzani unaotoka katika matamanio ya *Nafsi* ya pande husika. Kanuni hizo zinasema hivi:

**1. Hairuhusiki kukataliwa kwa mitizamo inayohusiana na mambo yenye kutofautiana juu yake; lakini mitizamo ya mambo ambayo hayana kutofautiana juu yake inaweza kukataliwa.**
Kulingana na kanuni hii, hua hairuhusiki kwa wahusika wasiokubaliana kukataa umuhimu na vigezo vya mhusika mwengine. Na pia hairuhusiki kukataa mtizamo wa mhusika mwengine, pale itapotokea kua mitizamo hiyo haipingani na makubaliano ya *I'jmaa*. Hata hivyo Wanazuoni wameruhusu baadhi ya mazingira

ambayo yanapelekea kukataliwa kwa baadhi ya mitizamo mbali mbali ili kufuata kanuni za jambo husika. Kwa mfano:

**i) Ikiwa mtizamo unapingana na Kanuni ya msingi. Ikiwa kama mtizamo huo hauna uthibitisho unaokubalika kisharia basi inatakiwa kupingana nao, na kumkataa yeyote yule anaekataa upingaji huo.**
**ii) Ikiwa jambo limeletwa kwa *Qadhi*, anaetoa hukmu kutokana na mtizamo wa Iman yake, basi hatakiwi kutoa hukmu kinyume na anavyoamini.**
**iii) Ikiwa kuna haki inayojumuishwa na kukataliwa kwa Iman husika. Kwa mfano pale inapotokea mtu kumkataza mke wake asinywe *nabith* (juisi ya tende iliyokaa kwa mda wa siku tatu ambayo haijageuka kua kilevi), ijapokua mke huyo anaamini kua inaruhusika.**

Anasema Imam Al-Zarkashi katika *Al-Manthur fi'l-Qawa'id* kua: '**Mitizamo inaweza kukataliwa pale inapotokea kua inapingana na jambo lenye makubaliano ya *Ijma'a*. Hakuna kupingana katika mambo ambayo yana kukhitilafiana kwa mitizamo ya Wanazuoni juu yake. Kwani kila *Mujtahid* yuko sahih, au mmoja miongoni mwao yuko sahih, lakini hatumjua ni yupi. Tangu zamani kulikua na tofauti miongoni mwa Waislam kuhusiana na mambo ya Kisharia, lakini hakuna hata mmoja miongoni mwao aliepinga mtizamo wa mwenzake katika mambo ya *Ijtihad*. Bali hukataa kile kinachopingana na maandiko au makubaliano ya *Ijm'aa* yaliyokuwepo wazi au *Qiyas* kilichowazi'.**

**2. Inapotokea kua mtu amekutana na jambo ambalo lina kutofautiana kwa mitizamo ndani yake basi, mtu huyo anaruhusika kufuata kile anachokiona kua kinaruhusika baina ya mambo hayo.**

Hii ni kanuni muhimu katika maisha ya *Bani Adam*. Kwani kuwepo kwa mitizamo ya kuchagua kwa mtu mwenye matatizo yanayotaka ufumbuzi, humfanya mtu huyo kufuata ule mtizamo anaohisi kua una manufaa zaid kutokana na hali yake, kwani Uislam ni dini ambayo inasimamia maisha ya *Bani Adam* kama yalivyo, bila kuongeza ugumu ndani yake, kwani *Qur'an* inasema kua:

﴿يُرِيدُ ٱللَّهُ بِكُمُ ٱلْيُسْرَ وَلاَ يُرِيدُ بِكُمُ ٱلْعُسْرَ﴾

**Yureedu Allahu bikumu alyusra wala yureedu bikumu alAAusra**. *(Surat Al Baqara 2:185)*

*Tafsir:* ***Allah anataka kukurahisishieni nyinyi mambo yenu, na siyo kukufanyieni yawe magumu.***

Kwani kusudio la *Sharia'h* ni kuondoa ugumu wa mambo katika maisha kama vile isemavyo *Qur'an*:

﴿وَمَا جَعَلَ عَلَيْكُمْ فِى ٱلدِّينِ مِنْ حَرَجٍ﴾

**Wama jaAAala AAalaykum fee alddeeni min harajin** *(Surat al-Hajj 22: 78).*

*Tafsir:* ***Hajaalia kwa ajili yenu ndani ya dini ugumu wowote.***

Vile vile Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliwaambia Waislamu kua: '**Mmeletwa ili kurahisisha mambo kwa ajili ya watu, na wala si kwa ajili ya kuyafanya mambo yawe magumu**'. Ukweli ni kua ni jambo zito sana kuwalazimisha watu wote kufuata mtizamo mmoja, hususan kutokana na hali ya ufahamu, mazingira, mahitaji na pia hali ya maisha tuliyonayo.

**3. Ni amri kutafuta utatuzi wa tofauti za mitizamo.**

Anasema Imam Al Suyuti katika *al-Ashbah wa'l-Naza'ir* kua, '**Kutafuta utatuzi wa tofauti za mitizamo ni amrisho**'. Kuna mifano mingi juu ya jambo hili tuchukulie mfano wa kutiliwa mkazo *(istishab*) wa kujisugua wakati wa kujisafisha, na kukirihisha kwa mtu anaesali peke yake pembeni bila ya kujiunga na safu katika sala ya jamaa, hii ni mifano ya kutafuta njia za kuepuka tofauti za mitizamo kwa wale wanaosema kua mambo haya hayafai.

Imam Al-Zarkashi anasema katika kitabu chake *Al-Manthur fi al-Qawa'id* kua, **'Sehemu ya kwanza kuhusiana na tofauti za mitizamo ni kua tunaamrishwa kutafuta utatuzi wa tofauti hizo kwa kuepuka baadhi ya yale ambayo wengi (ingawa sio wote) wameyaona kua hayaruhusiki, na kukifanya kile ambacho wengi (ingawa sio wote) wanaona kua kinaruhusika au kua ni wajib'**.

Baadhi ya Wanazuoni wanasema kua kanuni hii si ya wote; na kuna mitizamo tofauti juu ya hili, kwani:

i. Baadhi wanaona kua baadhi ya mambo yamekatazwa, wakati wengine wanaona kua yameruhusiwa. Hivyo hua ni jambo zuri kujiepusha na jambo hilo.

ii. Baadhi huona kua kuna mambo ni Wajib, na wengine wanaona kua

linapendekezwa na lina manufaa. Hivyo hua ni jambo zuri kama utalifanya jambo hilo.

iii. Kutofautiana kwa uhalali wa jambo, kwa mfano kama kusoma *Bismillah* kama sehemu ya *Surat al Fatiha*, haipendekezwi kwa mtizamo wa Imam Malik lakini ni wajibu kwa Imam Al Shafi'i.

Mfano mwengine ni kua Kusali Sala ya kupatwa kwa jua au mwezi kama vile ilivyohadithiwa katika *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Kwa mtizamo wa Al Imam Al Shafi'i ni kua kufanya hivyo ni *Sunnah* lakini kwa mtizamo wa Imam Abu Hanifa yeye anakataa hivyo. Hivyo katika mambo kama haya basi inakua ni bora kuyafanya mambo hayo.

Kigezo kinachochukuliwa hapa ni kua: **Ikiwa kanuni iliyopo baina ya mitizamo tofauti ni dhaifu, basi itakua haikubaliki, hususan pale itakapokua inapingana na hukmu husika. Kwa upande mwengine, kama ikiwa vithibitisho vinafanana kiasi ya kua havikuachana sana basi inatakiwa kutafuta njia ya kutoka katika tofauti hizo bila ya kujali kama ukweli utasimama miongoni mwa upande mmoja baina ya pande mbili husika.**

Jambo la muhimu sana ni kusimamia kanuni za maingiliano na kuzifahamu sawa sawa ili kuweka wazi uhalisi wa uwezekano wa jambo husika kua ni moja kati ya rehma, na wala si adhabu, migogoro au mapigano baina ya pande husika. Kwani tofauti za mitizamo zimekuwepo kwa sababu ya kuirahisisha dini na kuifanya ni kua yenye upana kwa wafuasi wake, kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alitaka dini hii iwe ni yenye kuwalenga watu wote katika nyakati zote na sehemu zote.

Tunaona pale tunapoangalia historia ya Masahaba na Maimamu kua walitofautiana katika mambo ambayo yanahitaji kuyafanyia uchunguzi, na sio katika mambo yaliyo wazi, tunapoangalia historia za maisha yao, *I'lm* zao na *Ijtihad* zao tunaona kua kusudio la kutofautiana mitizamo yao ni kwa ajili ya kujitahid kwa kila kitu katika kuufikia na kuupata ukweli, na wala si kwa ajili ya kufuata matamanio ya *Nafsi* zao au kwa ajili ya kutafuta hoja za kupingana na kubishana.

*Amir ul Mu'munin* Umar Ibn Al Khattab alituonesha moja kati ya mifano bora pale tunapolizungumzia jambo hili. Kwani siku moja alipokua akitoa khutba alizungumzia kuhusiana na mipaka ya kile ambacho mwanamme anatakiwa ampe mwanamke, huku akinukuu namna alivyokua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuhusiana na kiasi fulani. Mara mwanammke mmoja akasimama na

kusema: '**Ya Umar, umetunyima sisi kutokana na kile alichotupa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*. Kwani jee Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hakusema**,

﴿وَإِنْ أَرَدْتُّمُ ٱسْتِبْدَالَ زَوْجٍ مَّكَانَ زَوْجٍ وَآتَيْتُمْ إِحْدَاهُنَّ قِنْطَاراً فَلاَ تَأْخُذُواْ مِنْهُ شَيْئاً﴾

**Wa-in aradtumu istibd<u>a</u>la zawjin mak<u>a</u>na zawjin wa<u>a</u>taytum i<u>h</u>d<u>a</u>hunna qin<u>ta</u>ran fal<u>a</u> ta/khu<u>dh</u>oo minhu shay-an** *(Surat al-Nisa' 4: 20).*

*Tafsir:* ***'Na ikiwa mtamtaka mke mmoja badala ya mwengine, hata kama ikiwa mmeshamlipa yule mwengine hazina ya mali kama mahari, basi msiichukue (hayo mahari mliyomlipa)hata kidogo'.***

*Amir ul Mu'munin* Umar Ibn Al Khattab akasema '**Mwanamke huyu yuko sahih na Umar amekosea'**

Mfano mwengine unapatikana katika *Hadith* ya Abu al-Duha kutoka kwa Masruq, ambae alisema, '**Siku moja muandishi aliandika barua kwa ajili ya Umar, ambayo inasema 'Hivi ndivyo asemavyo Allah'. Umar akamkaripia mwandishi huyo na kumwambia kua: 'Andika badala yake kua: 'Hivi ndivyo asemavyo Umar, ikiwa ni sahih basi inatokana na Allah, na ikiwa si sahih basi inatokana na Umar''**'.

Mfano mwengine ni ule wa *Amir ul Mu'munin* Abu Bakr Siddiq unaotoka kwa Ash Shabi ambae alisema kua: '**Abu Bakr aliulizwa kuhusiana na neno 'Kalala' na akasema, ntatoa mtizamo wangu, ikiwa uko Sahih basi unatokana na amri ya Allah na ikiwa hauko sahih basi unatokana na mtazamo wangu na mtazamo wa Shaytani, nnaamini kua neno hilo linamaanisha kua 'kilicho huru bila ya mtoto na baba', na Umar alipotawala alisema, nitakua sina haya mbele ya Allah kukataa kile alichosema Abu Bakr '.**

Vile vile tunaona kua kutoka kwa Abd Allah Ibn Utba Ibn Masoud, kua kuna mtu alimuoa mwanamke, na mume huyo akafariki kabla ya kuingiliana na mke wake na pia alikua hajamlipa mke wake huyo mahari yake, hivyo watu wakakhitilafiana hukmu yake kwa takriban mwezi mmoja hadi kesi hiyo ilipomfikia Abd Allah Ibn Masoud akasema: '**Nnahukumu kua inabidi alipiwe mahari yake kama wanavyolipiwa wanawake wengine kutokana na cheo chake bila ya kupunguziwa kitu wala kuzidishiwa kitu; na vile vile apate sehemu ya mirathi**

**yake, na pia akae eda. Ikiwa hukmu hii ni sahih basi itakua imetoka kwa Allah, na ikiwa si sahih basi imetoka kwangu mie pamoja na Shaytan, na Allah na Mtume wake wako huru na makosa yangu'**. **Baada ya hapo wakasimama watu waliokua wakitokea *Ashjai* ambao miongoni mwao walikuwemo Al Jarrah na Abu Sinan ambao waliposikia fatwa hiyo basi wakasema: 'Tunashuhudia kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alihukumu hivi hivi katika kesi ya mwanamke wa kabila letu aitwae Barwa Bint Washiq, ambae mumewe alikua ni Hilal Ibn Murra Al Ashjai'. Abdallah Ibn Masoud akafurahi sana baada ya kuona kua hukmu yake imekua sawa na hukmu aliyoitoa Nabii Muhammad *Sallahu A'layhi wa Salam.*'**.

Tukiachana na Masahaba basi vile vile tunapata mfano mzuri zaid kuhusiana na jambo hili la utatuaji wa tofauti za mitizamo kwa kuangali mfano wa Imam wa Misri, ambae tulimzungumzia tulipozungumzia historia ya Maisha Imam Abu Hanifa na Imam Malik na pia ndie Imam ambae aliemsababishia Al Imam Al Shafi'i kubadilisha baadhi ya mitizamo yake. Huyu si mwengine bali ni Imam Al Layth Ibn Saad.

Mara moja Imam Al Layth Ibn Saad alimuandikia barua Imam Malik wa Madina na kuizungumzia mitizamo ya Imam Imam Malika na kisha kumewekea wazi kwa kumuambia ni kipengele kipi na kipi hakubaliano nacho. Kwa kusema katika barua yake hiyo:

***Bismillahi Rahmani Rahim,***
**Kutoka kwa Layth Ibn Saad kuelekea kwa Malik Ibn Anas,**
**Salaam Alaykum**.
***Alhamdulillah Rabbi Al Alamin wahdahu la sharika lahu.***

**Kwa kuendela: Namuomba Allah atusamehe sote na atujaalie tupate mambo mema hapa Ulimwenguni na kesho Akhera, nimepokea barua yako ambayo imenielezea hali yako ya uzima, Jambo ambalo linanifurahisha. Inshaallah Allah akuweke katika hali hiyo kila siku na akusaidie katika kumshukuru na kumtukuza na akuongezee katika neema zake. *Balaghani a'nnaka* (imenifikia kwangu mie kutoka kwako) kua ninatoa fatwa kuhusiana na mitizamo ambayo inaenda kinyume na mitizamo ya baadhi ya watu miongoni mwenu (watu wa Madina).**

**Na umeniwekea wazi kua ninatakiwa kuikhofia *Nafsi* yangu kutokana na Fatwa ninazozitoa hapa na vile vile unawataka watu wafuate fatwa za Madina ambapo ndipo Mtume alipohamia na pia ndipo aliposhushiwa *Qur'an. Wa qad***

***asabta bi ladhi katabtu bihi min dhalika in sha' allahu ta`ala wa waqa`a minni bi'l-mawqi`i aladhi tuhubbu*** **(Na kile ulichokiandika katika barua yako ni sahih na nnamini kua Inshaallah majibu yangu kwako yatakuridhisha).**

**Miongoni mwa watu waliojaaliwa kua na *I'lm,* hakuna asiependa kua na fatwa tofauti na wengine kuliko mimi, au mwenye kupendelea fatwa za Wanazuoni wa Madina zaidi yangu, au anaefuata *fatwa* zilizokua tayari zina makubaliano ya *Ijma'a* zaidi yangu. Shukran na Sifa zote anastahiki Mola wa viumbe vyote asiekua na mshirika.**

Kisha Imam Layth Ibn Saad akaendelea katika barua yake kutaja sababu za kutofautiana kwake na Imam Malik (Allah awaridhie wote) na kumuwekea wazi kua hata Masahaba walitofautiana na wale waliokuja baada yao pia walitofautiana, akaelezea baadhi ya mambo ambayo hakubaliani nayo katika fatwa za Imam Malik kama vile: Kuunganisha Sala wakati wa usiku wa mvua, kutoa hukmu ya makubaliano kwa kutumia shahidi mmoja na kiapo (badala ya mashahidi wawili), kuchelewesha malipo ya mahari hadi walioana waachane, namna ya kusali Sala ya mvua, na mengine mengi. Mwisho wa barua yake akasema : '**Sikuyataja mambo mengi yanayofanana na haya.** ***Ana uhibbu tawfiq allahi iyyak*** (**Mimi nnapendelea kua Allah akuwafikishe**) **na maisha marefu. Na nnaomba hili kwa sababu nnataka watu wanufaike na *I'lm* yako kwani nna khofu juu yao pale watakapokukosa wewe**'.

Katika barua yake hiyo ambayo inapatikana katika yote kama ilivyo katika kitabu cha *I`laam al Muwaqqi`een,* na pia katika *al Fikr al Saamee,* Imam Layth Ibn Saad ametumia hikma na maneno ya busara ambayo hua yapaswa kutumiwa pale tunapoangalia tofauti zilizopo baina yetu. Kwani Imam Al Layth ametumia maneno kama vile: ***Ana uhibbu tawfiq allahi iyyak*** **(Mimi nnapendelea kua Allah akuwafikishe)*, wa qad asabta billadhi katabtu bihi min dhalika in sha' allahu ta`ala wa waqa`a minni bi'l-mawqi`i alladhi tuhubbu*** (**Na kile ulichokiandika katika barua yako ni sahih na nnaamini kua Inshaallah majibu yangu kwako yatakuridhisha**) na kadhalika.

Hivyo barua hiyo ilikua inaweka wazi kuwepo kwa utofauti wa mitizamo baina yao na tofauti zilizokuwepo zinatokana na utofauti wa mitizamo ya Imam Layth Ibn Saad na kua tofauti za mitizamo baina yao hazina malengo ya kukashifu wala hazitakiwi kua na malengo ya kumkashifu au kumpinga Imam Malik, bali ni tofauti zilizopitia katika njia za kistaarabu. Imam Layth Ibn Saad akamuwekea wazi Imam Malik kua kutofautiana kwao sio jambo geni kwani hata Masahaba na pia wale waliowafuatia

walikua na mitizamo tofauti miongoni mwao na hivyo jambo hilo haliwezi kuepukika.

Mufti Mkuu wa *Madhhab* ya Ibadhi wa Oman Shaykh Ahmad Ibn Hamad Al-Khalili aliendelea kwa kusema '**Katika Ummah wa Kiislam kuna kutofautiana baina ya mizizi (*urf*) na matawi (*furu'u*) ya Dini. Lakini hata hivyo madhara makubwa sana huwepo pale inapotokea kuwepo kwa tofauti za misingi ya Dini. Kwa sababu misingi ya Dini ndio inayoimarisha nguzo, na juu ya nguzo hizo ndio linaposimama jengo zima, na umadhubuti wa Dini hutegemea umadhubuti wa nguzo. Na ndio maana Ummah unajitahid kuzistahmilia tofauti zinazojitokeza miongoni mwa makundi mbali mbali zinazosababishwa na *furu'u* (matawi ) ya *Sharia'h.***

**Lakini tofauti miongoni mwa Ummah hukua na kuzidi kua ni zenye kuingia ndani zaidi pale zinapohusiana na mambo ya msingi, kulingana ukaribu au umbali wa mitizamo juu ya mambo hayo baina ya kundi moja na jengine na hivyo makundi haya hua na umoja au utengano kulingana na uhusiaano wao juu ya mambo hayo ya msingi. Chanzo cha kukosoana na kulaumiana miongoni mwa makundi tofauti ya Ummah hakitokani na kitu chochote isipokua kutofautiana kwa mambo ya msingi katika dini, na kutofautiana kwa vyanzo vinavyotumika kutokana na Imani, na pia kutofautiana baina ya kutegemea sana *Hadith* au ufahamu ama la.**

**Kupingana katika misingi ya Dini, bila ya kujalia umoja wa chanzo ambacho ufahamu wa pande mbili zinaopingana unakitumia, hua si jambo jengine lolote isipokua ni matokeo yanayotokana na ufahamu na mitizamo ya viongozi wa makundi hayo. Na hivyo haki waliyokua nayo wafuasi wa makundi husika kupendelea mitizamo ya viongozi wao husababisha kuchukulia mtizamo wa kiongozi wao kua ndio wa msingi, kiasi ya kua uthibitisho ambao utaenda kinyume na mtizamo wake, hua kwa njia yeyote ile ni sehemu ya uwezekano wa kitafsiri ambao unaoweza kuthibitisha vyenginevyo. Na kutokana na hili Ummah ukagawika katika *Madhhab* na makundi tofauti, hivyo**

﴿كُلُّ حِزْبٍ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ﴾

**kullu hizbin bima ladayhim farihoona** *(Surat Al Mu'minun 23:53)*

*Tafsir: '**Kila kundi limefurahi na walichonacho.'***

Na akasema tena Shaykh Ahmad Ibn Hamad Al-Khalili: '**Tofauti zilizokuwepo baina ya Sunni na Ibadhi ni ndogo sana na si za kuzitilia maanani kwani zimejitokeza kutokanana utofauti wa ufahamu.**'

Hivyo tukiangalia mifano hii na mengineyo basi tutaona kua kutofautiana ni jambo la maumbile, na kukubaliana na jambop hilo pekee hakutoshelezi, bali pia inabidi kufanya jitihada za ziada za kukubaliana na mitizamo ya wale tuliotofautiana nao na kuwaona kua ni miongoni mwa wanaokuza na kuitanua *I'lm* katika Ummah. Jambo la kuhisi kua ukweli upo upande mmoja tu, na wengine wote hawako sahih hua si jambo sahih na ni kosa kubwa sana ambalo inatubidi kujiepushe nalo.

Hivyo tutafakkar maneno ya Abd Allah Ibn Mubarak aliesema kua: **'Sisi (Waislam) tunahitaji zaid kua na adabu nzuri kuliko kua na *I'lm* nzuri'**.

Hivyo tuangalie baadhi ya tofauti za mitizamo iliyopo baina fatwa za Maimamu wa *Madhhab* sita tuliowaangalia katika kitabu hiki ambao ni wa Ibadhi, Shia, Hanafi, Malik, Al Shafi'i na Hanbali tuliowaangalia kuhusiaan na Ibada ya Sala.

**BAADHI YA TOFAUTI NA UFANANO BAINA YA *MADHHAB* KATIKA SALA.**

| SURATUL FATIHA | |
|---|---|
| **IBADHI** | Kusoma Surat Al Fatiha ni wajib na katika sala za Dhuhr na Asr isomwe peke yake, bila kusoma sura nyengine katika Rakaa zote. |
| **SHIA** | Bismillahi ni sehemu ya Sura, hivyo ni lazima isomwe kwa sauti pia. Kusoma Surat ul Fatiha katika Raka'a mbili za mwanzo ni wajib, lakini si wajib katika Raka'a ya tatu na ya nne. |
| **HANAFI** | Kusema Bismillah kwa Sauti ni Makruh. Kusoma Surat ul Fatiha katika Raka'a mbili za mwanzo ni wajib, na ni makruh kuisoma nyuma ya Imam katika sala ya Sauti. |
| **MALIKI** | Kusema Bismillah kwa Sauti ni Makruh. Kusoma Surat al-Fatihah ni fardh katika kila Rak'ah. na ni makruh kuisoma nyuma ya Imam katika sala ya Sauti. |
| **SHAFI'I** | Bismillahi ni sehemu ya Sura, hivyo ni lazima isomwe kwa sauti pia. Kusoma Surat al-Fatihah ni fardh katika kila Rak'ah na ni Fardh kuisoma nyuma ya Imam katika sala ya Sauti. |
| **HANBALI** | Kusema Bismillah kwa Sauti ni Makruh. Kusoma Surat ul Fatihah ni fardh na kusoma sura nyengine katika rakaa mbili baada ya Surat Al Fatiha ni *Mustahab*. na ni makruh kuisoma nyuma ya Imam katika sala ya Sauti. |

| KUTIKIA AAMIIN NDANI YA SALA | |
|---|---|
| **IBADHI** | Hairuhusiwi kuitikia Aamin baada ya Surat ul Fatiha. |
| **SHIA** | Hairuhusiwi kuitikia Aamin baada ya Surat ul Fatiha |
| **HANAFI** | Ni *Sunnah* na wanaitikia Aamin kimya kimya baada ya Surat ul Fatiha |
| **MALIKI** | Ni Sunna na wanaitikia Aamin kimya kimya baada ya Surat ul Fatiha |
| **SHAFI'I** | Ni *Sunnah* na wanaitikia Aamiin kwa Sauti baada ya Surat ul Fatiha |
| **HANBALI** | Ni *Sunnah* na wanaitikia Aamiin kwa Sauti baada ya Surat ul Fatiha |
| **QUNUT KATIKA SALA** | |
| **IBADHI** | *Sala ya Alfajir h*aina *Qunut* na ikisomwa basi sala hiyo hua ni *batil*. |
| **SHIA** | Qunut inapendekezwa katika sala zote na husomwa katika raka'a ya pili kabla Rukuu. |
| **HANAFI** | Qunut isomwe katika rakaa ya mwisho ya Salat Witri kabla ya kurukuu, na mikono ikiwa imefungwa. |
| **MALIKI** | Qunut ni *Sunnah* na isomwe kimya kimya katika Sala ya Al Fajir kabla ya Rukuu. |
| **SHAFI'I** | Qunut ni *Sunnah* na inapendekezwa katika sala ya Alfajir, isomwe kwa sauti na baada ya ruku'u ya pili. |
| **HANBALI** | Qunut isomwe katika Salat ul-Witr tu. |
| **TAKATTUF (KUFUNGA MIKONO)** | |
| **IBADHI** | Takattuf hubatilisha Sala. |
| **SHIA** | Takattuf ni makruh na hubatilisha Sala. |
| **HANAFI** | Takattuf ni *Sunnah*, si wajib.Haina haja kufunga mikono |
| **MALIKI** | Takattuf si wajib lakini inapendekezwa kuachia mikono. |
| **SHAFI'I** | Takattuf si wajib bali ni *Sunnah*, mkono wa kulia ukae juu ya mkono wa kushoto, na ifungwe baina ya kitovu na kifua. |
| **HANBAL** | Takattuf ni *Sunnah*, mikono ifungwe chini ya kitovu |
| **RU'KUU** | |
| **IBADHI** | Ni wajib kusema 'Sub-hana Rabbl al-'adhim mara tatu. |
| **HANAFI** | Sio Wajib kusema kitu wakati wa Ru'ku lakini ni *Sunnah* kusema 'Sub-hana Rabbl al-'adhim. Mara tatu. |
| **MALIKI** | Sio Wajib kusema kitu wakati wa Ru'ku lakini ni *Sunnah* kusema'Sub-hana Rabbl al-'adhim mara tatu. |
| **SHAFI'I** | Sio Wajib kusema kitu wakati wa Ru'ku lakini ni *Sunnah* kusema 'Sub-hana Rabbl al-'adhim mara tatu |
| **HANBALI** | Ni wajib kusema 'Sub-hana Rabbl al-'adhim mara tatu. |
| **SUJUD** | |

| | |
|---|---|
| **IBADHI** | Ni Wajib kwa paji la uso kugusa ardhi wakati wa kusujudu, na viungo saba viguse chini |
| **SHIA** | Ni Wajib kwa paji la uso kugusa ardhi wakati wa kusujudu, na viungo vyote saba viguse chini. Hairuhusiki kusjudu juu ya vitu ambavyo vinalika kama Chakula au kuvalika kama Kitambaa. |
| **HANAFI** | Ni Wajib kwa paji la uso kugusa ardhi wakati wa kusujudu, na viungo vyote saba viguse chini |
| **MALIKI** | Ni Wajib kwa paji la uso kugusa ardhi wakati wa kusujudu, na viungo vyote saba viguse chini |
| **SHAFI'I** | Ni Wajib kwa paji la uso kugusa ardhi wakati wa kusujudu, na viungo vyote saba viguse chini. |
| **HANBALI** | Ni Wajib kwa paji la uso kugusa ardhi wakati wa kusujudu, na viungo vyote saba viguse chini. |
| **TASHAHUD (ATTAHIYAT)** | |
| **IBADHI** | 'Attahiyyatu al mubarakatu lillahi assalawatu attayyibatu assalamu 'alayka ayyuha annabiyyu warahmatu allahi wabarakatuhu, assalamu alayna wa alaa ibadi llahi ssalihin, Ash-hadu an la ilaha illa Allahu wa ash-hadu anna Muhammadan wa abduhu warasuluh, Allahuma Salli ala Muhammad wa Alaa ali Muhammad kama salayta salayta ala Ibrahim wa alaa aali Ibrahim wa bariki alaa aali Muhammad wa alaa ali Muhammad kama barakta alaa ali Ibrahim fil alamina innaka hamidun majid.' |
| **SHIA** | Tashahud ya kwanza ni wajib na ya pili ni wajib. Hutosheleza kusema 'Ash hadu an la ilaha illal lahu wahdahu la sharika lah, wa ash hadu anna Muhammadan 'Abduhu wa Rasuluh, Alla humma salli 'ala Muhammadin wa Ali Muhammad'.<br>AU<br>'Bismillahi wa billahi wal hamdu wa khayru l-asmaa lillah Ash-hadu anna la ilaha illa Allah, wahdahu la shareeka lah, wa ash- hadu anna Muhammadan 'abduhu wa-rasuluhu. Arsalahu bil haqq, bashiran wa nadhiran bayna yadayisaah ashadu annaka niima rabb wa anna Muhammad ni'ma rasool, Allahumma salli ala Muhammadin wa 'ali Muhammad, wa taqabal shafaatahu fii umatihi warfa darajat'. |
| **HANAFI** | Tashahud ya kwanza na ya pili ni Mustahab,<br><br>'Attahiyyatu lillahi wassalawatu wattayyibatu wassalamu 'alayka ayyuha annabiyyu warahmatullahi wabarakatuhu, assalamu 'alayna wa 'ala `abadillahi assaliheena, ash-hadu anna la ilaha illa Allah, |

| | |
|---|---|
| | waAsh-hadu anna Mohammmedan 'abduhu warasuluhu.' (*Attahiyyat ya Abd Allah Ibn Masoud*)<br><br>Salat Nabii ni *Sunnah* katika tahiyyat ya mwisho. |
| **MALIKI** | Tashahud ya kwanza na ya pili ni Mustahab,<br><br>'Attahiyyatu lillah, azzakiyyatu lillah, attayyibatu assalawatu lillah. Assalamu alayka ayyuha annabiyyu warahmatu allahi wabarakatuhu, assalamu alayna wa 'ala 'abadi Allahi assaliheena, ash-hadu anna la ilaha illa Allah, wa ash-hadu anna muhammadan 'abduhu warasuluhu'. (*Attahiyyat ya Abd Allah Ibn Umar*)<br><br>Salat Nabii ni *Sunnah* katika tahiyyat ya mwisho. |
| **SHAFI'I** | Tashahud ya kwanza ni Mustahab ya pili ni Wajib<br><br>'Attahiyyatu almubarakatu assalawatu attayyibatu lillahi, assalamu 'alayka ayyuha annabiyyu warahmatu allahi wabarakatuhu, assalamu alayna wa 'ala 'abadi allahi assalaiheena. Ash-hadu anna la ilaha illa Allah, wa ash-hadu anna sayyidana muhammadan rasulu Allah.' (*Attahiyyat ya Abd Allah Ibn Abbas*)<br><br>Salat Nabii ni Fardh katika tahiyyat ya mwisho. |
| **HANBALI** | Tashahud ya kwanza ni Wajib na ya pili ni Wajib,<br><br>'Attahiyyatu lillahi wa-assalawatu wa-attayyibatu. assalamu 'alayka ayyuha annabiyyu warahmatu allahi wabarakatuhu, assalamu alayna wa 'ala 'abadi allahi assalaiheena. Ash-hadu anna la ilaha illa Allah, wahdahu la shareekalah, wa ash-hadu anna sayyidana muhammadan 'abduhu wa- rasuluhu. Allahumma salli ala Muhammadin.' (*Attahiyyat ya Abd Allah Ibn Masoud*)<br><br>Salat Nabii ni *Sunnah* katika tahiyyat ya mwisho. |
| **TASLIM** | |
| **IBADHI** | Tasleem ni wajib kwa kusema upande wa kulia Assalamu alaikum na upande wa kushoto kusema warahmatu Allah, ama kusema Assalamu alaikum warahmatu Allah kwa kila upande. |
| **SHIA** | Tasleem inapendekezwa (Assalamu alaikum wa rahmatu allahi wa barakatuh' au Asalamu alayna a'la ibadi Allhi Salihin.) |

| | |
|---|---|
| **HANAFI** | Tasleem ni *Sunnah* na unaweza kusema mara moja.(Assalamu alaikum warahmatu Allah) |
| **MALIKI** | Tasleem ni wajib kusema mara moja upande wa kulia (Assalamu alaikum). |
| **SHAFI'I** | Tasleem ni wajib kulia na kushoto (Assalamu alaikum warahmatu Allah). |
| **HANBALI** | Tasleem ni wajib kulia na kushoto (Assalamu alaikum warahmatu Allah). |
| **SALA YA IJUMAA** | |
| **IBADHI** | Sala ya Ijumaa isaliwe katika miji mikubwa. |
| **SHIA** | Sala ya Ijumaa inatakiwa watakaosali wasipunguue watu watano. |
| **HANAFI** | Sala ya Ijumaa inatakiwa watakaosali wasipunguue watu wanne. |
| **MALIKI** | Sala ya Ijumaa inatakiwa watakaosali wasipunguue watu kumi na mbili. |
| **SHAFI'I** | Sala ya Ijumaa inatakiwa watakaosali wasipunguue watu arubaini. |
| **HANBALI** | Sala ya Ijumaa inatakiwa watakaosali wasipunguue watu arubaini. |
| **QASR (SALAT SAFAR)** | |
| **IBADHI** | Qasr, au Salat Safar ni Fardh kuanzia Masafa ya safari ya *Farsakh* mbili au kilomita 12, hakuna kikomo bali hadi aiite sehemu hiyo kua ni nyumbani. |
| **SHIA** | Qasr, au Salat Safar ni Fardh kuanzia Masafa ya safari ya *Farsakh* mbili au kilomita 12. Mwisho wa kusali Safar katika sehemu ni mwezi mmoja |
| **HANAFI** | Qasr, au Salat Safar ni Fardh, kuanzia masafa ya safari ya siku tatu. Mwisho wa kusali Safar katika sehemu ni siku 15. Inaruhusika katika Safari Sala ya rakaa nne kuisali kwa rakaa mbili lakini hairuhusiwi kuunganisha Sala mbili kwa pamoja wakati wa Safari. |
| **MALIKI** | Qasr, au Salat Safar ni *Sunnah* kuanzia umbali wa masafa ya safari ya siku moja. Mwisho wa kusali Safar katika sehemu ni siku 4 na inaruhusika wakati wa Safari kusali rakaa mbili kwa sala ya rakaa nne na pia inaruhusika kuunganisha Sala ya *Dhuhr* na *Al Asr* kwa pamoja na *Maghrib* na *Al Isha* kwa pamoja kutokana na Safari iliyokua halali, Maradhi au Mvua. |
| **SHAFI'I** | Qasr, au Salat Safar ni *Sunnah* kuanzia umbali wa masafa ya safari ya siku moja Mwisho wa kusali Safar katika sehemu ni siku 4 na inaruhusika wakati wa sala ya rakaa nne kusali rakaa mbili au nne kama atakavyopenda mtu na pia inaruhusiwa wakati wa Safari kuchanganya kwa njia ya *Jamu' Taqdim* (Kusali sala mbili kwa pamoja kwa kuzisalai katika wakati wa Sala ya mwanzo) au kwa njia ya *Jamu' Ta Aakhir* (Kuchanganya sala mbili kwa pamoja |

| | |
|---|---|
| | kuzisali katika wakati wa Sala ya mwisho) na kwa wakati wa Mvua inaruhusiwa kuchanganya kwa njia ya *Jamu' Ta Aakhir* (Kuchanganya sala mbili kwa pamoja kuzisali katika wakati wa Sala ya mwisho) tu. |
| **HANBALI** | Qasr, au Salat Safar ni *Sunnah* kuanzia umbali wa masafa ya safari ya siku moja Mwisho wa kusali Safar katika sehemu ni siku 4, inaruhusika wakati wa sala ya rakaa nne kusali rakaa mbili au nne kama atakavyopenda mtu na inaruhusiwa kuchanganya Sala wakati wa Safari, Maradhi, kutokana na Udhuru wa kutoweza kukaa na udhu kutokana na maradhi ya mkojo, kutokwa na damu kwa mwanamke na pia kwa yule aliekua yuko katika hali ya hatari aidha kwa maisha yake, Imani yake au mali yake. |
| **SALAT WITR** | |
| **IBADHI** | Sala ya Witr ni Wajib na ikiwa ya rakaa tatu basi husaliwa zote kwa pamoja kama *Salat al Maghrib*.(Taslim moja) |
| **SHIA** | Sala ya Witr ni Wajib na ikiwa rakaa tatu kwanza unasali *Salat al-Shaf*`rakaa mbili unatoa salam halafu *Salat al Witr* raka moja pekee.(Taslim mbili) |
| **HANAFI** | Sala ya Witr ni Wajib na ikiwa ya rakaa basi husaliwa zote kwa pamoja kama *Salat al Maghrib*.(Taslim moja) |
| **MALIKI** | Sala ya Witr ni *Sunnah* inayopendekezwa na ikiwa rakaa tatu kwanza unasali *Salat al-Shaf*`rakaa mbili unatoa salam halafu *Salat al Witr* raka moja pekee.(Taslim mbili) |
| **SHAFI'I** | Sala ya Witr ni *Sunnah* inayopendekezwa na ikiwa rakaa tatu kwanza unasali *Salat al-Shaf*`rakaa mbili unatoa salam halafu *Salat al Witr* raka moja pekee.(Taslim mbili) |
| **HANBALI** | Sala ya Witr ni *Sunnah* inayopendekezwa na ikiwa rakaa tatu kwanza unasali *Salat al-Shaf*`rakaa mbili unatoa salam halafu *Salat al Witr* raka moja pekee.(Taslim mbili) |
| **SALAT AL-JANAZA `ALA AL-GHA'IBIN** | |
| **IBADHI** | Sala ya Janaza inaweza pia kusaliwa kwa maiti aliefia nchi ya mbali, bila ya kuwepo maiti yake wakati wa kusali. |
| **SHIA** | Sala ya Janaza haiwezi kusaliwa kwa maiti aliefia nchi ya mbali, bila ya kuwepo maiti yake wakati wa kusali. |
| **HANAFI** | Sala ya Janaza haiwezi kusaliwa kwa maiti aliefia nchi ya mbali, bila ya kuwepo maiti yake wakati wa kusali. |
| **MALIKI** | Sala ya Janaza haiwezi kusaliwa kwa maiti aliefia nchi ya mbali, bila ya kuwepo maiti yake wakati wa kusali. |
| **SHAFI'I** | Sala ya Janaza inaweza pia kusaliwa kwa maiti aliefia nchi ya mbali, bila ya kuwepo maiti yake wakati wa kusali. |

| | |
|---|---|
| **HANBALI** | Sala ya Janaza inaweza pia kusaliwa kwa maiti aliefia nchi ya mbali, bila ya kuwepo maiti yake wakati wa kusali. |

**JITIHADA ZA WANAZUONI KATIKA KUTAFUTA UMOJA WA WAISLAM BAINA YA *MADHHAB* YA *IBADHI, SHIA NA AHLU SUNNAH W AL JAMAA*.**

Ukiyaangalia *Madhhab* matatu niliyoyazungumzia ndani ya kitabu hiki, *Madhhab* ya Ibadhi, Shia na Ahlu *Sunnah* wal Jamaah, utaona kua hakuna tofauti miongoni mwao hususan katika mambo ya *Usul ul Aqida* (Asili ya Aqida). Tofauti iliyokuwepo ni kuhusiana na *Fur'u Al Aqida* (Matawi ya Aqida), na mambo mengine mengineo, ambayo kwa bahati mbaya baadhi ya watu wanayatumia ili kuvunja umoja wa Waislam duniani, na wengi miongoni mwao hushirikiana na maadui wa Uislam.

Hata hivyo jambo la kufurahisha ni kua, Wanazuoni na viongozi wa *Madhhab* haya wanajitahid kufanya jitihada ya kutozitilia maanani tofauti hizo, ili kuwaleta pamoja waislam duniani, na jitihada zao zinaonekana wazi katika jambo hili katika maneno na mifano mbalimbali ya vitendo, mfano wa wazi ni mfano ambao tutauangalia katika kurasa za mbele katika kuelezea Historia ya Uislam katika maeneo ya Afrika Mashariki na jinsi utawala wa *Madhhab* ya Kiibadhi wa Sultan wa Oman ulivyokua ukitawala mwambao wa Afrika Mashariki wenye idadi kubwa ya wafuasi wa Al Imam Al Shafi'i. Lakini kabla ya kufika huko tuangalie mifano miwili mitatu ifuatayo:-

Miongoni mwa majaribio ya mwanzo kabisa ya kupigania umoja wa Waislam Duniani ni lile la *Amir ul Mu'minun* Umar Ibn Abd ul Aziz kama tulivyoona hapo awali katika kurasa za sura ya nne ya kitabu hiki, kisha likafuatia lile la mwaka 442 Al Hijr ambao ni sawa na mwaka 1050 kama wanavyosema Imam Ibn Al Jawzy na Imam Adh Dhahabi kua : '***Rawafidh na Ahl Sunnah* waliafikiana mjini Baghdad na wote kwa pamoja wakaenda katka Kaburi la Ali Ibn Abi Talib na Hussein, Katika mji wa Karkh, basi Mashia wakawaombea Dua Masahaba kwa Allah *Subhanah wa Taála,* na Wakasali katika Miskiti ya *Ahl u Sunna wa Al Jamaah,* na kukawa na hali ya urafiki na ukaribu baina ya Makundi hayo'** (*Al Muntazam Imam Ibn Jawzy, Al Ibar, Imam Adh Dhahabi*)

Vile vile tunapoangalia vitbu vya hadith basi tunaona kua Wanazuoni wa Hadith hawakua ni wenye kubagua, labda tusema kwa mfano kua wasizichukue Hadith za Imam Jabir Ibn Zayd katika kukusanya kwao au kwa kutochukua Hadith za mtu

anaeaminika lakini akawa ni Shia kwa mfano tunaona kua anasema Imam Adh Dhahabi katika *Mizan al Itidal* (Vigezo vya Uadilifu) kuhusiana na Abban Ibn Taghlib kua **: '****Abban Ibn Taghlib ni Shia anaejulikana kua ameshikamana na Itikadi za Kishia, lakini ni Muadilifu. Hivyo nasi tutachukua Uadilifu wake na tutaachana na *Bidaa* zake.'** Mwanazuoni wa Madhhab ya Imam Malik wa karne yetu aitwae Dr Shaykh Faruk Hamada wa Morocco ambae amesoma pia kwa Dr Shaykh Wahba al Zuhayl Mwanazuoni Mahiri wa Madhhab ya Al Imam Al Shafii wa Karne yetu amekusanya mifano mingi sana ya hadith za aina hii katika kitabu chake kiitwacho *Al Tawassul Bayna Madhahib Islamiyyah wa Tatabiquhu Bayn Inda al Muhaddithin* (Makubaliano baina ya Madhhab, Kanuni zake na Matumizi yake miongoni mwa Wanazuoni wa Hadith)

Vile vile anasema Imam Abu Zahra katika kitabu chake cha Maisha ya Imam Jafar Al Saddiq kua : **Wanazuoni wanasema kua Mwanazuoni wa Shia Imam Abu Jafar Ibn Muhammad Ibn Al Hasan Al Tusi alieishi mwaka 385 *Al Hijr* hadi 460 Al Hijr, Alikua ni Mwanazuoni wa mwanzo kujaribu kuwaleta pamoja wafuasi wa Shia na *Ahl Sunnah* kwa kimaandishi na kiufahamu katika sehemu moja (baada ya kukusanya Hadith ambazo katika vitabu vyake vikubwa vya Hadith vya Madhhab ya Shia vya *Tahbhib al Ahkam na Al Istibrar* ambavyo ndani yake mlikua na Hadith zenye *Isnad* za Wanazuoni wa *Madhhab ya Ahl Sunna wa al Jamaah*).**

**Vile vile tunapoangalia Tafsir za Wanazuoni wa Madhhab ya Shia kama pia *Tafsir At Tibyan* ya Imam Abu Jafar al Tusi pia, *Tafsir Majma al Bayan* ya Imam Abu Ali Ibn Al Hasan At Tabarasi aliefariki mwaka 548 Al Hijr, *Tafsir al Mizan* ya Imam Muhammad Husain At Tabatabai aliezaliwa mwaka 1321 Al Hijr ambayo ni sawa na mwaka 1904 aliefariki mnamo mwaka 1402 sawa na mwaka 1981 basi ndani yake kuna mitizamo ya Wanazuoni wa *Ta'biina* wa *Ahl Sunnah wa Al Jamaah* kama kina Hasan Al Basr, Dahak, Qatadah, Al Sudi, ibn Jurayj n.k.**

Na tunapoangalia kitabu kikubwa kinaochitwa *Ayan Al Shiah* cha Historia ya *Nabii Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam*, Maimamu wa Shia, Masahaba, *Tabiina*, Wavumbuuzi,Viongozi na Watawala wa Kiislamu na Wanazuoni wa Shia cha Sayyid Muhsin Abd ul Karim Al Amin Al Amili ambae ni Mwanazuoni wa Shia aliefariki mnamo mwaka 1952 basi tunaona kua ndani yake mn amifano mingi sana ya hadithi ambazo zina *Sanad* za Wanazuoni wa Hadith wa *Ahl Sunnah wa Al Jamaah* zilizotumika kama vithibitisho tena bila ya kubagua. Sayyid Muhsin Amin pia aliandika kitabu kiitwacho *Haqq Al Yaqin fi Luzum Al Taalif Bayna al Muslim* (Uhakika wa kweli katika umuhimu wa Umoja miongoni mwa Waislam) ambacho

ni chenye kusisitizia Umoja miongoni mwa Waislam na kuandika vitabu vyengine viwili vyenye kupingana na mitizamo ya Kiwahabi.

Vile vile tunaona jitihada na majaribio ya Imam Muhammad Yusuf Atfayyish wa *Madhhab* ya Ibadhi ambae tutamuangalia zaidi katika Sura ya Saba, jitihada ambazo pia ziliendelezwa na Mwanafunzi wake ambae katika mwaka 1911, katika ukombozi wa Libya dhidi ya Utawala wa Italia, mwanafunzi huyo aitwae Sulaiman Abd Allah Al Baruni (1870-1940), alikua ni kiongozi wa Ibadhi katika mji wa Jabal Nafusah nchini Libya, aliwahimiza wafuasi wenzake wa *Madhhab* ya Ibadhi kusimama na kushirikiana bega kwa bega na Utawala wa Dola la Ottoman (Ottoman Empire) ambao walikua ni wafuasi wa *Madhhab* Sunni ya Imam Abu Hanafi, na wananchi wengine wa Libya ambao ni wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Malik.

Hivyo wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi, Hanafi na Malik waliungana pamoja kwa ajili ya Uislam na kupigana vita dhidi ya adui yao ambae alikua ni utawala wa Italia, na baada ya kushinda vita hivyo, basi Sultan wa Dola la Ottoman akamteua Imam Sulayman Al Baruni kua muwakilishi wake na vile vile kua Gavana wa mji wa Tripolitania nchini Libya.

Vile vile kuingizwa kwa Sheria za *Fiqh* za Skuli za *Madhhab* zote kwa pamoja katika *Encyclopedia of Islamic Law* (Kitabu kikubwa kinachoelezea *Sharia'h* za *Fiqh* za *Madhhab* ya Ibadhi, Shia, Hanafi, Maliki, Shafi'i na Hanbal) kinachochapishwa Misri na Kuwait ni moja ya njia nyingi nzuri zinazotumika kutuleta pamoja Waislam kwa kufahamiana zaid baina yetu.

Miongoni mwa majaribio hayo ya kutengeneza Kitabu hicho kinachokusanya *Sharia'h* za *Fiqh* za *Madhhab* yote ya Kiislamu ni pamoja na Mradi wa Kitengo cha Shari 'ah katika chuo kikuu cha Damascus mnamo mwaka 1956, mradi huu ulisimamiwa na Wanzuoni kutoka katika nchi za Syria na Misri na jitihada za kukusanya hadi fatwa za *Madhhab* hao zilikua zinaenda vizuri hadi kufikia mwaka 1961 lakini baadae hayakupatikana mafanikio yeyote.

Jaribio jengine ambalo lilikua na mafanikio ni lile la mwaka 1961 Wizara ya Mambo ya Dini ya Misri iliazisha jaribio jengine na walifanikiwa kuchapisha matoleo 24 ya Kitabu kikubwa kinachoelezea *Sharia'h* za *Fiqh* za *Madhhab* yote ya Ibadhi, Shia, Hanafi, Maliki, Shafi'i na Hanbal kwa pamoja. Kamati ya wakusanyaji wa Kitabu hiki ilijumuisha Wanazuoni wakubwa wa Chuo Kikuu cha Al Azhar cha Misri na walifanikiwa kuandaa na kuchapisha kitabu kimoja kinachozungumzia Hukmu za *Sharia'h* za Kifamilia katika mitizamo ya *Madhhab* yote, kitabu hiki kilikua na kurasa 1500 na kilimalizika mnamo mwaka 1965.

Jaribio la la tatu katika kuchapisha kitabu hicho ambalo lilikua na mafanikio zaidi ni lile linalojulikana kama *al-Mawsu'ah al-Fiqh*iyyah *al-Kuwaitiyyah,* ambao ulikua ni Mradi wa Masuala ya Kiislamu ya *Fiqh* za *Madhhab* yote ya Ibadhi, Shia, Hanafi, Maliki, Shafi’i na Hanbal kwa pamoja kilichotayarishwa na Wizara ya Mambo ya Dini ya Kiislam ya Kuwait kilichomalizika mnamo mwaka 1976. Kitabu hiki kilipata sifa kubwa sana na kimepata tunzo nyingi sana, Serikali ya Kuwait ilitumia pesa nyingi sana katika kuhakikisha ukamilifu wa Kitabu hiki ambao ulisimamiwa na Mwanazuoni mkubwa wa *Madhhab* ya Hanafi kutoka nchini Syria Shaykh Mustafa Ahmad Al Zarqa.

Jaribio jengine ni lile la Muhammad al Husseini al Jalali ambae aliandika kitabu chenye mkusanyiko wa *Hadith* ambazo kwa pamoja zinakubalika na Skuli za *Madhhab* ya Ahlu Sunna wal Jamaah na Skuli ya *Madhhab* ya Shia, chenye matoleo matano na ambacho kilichapishwa Chicago na vile vile kuchapishwa nchini Iran.

Na vile vile kubadilika kwa baadhi ya mitizamo ya baadhi ya *Madhhab* kama vile kwa upande wa *Madhhab* ya Ibadhi katika kuhusiana na suali la Sala ya Al Jumaa, tofauti na *Madhhab* mengine wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi walikua hawasali Sala ya Ijumaa katika mji ambao hakuna Imam muadilifu. Lakini yalitokea mabadiliko ya baadhi ya mitazamo baada ya mwaka 1970 Sultan Qabus Ibn Said Ibn Taimur kuingia madarakani, na kuamrisha kua Sala ya Ijumaa isaliwe katika miskiti yote mikubwa kama vile ilivyo katika *Madhhab* ya Shia na Sunni.

Sultan Qabus Ibn Said pia amejaribu kubadilisha mazoea ya kuwepo kwa utofauti baina ya sehemu za Ibada za wafuasi wa *Madhhab* tofauti miongoni mwa watu wa *Madhhab* tofauiti anaowatawala katika nchi yake, kwani hapo awali misikiti ya *Madhhab* ya Ibadhi ilikua ni ya kawaida tu haina minara wala mapambo, na hii ni kutokana na asili ya wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi kua ni watu ambao hua hawaathiriki sana na mabadiliko ya sehemu au nyakati, ni watu ambao hubakia katika hali yao ya kawaida, na mara moja moja hua wanabadilisha mitizamo yao kama vile ilivyotokea kubadilika kwa mtizamo wa kubadilisha sehemu za kufanyia Ibada pale mnamo mwaka 2001 kujengwa Msikiti Mkuu uliopambika wa Sultan Qabus, mjini Muscat, Oman.

Msikiti huo wenye uwezo wa kuchukua watu 6600 kwa wakati mmoja, una eneo la mita za mraba la 416000 una minara minne ya ya kila kona ya Miskiti yenye urefu wa mita 45, na mnara wa kati katikati wenye urefu wa mita 91.5. Eneo la ndani la msikiti huo limetandikwa zulia la thamani kubwa la kiajemi lenye ukubwa wa mita za mraba 4236, na dari ya msikiti huo umepambwa kwa mapambo ya aya za *Qur’an*,

ambapo katikati kuna kuba lenye urefu wa mita 34 lenye kuning'iniza taa 1122 za thamani na zenye kutoa mwangaza mzuri na wa kupendeza.

Unaweza kujiuliza aina ya Msikiti hua inasaidia vipi katika kuleta Umoja wa Kiislam? Katika kulijibu suala hili tuangalie kwanza nchi yenyewe ya Oman ambayo asilimia 75% ya watu wake ni wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadh, asilimia 20% ni wafuasi wa Sunni na takriban asilimia 5% ni wafuasi wa *Madhhab* ya Shia. Sasa nchi inapokua na wafuasi mchanganyiko kama hivi halafu ukajengwa msikiti mkuu ambao unaendana na asili ya watu wenye idadi kubwa ya wafuasi wa *Madhhab* katika jamii basi huleta taswira ya picha inayoonesha kuwatenga wale wafusi wa *Madhhab* wenye idadi ndogo katika jamii na kuonesha kuwapendelea zaid wale wenye idadi kubwa ya wafuasi.

Katika nchi za Kiislam na hususan za maeneo ya Mashariki ya kati, n.k, Misikiti hua ni sehemu za Ibada, sehemu za kujifunza masuala mbali mbali ya kidini na pia ni sehemu za kukutana na kuzungumzia mambo mbali mbali yanayohusu jamii ya watu wa maeneo husika. Hivyo ili kuleta umoja inabidi kila mtu bila ya kujali *Madhhab* yake anapoingia msikitini anatakiwa ajihisi kua yuko katika mazingira yasiyomtofautisha yeye na wengine katika jamii na hivyo kua huru katika kufanya Ibada zake.

Katika kuongeza jitihada hizo za Wanazuoni kuleta Umoja wa Waislam duniani ni pamoja na kauli za viongozi mbali mbali akiwemo aliekua kiongozi wa Iran Ayatollah Imam Khomeini mara nyingi alikua akisisitiza kuhusu Waislam kuweka kando tofauti zao na kujenga umoja miongoni mwao kwa kusema '**Sisi Waislam tumeshughulika kubishana kuhusu nani yuko sahih katika kufunga ama kufungua mikono wakati wa Sala, wakati maadui zetu wanatafuta njia za kuikata hiyo mikono yetu hiyo**.'

Na katika mara nyengine pia alisema Ayatollah Imam Khomeini,'**Waislam wanatakiwa waamke, na wajue kua yanapotokea migongano baina ya ndugu wa Sunni na Shia, hua inatudhuru Waislamu sote kwa pamoja, wale wanaotaka kugombanisha si Sunni wala si Shia, bali ni vibaraka wa Mataifa Makubwa na hua wanafanya hivyo kwa manufaa ya mataifa hayo.'**

Na pia akasema: '**Waislam ni ndugu na hawatogawika kutokana na propaganda zinazodhaminiwa na waovu, chanzo cha jambo hili - Sunni awe Upande wake na Shia awe upande wake - kinatokana na ujinga kwa upande mmoja na kwa propaganda za watu wa kigeni kwa upande wa pili'.**

Alisema Rais Hasan Rouhani wa Iran katika tarehe 7-1-2015 katika mkutano wa Umoja wa Waislamu kuhimiza uliofanyika alisemamjini Tehran, Iran, kua **: 'Umoja unahitaji Ustahmilivu kufahamiana pamoja na Subra'** na akaendelea kwa kupinga yale wayafanyao wale wanaojiita Waislam wa ISIL, ISIS, Boko Haram, Al Shabab n.k na wale wanaowaunga mkono makundi hayo kua: **'Mataifa ya kibeberu Duniani wanajaribu kusabisha ufa miongoni mwa Waislamu ili kudhibiti na kuzitawala ardhi za Waislam zenye manufaa kwao kimbinu.'** na vile vile akayalaumu Mataifa ya Kiislamu ambayo yanafadhili kifedha na kisilaha makundi hayo, kisha akamalizia kwa kusema: **'Umoja wa Kiislam utapatikana pale tutakapohisi kua kuteketezwa kwa Aleppo (Syria), Mosul (Iraq) na Lebanon ni sawasawa na kuteketezwa kwa Riyadh, Jordan na Pakistan, Ikiwa tunataka Umoja katika Ulimwengu wa Kiislamu, basi tujali na kuoneshana vitisho na madhara yaliyopo dhidi ya Ulimwengu wa Kiislam, na pia kuvichukulia vitisho hivyo kua ni hatari kwa Waislamu wote'.**

Jambo la kusikitisha ni kua wengi wetu hatuoni uwazi na ukweli wa maneno hayo.

**BAADHI YA TOFAUTI NA UFANANO WA MITIZAMO BAINA YA *MADHHAB* YA *IBADHI, SHIA NA AHLU SUNNAH W AL JAMAA.***

Waswahili wanasema asiekujua hakuthamini, hivyo ili nasi tupate kuthaminiana, kustahmiliana na kufahamiana vizuri zaid inabidi angalau kuzijua baadhi ya tofauti zilizopo miongoni mwetu, na pia ili tuweze kupanua ufahamu wetu. Baadhi tofauti baina ya *Madhhab* ya Ibadhi, Shia na Sunni ni pamoja na:-

| ***IJTIHAD*** | |
|---|---|
| **IBADHI** | Milango ya *Ijtihad* ikowazi kila mwenye sifa na uwezo anaweza kua *Mujtahid* |
| **SHIA** | Milango ya *Ijtihad* ikowazi kila mwenye sifa na uwezo anaweza kua *Mujtahjid.* |
| **SUNNI** | Milango ya *Ijtihad* imefungwa |
| ***QUR'AN*** | |
| **IBADHI** | *Qur'an* ni maneno yaliyoumbwa na kuteremshiwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. |
| **SHIA** | *Qur'an* ni maneno ya Allah *Subhanah wa Ta'ala* aliyomteremshia kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kupitia kwa *Malaika* Jibril. |
| **SUNNI** | *Qur'an* ni maneno ya Allah *Subhanah wa Ta'ala* aliyomteremshia kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kupitia kwa *Malaika* Jibril. |

| | |
|---|---|
| | ***HADITH*** |
| **IBADHI** | Ibadhi hawakubaliani na vitabu vya *Hadith* vya Sunni wala vya Shia kwani Ibadhi wao wana vitabu vyao na Maimamu wao wa *Hadith* kwa mfano Musnad Ar Rabii Ibn Habib,nk na ingawa wanazikubali baadhi ya *Hadith* Sahih za Sunni na Shia lakini hata hivyo hawazikubali baadhi ya *Hadith* zilizomo katika vitabu vya *Hadith* vya Sunni na Shia kua ni Sahih. |
| **SHIA** | Shia wanategemea *Usul al-Kafi* cha Al-Kulayni, *Man La Yahduruh al-Faqih* cha Al-Sidiq *al-Tahdib*, *Bihar al Anwar cha Allamah Majilisi* na *al-Istibsar* vya Imam al Tusi na ingawa wanazikubali baadhi ya *Hadith* Sahih za Sunni na Ibadhi lakini hata hivyo hawazikubali baadhi ya *Hadith* zilizomo katika vitabu vya *Hadith* vya Sunni na Ibadhi kua ni Sahih. |
| **SUNNI** | Sunni wanategemea vitabu sita vya *Hadith Sahih al-Sahih al-Sittah*, ambayo vinatokana na Maimamu Sita wa *Hadith* ambao ni Sahih Bukhari Sahih Muslim *Sunnah* Ibn Majaah**,** *Sunnah* Abu Daud Jami'i Tirmidhii na *Sunnah* An Nisai, na ingawa wanazikubali baadhi ya *Hadith* Sahih za Ibadhi na Shia lakini hata hivyo hawazikubali baadhi ya *Hadith* zilizomo katika vitabu vya *Hadith* vya Ibadhi na Shia kua ni Sahih. |
| | **KUONEKANA KWA ALLAH (RU'YAH)** |
| **IBADHI** | Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hatoonekana Siku Ya Kiyama. |
| **SHIA** | Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hatoonekana Siku Ya Kiyama. |
| **SUNNI** | Walioamini watamuona Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika Siku ya Malipo. |
| | **AL KURSY NA AL A'RSH** |
| **IBADHI** | Qursy na A'rsh maana yake ni Utawala wake juu ya Ulimwengu. |
| **SHIA** | Qursy na A'rshi ni *I'lm* yake. |
| **SUNNI** | Qursy na A'rshi maana yake ni Enzi na kukaa kwake ni yeye pekee anaejua amekaa vipi. |
| | ***TAQIYYAH NA IDTIRAR*** |
| **IBADHI** | ***Taqqiyah*** ni kuficha Imani ya Dini yako kwa kusema uongo unapokua katika hatari ya kupoteza maisha. ***Taqqiyah*** inakubalika kama vile wakati Uislamu ulipoanza Makkah. |
| **SHIA** | ***Taqqiyah*** ni kuficha Imani ya Dini yako kwa kusema uongo unapokua katika hatari ya kupoteza maisha, ***Taqqiyah*** inakubalika kama vile ilivyokua katika wakati wa mwanzo ulipoanza Uislam. |

| | |
|---|---|
| **SUNNI** | Neno ***Taqqiyah*** halitumiki katika *Fiqh* ya *Ahlu Sunna wal Jamaa* na badala yake inatumika ***Idtirar*** ambayo ni kuilinda imani yako katika mazingira magumu kabisa ili kuokoa maisha yako au ya familia yako. Kwani mtizamo *Ahl Sunna wa Al Jamaah* wanasema kua ***Taqqiyah*** ni kutokua na imani ya kutosha juu ya *Allah Subhanah wa Ta'ala*, kwani anaeficha Imani yake ili kujilinda na hatari, hua anawaogopa viumbe wenzake zaid kuliko Muumba, wakati *Bani Adam* anatakiwa amuogope Allah tu. |
| **UONGOZI WA UIMAM AU *UKHALIFA*.** | |
| **IBADHI** | Imam au *Khalifah* huchaguliwa na Shura ya Maimamu na anatakiwa awe ni mwenye *I'lm* kuliko wote, na haurithiwi. Hairuhusiwi kumpinga Imam au *Khalifah* muadilifu. Kumpinga Imamu au *Khalifah* asie muadilifu si wajib lakini ni ruhsa.<br><br>Kiongozi asie muadilifu itabidi kwanza ausiwe ikiwa hasikilizi itabidi alazimishwe kuacha kuwaongoza waislam, ikiwa amegoma itabidi apigwe vita hata kama itapelekea kuuawa kwake.<br><br>Inakubalika kukaa chini ya uongozi wa kiongozi asie muadilifu ikiwa mapigano hayatafanikiwa au kuna woga wa kupunguza nguvu za waislam juu ya maadui zao. |
| **SHIA** | Imam au *Khalifah* huchaguliwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala*, na kuchaguliwa kwake hujulikana kutokana na kutangaziwa na Nabii au Imam alietangulia, au *Khalifah* aliemtangulia, Imam huwa mtu ambae hakosei na hana Dhambi hivyo hairuhusiwi kumpinga. |
| **SUNNI** | Imam au *Khalifah* anaweza kuchaguliwa au kuteuliwa na *Khalifah* alietangulia, Imam alietangulia au Shura. Hairuhusiwi kumpinga Imam au *Khalifah* hata kama akiwa ni dhalimu, wala hairuhusiwi kujitenga nae kwani kuwatii viongozi ni sehemu ya kumtii Allah, hivyo ni wajib kumtii kiongozi isipokua atakapotoa amri ya kumuasi Allah.<br><br>Ikiwa Imam au *Khalifah* si muadilifu, basi hairuhusiwi kumuondoa, kwani hairuhusiwi kusababisha madhara makubwa ili kuondoa dhara ndogo, ikiwa upo uwezekano wa kumuondoa bila kuleta madhara makubwa basi inaruhusiwa. Hivyo ikiwa kumuondoa Imam au *Khalifah* huyo kutasababisha kukoseaka usalama, dhulma, mauaji na madhara mengine makubwa basi hairuhusiwi kumuondoa kiongozi huyo. |
| **MASAHABA** | |

| | |
|---|---|
| **IBADHI** | Wafuasi wa *Madhhab* ya wao hawakubaliani na baadhi ya Masahaba katika mambo ya kiuongozi wa kisiasa na baadhi ya mambo mengine ambayo kwa mtizamo wao yalikua si ya kiuadilifu na hivyo Masahaba hawa hua si mfano wa kuigwa.<br><br>**Kwa mfano:**<br>Hawakubaliani na uongozi wa Uthman Ibn Affan, katika kipindi chake cha pili kwa mtizamo wa kua hakuwa na Uadilifu.<br><br>Hawakubaliani Talha na Az Zubair, kwa sababu ya kupinga amri ya Ali Ibn Abi Talib na kusabisha vita vya *Ngamia*.<br><br>Hawakubaliani na Muawwiyah kwa sababu alipinga amri ya Ali Ibn Abi Talib na kusabisha umwagaji wa damu ya Waislamu vita vya *Siffin*.<br><br>Hawakubaliani na Amr Ibn Al Aas kwa kuungana na Muawwiyah katika katika fitna hiyo.<br><br>Hawakubaliani na mtizamo wa Ali Ibn Abi Talib kwa sababu ya kukubali suluhisho na Muawwiyah na kisha kupigana vita na waliopinga suluhisho hilo.<br><br>**Lakini hata hivyo**: Hii haimaanishi kua wanaikataa mitizamo ya kidini ya baadhi ya Masahaba hao, kwani katika vitabu vya *Hadith* vya *Madhhab* yao zimo baadhi ya *Hadith* zinazokubalika za Masahaba hao.<br><br>**Miongoni mwa Masahaba ambao ni mfano wa kuigwa kwa mtizamo wa *Madhhab* ya Ibadhi ni pamoja na**:<br><br>Abu Bakr As Siddiq, Umar Ibn Al Khattab, Abu Ubaydah Ibn Jarrah, Abd Rahman Ibn Awf, Ammar Ibn Yassir, Abu Haytham, Abd Allah Ibn Masoud, Uways Al Qarni na Khuzaymah Ibn Thabit.<br><br>Hata hivyo tunaona kua miongoni mwa Wanazuoni wa baadae wa *Madhhab* ya Ibadhi akiwemo Imam Nur Ad Din Al Salimi wanasema kua: '**Masahaba wa Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* ni watu wanaoheshimika sana baada ya Mitume'**. |

| | |
|---|---|
| | Vile vile Shaykh Nasir Ibn Nabhan ananukuu kutoka kwa Imam Abi Ya'qoub Yusuf Bin Ibrahim Al Warjalani ambae amesema kua: '**Kila alichoshushiwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ni muhimu, na kila kilichofanywa na Masahaba zake kinatakiwa kufuatwa na kuhusiana na wafuasi wake basi wao ni watu na sisi ni watu tofauti.**' |
| **SHIA** | Wafuasi wa *Madhhab* ya Shia wao wamewagawa Masahaba katika makundi matatu:-<br><br>1. **Masahaba waliomuamini Allah *Subhanah wa Ta'ala* na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na wakajitolea kila kitu kwa ajili ya Uislam. Miongoni mwao wakiwemo Ali Ibn Abi Talib, Abu Dhar Al Ghifari, Salman Al Farsy, Amar Ibn Yasir, Jabir Ibn Abd Allah Al Ansari, n.k**<br>2. **Masahaba waliokua Waislamu lakini walikua hawana Ikhlasi katika vitendo vyao.**<br>3. **Masahaba waliokua Waislam lakini wakabadilika na hivyo kua wanafiq baada ya kufariki Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.** |
| **SUNNI** | Wafuasi wa *Madhhab* ya Ahlu Sunna wa Jamaa wanawakubali Masahaba wote, Anasema Imam An Nawawi katika kitabu cha *Al Taqrib* ambacho kimefafanuliwa zaidi na kitabu cha Imam Al Suyuti kiitwacho *Tadrib Al Rawi* kua : '**Masahaba wote ni waaminifu, walioingia katika *Fitna* na waliokua hawakuingia katika *Fitna* na hii ni kutokana na makubalino ya *Ijma'a***'.<br><br>Imam Abu Hamid Muhammad Al Ghazal anasema kua: '**Kumsifia Muislam na dhambi bila ya kua na uthibitisho kamili ni kitu kisichoruhusika.**'<br><br>Hivyo ni Haram kuwatukana, kuwasingizia, kuwakejeli au kuwadharau Masahaba iwe walioingia katika *Fitna* ama la, kwani walioingia katika *Fitna* waliingia kutokana na *Ijtihad* zao na Ufahamu wao. Kwani Masahaba wametutangulia sisi katika Iman na *Qur'an* inatufundisha kwa kusema: |

| | |
|---|---|
| | ﴿وَالَّذِينَ جَآءُوا مِن بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَا اغْفِرْ لَنَا وَلإِخْوَنِنَا الَّذِينَ سَبَقُونَا بِالإِيمَـنِ وَلاَ تَجْعَلْ فِى قُلُوبِنَا غِلاًّ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ﴾<br><br>**Waalladhina jaoo min baAAdihim yaqooloona rabbana ighfir lana wali-ikhwanina alladhina sabaqoona bial-eemani wala tajAAal fee quloobina ghillan lilladhina amanoo rabbana innaka raoofun raheemun** (*Surat Hashr 59:10*).<br><br>*Tafsir:* ***'Na hao wanakaokuja baada yao wakasema Ya Rabb! Tusamehe sisi na ndugu zetu waliotutangulia katika Iman, na usitie katika nyoyo zetu, chuki dhidi ya wale walioamini'*** .<br><br>Na vile vile amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: **'Msiwatukane Masahaba wangu. Ninaapa kwa yule ambaye *Nafsi* yangu imo mikononi mwake, hata kama ikiwa mmoja wenu atajitolea katika njia ya Mwenyezi Mungu kugawa dhahabu yenye ukubwa wa mfano wa jabali Uhud, basi hatofikia gao lao wala hata nusu ya gao lao'**. *(Bukhari na Muslim)* |
| **KULIPA FUNGA ZA RAMADHAN** | |
| **IBADHI** | Ukianza kulipa *Saum* inabidi usiache hadi umalize idadi yote ya siku ulizofungua. |
| **SHIA** | Sio lazima kulipa *Saum* zote kwa pamoja unaweza ukafunga kidogo kidogo. |
| **SUNNI** | Sio lazima kulipa *Saum* zote kwa pamoja unaweza ukafunga kidogo kidogo. |
| **TALAKA TATU** | |
| **IBADHI** | Yeyote yule atakae mtamkia mkewe kua amemuacha Talaka tatu kwa pamoja basi kwa hakika mkewe huyo atakua ameachika Talaka tatu. |

| | |
|---|---|
| **SHIA** | Yeyote yule atakae mtamkia mkewe kua amemuacha Talaka tatu kwa pamoja basi kwa hakika mkewe huyo atakua ameachika Talaka moja tu. |
| **SUNNI** | **Anasema Abdullah Ibn Abbas, Talaqa tatu kwa pamoja ilikua inahesabika moja wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, wakati wa Abu Bakr na katika miaka miwili ya mwanzo ya utawala wa Umar, lakini baada ya hapo, Umar akatangazia kua ukimuacha mkeo Talaka tatu kwa pamoja basi zinahesabika ni Talaka tatu.***(Imam Muslim)*.<br><br>Imam Nawawi anasema kuhusiana na *Hadith* hii kua: '**Yeyote yule atakae mtamkia mkewe kua amemuacha Talaka tatu kwa pamoja basi kwa hakika itakua amemuacha Talaka tatu, na juu ya hili wamekubaliana Imam Abu Hanifa, Imam Malik, Imam Shaafi'i, Imam Ibn Hanbal, Salaf na Khalaf kutokana na *Ijma'a*.**' (*Shar'h Sahih Muslim*) |

Miongoni mwa Taasisi za Kiislam zinazojitahidi kuendeleza jitihada za kupigania umoja wa Waislam ni Chuo Kikuu cha Al Azhar Cha Misri, kwani kwa miaka Zaidi ya 1000 sasa tangu kuanzishwa kwake kimepitia katika hatua za watawala ambao ni wafuasi wa *Madhhab* mbali mbali, lakini hata hivyo wao bila ya kutetereka kwani ndani yake kuna vitengo vya *Madhhab* ya manne ya Sunni na pia kitengo cha uhusiano baina ya *Madhhab* ya Ahlu *Sunnah wal Jamaah*, *Madhhab* ya Ibadhi na *Madhhab* ya Shia.

## ***DAR AL TAQRIIB BAYNA MADHAHIB AL ISLAMIYYAH*** – KITENGO CHA USHIRIKIANO WA MADHHAB YA KIISLAM KATIKA CHUO CHA AL AZHAR CHA MISRI

Mnamo tarehe 6-7-1959, Mufti mkuu wa Chuo kikuu cha Kiislam Cha Misri cha Al Azhar, Shaykh Al Akbar Mahmoud Shaltut alitia saini makubaliano ya kuanzisha kitengo cha ushirikiano wa kuyaleta pamoja *Madhhab* yote ya Kiislam, ikiwemo Sunni na Shia, kitengo ambacho kinajulikana kama '***Dar al-Taqreeb Bayna-Madhahib al-Islamiyyah'*.** Na kuanzisha ushirikiano baina ya *Madhhab* ya Kiislamu. Inayofuatia ni Fatwa ya makubaliano ya kufungua kitengo cha ***Dar al-Taqreeb Bayna Madhahib al-Islamiyyah*** tarehe 6-7-1959.

مكتب شيخ الجامع الأزهر

بسم الله الرحمن الرحيم

يحفظ بدار التقريب

نص الفتوى

التي أصدرها السيد صاحب الفضيلة الأستاذ الأكبر

الشيخ محمود شلتوت شيخ الجامع الأزهر

في شأن جواز التعبد بمذهب الشيعة الامامية

---------------

قيل لفضيلته :

ان بعض الناس يرى أنه يجب على المسلم لكي تقع عباداته ومعاملاته على وجه صحيح أن يقلد أحد المذاهب الأربعة المعروفة وليس من بينها مذهب الشيعة الامامية ولا الشيعة الزيدية ، فهل توافقون فضيلتكم على هذا الرأي على اطلاقه فتمنعون تقليد مذهب الشيعة الامامية الاثنا عشرية مثلا .

فأجاب فضيلته :

١ - ان الاسلام لا يوجب على أحد من أتباعه اتباع مذهب معين بل نقول : ان لكل مسلم الحق في أن يقلد بادئ ذي بدء أي مذهب من المذاهب المنقولة نقلا صحيحا والمدونة أحكامها في كتبها الخاصة ولمن قلد مذهبا من هذه المذاهب أن ينتقل الى غيره — أي مذهب كان — ولا حرج عليه في شيء من ذلك .

٢ - ان مذهب الجعفرية المعروف بمذهب الشيعة الامامية الاثنا عشرية مذهب يجوز التعبد به شرعا كسائر مذاهب أهل السنة .

فينبغي للمسلمين أن يعرفوا ذلك ، وأن يتخلصوا من العصبية بغير الحق لمذاهب معينة ، فما كان دين الله وما كانت شريعته بتابعة لمذهب ، أو مقصورة على مذهب ، فالكل مجتهدون مقبولون عند الله تعالى يجوز لمن ليس أهلا للنظر والاجتهاد تقليدهم والعمل بما يقررونه في فقههم ، ولا فرق في ذلك بين العبادات والمعاملات .

محمود شلتوت

--- --- ---

السيد صاحب السماحة العلامة الجليل الاستاذ محمد تقي القمي

السكرتير العام

لجماعة التقريب بين المذاهب الاسلامية

سلام الله عليكم ورحمته أما بعد فيسرني أن أبعث الى سماحتكم بصورة موقع عليها بامضائي من الفتوى التي أصدرتها في شأن جواز التعبد بمذهب الشيعة الامامية ، راجيا أن تحفظوها في سجلات دار التقريب بين المذاهب الاسلامية التي أسهمنا معكم في تأسيسها ووفقنا الله لتحقيق رسالتها .

والسلام عليكم ورحمة الله »

شيخ الجامع الأزهر

محمود شلتوت



Dear Muslim: *Assalamo Alaykom Wa Rahmatollah-e Wa Barakaatoh.*

This is the verdict which the great Imam Shaltut, the late head of al-Azhar University, issued concerning the *Shi'ah* school of thought. The verdict is followed by Imam Shaltut's letter addressing a *Shi'ah* scholar.

---

**Head Office of al-Azhar University**

IN THE NAME OF ALLAH, THE BENEFICENT, THE MERCIFUL

Text of the Verdict (*Fatwa*) Issued by His Excellency
**Shiekh al-Akbar Mahmud Shaltut,**
Head of the al-Azhar University,
on Permissibility of Following *al-Shi'ah al-Imamiyah* School of Thought

*His excellency was asked:*

Some believe that, for a muslim to have religiously correct worship and dealing, it is necessary to follow one of the four known schools of thought; whereas, *al-Shi'ah al-Imamiyah* school of thought is not one of them nor *al-Shi'ah al-Zaidiyah.* Do your excellency agree with this opinion, and prohibit following *al-Shi'ah al-Imamiyah al-Ithna Ashariah* school of thought, for example?

*His excellency replied:*

1. Islam does not require a muslim to follow a particular sect. Rather, we say: every muslim has the right to follow one of the schools of thought which has been correctly narrated and its verdicts have been compiled in its books. And, everyone who is following such sects can transfer to any other, and it shall be no crime on him for doing so.

2. The *Ja'fary* school of thought, which is also known as *al-Shi'ah al-Imamiyah al-Ithna Ashariah,* is a school of thought that is religiously correct to follow in worship as other *Sunni* schools of thought.

Muslims must know this, and ought to refrain from unjust prejudice to any particular school of thought, since the religion of Allah and His Divine Law (*sharyat*) was never restricted to a particular school of thought. All jurisprudents (*mujtahidun*) are accepted by Almighty Allah, and the one who is not *mujtahid* is allowed to follow them; and practice what they prescribe in their jurisprudence (*fiqh*), and there is no difference in that regarding worship (*ibaadaat*) and dealing (*muamelaat*).

Signed,
Mahmud Shaltut

*** *** ***

His excellency the great *Allamah* Mohammad Taqi al-Qumi:
the general secretary of The League to Bring Together Islamic Schools of Thought
(*Jama'at at-Taqrib bain al-Mathahib al-Islamiyah*)

*Salamollah Alaykom Wa Rahmatoh*

Then, it is my pleasure to send your excellency a copy of the verdict, bearing my signature, which I issued on the permissibility of following *al-Shi'ah al-Imamiyah* school of thought, hoping that you document it in the *Jama'at at-Taqrib*, which we participated in its establishment with you, and Allah grant us success in achieving its mission.

*Wa Assalamo Alaykom Wa Rahmatollah*

Signed,
Sheikh al-Jaamea al-Azhar,
Mahmud Shaltut



**TAFSIR YA FATWA YA SHAYKH AL AKBAR AL SHALTUT YA *DAR AL TARQIIB BAYNA MADHAHIB AL ISLAMIYYAH***

**Mheshimiwa Mkuu wa Chuo Kikuuu cha Al Azhar.**
**BISMI ALLAHI AR RAHMANI AR RAHIIM.**
**Mandishi ya Fatwa iliyotolewa na Shaykh Al Akbar Al Shaltut.**
**Mkuu wa Chuo Kikuu cha Al Azhar Juu ya kukubalika kufuata Madhhab ya Shia Imamiyah.**

***Mheshimiwa Shaykh Aliulizwa:***
**Kuna baadhi ya watu wanaamini kua, ili Muislam awe katika Ibada na Matendo Sahih basi ni lazima afuate moja katia ya Madhhab manne, ambapo kati yao hakuna hata moja miongoni mwao ni Madhhab ya Shia Imamiya wala Shia Zaidiyyah. Jee wewe Mheshimiwa unakubaliana na mtizamo huu, na hivyo unapiga marufuku kufuata Madhhab ya Shia Ithnaashar kwa mfano?**

**Mheshimiwa Shaykh alijibu:**

**1.Uislam haumtaki Muislam kufuata Madhhab fulani, bali tunasema kua:**

**Kila Muislam anayo haki ya kufuata Madhhab ayatakayo miongoni mwa yale ambayo yako sahih na fatwa zake zimekusanywa katika kitabu chake. Na kila anaefuata Madhhab fulani anayo haki ya kuhamia Madhhab mengine na wala hatakua na makosa kufanya hivyo.**

**2.Madhhab ya Shia Jafariyah, ambayo pia yanajulikana kama Madhhab ya Shia Imamiyah al Ithnaashariyah, ni Madhhab ambayo yako sahih kufuata kama yalivyo Madhhab ya Sunni.**

**Waislamu wanatakiwa wafahamu haya, na wanatakiwa wajizuie kuyavunjia haki Madhhab yeyote, kwani Dini ya Allah *Subhanah wa Ta'ala* kamwe haikuwekewa mipaka ya kua ni Madhhab fulani tu. *Mujtahid* wote wanaheshima mbele ya Allah, na yule asiekua *Mujtahid* humbidi kuwafuta, na kufanya yale waliyoyandika katka vitabu vyao vya Fiqh, na hakuna tofauti baina yao katika Ibada zao na Amali zao.**

**Imetiwa saini na**
**Mahmud Al Shaltut.**

*** *** ***

**Kwa Mheshimiwa Allamah Muhammad Taqi Al Qumi.**
**Katibu Mkuu wa Jumuiya ya Kuyaarbisha Karibu Madhhab ya Kiislam**



(*Jamaat at Taqrib bainal Madhhib Al Islamiyah*)

**Salaam Alaykum wa Rahmatuh**

**Ni maridhaa yangu kukutumia wewe mheshimiwa nakala ya Fatwa, yenye saini yangu ambayo nimeitoa juu ya kukubalika kufuata Madhhab ya Shia Imamiyyah, ni matumaini yangu kua utaihifadhi pamoja na nakala nyengine za Jamaat at Taqrib, ambayo tulijumuika pamoja katika kuianzisha, na Allah Subhanah wa Taála akatupa mafanikio katika kuyafikia malengo yake.**

**Wa Assalamuu Alaykum wa Rahmatullah**

**Imetiwa saini na**
**Shaykh wa Chuo Kikuu cha Al Azhar**
**Mahmud Al Shaltut.**

Alisema Shaykh ul Akbar Mahmud Al Shaltut kua **:** ‘**Kuna baadhi ya watu ambao wanawafuata baadhi ya Wanazuoni katika Hijaz, wangelipenda kuendelea kuwepo kwa kutokufahamiana baina ya *Madhhab*, lakini kama mnavyoona hayo ni makubaliano ya Wanazuoni wa Kiislam, na sio wa Al Azhar pekee. Hivyo itawabidi wafahamu kua jitihada zao za kutugawanya Waislamu ni za bure**’.

**TOFAUTI YA AQIDA ZA *ASHARIYYAH, MATURIDDIYAH NA ATHARIYYAH*, KATIKA *AHL SUNNA WAL JAMAA.***

Kama tulivyoona hapo kabla kua katika kutoa mafunzo ya *I’lm* ya *Sharia’h* ya Kiislam, Wanazuoni wameigawa *I’lm* hiyo ya Dini katika makundi makuu matatu, ambayo kwa kukumbushana tu yako kama ifuatavyo:-

(i) **Aqida (*'aqa'id)*:** ambayo ni mafunzo ya mambo ambayo ni lazima yafahamike na pia yanatakiwa yaaminiwe kwa kila Muislam ambapo *I’lm* ya mafunzo haya hujulikana pia kama, ***I’lm al Kalam.***

**(ii) Tabia *(akhlaq)*:** ambayo ni mafunzo ya mambo ambayo yanahusiana na maamrisho na ushughulikiaji wa *Nafsi* na Tabia za *Bani Adam*. *I’lm* ya mafunzo haya hujulikana kama, ***I’lm al Akhlaq.***

**(iii) Hukmu *(ahkam):*** ambayo ni mafunzo yanayohusiana na vitendo vya Ibada (*A’mal*) na ni vipi namna ya kutekeleza kwa usahihi na ipasavyo vitendo hivyo. *I’lm* ya mafunzo haya hujulikana kama, ***I’lm al Fiqh (I’lm al Ahkam).***

Katika sehemu hii nitajaribu kuangalia kuhusiana na *I'lm al Aqaid'd au I'lm al Kalam* kwani tayari katika kurasa zilizotangulia tumeshaangalia kuhusiana na *Akhlaq na Ahkam*.

*I'lm al Aqai'd* ni tawi la *I'lm* lililoanza kuchipua kutokana na mahitaji ya wakati. Tunapozungumzia kuhusiana na mitizamo ya *Aqida* kwa upande wa wafuasi wa *Ahlu Sunnah wal Jamaah* basi tunaona kua wamegawika katika makundi matatu ambayo *ni Ashari, Maturidi na Athari*.

Imam Muhammad Ibn Ahmad Ibn Salim Al-Saffarini aliezaliwa katika mji wa Saffarin nchini Palestina anasema katika kitabu chake cha *Lawami Al Anwar* kua:

'***Ahl al Sunnah* wamegawika makundi makuu matatu ambayo ni : *Al Athariyyah,* ambao Imam wao ni Ahmad Ibn Hanbal, Asharriyah ambao Imam wao ni Abu Hasan Al Ashari na Maturidi ambao Imam wao ni Abu Mansur Muhammad Al Maturidi, na wote hao ni kundi moja liliookoka, nalo ni Ahl Al *Hadith*.**'

Imam Muhammad Ibn Ahmad Ibn Salim Al-Saffarini anaendelea kwa kusema: '**Kundi la *Al-Athariyah* wao wamezihamisha *Hadith* na *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Wakati makundi ya *Asharriyah* na Maturidiyah wao wametumia uthibitisho wa ufahamu na kiakili katika kuzilinda kanuni za dini ya Kiislam, na hivyo kufungua milango ya majadiliano na makundi ya Makafiri ambao waliokua wakujaribu kuupaka tope Uislamu**. **Hivyo makundi yote haya matatu ya Sunni ni kundi moja lililogawika sehemu tatu. Wote wameandika maelfu ya vitabu kuulinda Uislam na kutoa vithibitisho vya kisomi. Hawawaiti wengine kua ni Makafiri au mitazamo yao ni ya Kikafiri bila ya kua na ushahidi unaokubalika. Kutokana na jambo hilo basi ndio maana ukaona wanafuatwa na Mamilioni ya watu'**.(*Lawami al-Anwar, Imam Muhammad Ibn Ahmad Ibn Salim Al-Saffarini*)

Kundi la wafuasi wa Ashari wanatokana na takriban wafuasi wa *Madhhab* yote ya *Ahl Sunnah wal Jamaah* na hivyo kulifanya kundi hilo kua na wafuasi wengi zaidi, halafu linafuatia kundi la Maturidi ambao wao wamekua wengi kwa sababu wao wanatokana na wafuas wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa tu, lakini vile vile wao wana asilimia kubwa kiidadi katika idadi ya Waislam wote Duniani, na kundi la mwisho ni kundi la Athari ambao wao wanatokana na baadhi ya wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Hanbal ambapo wafuasi wa kundi hili wamekua kidogo kwa sababu kwanza wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Hanbal wako kidogo kiidadi na pia

baadhi yao wanafuata mitizamo ya Ashari, halafu pili, ni kwa sababu wafuasi wengi wanaofuata mitizamo ya Athari ni Salafi.

Mchoro unaofuatia unaonesha namna wafuasi wa Ahl ul Sunnah wa Al Jamaah na walivyogawanyika katika makundi hayo.






Ingawa wametofautiana kidogo kimtizamo, lakini miongoni mwa makundi haya matatu, basi kuna makundi mawili ambayo yamefanana sana kimitizamo, kwani sababu za kuanzishwa kwake zinafanana. Makundi mawili haya ni kundi la Ashariyyah na kundi la Maturidiyyah. Makundi haya yaliibuka kutokana na kuwepo kwa mijadala ya kupinga Aqida ya *Ahlu Sunnah wal Jamaah* kwa kutumia mantiki, ufahamu na akili kulikotokana na makundi ya *Mutazilah*, *Jamiyyah* na makundi mengineyo.

Makundi mawili ya *Ashariyah* na *Maturiddiyah* yanayotumia mfumo wa *I'lm al Kalam* yalikua na changamoto tatu zifuatazo:

**(1) Kuzielezea nguzo za Imani za Kiislam na kupingana na *Bida'a.***
**(2) Kuthibitisha kua nguzo za Imani za Kiislam zinakubalika kiakili, kiufahamu na kimatiki na si za kustaajabisha.**
**(3) Kuupa ufahamu wa *Bani Adam* na uthibitisho binafsi juu ya nguzo hizo.**

Katika kutatua changamoto hizi Wanazuoni waasisi wa *Asharriyah* na *Maturridiyah* walitumia njia ya *I'lm Kalam* (Elimu ya sayansi ya Kiislamu ya kufanya uchunguzi kwa kutumia mantiki na ufahamu), ambayo ni njia ya kufundisha msingi wa Iman

na *Aqidah* kwa kutumia uchunguzi na vithibitisho kwa kutumia mantiki na kuvilinda kwa hoja.

Anasema Imam Abu Hamid Al Ghazal katika *Aqida Al Qudusiyah* kuhusiana na *I'lm al Kalam* baada ya kuzungumzia kauli za Imam Al Shafi'i, Imam Malik, Imam Ahmad na Sufyan al-Thawri pale waliposema kua haifai kutumia *Kalam* kwa kusema kua, '**Wao walikua wanakusudia mitizamo ya wafuasi wa *Mutazilah* waliokuwepo katika nyakati zao',** kua '***I'lm al Kalam*** **haiwezi kutambulishwa kua ni *Aqida* yenyewe halisi ya Kiislamu kwani *I'lm al Kalam* ni *I'lm* inayoilinda *Aqida* kutokana na mabadiliko na uzushi.'**

Imam Al Ghazal anaendelea kwa kusema: ***I'lm al Kalam*** **ina manufaa ndani yake na pia ina madhara ndani yake. Ama kutokana na yaliyo halali au yanayopendekezwa au yenye wajibu ndani yake ndani yake basi haya hua yana manufaa, kulingana na mazingira yake. Na yale yenye madhara hua ni haram kwa wakati wowote na kwa yeyote yule. Kwani madhara yake ni kua inainyanyua shaka ndani ya ufahamu wa mwanafunzi na hivyo kuiyumbisha nguzo ya uthibitisho wa Imani ya mwanafunzi, na hapo kua hakuna uhakika ya uwezekano wa kua mwanafunzi huyo ataweza kurudi nyuma katika mitizamo yake kwa kipitia katika vithibitisho vyake, kuna kutofautiana kiuwezo kwa kila mtu kuhusiana na jambo hili. Na haya hua ni madhara kwa upande wa Iman ya mtu.**

Miongoni mwa Wanazuoni wenye kuijua *I'lm al Kalam* kama vile Imam Al Ghazal, Taj Din Al Subki, Imam An Nawawi n.k wanasema kua: '***I'lm al Kalam*** **ni dawa ambayo ina manufaa unapoitumia kwa kipimo chake na ni hatari sana unapozidisha kipimo chake.'**



Wanazuoni wametofautiana kuhusiana na ni sababu gani iliyosababisha *I'lm* hii kuitwa *'I'lm al Kalam'*, na vile vile *I'lm* hii ilianza kutumika katika wakati gani. Kwani kuna wanaosema kua '*I'lm al Kalam*' ambayo maana yake ni 'Kauli' imeitwa hivyo kwa sababu hua inaipa nguvu kauli na hoja zenye nguvu kwa yule mwenye kuijua *I'lm* hiyo, na wengine wanasema kua imepata jina hili kwa sababu na kauli ya mwanzo ya wale wenye hoja hua na tabia ya kutoa hoja katika vitabu vyao kwa kuanza kusema '*Al-kalamu fi hadha*' (kauli juu ya hili), na wengine wanasema kua imeitwa '*Kalam*' kwa sababu ya ni kauli ambayo huzungumzia mambo ambayo *Ahl al Hadith* – Athari - wameamua kukaa kimya juu ya mambo hayo.

Wengine wanasema pia kua ilianza kua maarufu na kuitwa hivyo katika wakati ambao yaliibuka maswali yanayohoji *Qur'an* ambayo huitwa *Kalamu Allah* (Kauli

ya Allah) kua imeumbwa ama la, kua ni moja kati ya mada ambazo zilizokua zikijadiliwa na kutolewa hoja juu yake baina ya Waislamu wa makundi mbali mbali. Jambo ambalo lilipelekea kutokukubaliana miongoni mwa Waislam na hivyo kupelekea kumwagika kwa damu nyingi sana miongoni mwao.

Kipindi hiki ambacho ni kipindi cha Imam Ahmad Ibn Hanbal kilikua kinaitwa kua ni kipindi cha '*Minha*' yaani kipindi cha wakati mgumu. Hii ni kutokana na kua takriban hoja za malumbano yote ya Iman ya *Aqidah* zilikua zikizunguka katika kuhusiana na *huduth* (uumbwaji wake na mda wake wa kuwepo na kuondoka) au kuhusiana na *qidam* (kuwepo Milele) kwa Kalamu Allah, hivyo somo ambalo lilikua likizungumzia kanuni za Aqida ikawa linaitwa *I'lm al Kalam*. Hii ni baadhi tu ya mitizamo inayoelezea maana ya *I'lm al Kalam* kwani mitizamo hiyo ya maana halisi ya *I'lm* hiyo iko mingi sana.

Anasema Mwanazuoni wa Karne yetu Hamim Nuh Keller kuhusiana na uhusiano baina ya *I'lm Kalam* na Uislam ni kua: '**Baada ya Shahada '*Ash hadu an la ila ha illa Allah wa ash hadu anna Muhammad Rasul Allah,* na kuthibitisha ukamilifu usiopungua wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala,* basi ni muhimu kwa Muislamu, kujua mambo matatu:-**

1. **Ni jambo gani ambao ni la ukweli wa uhakika.**
2. **Ni jambo gani haliwezekani. au**
3. **Ni jambo gani linaweza kuthibitisha kuwepo kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mitume wake.**

**kwani mambo matatu haya yanajumuisha sehemu 50 za nguzo za Iman'.**

Kwa sababu *Aqidah* ya Ahlu *Sunnah* wa al *Jamaah* inahusiana na *I'lm* na ufahamu wa Sifa za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na pia hujumuisha ufahamu wa sifa walizonazo na wasizokua nazo Mitume wake. Wafuasi wa *Ahl Sunnah wal Jamaah* hufuata kile kinachotokana na ufahamu wa Wanazuoni wengi wa mwanzoni waliomo katika historia ya Uislam tangu kuanzia kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Miongoni mwa sehemu 50 zinazojumuisha nguzo za Iman kutonana na mtizamo wa *Ahl Sunnah wal Jamaah* ni kua:

**1. Miongoni mwa mambo ambayo yana uhakika wa kua ni kweli ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ni sifa 20 ambazo ni:**

(1) Kuwepo kwake;
(2) Kutokua na mwanzo wake;

(3) Kutokua na mwisho wake;
(4) Kujitosheleza hivyo kutohitaji chochote au popote katika kuwepo kwake;
(5) Kutofanana na chochote;
(6) Kutokua na mshirika katika Sifa zake, cheo chake au vitendo vyake;
(7) Kua na uwezo wa kipekee;
(8) Uwezo;
(9) I'lm;
(10) Uhai;
(11) Usikivu;
(12) Uonaji;
(13) Kauli; kua yeye ni.
(14) Mwenye nguvu;
(15) Mwenye kuweza kila Kitu;
(16) Mwenye Kujua kila Kitu;
(17) Alie Hai;
(18) Mwenye kusikia kila kitu;
(19) Mwenye kuona kila kitu;
(20) na Kauli – kupitia katika sifa zake za nguvu, uwezo, kujua, kua hai, kusikia, kuona, kua na kauli bila ya kupitia katika kuwepo kwake.

**2. Miongoni mwa mambo ambayo ni hakika kua haiwezekani kua ni miongoni mwa sifa za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ni:** Sifa 20 ambazo ni zile zilizo kinyume na sifa 20 alizokua nazo tulizoziangalia, kama vile kutokuwepo, kua na mwanzo, kua na mwisho n.k

**3. Jambo moja tu ambalo linaloweza kuthibitisha kuwepo kwake Allah *Subhanahu wa Ta'ala*** ni Sifa yake ya kua anaweza kuumba na kuangamiza kitu chochote kile.

Hivyo ukijumlisha sifa 20 alizonazo, sifa 20 asizokua nazo na hii sifa moja ya pekee basi tayari zinakua ni sehemu 41.

Sehemu 9 zilizobakia zinapatikana katika Sifa za Mitume wake Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ambazo vile vile zimegawika katika sehemu tatu:-

**1. Miongoni mwa mambo ambayo yana hakika kua ni kweli ni ya Mitume wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ni Sifa 4 ambazo ni lazima kwao wao kua nazo ni (42-45):**
(1) Kusema ukweli.
(2) Kutimiza ahadi zao.

(3) Kufikisha ujumbe kwa *Bani Adam* na kila walichoamrishwa kukifikisha.
(4) Kua na Upeo wa akili.

**2. Miongoni mwa mambo ambayo hayawezekani kua nayo Mitume wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ni Sifa 4 ambazo ni (46-49) kinyume na zile ambazo ni lazima kua nazo nazo ambazo ni:**
(1) Kusema uongo.
(2) Kutotekeleza ahadi.
(3) Kuficha kile walichoamrishwa kukibainisha.
(4) Kutokua na upeo wa akili yenye ufahamu dhaifu.

**3. Jambo moja tu ambalo linaloweza kuthibitisha kuwepo kwa Mitume wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*** ni (50) ile hali ya maumbile ya kila mtu ambayo haiwezekani kuwaondolea hadhi yao, kama vile kula, kulala, kuoa, na kua na maradhi ambayo yana kirihisha kwa wengine. Ingawa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amewalinda na mambo yanayochukiza na pia kila kibaya wasichokua nacho, na kuwakinga na dhambi na majanga, kabla ya Utume wao na baada yake.

Hivyo unapoangalia misingi hii 50 ya sehemu za nguzo za Imani, ambayo Wanazuoni wameihifadhi kwa makarne na makarne basi inakua si vigumu kwa mtu kufahamu kwa nini *I'lm al Kalam* za Ashari na Maturidi zimekua zikihusishwa na *Ahl Sunnah wa Al Jamaah* kwa miaka na miaka, kwani misingi hiyo ndio misingi sahih ya *Qur'an* na Sunna.

Shayk ul Islami Imam Kamal Baasha ameainisha tofauti 9 ziliopo baina ya Ashari na Maturidi ambazo ni:-

| | ASHARI AQIDAH | MATURIDI AQIDAH |
|---|---|---|
| 1 | *TAKWIIN* (Mpangilio wa Matokeo ya Maumbile ya kitu katika wakati wa kuumbwa kwake) ni Sifa ya muda mfupi ya Kukiambia kitu kua na kikawa.<br><br>Kwani hii ni Sifa ya mulezeo wa athari ya kitu chenyewe inayounganisha Uwezo kwa kutokezea kinachoumbwa.<br>Hivyo hii ni Sifa inayotegemeana na uhusiano wa Vitendo na si (Azali) | *TAKWIIN* ni Azali (Sifa) ya Milele ya Allah *Subhanah wa Ta'ala.*<br><br>Kwani hii ni Sifa iliyopo hapo kabla ambapo kutokana nayo basi Viumbe na kila kilichoumbwa vimetokea. |

| | | |
|---|---|---|
| | Sifa ya Milele ya *Allah Subhanah wa Ta'ala.* | |
| 2 | *KALAAM* (Kauli) ya *Allah Subhanah wa Taála* inaweza kusikika, kama ilivyosema Quran katika kisa cha Nabii Musa *Alayhi Salam* | *KALAAM* - Kauli ya Allah haiwezi kusikika kwani kinachosikika ni kile kilichoelekezewa kauli hio.<br>*AL MASMU* ni kile kilichosikia ambacho kimeunganisha na hisia za Kusikia. |
| 3 | HIKMA kama ikwa inamaanisha *I'lm* na Busara basi ni Sifa ya Milele na ikiwa inamaanisha Ukamilifu katika uumbaji basi itakua si Sifa ya Milele, kwani hua inategemeana na uhusiano wa Sifa ya *Takwin* ambayo huonekana katika wakati wa kuumba, na hivyo Sifa ya Muumba haiwezi kuelezewa pamoja nayo. | HIKMA ni Sifa ya Allah, iwe sifa hiyo ina maana ya *I'lm*, Busara au iwe na maana ya Ukamilifu katika uumbaji.<br><br>Allah *Subhanah wa Taála* anaelezewa kwa Hikmah na Hikma ni Jina la Allah. |
| 4 | *RIDHAA* na *IRADA* (Matakwa) ya Allah *Subhanah wa Ta'ala* zimeungana na kila kitu kama vile ilivyokua kwa Atakavyo Yeye.<br><br>Kwani Allah *Subhanah wa Taála* anapenda Kutiiwa kiasi ya kua amepanga kutoa Malipo ya Pepo kwa atakae mtii.<br><br>Na anapenda Kutotiiwa kiasi ya kua amemtsyarishia Adhabu kwa atakae Muasi. | *IRADA* imeungana na kila kitu lakini *RIDHAA* haijaungana na kila kitu.<br><br>Kwani Kumtii Allah *Subhanah wa Taála* kunatokana na *IRADA* na Makadirio yake, na kwa *RIDHAA* yake, Mapenzi yake Amri zake.<br>Na Kutomtii Allah *Subhanah wa Taála* kunatokana na *IRADA* na Makadirio yake, na wala si kwa R*IDHAA* yake, Mapenzi yake au Amri zake. |
| 5 | *TAKLIF MA LA YUTAAQ* (Kubeba mzigo zaidi ya uwezo) ni *JAIZ* (Inaruhusika)<br><br>Kisharia, kuamrishwa kubeba kitu kisichowezekana hua naruhusika na kubebeshwa kitu kisichowezekana inaruhusika. | *TAKLIF MA LA YUTAAQ* (Kubeba mzigo zaidi kuliko uwezo) si *JAIZ.*<br><br>Kisharia, kuamrishwa kubeba kitu kisichowezekana hua hairuhusiki, lakini kubebeshwa kitu kisichowezekana inaruhusika. |

| | | |
|---|---|---|
| 6 | Sharia zinazohusiana na *Taklif* hupatikana kupitia kwa njia ya Maandiko.<br>Hakuna kitu kilichohalalishwa au kuharamishwa isipokua kwa kutumia Sharia.<br>Kwani hata kama Ufahamu ukiwa na uwezo wa kugundua uzuri na ubaya wa baadhi ya vitu lakini, Hukmu zote za Uhalali na Uharam wa kitu hupatikana kutoka katika Maandiko. | Sharia zinazohusiana na *Taklif* hupatikana kwa kutumia Ufahamu, kwa sababu Ufahamu ndio kiungo kinachopima Jema na ovu, na uzito wa jukumu la Shukrani kwa Muumba.<br><br>Anaefanya haya yajulikane na yawe Wajib ni Allah Subhanah wa Taála lakini kupitia katika njia ya Ufahamu. |
| 7 | Kwa Kiakili inaruhusika kusamehe Kufr lakini kwa kimaandiko hairuhusiki. | Kwa kiakili kusamehe Kufr Hairuhusiki |
| 8 | Inawezekana kwa kiakili kwa Muumini kubakia Jahannam Milele na kwa Kafiri kubakia Peponi Milele lakini kwa Kimaandiko hua haiwezekani. | Haiwezekani kwa Kiakili kwa Muumini kubakia Jahannam Milele na kwa Kafiri kubakia Peponi Milele. |
| 9 | Nabii si Lazima kua ni Mwanamme tu, hivyo Mwanamke anaweza kua Nabii pia. | Nabii Sharti awe Mwanamme, na haikubaliki kwa Mwanamke kua ni Nabii. |
| 10 | *AL ISM WA AL MUSSAMAH* (Jina na kitu kilichopewa Jina) kuna tofauti baina ya vitu hivyo, na kitendo cha *TASMIYYAH (Kutoa Jina)* | *AL ISM WA AL MUSSAMAH* (Jina na kitu kilichopewa Jina) hua ni Sawa. |
| 11 | Haiwezekani kujua Juu ya *SAADA* (Wema) na *SHAQAWA* (Uovu) wa Mtu hadi pale atakapofikia mwisho wake, kwa kufa au kuhukumiwa. | Mtu Muasi anaweza kua Mwema, na Mtu mwema anaweza kua Muasi, kwani Uasi ni *Kufr* na Wema ni Uislam. |
| 12 | Vitendo (*Fi'l*) humaanisha Uhalisia wa Allah *Subhanah wa Ta'ala* wa kuhuisha na (*Kasabat*) Amali za Mja huitwa kua ni 'Vitendo' (*Fi'l*) kiumbo.<br><br>Kwani tunapomzungumzia Allah *Subhanah wa Taála* basi vitendo | Vitendo vya Mja (*Fi'l*) vinaitwa Amali/Machumo (*Kasabat*) yake na havikuumbwa, na Vitendo vya *Allah Subhanah wa Ta'ala* (*Fi'l*) huitwa Kiumbe (*Khalq*) na sio *Kasabat*. Na vyote vinajumuisha Vitendo (*Fi'l*). |

| | | |
|---|---|---|
| | huelezewa kiufaham tu, kwa sababu yeye ndie Muumba, alieumba kila kitu.<br>Hivyo tunapomzungumzia Mja basi vitendo huelezewa kua ni vilivyoumbwa. | |

**ASILI YA AQIDAH YA ASHARRIYAH**

Kundi lenye kufuata Aqida ya Ashari hawa ni wafuasi wa *Imam Abul Hasan Ali Ibn Ismail Al Ashari Al Yamani* (260-324 H), ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, jambo ambalo limepelekea kua kundi hili kua na wafuasi wengi zaid kwani miongoni mwao wamo pia wafuasi wa *Madhhab* ya Shafi'i, Imam Malik, baadhi ya wafuasi wa Imam Abu Hanifa na baadhi ya wafuasi wa Imam Hanbal.

Imam Abu Hasan Al Ashari alikua ni Sunni aliezaliwa katika nyumba ya wafusai wa Ahlu *Sunnah* wa Jamaah kwani alikua ametoka katika ukoo wa Sahaba Abu Musa Al Ashari. Wakati Abu Hasan Al Ashari alipokua kijana akawa anasoma kwa Abu Ali Al Jubai ambae alikua ni mwanzuoni wa *Mutazila* wa Basra. Hivyo Abu Hasan Al Ashari akasoma kwa mwalimu wake huyo Abu Ali Al Jubai hadi alipotimia miaka 40 ambapo alimuuliza swali mwalimu wake linalohusiana na Qudra ya Allah inayomfanya mtu awachane na *A'mal* nzuri na kufuata *A'mal* iliyo bora zaidi *(Al-sâlih wa Al-aslah)*. Lakini mwalimu wake huyo akashindwa kumjibu swali lake hilo, hivyo akaamua kuhama kwa mwalimu huyo.

Baada ya Abu Hasan Al Ashari kuhama katika mji wa Basra na kuhamia katika mji wa Baghdad, akaanza kusoma *Fiqh* kwa mwanzuoni mkubwa wa Baghdad wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafii aitwae Imamu Abu Ishaq Al Marwazi, na baada ya kuwiva akaanza kutumia ufahamu wake kwa muda wa miaka 24 kuwapinga *Mu'tazila*, *Jahmiyyah*, na wengineo waliokua na mitizamo kama yao.

Ijapokua Imam Abu Hasan Al Ashari alikua akipingana nao sana watu wa aina hiyo lakini hakuwahi kuwaita Waislamu hao kua ni Makafiri, kama anavyosema Imam Adh Dhababi:

Bayhaqi anasema kua amemskikia Abu Hazim al -'Abdawi kua amemsikia Zahir ibn Ahmad Al Sarkhasi akisema kua, '**Wakati kifo kilipomkaribia Abu Hasan Al Ashari nyumbani kwangu mjini Baghdad, aliniambia: 'Kua Shahidi wangu: Sikuwahi kumwita mtu yeyote yule kua ni Kafiri, wakati mtu huyo ni miongoni**

**mwa wenye kusali na kuelekea *Qibla,* kwa sababu wale wote ambao wanamuelekea yule ambae anaestahiki kuabudiwa ni wenye kuamini, na haya yote [mapingano, mabishano] ni tofauti za maneno'**. (*Siyar Al A'lam*)

Wafuasi wa Ashariyah hua wanaamini kua *Bani Adam* hana uwezo wa kufahamu maumbile na sifa za kipekee za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na kua ili kumjua Allah basi inakubidi kuyasoma na kuyachunguza majina na sifa zake kwa undani na vile vile kuisoma *Qur'an* na *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* na vile vile tafsiri ya *Qur'an* na *Hadith* inatakiwa iendelezwe kiuchunguzi lakini kupitia katika njia za wafasiri waliotangulia, n.k.

Ili kuifahamu mitizamo ya wafuasi wa Ashari basi inabidi ufahamu kuhusuiana na nguzo za kumuamini Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kuhusiana na Sifa zake alizotutajia. Kutokana na kutofautiana kwa ufahamu wa Ibn Adam kuhusiana na baadhi ya maneno ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* yaliyokuwemo ndani ya *Qur'an,* kuna baadhi ya watu wameamua kutoa maana ya sifa za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kutokana na tafsiri ya kilugha ikiwemo na ulinganishaji.

Mtizamo wa Ashari ni kua haina haja ya kuzitafsiri Sifa za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kwa sababu si juu ya *Bani Adam* kuzielezea wakati ni kua hazionekani. Hivyo Sifa hizi zinatakiwa kukubaliwa kama zilivyo bila ya kujaribu kufafanua maana yake kimaandishi na kilugha. Kwa sababu kutafsiri na kutoa maana ya Sifa hizo kilugha hua ni kuenda kiunyume na nguzo za kumuamini Allah *Subhanahu wa Ta'ala*. Mtizamo huu ndio mtizamo wa *Ahlu Sunnah wal Jamaah* na ndio mtizamo wa wafuasi wa mwanzoni wa Ashari.

Hata hivyo Wanazuoni waliofuata wa Ashari, wao wamefuata njia nyengine kuhusiana na Tafsir, kwani wao wanasema kua ni bora kutoa maana, hata kama ikibidi maana hiyo kutokana na kitu au jambo lisiloonekana kuliko kuingia katika kulinganisha. Wanazuoni wote wa zamani na wa baadae wa Sunni wanakubaliana kua njia bora ni kuzipita aya hizo bila ya kuzielezea na kuzitafsiri na vile vile bila ya kuamini maana ya kimaandishi ambayo itampelekea mtu kulinganisha.

Wanzuoni wa baadae wakaongezea kua *Bani Adam* hutakiwa kuzifahamu aya hizo kutokana na kile kinachofaa kwa Allah. Yaani ni kusema kua : '**Ikiwa unataka kuzifahamu sifa hizi basi fanya hivyo katika njia ambayo haitapelekea kupunguza ukubwa wa Allah au kupelekea kufananisha, kwa hivyo jicho la Allah hua linafafanuliwa kua ni kujali kwa rehma zake juu ya viumbe wake** ' kama pale anaposema mwenye katika *Qur'an* kua:

﴿وَأَلْقَيْتُ عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّي وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِيٓ﴾

**Waalqaytu AAalayka mahabbatan minnee walitusnaAAa AAala Aaaynee** *(Surat Ta-ha 20:39)*

Tafsir: ***Na nnakupa mapenzi kutoka kwangu ili ukulie chini ya uangalizi wa jicho langu.***

Hivyo unaweza kusema kua, njia ya mtizamo wa Wanazuoni wa zamani ni ya kiimani na njia ya mtizamo wa wanzuoni wa baadae ni ya kuhoji na ya kimjadala. Hii ndio njia ya mitizamo ya Sunni, pale inapobidi kuyafanyia kazi maneno yaliyojificha maana, ambayo yakitafsiriwa kimaandiko basi yampelekea mtu kulinganisha. Na hii ndio maana Al Hafidh Al Iraqi akasema kuhusiana na '**Uso au kuonana na Allah**' neno ambalo linajitokeza mara kwa mara katika *Qur'an* na *Sunnah* kua: '**Katika ufahamu kuhusiana na hili kuna mitizamo miwili: Mtizamo wa kwanza ni kua kuyapita maneno hayo kama yalivyo bila ya kuuliza ni vipi. Hii humpelekea mtu kuamini kikamilifu na kuiwacha maana yake kwa yule anaejua maana yake kwa uthibitisho kua hakuna Mola apasae kuabudiwa kwa haki isipokua Allah. Maana ya pili ni kuitafsiri katika njia ambayo itakua ni katika hali ya sifa ya Allah, hivyo maana ya uso au kukutana na Allah ni kuwepo kwake.**'

Anasema Imam al-Subki kua: '**Fahamu kua Abu Hasan Al Ashari hakuzusha kitu chochote, wala mtizamo wowote, na vile vile hakuanzisha *Madhhab* mapya, bali aliianzisha upya skuli ya vizazi bora vilivyotangulia, akipigania njia ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, hivyo wale wanaomfuata, wanamfuata kwa sababu ya kua ametoa sauti kuonesha njia ya vizazi bora vilivyotangulia na kutoa uthibitisho na hoja katika sauti hiyo. Hivyo wale wanaofuata mfumo na njia hiyo ndio hua wanajiita wafuasi wa Ashari.'**

Anasema Shaykh Muhammad 'Alawi al Maliki ambae ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Malik: '**Watoto wengi wa kiume na wa kike wa Kiislam hawaijui Skuli ya Ashari, ambayo inawawakilishia misimamo na nguzo za Iman (*Aqidah*) ya dini ya Kiislamu, na hivyo wengi miongoni mwao hua hawamuogopi Mola wao kwa kuishutumu kua ni ya upotovu, kuhusiana na *Tafsir* ya Sifa za Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Kutoijua skuli ya Ashari ni sababu inayopelekea kuvunjika kwa umoja wa *Ahl Sunnah* na kutawanyika kwa safu zake.'**

Miongoni mwa wanzuoni ambao ni wafuasi wa Aqida ya Ashari ni pamoja na Abul-Hassan Al-Bahili, Al-Juwayni, Shaykh ul Islam Abu Hamid Al-Ghazali, Imam Ibn Hajar 'Asqalani, Imam Fakhr Ad Din Al-Razi, Imam Ibn Arabi, Imam An Nawawi, Imam Al Qurtubi, Shaykh Al Islam Ibn Hajar Al Haytami, Imam Al Shahrastani, Imam Taftazani, Imam Zakariyya Al Ansari, Imam Abu Bakr Al Baqillani, Bakhit Al Muti'i Al Hanafi. Imam Nasafi, Imam Shah Walliyu Allah, A'lamah 'Abd Al Rahman Ibn Khaldun, Imam Shirbini, Imam Abu Hayyan Tawhidi, Imam Ibn Juzayy, Imam Al Qastallani, Imam Al Suyuti, Imam Zahid Al Kawthari na wengi wengineo.

Vitabu viwili vinavyaoaminika vya *fatwa* vya *Madhhab* ya Al Shafi'i ambayo ni *Tuhfat al-Muhtaj* cha Imam Ibn Hajar na *Nihayat al-Muhtaj cha Imam Ramli* vinasema.: '***Ahlu Sunna wal Jamaa* ni wale ambao wanaimani na kile anachokiamini Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na Masahaba zake, na wale wanaowafuata wao; ambao wanawakilishwa na Abu al-Hasan al-Ash'ari, Abu Mansur al-Maturidi, na wale wanaowafuata'** (*Tuhfat al-Muhtaj* toleo la. 10; *Nihayat al-Muhtaj* toleo la 8, uk 305)

## ASILI YA MATURRIDIYAH

Kundi lenye kufuata Aqida ya Maturidi ambao ni wale wanaomfuata Imam Abu Mansoor Muhammad Maturidi (853-944) aliezaliwa katika mji wa Maturidi uliopo Samarqand nchini Uzbekistan na kufariki mwaka 333 A.H. na kwa kua *Shaikh Abu Mansoor* ni mfuasi wa *Madhhab* ya Hanafi basi wafuasi wa Hanafi ndio wafuasi wengi zaidi wa skuli ya Maturidi. Wafuasi wa kundi la Maturidi na kundi la Ashari hawakutofautiana sana katika mitizamo yao kwani wametofautiana katika mambo 12 ambayo si ya msingi. Wafuasi wa Maturidi wamegawika katika sehemu mbili kuna Deoband na Barelvi.

Deoband ni wale ambao wanahusiano wa kujipatia *I'lm* yao ya dini katika chuo kikuu cha Deoband – Dar al-Uloom – nchini India, Wanaitwa Deoband kutokana na kua kila anaesoma katika chuo hiki kua na sifa na athari za Deoband.

Chuo Kikuu cha Deoband kiliasisiwa na Wanazuoni wa kihindi baada ya Waingereza kuzuia mapinduzi ya kiislam nchini India katika mwaka 1857 CE. Chuo hiki kina dhamira na misingi madhubuni ya kupigana vita dhidi ya mitizamo hatari ya nchi za kimagharibi ili isije ikaziathiri akili na ufahamu wa Waislam katika maeneo hayo. Kwani waasisi wa chuo hiki walikua na khofu ya wakoloni wa Kiingereza kutaka kuuteketeza Uislam nchini India baada ya mji wa Delhi kuwekwa chini ya uangalizi wa Waingereza. Hivyo Shaykh Imdaadullaah al-Muhaajir Al-Makki na mwanafunzi wake aitwae Shaykh Muhammad Qasim al-Nanatuwi, na

waislamu wengineo, wakaanzisha mipango ya kuilinda dini ya Kiislamu na mafunzo yake. Hivyo wakaona jambo muhimu ni kuanzisha Chuo cha Kiislamu ambacho kilikua kinajulikana kama *al-Madrasah al-Islamiyyah al-Arabiyyah* katika maeneo ya Deoband, chuo hiki kilikua kinasomesha na kusimamia Uislam na *Sharia'h* zake nchini India katika wakati wa Utawala wa Waingereza.

**Kundi la pili miongoni mwa Maturidi ni Barelvi**: hawa wao ni wafuasi wa Mwanafiqh wa *Madhhab* ya Hanafi aitwae Ahmad Raza Khan ambae alizaliwa katika mji wa Barelvi uliopo kaskazini mwa nchi ya India katika mwaka 1856. Ingawa watu wengine hua wanawaita wafuasi hawa kua ni Barelvi lakini wao wenyewe hupenda kujiita Ahlu *Sunnah Wal Jamaah.*

Barelvi wana wafuasi takriban milioni 200 na wengi wao wapo kusini mwa bara la Asia, Barelvi hua wanajishughulisha sana na *I'lm* ya *Tasawwuf* na mambo ya Kisufi. Kundi hili lilianzishwa ili kukabiliana na kupingana na mitizamo na athari za Wahabi, wa Saudi Arabi ambao walikua wanataka kuwabadilisha wale wenye mitizamo ya Deoband.

## ASILI YA ATHARRIYAH

Kundi lenye kufuata Aqidah ya Athari (أثري; *maandiko*): hii ni skuli au chombo cha Wanazuoni wa asili wa Kiislam ambao wao hua wanapinga mitizamo ya *I'lm al Kalam* na hivyo hupendelea kutafsiri *Qur'an* moja kwa moja kama ilivyoandikwa. Jina la Athari limetokana na neno la kiarabu *Athar* ambalo maana yake ni 'Athari' au '*Hadith*i', hivyo wafuasi wake hua vile vile wanajulikana pia kama watu wa Athari au *Ahlu al Hadith.*

Kwa mtazamo wa wafuasi wa Athari, maana halisi na iliyowazi ya *Qur'an* na *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ni kua zina mamlaka zaidi katika mambo yanayohusiana na Iman na *Sharia'h* na hivyo hua hairuhusiki kuhitimisha kitu au jambo kwa kutumia mantiki. Asilimia kubwa ya wafuasi wa Aqidah ya Athari ni Wafuasi wa Imam Hanbal na Salafi.

Marekebisho ya mitizamo ya misingi ya Imani za Aqida ambayo yamepelekea kutoa makundi haya, hakukutokana na kupingana baina ya makundi hayo, bali kumetokana na jitihada za Ahlu *Sunnah* wal Jamaah kurekebisha na kutofautisha baina ya lile walililoliona kua sahihi na lile lisilo sahihi, ikiwemo pamoja na kurekebisha mitizamo ya wafuasi wa Mutazila na Jahmiyyah.

Kila jambo ambalo si sahihi basi hua halikubaliki katika Uislamu, hususan pale tunapozungumzia kuhusiana na mambo ya Aqida kwani hua ni dhambi kubwa sana. Kwa mtizamo wa kiimani kuhusiana lipi ni sahihi na ni lipi si sahihi basi kuna upana wa kiimani uliogawika katika sehemu kuu nne:-

**(1) Sehemu ya kuu ya Imani ambayo Muislam inambidi ashikamane nayo au vyenginenyo atakua si Muislam.**
**(2) Imani ambayo Muislam anatakiwa ashikamane nayo, lakini kutoshikamana na Imani hiyo hakutomfanya Muislamu huyo kutoka katika Uislamu.**
**(3) Imani ambayo Muislamu haruhusiwi kushikamana nayo, lakini kushikamana nazo hakutomfanya mtu huyo kua si Muislamu. na**
**(4) Imani ambayo hakuna Muislam atakaeshikamana nayo na kisha akaendelea kubakia kua ni Muislam.**

Waislamu wengi leo hii hua hawana ufahamu kuhusiana na upana huo wa Imani ambao ndani yake umegawika sehemu nne, na itakua hivi hadi pale watakapokua na ufahamu wa upana huo, kisha hapo ndipo watakapomiliki kitu kinachoitwa ustahmilivu na subra, kwani ingawa mitizamo ya *Ahl Sunnah wa al Jamaah* wanawakilisha kile wanachokiamini Sunni lakini hii haimaanishi kua kila kitu wanachoamini wao kinaweka wazi tofauti baina ya kuamini na kutoamini, kwa sababu kuna baadhi ya mambo ambayo Waislamu wa *Madhhab* fulani wanaweza kua hawakubaliani nayo na hivyo wakatofautiana na Waislamu wa *Madhhab* mengine lakini yakawafanya kua wao bado wao ni miongoni mwa waliomo katika Imani ya dini ya Kiislamu.

## SURA YA SABA

﴿يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ ٱلۡيَهُودَ وَٱلنَّصَٰرَىٰٓ أَوۡلِيَآءَ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمۡ فَإِنَّهُۥ مِنۡهُمۡ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ﴾

**Ya ayyuha alladheena amanoo la tattakhithoo alyahooda waalnnasara awliyaa baAAduhum awliyao baAAdin waman yatawallahum minkum fa-innahu minhum inna Allaha la yahdee alqawma al*dhdha*limeena** (*Surat ul Maidah 5: 51*)

*Tafsir:* ***Enyi Miloamini msiwachukuliie Mayahudi na Manasara kua ni Awliyah (Wasaidizi wenu), kwani wao kwa wao ni Awliyah miongoni mwao, na ikiwa***

***mmoja miongoni mwenu atawachukulia kua ni Awliyah wake Basi hakika yeye ni miongoni mwao. Hakika Allah haiiongoi jamii ya watu walio Madhalim.***

---

**HISTORIA YA UISLAMU BARANI AFRIKA.**

Takriban asilimia ishirini ya Waislam wote duniani wanaishi katika bara la Afrika. Bara la Afrika ni katika vitovu vya Uislam, kwani historia ya Uislam inatuonesha kua chuki zilipozidi dhidi ya Waislam katika mji wa Makkah kabla ya Hijra ya kwanza, basi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliwaamrisha baadhi ya waislamu wahamie Uhabeshi (*Ethiopia*) kwa Mfalme Najash, ambapo waislamu walipokelewa na kupewa makaazi katika nchi hiyo, na baada ya usalama kupatikana katika mji wa Makkah ndipo baadhi ya Waislamu hao wakaamua kurudi katika Mji wa Makkah, Waislamu walirudi Makkah lakini uhusiano baina ya sehemu hizo mbili uliendelea na hivyo kueneza Uislam katika sehemu hiyo.

Wanahistoria wa Kiislamu wameeleza kua Mflame Najash aliamua kutuma ujumbe watu kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kukubaliana na ujumbe aliokuja nao Nabii Muhammad *Salallahu A'layh wa Salam*. Na hii ni kutokana na ukweli uliokuwemo katika *Qur'an* kama vile alivyosema Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kua:

﴿وَإِذَا سَمِعُواْ مَآ أُنزِلَ إِلَى ٱلرَّسُولِ تَرَىٰٓ أَعْيُنَهُمْ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمْعِ مِمَّا عَرَفُواْ مِنَ ٱلْحَقِّ يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱكْتُبْنَا مَعَ ٱلشَّاهِدِينَ﴾

**Wa-idha samiAAoo ma unzila ila alrrasooli tara aAAyunahum tafeedu mina alddamAAi mimma AAarafoo mina alhaqqi yaqooloona rabbana amanna faoktubna maAAa alshshahideena.** (*Surat ul Maidah 5: 83*)

*Tafsir:* ***Na (Wakristo) wanaposikia kile alichoteremshiwa Mtume, basi utaona macho yao yanabubujika machozi kutokana na ukweli wanaouona.***

Kuanzia Uhabeshi, Uislam ulienea na kuvuka Jangwa la Sahara hadi Afrika Magharibi na kupakana na bahari ya Atlantik, ukapitia katika mto Nile na kuenea katika ukanda wote wa Sudan (Maeneo ya Savannah, kuanzia Sudan, Chad, Afrika ya Kati, Kameruni, Nigeria,Guinea hadi Senegal), katika karne ya 8 Mwanahistoria wa Kiislam aitwae Ibn Munabbah aliuelezea Uislam katika maeneo ya Afrika

Magharibi katika mwaka 738, na baadae Ibn Masoud pia akaandika katika mwaka 947. Wanahistoria walikua wakiufahamu Ufalme wa Kiislamu uliokuwepo katika maeneo ya nchini Senegal katika mwaka 850 ambao kwa wakati huo walikua wakiuita '*Bilad al Tekur'* yaani Mji wa Waislamu Weusi, ambao ulikua ukiongoozwa na War-jabi Ibn Rabis aliekua akisimamia *Sharia'h* za Kiislam katika Utawala wake.

Mwanahistoria Al Idris katika vitabu vyake anauelezea mji wa Tekur katika mwaka 1511 kua ni mji wa Salama na Utulivu. Mji ambao ulikua ukifanya biashara na watu wa Morocco ambao walikua wakileta Sufi na wao wakinunua dhahabu na shanga. Biashara ni moja kati ya njia zilizosaidia sana kueneza Uislam katika maeneo ya bara la Afrika, miongoni mwa miji ya biashara ilivyokua njiani ya misafara ya biashara ilibadilika na baadae na kua ni moja kati ya miji mikubwa ya Kiislamu ni pamoja na kuazia Sijilmaza kueleka Taghaza, Awdaghast, ambayo ilipelekea kuzaliwa kwa Utawala wa Ghana, na nyengine ni kuanzia Sijilmaza kuelekea Tuat, Gao na Timbikutu nchini Mali. Vile vile kulikua na njia nyengine ambazo zilikua zikiunganisha maeneo ya Nigeria na Tripoli kupitia Fez kupitia Bornu na Tunisia kupitia Nigeria kupitia Ghadames, Ghat, na Agades kuelekea Hausa.

Mwanajiografia wa Kiislam aitwae Al Bakri, anasema katika kitabu chake kiitwacho *Kitab fi Masalik wal Mamalik* (Kitabu cha njia na Tawala za Kifalme) kuhusiana na lilivyokua eneo la *Al Sahel Dhahabiyyah* katika mwaka 1068 ambalo leo hii inajulikana kama eneo la ardhi ya nchi ya Ghana kua:

**'Eneo la *Al Sahel Dhahabiyyah* linajumuisha miji miwili ambayo ipo katika eneo la ardhi iliyo tambarare linalokaliwa na Waislamu wengi, na lina miskiti 12 ambapo mmoja miongoni ni mkubwa na unasaliwa sala ya Ijumaa: Kila mji una Imam wake, Muadhini wake na pia wana wana*Fiqh* wengi wenye *I'lm* kubwa .'**

Baada ya utawala wa Ghana ulifuatia utawala mwengine ambao ulikua maarufu sana na ulikua ukijulikana kama utawala wa Sundiata ambao ulidumu kuanzia mnamo mwaka 1230 hadi 1255 na kisha ukafuatia utawala wa Mansa Musa baada ya kufariki Sundiata. Baina ya tawala hizi mbili, utawala wa Mansa Musa ambao ulitokana na mjukuu wa Sundiata, ulikua ni utawala halisi wa Kiislam na ndio unaojulikana zaidi katika historia ya Kiislamu na ulimwengu kwa ujumla.

Jina la Mansa Musa linatokana na jina la 'Mansa' ambalo maana yake ni cheo cha kifalme au kiongozi aliekua akiitwa Musa. Umaarufu wa Mansa Musa ulienea katika maeneo yote kuanzia Sudan, Afrika ya Kaskazini, Barani Ulaya na Mashariki ya kati pia. Mnamo tarehe 17/10/2012 watafiti wa kimarekani wa *Celebritynetworth.com* walitoa taarifa isemayo kua kua utajiri aliokua nao Mansa Musa ulikua unafikia dola

za kimarekani bilioni 400$, hivyo aliweka rikodi ya utajiri katika historia ya dunia ambayo hadi hii leo haijavunjwa.

Mansa Musa alikua ni Mfalme mwenye *I'lm* kubwa *Hadith*, *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Malik na pia Lugha ya Kiarabu. Hivyo Mansa Musa alizifahamu vizuri na kuzifanyia kazi aya za Qurán ambapo miongoni mwao ni pamoja na zile zisemazo:

﴿الٓمٓ – ذَٰلِكَ ٱلْكِتَابُ لاَ رَيْبَ فِيهِ هُدًى لِّلْمُتَّقِينَ – ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱلْغَيْبِ
وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلاَةَ وَممَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنْفِقُونَ﴾

**Alif-lam-meem. Dhalika alkitabu la rayba feehi hudan lilmuttaqeena, Alladheena yu/minoona bialghaybi wayuqeemoona alssalata wamimma razaqnahum yunfiqoona** *(Surat Al Baqara 2:1-3)*

*Tafsir:* ***Alif-Lâm-Mîm. Hiki ni Kitabu kisichokua na shaka ndani yake. Ni muongozo kwa wale wenye Taqwa. Ambao walioamini Al Ghayb, wakasimamisha Sala na wakatumia miongoni mwa yale tuliyowaruzuku.***

Tunapoziangalia aya hizo basi tunaona kua Mansa Musa ambae alikua ni miongoni mwa wenye Taqwa basi pia alikua ni mwenye kuyatafakkari zaidi maneno yasemayo '***wamimma razaqnahum yunfiqoona***' yanayotafsirika kua 'Na kutumia miongoni mwa yale tuliyowaruzuku' aya hii imetumia neno '***Yunfiqoona***' ambalo linatokana na neno '***Nafaqa***'. Neno *Nafaqa* ambalo ni tofauti na neno Nafaka lenye maana ya punje kwa Kiswahili, hua lina maana ya: Kutumia, Kuchomoza kutoka katika shimo au sehemu fulani, Kuingia katika sehemu fulani kwa kutumia njia au mlango mmoja na kutoka katika sehemu hiyo kwa kutumia njia au mlango mwengine.

Neno hili pia ndio asili ya neno ***Munafiquun*** ambalo maana yake hua watu wenye sifa ya Unafiq, kwani Wanafiq wameitwa hiyo kwa sababu wana sifa ya kuingia katika Imani kupitia katika njia moja na kisha kutoka kwa kupitia katika njia nyengine tofauti na ile waliyoingilia.

Tukirudi katika neno '***Yunfiqoona***' basi hua linatoa maana ya kutumia kwa njia moja au nyengine kile walichoruzukiwa au walichokipata kwa kutumia njia moja ama nyengine, kwa ajili ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kwa manufaa yao, kwa manufaa ya familia zao, Wazee wao, Jamii zao, Masikini, Wagonjwa n.k na hua kinaingia kila ulichoruzukiwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ikiwemo Mali, Afya, Uhai, Nguvu, Uwezo, *I'lm*, Mamlaka n.k

Anasema mwanahistoria wa Kiislam aitwae Al Umar anasema kua mnamo mwaka 1324-25 Mansa Musa alifunga safari na akaenda kuhiji katika Mji wa Makkah,

katika safari hii Mansa Musa na na msafara wake ulijumuisha ngamia 100 waliobeba shehena ya unga wa dhahabu yenye uzito wa kilo 140 za dhahabu kila mmoja, wafanyakazi 12,000 ambapo walikua wamebeba dhahabu yenye uzito wa kilo 2 kila mmoja. Msafara huu wa Mansa Musa ulikua ukitoa Sadaka ya Dhahabu kwa kila maskini na mwenye matatizo njiani tangu kuanzia nchini Mali hadi ulipofika katika mji Mtakatifu wa Makkah.

Alipowasili katika mji wa Al Qahira (Cairo), Mansa Musa alipokelewa na Sultan Al Malik An Nasir aliekua Sultani wa Misri wa wakati huo, baada ya kumpumzika na kutoa zawadi na sadaqa kwa Sultan na Waislam wengine, Mansa Musa alielekea Makkah kuhiji na alipomaliza Ibada ya Hija na kuamua kurudi nchini kwake aliendelea kutoa sadaqa sehemu ya Dhahabu yake na nyengine akaiuza nchini ya Misri kiasi ya kufikia hali ambayo bei ya Dhahabu nchini Misri na uchumi wa nchi hiyo pia uliporomoka ghafla kutokana na kujaa kwa Dhahabu ya Mansa Musa katika kila sehemu ya soko la nchi hiyo.

Kwani alipokua njiani akirudi nchini kwake kupitia nchini Misri, Mansa Musa alinunua maelfu ya vitabu vya Kiarabu vya *I'lm* ya Dini ya kiislam vikiwemo vya *Fiqh* na historia ya Kiislam, na kisha akavipakia kwenye ngamia wake vyote, hakununua vitabu tu, bali pia aliwalipa Wanazuoni wengi sana na wafasiri na ili wakubali kurudi nae nchini kwake kwa ajili ya kuvitafsiri na pia kuwasomesha watu wake *I'lm* ya Dini ya Kiislam. Na vile vile aliwalipa na kuwachukua wachora ramani maarufu miongni mwao akiwemo Abu Ishaq As Sahili alietoka Al Andalus, katika msafara wake pia alichukua wajenzi mahiri sana na ili kujenga Miskiti, vyuo vya kiislam na Maktaba ya kuhifadhia vitabu alivyovinunua Misri kwa ajili ya watu wake, miongoni mwa miskiti hiyo ni pamoja na miskiti mikubwa mitano ya mwanzo katika maeneo ya utawala wake kwa kutumia matofali ya kuchoma ikiwemo ile iliyomo katika miji ya Walata, Jeane, Gao na Timbuktu, miskiti ambayo hadi hii leo bado ipo.

Na jambo hili la kuchukua Wanazuoni kutoka katika nchi zenye *I'lm* ya dini ya kiislam na kuwaleta katika nchi yake kulisababisha kuongezeka uwezo wa kinguvu wa Waislamu wa maeneo ya Afrika Magharibi, kukua kwa *I'lm* ya dini ya watu wa maeneo hayo, kukua kwa utawala wake, kukua kwa miji yake, kukua kwa biashara baina maeneo ya utawala wake, kwani waislamu wengi sana walifurika kutafuta *I'lm* na maisha katika maeneo yaliyo chini ya utawala wake. Katika kipindi hiki nchi ya Mali ikaanza kuonekana katika ramani ya dunia na kufungua uhusiano wa kibalozi baina yake na nchi ya Tunisia na Misri.

Baada ya utawala wa Mansa Musa zikatokea tawala nyengine katika maeneo ya Afrika Magharibi kama vile Songay, ambao ulikua ukitawala nchini Mali na kiongozi wake alikua akijulikana kama Sunni Ali kuanzia mwaka 1464-1492.

Utawala wa Songay ndio ulizindua moja kati ya mji maarufu sana katika historia ya Uislam pale tunapozungumzia miongoni mwa vitovu vya *I'lm* ya dini ya Uislam katika bara la Afrika. Mji huo unajulikana kama Timbuktu.

Anasema Abd Rahman As Sadi ambae ni muandishi wa *Tārīkh as-Sudān* kua Timbuktu ni mji ambao '**Kamwe haujawahi kunajisiwa kwa kuabudiwa Masanamu, na hakuna aliewahi kusjudu juu ya ardhi yake isipokua alisjudu kwa ajili ya Allah'**.

## HISTORIA YA UISLAMU KATIKA AFRIKA MASHARIKI

Katika Afrika ya Mashariki ambazo ni nchi za Somalia, Kenya, Uganda, Tanzania, Ngazija, Malawi na Msumbiji, Uislam ulingia zamani sana, kwani kabla ya kuanza kwa dini ya kiislamu, na hii ilikua ni mara tu baada ya Warabu kuanza kuhamia katika maeneo ya ardhi ya Yemen na Oman waarabu walikua wakilijua eneo la Afrika Mashariki na kuliita *Al Zanj*.

*Al Zanj* ilikua ni moja kati ya sehemu ambazo zinaunganisha masoko ya biashara iliyokua ikifanyika katika bahari ya Hindi baina ya India, China, Uajemi, Uarabuni na mwambao wa Afrika Mashariki. Watu wa Afrika ya Mashariki walikua wakiingiza vyombo vya kauri kutoka China, Pamba kutoka India, Sufi na bidhaa za viwandani kutoka Uajemi na Ubani, Uvumba na farasi kutoka Yemen na kutoa Pembe za Ndovu, Dhahabu, ngozi za Wanyama, Kaharabu, Mchele n.k.

Ingawa Uislam uliingia Afrika ya Mashariki katika karne ya sita, mara tu baada ya kuingia katika ardhi ya Uhabeshi, kutokana na uthibitisho wa mabaki ya Misikiti miwili iliyogunduliwa katika maeneo ya Shanga karibu na mji wa Lamu, nchini Kenya ambapo mabaki ya Msikiti wa chini yalikua yana Mihrab, na *Qiblah* chake kilikua kimeelekea *Bayt al Maqdis* badala ya Makkah, hii inaonesha kua Msikiti huo ulijengwa kabla au baada tu ya Hijra ya Madina yaani kabla ya kubadilika *Qiblah* cha Waislamu kuanza kuelekea Makka.

Lakini hata hivyo Uislam ulienea zaidi katika karne ya saba baada ya Waislamu kukimbia utawala wa kikatili wa Gavana wa Baghdad alieitwa Al Hajaj Ibn Yusuf Al Thaqafi, alietoka katika ukoo wa Banu Umayyad, kwani katika kipindi cha utawala wake Waislamu wengi walikimbilia sehemu nyengine za ardhi ili kutafuta afuweni, kama vile ambavyo leo hii tunavyoona watu wanavyokimbia maeneo ya ardhi ya Syria na Iraq,Yemen, Somalia na kadhalika kukimbilia katika maeneo ya Bara la Ulaya, lakini kwa wakati huo wimbi kubwa la wakimbizi hao walikua wakikimbilia katika maeneo Afrika Mashariki.

Vile vile wimbi kubwa sana la mara ya pili lilifuatia pale mara tu baada ya kuanguka kwa utawala wa Kikhalifah wa Umayyad mwaka 750 na kunyanyuka utawala wa Al Abbas, watu wengi wa ukoo wa Al Abbas, kutoka Uarabuni na Uajemi nao wakakimbia pia hivyo wakimbizi hao wakaanza kuongezeka kidogo kidogo katika eneo la Afrika ya Mashariki, kujumuika kwa pamoja baina ya Waarabu, Waajemi, Wahindi na Wabantu kulipelekea kuzaliwa kwa jamii yenye Utamaduni mpya wenye kutumia lugha yenye mchanganyiko wa maneno mengi sana yatokanao na lugha kiarabu na lugha ya kibantu, kiurdu, kiajemi na kihindi ambao ulijulikana kama lugha ya watu mwambao wa Afrika Mashariki maarufu kama lugha ya Kiswahili.

Miongoni mwa wakimbizi hao walikuwemo wafanyabiashara, Wanazuoni na wafuasi wa *Madhhab* mbalimbali yakiwemo ya Imam Al Shafi'i, Shia, Hanafi Ibadhi n.k. Mchanganyiko wa wakimbizi hao pamoja na watu wa asili ya maeneo hayo walikua wakiendesha maisha yao ya kijamii, kibiashara, na kidini kwa kutumia *Sharia'h* za kiislam zitokanazo na *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i ambayo ilikua ikitumiwa pia katika maeneo ya kusini mwa Uarabuni kwa wakati huo, na kwa watu wa ukanda wa Afrika Mashariki Uislam ilikua ndio njia ya maisha yao. Hivyo Skuli ya *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i ikaanza kunawiri na kuenea katika mwambao wa Afrika Mashariki na kua *Fiqh* rasmi inayotumiwa na watu wa maeneo hayo.

Mwanahistoria wa Kiislam anaejulikana kama Al Masud, anasema kua katika karne ya kumi wafanyabiashara kutoka Uarabuni, Ghuba ya Uajemi, India na China walikua wakiingia katika maeneo ya Afrika Mashariki, na kutokana na kauli ya mwanajiografia wa Kiislamu na Mvumbuzi wa mwanzo wa ramani ya Dunia anaejulikana kama Al Idris, aliwahi kuandika kuwepo kwa biashara baina ya Zanzibar na Muscat, Oman mwaka 1154, vile vile mwanajiografia na msafiri maarufu wa Kiislamu anaejulikana kama Ibn Battuta, alitembelea Mogadishu, Mombasa na Kilwa katika karne ya 14 na kusema kua aliwakuta watu ambao miongoni mwao walikuwemo Maulamaa wenye *I'lm* kubwa katika sehemu hizo ambao walikua wakiendesha maisha yao kwa kutumia *Fiqh* ya *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i na walikua na mawasiliano ya mara kwa mara na Maulamaa wenzao waliokuwepo Hijaz.

Watu wa maeneo ya mwambao ya Afrika Mashariki walineemeka sana na maeneo hayo kunawiri kutokana na kua na mahusiano mazuri ya kibiashara ya kimataifa ya iliyokua ikifanyika katika maeneo mbali mbali ya mwambao wa Bahari ya Hindi. Hata hivyo hali hii ilianza kubadilika mnamo mwaka 1498 baada ya kuwasili kwa Wareno katika maeneo hayo, na mnamo mwaka 1505, Wareno hao waliivamia

sehemu ya Kilwa na kuiteketeza na kisha kuanza kuitawala, baadae wakafuatia kufanya kama hivyo pia katika maeneo ya Mombasa katika mwaka 1530 hadi wakawa wamelidhibiti eneo lote la mwambao wa Afrika Mashariki huku wakiweka makazi yao katika visiwa vya Zanzibar na Pemba.

Miongoni mwa mataifa yote ya bara la Ulaya wakati huo, hakuna utawala uliokua ukiwachukia zaid Waislam kama vile ulivyokua utawala wa Ureno, kwani walijaribu sana kuwadhibiti na kuwabadilisha dini Waislam hao kuingia katika Ukristo hadi kufikia kua wale wanaokataa kufanya hivyo basi hupata adhabu na mateso na wakati mwengine hufikia kuuawa pia, nia yao ilikua ni kuuangamiza Uislam kama vile walivyofanya katika maeneo ya Al Andalus.

Mnamo mwaka 1542 Wareno waliingia ndani zaidi katika maeneo ya Ethiopia kupitia bahari nyekundu ili kuulinda ufalme wa nchi hiyo ambao ulikua ni wa Kikristo, kwani kwa wakati huo Uislamu ulikua unazidi kuenea maeneo hayo hivyo wakaona bora waingilie kati. Wareno hawakua wakiupinga Uislam tu bali pia walijaribu kuwabadilisha Madhehebu Wakristo wa Ethiopia ambao walikua si wafuasi wa Madhebu ya Kikatoliki kuingia katika Ukatoliki.

Kuanzia mwaka 1650, Sultan Saif Ibn Sultan wa Oman akishirikiana na Utawala wa Dola la Ottoman walianza kupigana na Wareno hao kwa njia za baharini na kufanikiwa kuwaondoa katika visiwa vya Zanzibar na Pemba baada ya kuombwa kufanya hivyo na wakazi wa maeneo ya mwambo wa Afrika Mashariki na kwa kipindi mapigano hayo yalikua yakiendelea huku utawala wa Sultan wa Oman ukihama na kuhamia baina ya Oman na Afrika Mashariki.

Mwaka 1832 Sultan Said Ibn Sultan (1832-1856) ambae alikua ni mjukuu wa Imam wa mwisho wa *Madhhab* ya Ibadhi wa Oman, Imam Ahmad Ibn Sa‘id Al Bu Sa‘idi, aliamua kuhamisha makao makuu ya utawala wake wa Al Bu Sa’id kutoka Oman na kuuhamishia katika maeneno ya Afrika Mashariki na hivyo kuifanya Zanzibar kua ndio makao makuu ya utawala wake. Ingawa asilimia kubwa ya watu wa Oman ni wafuasi wa *Madhhab* ya Skuli ya *Fiqh* ya Ibadhi, na asilimia kubwa ya watu wa Afrika Mashariki ni wafuasi wa Skuli ya *Fiqh* ya Imam Al Shafi’i, lakini tofauti ya hii *Madhhab* haikuathiri uhusiano mzuri uliokuwepo miongoni mwa Waislam wa maeneo Afrika Mashariki na badala yake ulileta manufaa zaid kwa kuzidisha ukuaji wa *I’lm* ya dini ya Kiislam katika maeneno ya Afrika Mashariki na kuifanya Zanzibar kua kitovu cha *I’lm* ya dini.

Uhusiano baina wafuasi wa Imam Al Shafi’i na wa *Madhhab* ya Ibadhi ulinawiri zaid kwani utawala wa kisultan wa Al bu Said uliwadhamini Wanazuoni wa *I’lm* ya dini wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi’i na wa *Madhhab* ya Ibadhi kwa kuwasomesha

na kuwaletea Wanazuoni mbali mbali bila ya kubagua, kujali au kuangalia huyu ni mfuasi wa *Madhhab* gani, na yule ni mfuasi wa *Madhhab* gani na hivyo walikua wakiwateua Wanazuoni wakubwa miongoni mwao kua Maqadhi, vile vile baadhi ya Wanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i pia walikua ni watu wa karibu sana na Sultan ambae alikua ni mfuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi.

Miongoni mwa Wanazuoni wakubwa wakubwa wa karne ya kumi na tisa wa Zanzibar ambao ni wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, walikua wakitokea nje ya Zanzibar, kati yao wakiwemo Muhyi Din Al Qahtani na Abd Al 'Aziz Ibn 'Abd Al Ghani Al Amawi ambao walizaliwa, walikulia na walisoma dini nchini Somalia, na walikuja Zanzibar wakati wa utawala wa Al Bu Said, na walipofika Zanzibar, Sayyid Said akamteua Al Amawi ambae alikuja kama mwanafunzi wa Shaykh Al Qahtani na kumfanya kua Qadhi wa Kilwa. Kwa upande wa Shaykh Ahmad Ibn Sumayt, yeye wazee wake walikua ni Wanazuoni wa Yemen waliokua wakiishi katika visiwa vya Comoro lakini yeye alihamia Zanzibar, vile vile tukimuangalia Abdallah Ba Kathir alikua akitokea Lamu.

Mnamo mwaka 1856, Sultan Said Ibn Sultan Al Busaid alifariki dunia na hivyo utawala wake ukagawanyika sehemu mbili, ambazo ni Oman na Zanzibar na kila moja ikawa inajitegemea katika mamlaka yake. Sehemu ya Uongozi wa utawala wa Oman ikawa chini ya mtoto wa pili wa Sultan Said Ibn Sultan ambae alikua ni Sultan Thuwayn Ibn Said Ibn Sultan, na sehemu ya pili ikawa chini ya mtoto wa tano wa Sultan Said ambae alikua ni Sayyid Majid Ibn Said Ibn Sultan.

Sultan Majid Ibn Said Ibn Sultan alitawala Zanzibar kuanzia mwaka 1856 hadi 1870, lakini alipata upinzani kutoka kwa ndugu yake ambae aliekua ni mtoto wa 7 wa Sultan Said, jambo ambalo lilipelekea kuhamishiwa nchini India kwa ndugu huyo, ambako alikaa huko kwa muda wa miaka miwili na halafu akarejeshwa Zanzibar na kuendelea kukaa na familia yake bila ya kupinga na kaka yake, hadi Sultan Majid Ibn Said Ibn Sultan katika mwaka 1870.

Baada ya kufariki Sultan Majid Ibn Said, hapo ndipo mtoto wa 7 wa Sultan wa Sultan Said Ibn Sultan ambae aliepelekwa India na baadae kurudishwa Zanzibar, akapata nafasi ya kua Sultan wa Zanzibar. Sultan huyu alikua akijulikana kwa jina la Sultan Barghash Ibn Said Ibn Sultan.

**UTAWALA WA SULTAN BARGHASH KATIKA MWAMBAO WA AFRIKA MASHARIKI.**

Miongoni mwa Sultan wote waliotawala mwambao wa Afrika Mashariki, ni utawala uliotawala kuazia mwaka 1870 hadi 1888 ambao ulikua ni utawala pekee

uliobadilisha na kuboresha zaid muonekano wa maeneo hayo na kuyafanya yafahamike zaid kimataifa, kuanzia kidini, kuchumi na kimaendeleo pia, jambo ambalo liliwapelekea watu wa nchi za Magharibi wakiwemo Wajerumani na Waingereza kuanza kufanya njama za kupunguza nguvu za mamlaka ya Sultan aliekua akitawala katika kipindi hiki ambae alikua ni Sultan Barghash Ibn Said Al Busaid, Sultan wa pili wa Zanzibar.
Sultan Barghash alitawala kuanzia 1870 hadi 1888, na utawala wake ulikua ukifananishwa na utawala wa Harun Al Rashid uliokuwa ukitawala Baghdad, kwani katika kipindi chake mapato ya serikali ya mwaka yalipanda ghafla kutoka dola 300,000$ kwa mwaka hadi kufikia dola 1000,000$ hivyo jambo hili lilipelekea maeneo ya visiwa vya Zanzibar kufananishwa na Baghdad au Al Andalus ya Afrika ya Mashariki.

Sultan Barghash alibadilisha mazingira ya maeneo yaliyo chini ya Utawala wake kwa kusambaza huduma za Maji safi, Umeme, Mahospitali na barabara kwa jamii, Pesa za Sarafu za dhahabu ziliokua na thamani ya Rupia 15, na za fedha yenye thamani ya Rupia 3 na pia zilikuwepo Rupia za Shaba ambazo ziliendelea kutumika katika ardhi za Mamlaka yake hadi mwaka 1935 baada ya kuanza matumizi ya Shilingi. Sultan Barghash alinunua Meli ili kurahisisha usafiri baina bandari mbali mbali za mwambao wa Afrika Mashariki na bandari nyengine za Bahari ya Hindi, alijenga majumba ya dizaini yake na kuazisha saa za nje kwa ajili ya jamii, na pia alianzisha kiwanda cha kwanza kuchapicha vitabu vya *Fiqh* ya *Madhhab* ya Ibadhi, na pia alitenga $MT 500,000 kama malipo ya kuilipa kampuni yeyote ile kutoka barani Ulaya iliyokua tayari kujenga njia ya treni kutoka katika maeneo ya Maziwa Makuu ya Afrika Mashariki hadi katika mwambao wa Afrika Mashariki miaka mingi kabla watu kuanza kua na fikra ya kujenga treni itokayo Mombasa hadi Kampala. Mambo yote haya aliyatekeleza katika kipindi cha uhai wake isipokua la kujenga njia ya treni hiyo.
Sultan Barghash pia alikua kila mwaka anatayarisha Meli mbili zake bi*Nafsi* zilizokua na kila kitu ili kuwasafirisha Waislamu waliokua wakitaka kuenda Makkah kwa ajili ya Hija, sio hivyo tu, bali Sultan Said Barghash alinunua nyumba katika Mji wa Makkah ambayo ilikua ni ya *Waqf* kwa ajili ya Waislam wanaotoka kutoka katika Mamlaka ya Utawala wake, kufikia na kukaa bure kwa muda wote watakaoutumia katika Ibada ya Hija na Umra katika mji wa Makkah. Sultan Barghash alitengneza Bustani iliyokua ikijulikana kama ‘Victoria Garden’ ambayo ndani yake mlikua na kila aina ya mimea, na aina za wanyama mbali mbali wakiwemo Simba, Chui na Faru.

Mwandishi wa Habari wa Kiingereza aitwae Henry Morton Stanley anasema kua alishangazwa pale alipoondoka Zanzibar na kurudi tena baada ya miaka minane, kwani mabadiliko aliyoyakuta hakuyategemea, alikuta kituo cha kutumia telegraph,

kasri mpya, minara ya saa, magari ya farasi, treni, na taa za barabarani, Sultan Barghash alibadilisha muonekano wa Zanzibar kua ni muonekano wenye mchanganyiko wa Ulaya, India na sehemu nyengine duniani. Kulikua na nyumba ya ajabu '*Bayt Al Ajab*' ambayo ilikua ni hakuna mfano wake katika mwambao wa Afrika Mashariki, nyumba hiyo iliyokua na ghorofa tatu, na mnara mrefu ambao usiku unawaka taa ya umeme kuwaongoza mabaharia na wasafiri wa bahari iliyokua ikionekana hata kwa masafa ya mbali, nyumba hiyo pia ilikua na lifti ya kupandia juu na kushuka chini.

Wakati wa kipindi hiki cha Utawala wa Sultan Barghash, kulikua pia kuna utawala wa Sultan wa Oman unaojitegemea, utawala wa Dola la Ottoman unaojitegemea, na utawala wa Yemen, hivyo tawala zote zilikua na uhusiano wa karibu sana isipokua utawala wa Yemen ambao ulikua una uhasama na utawala wa Dola la Ottoman, utawala wa Dola la Ottoman ulikua ukiongozwa na Sultan Abdülhamid wa pili ambae yeye aliinga madarakani miaka sita baada ya kuingia Sultan Barghash kua Sultan wa Zanzibar, na aliongoza Dola la Ottoman kwa muda wa miaka 33 na alikua na ukaribu sana na Utawala wa Sultan Zanzibar kuanzia kwa Sultan Barghash, Sultan *Khalifah* Ibn Said alietawala kuanzia mwaka 1888 hadi 1890, Sultan Ali Ibn Said alietawala kuanzia mwaka 1890 hadi 1893, Sultan Hamad Ibn Thuwayn alietawala kuanzia mwaka 1893 hadi 1896, Sultan Khalid Ibn Barghash alietawala kuanzia mwaka 1896 hadi 1896 aliekua mtoto wa Sultan Bargash Ibn Said ambae alitakaa madarakani kwa siku mbili tu na kutokana na ugomvi ndani ya familia ya Sultan, ilimbidi aondolewe na Utawala wa Uingereza baada ya kutokea vita vya mda mfupi kabisa katika historia ya dunia, na kisha baada yake akafuatia Sultan Humuod Ibn Muhammad alietawala kuanzia mwaka 1896 hadi 1902 na Sultan Ali Ibn Humud alietawala kuanzia mwaka 1902 hadi 1911.

Sultan wengine wa Zanzibar waliofuatia baada ya Sultan Ali Ibn Humud ambao hawakuwahi kukutana na utawala wa Dola la Ottoman wa Sultan Abd ul Hamid II na hivyo kutokua na uhusiano nao wa karibu kwa sababu utawala wake ulikua tayari umeshaangushwa kutokana na fitna za watu wa Magharibi ni pamoja na Sultan *Khalifah* Ibn Haroub alietawala kuanzia mwaka 1911 hadi 1960, Sultan Abd Allah Ibn *Khalifah* alietawala kuanzia mwaka 1960 hadi 1963 na Sultan Jamshid Ibn Abd Allah alietawala kuanzia mwaka 1963 hadi 1964.

Wengi miongoni mwa Sultan wa mwishoni mwishoni mwa kipindi cha utawala wa Sultan wa Zanzibar hawakua ni Waarabu asilia bali walikua ni Waarabu -Waswahili kutokana na kua mchanganyiko wa vizazi vilivyoingiliana kwa kuoana baina ya familia ya Sultani yenye asili ya Kiarabu ya Oman na vile vile familia za watu wa Zanzibar ambao ni wenye asili ya Kiafrika na hivyo kupatikana Waswahili.

Ilikua ni kawaida ya Sultan Barghash kusali sala ya *Alfajir* katika *Bayt ul Hukm* iliyopo baina ya *Bayt al Jayb* na Msikiti wa Forodhani ambapo baada ya Sala hiyo Sultani na watu wengine hua wanakaa na kuanza kusoma Qurán hadi pale jua linapochomoza, ambapo husaliwa sala ya *Dhuha* kisha kila mmoja hutawanyika kuelekea katika shughuli zake za kila siku. Sultan Sayyid Barghash alikua ni Sultan pekee na wa mwisho kuonja raha ya uhuru wa maamuzi bi*Nafsi* ya kiutawala miongoni mwa Sultani wote wa Zanzibar bila ya kuingiliwa na watu wa Magharibi ambao kwa wakati huo walikua tayari wameshaanzisha fitna kila sehemu katika ardhi za Waislam katika jitihada za kuwadhibiti viongozi wa ardhi za Waislam, kwani Sultan Barghash alikua ni kiongozi ambae mwenye msimamo, upeo, ukarimu na ufahamu mzuri sana, jambo ambalo liliwapelekea watu wa Magharibi kuburubushana nae sana hususan Waingereza, Wamarekani, Wajerumani, Wafaransa na Wareno.

Lakini mwishowe walifanikiwa kupunguza ukubwa wa eneo la utawala wake kwa kuichukua sehemu ya ardhi ya ndani ya bara ambayo isiyokua ya mwambao wa Tanganyika na kuiweka chini ya usimamizi wa Wajerumani mnamo mwaka 1884 baada ya Wajerumani hao kuwalaghai baadhi ya Machifu wa sehemu hizo na kuandika mikataba ya makubaliano ya kudai kujitoa chini ya Mamlaka ya utawala wa Sultan wa Zanzibar, hivyo Sultan Barghash ikabidi akubaliane nao. Mwaka mmoja baadae mji wa Pate ukafuatia kua chini ya Ujerumani.

Hata hivyo mwaka mmoja baadae Waingereza na Wajerumani wakakubali kumuachia Sultan Barghash sehemu ya ukanda wa mwambao wa Msumbiji uliokua ukitawalia na Wareno na vile vile baadhi ya maeneo ya Tanganyika na Kenya yakijumuisha maeneo yote ya mwambao ndani hadi kufikia eneo la Mto Tana na vile vile baadhi ya maeneo ya Somalia, na ukweli ni kua jambo hili lilileta matatizo baadae kwa sababu ilikua vigumu kwa Wajerumani kuufikia na kuutumia mwambao wa Afrika Mashariki kirahisi.

Baada ya kufariki Sultan Barghash Wajerumani hao wakafanikiwa kuyachukua maeneo hayo jambo ambalo lilipelekea kutokea kwa upinzani wa muda mrefu na baadae kusababisha mapigano makubwa baina ya Wajerumani na watu wa jamii za maeneo hayo, miongoni mwa viongozi wa upinzani huo walikua ni pamoja na Kinjengetile Ali Ngwale, ambae aliekua kiongozi wa mapigano ya vita maarufu vya mwaka 1904 -7 vinavyojulikana katika historia kama '**Vita vya Maji maji**'.

Tukirudi nyuma katika wakati wa kipindi cha utawala wa Sultan Sayyid Barghash, ambacho ndio chenye umuhimu zaid katika historia na asili ya Uislam Afrika Mashariki, basi tunaona kua kulitokea mambo mengi ya kihistoria ikiwemo pia baadhi ya Wanazuoni wa *Madhhab* ya Ibadhi kuhama katika *Madhhab* yao na

kuamua kuhamia katika *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, miongoni mwa Wanazuoni hao walikuwemo pia kina Shaykh A'bd Allah Ibn Nafi' al-Mazru'i, Shayk Ali Ibn 'A'bd Allah al-Mazru'i na Shaykh 'Ali Ibn Khamis Al Barwani (1852-1885), hata hivyo hakuna habari isemayo kua Wanazuoni wa *Madhhab* ya Ibadhi wa Zanzibar walikua wakijaribu kuwashawishi wafuasi wa *Madhhab* mengine kuacha na kufuata *Madhhab* ya Ibadhi.

Shaykh Ali Ibn 'A'bd Allah Al Mazru'i na Shaykh 'Ali Ibn Khamis Al-Barwani walibadilisha *Madhhab* kutokana na kuchanganyika katika kutafuta kwao *I'lm* kwa pamoja miongoni mwa wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i na *Madhhab* ya Ibadhi aidha kwa mwanafunzi wa Al Shafi'i kuenda kusoma kwa wa Ibadhi au wa Ibadhi kuenda kwa Al Shafi'i, hususan kwa miongoni mwa wale wenye *I'lm* kubwa ya dini na lugha ya kiarabu miongoni mwao.

Vile vile katika mambo yaliyochangia kwa baadhi ya wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi kuhama *Madhhab* yao na kuamua kufuata *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i katika Afrika Mashariki ni pamoja na msimamo wa wakati huo wa *Madhhab* ya Ibadhi kuhusu sala ya Ijumaa, ambao ilikua inabidi isaliwe katika mji wenye Imam muadilifu tu. Hivyo baadhi ya wafuasi wake wakawa wanaona jambo hilo haliwezekani hivyo wakawa wanachanganyika pamoja na wafuasi wa Sunni katika Sala ya Ijumaa, vile vile hali ya walio kidogo katika jamii kutojitenga na wengi n.k.

Kubadilika kwa baadhi ya Wanazuoni hao wa *Madhhab* ya Ibadhi katika mwaka 1870 na kuingia katika *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kulimfanya Sultan Barghash kuanzisha kiwanda cha kuchapisha vitabu mbali mbali, vikiwemo pia vya *Fiqh* vya Skuli ya *Madhhab* ya Ibadhi. Kiwanda hicho kilikua ni kiwanda cha pili kwa bara zima la Afrika, kwa sababu kwa wakati huo kulikua na kiwanda kimoja tu cha aina hiyo ambacho kilikua kile kilichokuwemo mjini Cairo, Misri. Kuanza kazi kwa kiwanda hicho kulipelekea kurahisisha upatikanaji wa vitabu hivyo na kuwapa *I'lm* na nguvu zaid wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi. Kwani hapo awali ingawa Wanazuoni wa Ibadhi walikua ni wengi katika nchi ya Oman lakini ilikua hawachapishi vitabu vya *Madhhab* yao, kwa sababu walikua hawana mashine ya kuchapishia, hivyo vitabu vilivyokua vikichapishwa Zanzibar vilikua ni miongoni mwa vitabu vya mwanzo vya *Madhhab* hayo.

Miongoni mwa vitabu vya *Madhhab* ya Ibadhi vilivyokua vikichapishwa na kiwanda hicho cha uchapishaji ilikua ni pamoja vitabu vya mwanazuoni maarufu wa *Madhhab* ya Ibadhi wa wakati huo aliekua akijulikana kama Imam Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish.

***QUTB UL IMAMI* - IMAM MUHAMMAD YUSUF AL ATFAYYISH.**

Muhammad Ibn Yusuf Ibn ‘Isa Ibn Salih Al Atfayyish, alizaliwa katika maeneo ya Bani Yazqin katika mji wa Wadi Mzab nchini Algeria katika mwaka 1237 A.H (1820). Allah *Subhanahu wa Ta’ala* alimjaalia kua na *I’lm* na uwezo mkubwa sana, kwani Imam Muhammad Yusuf Al Atfayyish alikua ni miongoni mwa Wanazuoni wakubwa sana kwa *Madhhab* ya Ibadhi ambao wanaokubalika kwa vithibitisho halisi na vile vile kwa kutoa matunda makubwa sana si kwa *Madhhab* ya Ibadhi pia na dini ya Kiislam kwa ujumla, na ndio maana ikawa haishangazi kuona kua kwa upande wa *Madhhab* ya Ibadhi basi Imam Muhammad Ibn Yusuf Atfayyish amepewa majina ya *Al Qutb (Nguzo), Al Qutb ul Imami* (Nguzo ya Maimam) na pia *Al Qutb ul Din (*Nguzo ya Dini*)*.

Imam Muhammad Ibn Yusuf Atfayyish alikua ni Imam anaeogelea katika bahari yenye kina kirefu sana cha *I’lm*, kina ambacho hata wanzuoni wakubwa wa *Madhhab* ya Ibadhi wanaotajika kama vile Imam Nasir Ibn Nabhani, Imam Said Ibn Khalfan Al Khalil, Imam Nur Al Din Al Salimi na wengineo wengi wa *Madhhab* hayo kamwe hawakuweza kuogelea. Imam Muhammad Ibn Yusuf Atfayyish alianza kuandika vitabu vyake na pia kusomesha wakati akiwa na umri wa miaka 16 tu jambo lilimpelekea kua ni miongoni mwa Wanazuoni wenye kuandika vitabu vingi kwani hadi kufariki kwake alikua tayari ameshaandika takriban vitabu 300 vinavyogusia fani za *I’lm* mbali mbali za dini ya Kiislamu ikiwemo *Fiqh*, Tafsir, *Hadith*, Aqida, Lugha, Falsafa ya Kiislam n.k ambavyo vilichapishwa na kusomwa katika ardhi mbali mbali za Kiislam ikiwemo Zanzibar, Misri na Libya pia.

Imam Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish alikua na karibu sana na Sultan Barghash kwani ingawa Imam Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish hakuwa Ibadhi mwenye asili ya Oman wala mwenye asili ya Zanzibar lakini kutokana na *I’lm* aliyokua nayo na umaarufu wake, basi alikua akilipwa na Sultan Barghash na vitabu vyake ambavyo vilikua ni miongoni mwa vitabu vinavyosomwa na takriban na ulimwengu wote wa Kiislam na vilikua vikichapishwa na kiwanda cha uchapishaji cha Sultan Barghash kilichokuwepo Zanzibar.

Imam Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish alikua pia ni mwanaharakati mwenye kupinga Waislam kutawaliwa na watu wa Magharibi, mwenye kuhimiza umoja wa Waislamu duniani na alikua na wafuasi wengi sana kiasi ya kua mitizamo yake ilikubalika si katika jamii za wafuasi wa Ibadhi wa Oman, Zanzibar na Afrika Kaskazini tu bali ilikua inakubalika katika maeneo yote yenye Waislam wa *Madhhab* yote.

Imam Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish alikua ni mwenye kuwasiliana na Mashaykh wa chuo kikuu cha Al Azhar cha Misri mara kwa mara na kujadiliana mambo mbali mbali ya Kidini, na alisafiri kuenda kuhiji mara mbili na alikua na ukaribu pia na Mwanazuoni mkubwa wa mji wa Makkah na Madina wa wakati huo

wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, ambae alikua ni Mufti Mkuu wa Makkah, Shaykh Ahmad Ibn Zayn Ibn Dahlan Al Shafi'i.

Shaykh Ahmad Ibn Zayn Ibn Dahlan Al Shafi'i alimuidhinishia Imam Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish kusomesha katika Masjid An Nabawi wa Madina, na hivyo Imam Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish akawa ni Mwanazuoni wa kwanza wa *Madhhab* yasiyokua ya Ahlu Sunna wal Jamaah kuruhusiwa kutoa darsa katika *Masjid An Nabawi* (Msikiti wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*) wa Madina.

Imam Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish aliandika vitabu vingi vinavyohamasisha umoja na maendeleo ya Waislam duniani bila ya kupendelea upande wa *Madhhab* yeyote na kuweka wazi hatari zitakazotokea pale utapovunjika umoja wa Kiislam, na kua jitihada za watu wa Magharibi zinatishia umoja wa Waislam duniani na hivyo kuwataka Waislamu kuungana na kutokaa tu na kusubiri Miujiza bila ya kufanya jitihada yeyote.

Miongoni mwa vitabu hivyo ni pamoja na kile kinachojulikana kama *Jami'i al Shaml* ambacho ndani yake mna mkusanyiko wa *Hadith* Sahih za kila Skuli za *Madhhab* ya *Fiqh* kuanzia *Madhhab* ya Ibadhi na *Madhhab* ya Ahlu *Sunnah* wal Jamaah. Miongoni mwa vitabu vyake ambavyo ni bora sana vinavyotumiwa na *Madhhab* ya Ibadhi ni pamoja na *Al-Mudawwanah Al-Kubra, Aqidat al-Tawhid* na *Taysir Al Tafsir,* ambacho ni miongoni mwa vitabu vyake vya mwanzo kabisa, *Taysir Al Tafsir* ni Tafsir ya *Qur'an* inayoelezea mtizamo wa *Qur'an* juu ya mambo, na matatizo mengi sana na pia namna ya kuyatatua matatizo hayo.

Kutokana na jitihada zake hizo za kupigania umoja wa Waislamu Duniani Imam Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish alitunukiwa Medali na Sultan wa Zanzibar, Sultan wa Oman na Sultan wa Dola la Ottoman. Imam Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish alifariki mwaka 1332 A.H (1914) akiwa na umri wa miaka 96.

Kiwanda cha uchapishaji cha Zanzibar hakikua kikitumika kwa ajili ya kuchapisha vitabu vya Imam Muhammad Ibn Yusuf Al Atfayyish au vya *Madhhab* ya Ibadhi tu, bali pia kilikua kikitumika kuchapishia majarida na magazeti mbalimbali yakiwemo, *Al Urwa Al Wuthqa, Al Falaq, Al Najah, Jaridatul Isurriyah* n.k ambayo yalikua ni yenye kuzungumzia, na kutia hamasa umoja wa Waislamu wote Duniani kwa ujumla, na kwa kua kwa wakati huo nchi nyingi zilikua hazina kiwanda kama hicho, basi Zanzibar ilikua ni kitovu cha harakati za uandishi wa Wanazuoni na wanaharakati wanaopigania umoja wa Kiislamu Duniani na wa Kiarabu Duniani kupinga majaribio ya watu wa Magharibi kutaka kuuvunja umoja wao, kuwatawala na kuuangusha Uislam. Wanazuoni na wanaharakati kutoka Misri, Oman, Algeria, Libya, Syria, Uturuki na nchi nyengine za Kiislam walikua wameungana pamoja

katika kutumia viwanda vya uchapishaji vilivyopo katika nchi za Zanzibar, Misri, Syria na baadae Libya na kutawanya kila kilichokua na umuhimu katika harakati hizo kutoka sehemu za Mashariki hadi Magharibi, Kaskazini hadi Kusini zinazokaliwa na Waislam.

Mnamo mwaka 1907 Sultan Abdülhamid wa pili wa Dola la Ottoman alikutana na Sultan Ali Ibn Humud wa Zanzibar mjini Istanbul, mkutano huo ulikua ni moja kati ya njia za kudumisha umoja wa Waislam Duniani na vile vile kujikwamua na ukoloni wa watu wa Magharibi, kwani ingawa Sultan Ali Ibn Humud alikua ni mtu aliejipatia elimu yake nchini Uingereza, lakini alikua hawapendi watu wa Magharibi hususan pale anapojiona utawala wake hauna hadhi wala maamuzi huru kama vile vile ulivyokua na hadhi utawala wa Sultan Sayyid Barghash.

Kwa sababu ingawa yeye ndie aliekua mtawala wa Zanzibar lakini kila kitu kilikua kipo chini ya amri ya Waingereza, hivyo akaona kua hakuna njia nyengine ya kujikomboa yeye na Waislamu wengine Duniani  ili kutokua chini ya utawala wa watu wa Magharibi hao isipokua kutafuta msaada wa nje kwa kutumia njia ya kusimamia mapigano ya Umoja wa Kiislam duniani, na katika mazungumzo hayo Sultan Abdülhamid wa pili akamuomba Sultan Ali Ibn Humud kusaidia katika kutafuta ufumbuzi wa kuondoa uhasama baina ya utawala wake wa Dola la Ottoman na Utawala wa Yemen ili kuleta umoja wa Waislam Duniani.

Mbali ya jitihada zote za kujaribu kuwafanya Waislam kuishi kwa umoja, amani na vile vile kua na Imani ya dini ya Kiislamu miongoni mwa Waislam Duniani ilibadilika mara tu baada ya watu wa Magharibi kuanza vita vya kuvunja utawala wa Dola la Ottoman na kuzitawala nchi mbali mbali za Kiislam kutokana na kuogopa kua nchi hizo kama kama zikiachiwa bila ya kuzitawala basi kuna uwezekano wa Waislam kuja na umoja wenye nguvu zaid.

Katika mwezi wa tisa wa mwaka 1933 toleo moja la mwezi wa tisa la *Al Falaq* linalochapishwa Zanzibar, lilichapisha habari iliyolaani na kuonya juu ya mpango wa Viongozi wa Saudia kula njama na Waingereza  katika kuyagawa baadhi ya maeneo ya ardhi ya Uarabuni katika nchi za Saudi Arabia, Yemen na Iran. Jambo ambalo lilimpelekea Shaykh Abu Isḥ-aq Ibrahim Ibn Muhammad Al Atfayyish (alieishi katika kipindi cha miaka ya 1305-1385 A.H/1886-1965, ambae ni mjukuu wa kaka yake *Al Qutb ul Imami* Muhammad Yusuf Al Atfayyish) wa Ibadhi wa Algeria na wanaharakati wengine wa Kiislamu kuweka wazi kuvunjika moyo kwao juu ya ushiriki wa Al Saud kuhusiana na jambo hilo.

Anasema Amal Ghazal ambae ni mtafiti wa historia na Professor msaidizi wa somo la Historia katika Chuo Kikuu cha Halifax Canada katika kitabu chake, kua : **Oman, Zanzibar na Dola la Ottoman zilikua na ushirika wa kisiasa ambao pia ulikua unajulikana kama Umoja wa Kiislam wenye madhumuni ya kuziunganisha nchi za Kiislam na kueneza Dini ya Kiislam (*Al Qawmiyya Al Islâmiyya au* Pan-Islamism), na Zanzibar ikiwa kama 'Jua la Mashariki' lililokua likitoa muangaza uliokua ukiogopewa na Watu wa Magharibi.** *(Islamic Reform and Arab Nationalism: Expanding the Crescent from the Mediterranean to the Indian Ocean (1880s-1930s))*

Kwa sababu Dola la Sultan wa Zanzibar lilikua ni miongoni mwa vinara wa upiganaji na uungaji mkono wa harakati za Umoja wa Waislamu Duniani na uenezaji wa Dini ya Kiislam katika Afrika Mashariki na Duniani kwa ujumla, basi maadui wa umoja huo wakaamua kuiingiza Dola ya Zanzibar ndani ya mipaka ya ramani ya nchi ambazo zinahitajika kuwekewa mikakati itakayofanikisha moja kwa moja kuzimika kwa harakati hizo za umoja umoja huo.

Kulingana na kitabu cha *History of Islam in Africa* cha Nehemia Levtzion basi tunaona anasema kua '**Umoja wa Kiislam wenye madhumuni ya kuziunganisha nchi za Kiislam na kueneza Dini ya Kiislam *(Al Qawmiyya Al Islâmiyya*) ulianzishwa na Sultan Abdülhamid wa pili wa Dola la Ottoman, baada ya mwaka 1880 na ulikua na mafanikio makubwa katika ulimwengu wa Kiislam, kwani vile vile ulikua ukihusishwa na njama za kuupinga ukoloni. Jambo hili lilikubalika sana kwa Wanazuoni wa Afrika Mashariki, na kutoa mfano wa Mwanazuoni Ahmad Ibn Sumayt ambae aliwahi kukaa Istanbul na kusomeshwa Mwanazuoni wa Hadhramawt aitwae Fadhl Ibn Alawi Ibn Salih ambae pia alikua akijulikana kama Fadhl Pasha alikua ni mmoja kati ya waungaji mkono mkubwa wa Umoja huo, baada ya kuondoka Istanbul Ahmad Ibn Sumayt alielekea Misri, Makkah, India na Indonesia katika jamii za wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i wa maeneo hayo na baadae akarudi tena Zanzibar**'.

## *QADHI* AHMAD IBN ABU BAKAR IBN SUMAYT AL SHAFI'I

Qadhi Ahmad Ibn Abu Bakr Ibn Sumayt ambae ni Mwanazuoni mahiri wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i alizaliwa tarehe 16-1-1861, katika eneo la Itsandraa lilioko katika visiwa vya Comorro, wazee wake walikua ni watu wa Hadramawt, Yemen waliohamia Comorro na nasaba yake inatoka moja kwa moja kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. - Ufuatao ni Mchoro unaoonesha Silsila ya Ilm ya Wanazuoni kuanzia kwa Shaykkh Ad Dahlani Al Shafii hadi kwa Wanazuoni hao wa Afrika Mashariki




SILSILA YA BAADHI YA WANAZUONI WA KIISLAM WA AFRIKA MASHARIKI NA WALIMU WAO WA MADHHAB YA AL IMAM AL SHAFI'I KUANZIA MAKKAH KWA MUFTI AL DAHLANI MNAMO MWAKA 1832 HADI ZANZIBAR KABLA YA MAPINDUZI YA ZANZIBAR MNAMO MWAKA 1964.
SHAYKH UTHMAN IBN HASAN AL
SHAYKHU ISLAMI AHMAD ZAYN AL DAHLANI AL MAKI AL SHAFII (ALIEKUA MUFTI WA MAKKAH)
ABD ALLAH IBN NAFI'I AL MAZRUI
MUHAMMAD IBN SAID BABISIL
ABU HASAN SALIH JAMAL AL LAYL
ABU BAKR MUHAMMAD IBN SHATTA SAYYID BAKRI
UMAR IBN ABU BAKR BA JUNAYD
ALI IBN KHAMIS ABDALLAH AL BARWAN
MUHAMMAD IBN ALI IBN KHAMIS ABDALLAH AL BARWANI
ALI IBN ABDALLAH IBN NAFI'I AL MAZRUI
MUHYIDDIN AL QAHTAN AL WAILI
ABU BAKR IBN SUMAYT
ABD UL AZIZ IBN ABD UL GHANI AL AMAWI
QADHI AHMAD IBN ABU BAKR IBN SUMAYT
ABD ALLAH IBN MUHAMMAD IBN SALIM BA KATHIR
AMIN IBN ALI IBN ABDALLAH AL MAZRUI
UMAR AHMAD IBN ABU BAKR IBN SUMAYT
SHAYKH SAID IBN DAHMAN
ABD ALLAH ALAWI AL HADDAD
ABU BAKR IBN ABD ALLAH IBN MUMAMMAD IBN SALIM BA KATHIR
SHAYKH HAMDAN ABU BAKAR AL QAHTAN
SHAYKH MUHSIN ALI AL BARWAN
SHAYKH HASAN IBN AMEIR
SHAYKH ABDALLAH SALEH FARSY
SHAYKH ALI MUHSIN AL BARWAN

Ahmad Ibn Sumayt alisomeshwa *I'lm* ya Dini na Lugha na baba yake aliekua akiitwa Abu Bakr Ibn Sumayt. Abu Baqr Ibn Sumayt alikua Qadhi wa Sultan wa kwanza wa Zanzibar ambae ni Sultan Sayyid Majid na kuendelea na wadhifa huo hadi katika kipindi cha Sultan Barghash. Qadhi Abu Bakr Ibn Sumayt ndie alieandika kitabu cha msingi cha *Fiqh* kinachojulikana sana Afrika Mashariki kiitwacho '*Babu Majaa*' ambacho kilikua kinatokana na kitabu cha kiarabu kiitwacho '*Irshad Al Muslimin*'. Abu Bakr Ibn Sumayt alikua pia ni mfanyabiashara, aliekua akifanya biashara zake baina ya Comorro na Zanzibar na alifariki mnamo mwaka 1874 na kumuusia mwanawe wakati huo Ahmad Ibn Abu Bakr Ibn Sumayt akiwa na umri wa miaka 13 kua asiendekeze sana biashara bali aifuatilie dini yake zaid.

Baada ya kufariki baba yake, Ahmad alifuata wasia wa baba yake kwa kusoma kwa aliekua rafiki mkubwa wa baba yake aitwae Shaykh Abu Hasan Ibn Ahmad Jamal Al Layl ambae alisoma katika mji wa Makkah kwa Mufti Ahmad Zayn Ad Dahlan Al Shafi'i. Baadae Ahmad Ibn Sumayt alielekea Hadhramawt ambako aliendelea kutafuta *I'lm* zaid kwa wanavyuoni mbali mbali wa *Madhhab* ya Al Shafi'i na baadae akarudi na kuamua kuishi Zanzibar mnamo mwaka 1881, katika nyumba aliyoiwacha baba yake alipokua Qadhi wa Zanzibar iliyopo karibu na Msikiti Mnara uliopo Malindi, Zanzibar.

Sultan Barghash akamteua Shaykh Ahmad Ibn Sumayt kua Qadhi mkuu wa Zanzibar kwa upande wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, hivyo akatumikia wadhifa huo kwa muda hadi mwaka 1885 baada ya hapo akaamua kujiuzulu wadhifa huo, hata hivyo Sultan Barghash alikataa kupokea barua ya kujiuzulu wadhifa huo, lakini hata hivyo Shaykh Ahmad Ibn Sumayt akaondoka na kuelekea Istanbul, jambo ambalo lilimfanya Sultan Barghash kumtafuta Qadhi mwengine wa wafuasi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i walioko chini ya utawala wake, na hakuweza kupata mtu mwengine aliekua na uwezo wa kuziba pengo hilo isipokua Shaykh Abd Allah Muhammad Ba Kathir ambae alikua ni mwanafunzi wa Shaykh Ahmad Ibn Sumayt.

Alipofika Istanbul Shaykh Ahmad Ibn Sumayt alikua ni mgeni mualikwa wa Sultan Abdülhamid wa pili na wakati huo huo alikua akijiongezea *I'lm* yake kwa Mwanazuoni aitwae Fadhl Ibn Alawi Ibn Sahl (Fadhl Pasha) ambae pia alikua ni miongoni mwa Wanazuoni waliosoma Makkah pamoja na Shaykh Ahmad Ibn Zayn Al Dahlan. Baada ya hapo Ahmad Ibn Sumayt akaenda Misri katika chuo Kikuu cha Al Azhar akasoma kwa muda na Mwanazuoni wa Chuo hicho aitwae Abu Bakar Ibn Muhammad Ibn Shatta, ambae nae pia alikua ni mwanafunzi wa Mufti Ahmad Zayn Ad Dahlan, baadae Ahmad Ibn Sumayt akaelekea Makkah kuhiji na pia kusoma kwa Shaykh Muhammad Ibn Said ambae alikua pia ni mwanafunzi wa Shaykh

Ahmad Ibn Zayn Al Dahlan, baada ya hapo akaenda India halafu akamalizia katika visiwa vya Java nchini Indonesia na kisha akarudi tena Zanzibar.

Baada ya kurudi Zanzibar akaamua kuishi rasmin na hivyo Sultan Barghash akamteua tena Shaykh Ahmad Ibn Sumayt kuendelea na wadhifa wake wa kua Qadhi Mkuu wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i. Mbali ya kua na *I'lm* kubwa ya Dini na *Fiqh* ya Madhhad ya Al Imam Al Shafi'i, Shaykh Ahmad Ibn Sumayt alikua pia ni mtaalamu mkubwa elimu ya Sufi, Tafsir, Jiografia, Sayari na alikua anajua nyota gani iko sehemu gani, mji gani uko katika mistari gani iliyolala na iliyosimama ya dunia kwa kutumia *I'lm* ya asili ya Kiislam, kwani ni Shaykh Ahmad Ibn Sumayt ambae ndie alietayarisha kalenda ya nyakati za saa za zoni za Sala ambayo ndiyo inayotumiwa hadi leo na Waislam wote wa Afrika Mashariki nzima.

Shaykh Ahmad Ibn Sumayt alikua akikaa pamoja akisaidiana na kushirikiana na Qadhi Mkuu wa *Madhhab* ya Ibadhi Shaykh Ali Ibn Muhammad Al Mundhiri kusikiliza kesi mbali mbali mbali katika mahkama kuu ya Qadhi ya Sultan. Kwani Sultan wa Zanzibar alikua akitawala kutokana na *Sharia'h* na hukmu za *Madhhab* yote kwa sababu alikua ni msimamizi wa Waislam, na alikua hana haki ya kumlazimisha mtu kuhukumiwa kinyume na *Sharia'h* na Hukmu za *Madhhab* yake, hivyo kila mfuasi wa *Madhhab* ilikua ni lazima ahukumiwe kutokana na mtizamo wa *Sharia'h* na Hukmu za *Madhhab* yake.

Ingawa Shaykh Ahmad Ibn Sumayt alikua hakupishana kiumri Shaykh Abd Allah Ibn Muhammad Ba Kathir ambae pia alisomeshwa pia na Wanazuoni waliomsomesha Shaykh Ahmad Ibn Sumayt, lakini Shaykh Ahmad Ibn Sumayt alikua juu sana ki *I'lm* na hivyo alikua ni kama ndugu, rafiki na pia ni mwalimu wa Shaykh Abd Allah Ibn Muhammad Ba Kathir ambae pia alisomesha kwa mda mrefu katika mji wa Java nchini Indonesia, hivyo Shaykh Ahmad Ibn Sumayt alikua akimuamini sana kutokana na *I'lm* na uwezo aliokua nao.

Mnamo mwaka 1913 Waislamu wa nchini Afrika Kusini waligombana bila ya kufikia maafikiano. Waislamu waliingia katika nchi ya Afrika ya Kusini katika karne ya 17, kama watumwa na pia wafanyakazi wa Waholanzi, ambao waliokua wakiitawala Afrika ya Kusini katika kipindi hicho. Miongoni wa watumwa na wafanyakzi hao wamo waliochukuliwa kutoka katika nchi za Malaysia, Indonesia, Madagascar na Magharibi mwa nchi ya India, ambao hujulikana kama Wamalay, hawa ni wafuasi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i na idadi kubwa ya Waislam hawa wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i walikua wakiishi katika mji wa Cape Town.

Vile vile pia kuna Waislam ambao waliofuatia baada kuwasili kwa Wamalay, hawa wao walikua ni Wahindi asilia ambao wao waliingia Afrika ya Kusini katika kipindi cha kuanzai miaka ya 1860 na kuendelea, wengi miongoni mwa Waislam hawa ni wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa, na vile vile pia wapo Waislam wengine ambao sio wengi ambao wao ni wenye asili ya kizulu.

Hivyo mgogoro huu ulitokea katika upande wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, baada ya kutokea mgogoro huo katika mji wa Cape Town, kesi hiyo ilipelekwa kwa Wanazuoni wa Makkah ambao nao wakamuandikia barua Shaykh Ahmad Ibn Sumayt aitatue na Ahmad Ibn Sumayt bila ya kusita akamtuma Shaykh Abd Allah Muhamad Ba Kathir ili akautatue mgogoro huo.

Usuluhishi wa mgogoro huu ulipatikana tarehe 24/1/1914, katika Msikiti wa Ijumaa wa uliopo katika mtaa wa Chiappini, mjini Cape Town, nchini Afrika ya Kusini na kihistoria unajulikana kama '*Usuluhishi wa kamati ya Ba Kathir*', na baada ya usuluhishi huo, Shaykh Abd Allah Muhammad Ba Kathir na kuwaaga watu wa Cape Town kuanza safari ya kurudi Zanzibar, lakini kabla ya kuondoka Cape Town, Waislam wa mji huo waliamua kumlipa malipo Shaykh Abd Allah Muhammad Ba Kathir lakini akakataa kupokea malipo hayo na kuamrisha badala yake malipo hayo yajengewe Madrasat ya kuendeleza *I'lm* katika mji huo wa Cape Town, Madrasa ambayo inajulikana kama *Madrasat Al Ba Kathir*.

Shaykh Ahmad Ibn Sumayt na Shaykh Abdallah Muhammad Ba Kathir, walikua ni Wanazuoni wa Afrika Mashariki, ambao ni mwalimu na mwanafunzi wake wenye *I'lm* ya hali ya juu sana ya *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, kiasi ya kua inakua vigumu kumuelezea mmoja bila ya kumtaja mwengine kati yao. Shaykh Abdallah Muhammad Ba Kathir alifariki nyumbani kwake mnamo tarehe 9-3-1925 baada ya kuumwa kwa muda wa mwezi mmoja na kuzikwa katika makaburi yaliyopo nyuma ya nyumba yake aliyokua akiishi katika mtaa wa Mkunazini mjini Zanzibar.

Kifo hiki kilimuathiri sana Shaykh Ahmad Ibn Sumayt ambae nae pia kama ilivyo kawaida ya viumbe wa Allah *Subhanah wa Ta'ala*, hakuweza kujua kua muda mfupi tu baadae nae atamfuata mwanafunzi wake huyo mbele ya Mola wake Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Kwani miezi miwili baadae Shaykh Ahmad Abu Bakr Ibn Sumayt akafariki, katika mwezi 13 *Shawwal* ya mwaka 1343 ambayo ni sawa na tarehe 7-5-1925 na kuzikwa mbele ya *Qiblah* cha Msikiti mkuu wa Ijumaa Malindi, mjini Zanzibar, Sala yake ilisalishwa na Shaykh Abu Bakr Ahmad ambae nae pia alifariki miezi miwili baadae katika tarehe 23-7-1925.

Takriban miezi minne baada ya kumsalia Qadhi mkuu wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i wa Zanzibar Shaykh Ahmad Ibn Sumayt nae Shaykh Ali Ibn Muhammad Al Mundhiri aliekua Qadhi Mkuu kwa upande wa *Madhhab* Ibadhi nae akafariki dunia. Hivyo kipindi hiki kilikua ni kipindi cha majonzi makubwa kutokana na kutokea kwa vifo vya vizazi vya wenye *I'lm* kubwa sana si katika visiwa vya Zanzibar tu bali kwa Afrika Mashariki nzima.

Baada ya kufariki Qadhi Shaykh Ahmad Ibn Sumayt, Qadhi aliefuatia kumrithi wadhifa huo kwa upande wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i alikua ni mwanafunzi wake mwengine aitwae Shaykh Said Ibn Dahman ambae aliutumikia wadhifa huo kwa mda wa wiki moja na kisha akastaafu kazi. Shaykh Said Ibn Dahman nae pia alipofariki alizikwa pembeni ya Kaburi la Ahmad Ibn Sumayt na vile vile sehemu hiyo hiyo pia ndiyo aliyozikwa Shaykh Ahmad Ibn Husayn.

Wanazuoni wengine wakubwa wa *Madhhab* Al Imam Al Shafi'i waliokua wakitamba kwa *I'lm* kwa wakati huo katika maeneo ya Afrika Mashariki walikuwemo pia kina Shaykh Ali Ibn Abdallah Nafi'i Al Mazrui ambae nae pia alisoma kwa Shaykh Ahmad Zayn Al Dahlan na vile vile pia alikuwemo Shaykh Ali Ibn Khamis Al Barwani.

Wengine ni Shaykh Abu Bakr Ibn Ahamd Ibn Sumayt, Shayk Said Muhammad Dahman, Shaykh Abu Bakr Ibn Abdallah Ibn Muhammad Ibn Ba Kathir, Shaykh Muhammad Ibn Ali Al Barwani na wengineo. Wanazuoni waliofuataia baada yao ni pamoja na Shaykh Ali Muhsin Al Barwani, Abd Allah Saleh Farsy, Shaykh Hasan Ibn Ameir ambae ni miongoni mwa waliofanya kazi kubwa sana ya kueneza *I'lm* katika maeneo ya Tanzania bara baada na maeneo mengine ya Afrika Mashariki.

**UHUSIANO WA NCHI ZA MAGHARIBI KWA NCHI ZA KIISLAM.**

Kutokana na mtazamo wa watu wa Magharibi ambao ndio chanzo cha asili ya *Crusaders* basi tuonaona kua kwa sababu Uislam ulianza kutokea katika historia ya dunia muda mfupi tu baada ya kuanza kwa Ukiristo na utawala wa Kiislam ukawa na nguvu kuzipita tawala zenye nguvu kama vile za *Kirumi* na *Byzentium* (Kiajemi) duniani kwa kipindi hicho, basi Uislam ukaonekana kua ni kitu ambacho cha upinzani na kisichokubalika kimawazo na kidini, ingawa mwanzoni watu wa magharibi waliudharau Uislam na kuuona kua sio kitu cha kukitilia maanani lakini mtizamo huo ulibadilika baada ya kuona namna unavyozidi kuenea na kutishia mifumo myengine duniani ikiwemo mifumo ya maisha ya jamii nyengine ulimwenguni.

Ingawa Uislam haukudai kua ni mfumo mpya wa maisha, bali uliweka wazi kua ni mfumo uliokuja kurudisha yaliyoanzishwa na Mitume waliotangulia ambayo baadae yalipotoshwa na kusahaulika, lakini watu wa Magharibi waliamua kuupiga vita Uislam kwa kuupaka matope na kuutofautisha si kwa kidini tu bali pia katika njia za kijamii, kitamaduni, kimaendeleo n.k Waislam wakawa wanaitwa Waarabu, Mabedui, Waturuki, Wababari, Watatar, Wakurdi n.k na pia viongozi na waandishi wa magharibi wakaanza kuupaka matope Uislam na kusema kua ni mfumo wa kishenzi, unaotumia nguvu na kuvunja haki za *Bani Adam* na kurudisha nyuma maendeleo ya kimaisha katika kila sehemu unapoingia duniani.

Hivyo tatizo la kuwepo na kuzidi kuenea kwa Uislam na umoja wa Kiislam katika sehemu za bara la Ulaya, bara la Asia, Uarabuni na Afrika lilikua ni tatizo kubwa ambalo lilikokua ni lazima kutatuliwa, na baada ya wimbi kubwa la fitna lililotokea na kusababisha kuanguka kwa Dola la Kiislamu la Ottoman, basi sehemu nyengine za ardhi za Kiislamu zilizobakia ambazo zilizokua ndani na pia nje ya Dola hilo nazo zilifuata mkondo huo uliotokana na wimbi hilo, kuanzia sehemu za bara la Ulaya, bara Hindi, Mashariki ya kati hadi Afrika, aidha ziligawanywa na kutawaliwa au kuwekwa chini ya usimamizi wa nchi za Magharibi.

Jitihada kubwa sana zilitumika kupangua mfumo mzima uliokua ukitumika katika maeneo yote duniani kwa kuingiza mfumo wa masomo wa kimagharibi, kwa kufuta historia yote sahih na kuingiza historia ya kupotosha yenye mitizamo yao, kwa kuondoa kabisa ama kupunguza somo la dini ya kiislamu na pia kubadilisha lugha ya kiarabu kua ni lugha ambayo isiotumika sana kwa kupunguza muda wa kusoma lugha hiyo katika maskuli mbali mbali na badala yake kuingiza lugha za kimagharibi kama vile kifaransa kwa maeneo yaliyo chini ya nchi ya Ufaransa, kiingereza kwa maeneo yaliyochini ya nchi ya Uingereza, kireno kwa maeneo yaliyo chini ya nchi ya Ureno n.k.

Umuhimu wa lugha ya kiarabu kwa masomo katika jamii ya Kiislam ni kama vile alivyosema Imam Abu Bakr Ibn Al ’Arabi mwaka 1184 katika kitabu chake cha *Rihlah* kua ‘**Lugha ya Kiarabu lazima isomeshwe kama lugha ya mwanzo, halafu ndio zifuate hesabu na mambo mengineyo, hadi pale mwanafunzi atakapokua na msingi wa lugha hiyo na kisha ndio aanze kusoma *Qur’an*, kwa sababu kufanya hivyo kutamsaidia mwanafunzi huyo kua na ufahamu zaid wa *Qur’an*, na baada ya hapo ndio atasoma *Hadith* na *Fiqh* na sayansi nyengine zinazofuatia**’.

Upunguzaji wa muda wa kusomeshwa lugha ya kiarabu katika maskuli mbali mbali kulisababisha watoto wengi wa jamii za Kiislamu ambao waliokua wakitumia kwa

kusoma na kuzungumza kiarabu kama lugha yao ya pili na pia lugha ya vitabu vya *I'lm* ya dini yao ya Kiislam, kukulia katika mazingira ya kutofahamu au kua na ufahamu mdogo wa lugha hiyo ambayo ni uti wa mgono wa dini yao kwani moja kati ya vitu muhimu katika kuendeleza jamii ya Kiislam.

Kwa upande wa sehemu ambazo zilikua hazina Waislam, basi zilifanyika jitihada za kuwasomesha wale waliokuwepo katika maeneo hayo na kupandikiza mbegu za kupinga na kupaka matope Uarabu na Uislamu ndani yake, na hivyo yakazaliwa matunda ya chuki baina ya makabila na watu tofauti kwa kutumia biashara ya utumwa na kutengeneza taswira inayoonesha watu wazuri na waovu, yaani watu wa Magharibi kua ni watu wazuri wanaopinga biashara hiyo na Waarabu na Waislamu kua ni watu waovu wanaoendesha biashara hiyo.

Wakati ukweli ni kua kama tulivyoona hapo mwanzo wa kitabu hiki kua Uislam umepinga kabisa, njia za kukamata watu waliokua huru na wasiokua mateka wa vita vya kisharia, na kuwauza kwa nia ya kuwafanya watumwa, kama vile tulivyoona katika sura zilizotangulia na kwa kujikumbusha zaid basi tuangalie maneno aliyosema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Kuna aina tatu za watu ambao nitawasimamia mimi mwenyewe kuwa shahidi kwa kuwashtaki kwa Allah katika siku ya Malipo, miongoni mwa watu watatu hawa ni yule anaemtia mtu alie huru utumwani na kisha akamuuza na akazitumia pesa alizomuuzia mtu huyo**' *(Al-Bukhari, Ibn Majjah)*.

Kwa miaka na miaka nchi za Magharibi zimejaribu kuwashutumu Waislam na Waarabu kua wao ndio waliokua wakisimamia na kua mstari wa mbele katika kufanya biashara ya Watumwa, wakati ukweli halisi ni kua na wao wenyewe walikua wanahusika moja kwa moja katika Utamaduni huo wa Biashara ya Watumwa kama anavyosema mwandishi Henry Charles Carey katika kitabu chake kwa kusema kua: **Karne nyingi baada ya kuamka kwa bara la Ulaya, biashara ya Watumwa kutoka Afrika ilikua ikiongozwa na nchi za Ureno na Hispania. Halafu baadae katika karne ya 16, Waingereza nao wakaingia katika biashara hiyo wakishindana katika kutosheleza mahitaji ya tawala za Kihispania. Kampuni ya British South Sea ilipata kibali chenye haki kamili ya kusambaza Watumwa kwa sehemu zinazotawaliwa na Wahispania mnamo mwaka 1791, na baadae wakatoa ripoti inayoelezea idadi ya Watumwa wangapi iliyowasambaza kwa makoloni ya nchi ya Hispania, na kusema kua katika kipindi cha miaka 89 waliwasambaza watumwa 473,000 na katika idadi hiyo wamebakia watumwa 224,000 'Wakimaanisha kua takriban nusu ya idadi ya watumwa waliowasambaza waliangamia kutokana na hali mbaya na huduma**

**mbovu walizokua wakipewa'** (*The Slave Trade: Why it Exist, and how it may be Extinguished*)

Tunaweza kuona mfano wa taswira ambazo walizooneshwa wale waliowahi kupitia na kuishi katika njia za mifumo ya kitumwa pamoja na kua chini ya mifumo ya kimaisha ya watu wa Magharibi kwa kuangalia kwa juu juu maisha ya mwanaharakati ambae alikua ni mpiganiaji wa haki za Waafrika nchini Marekani ambae yeye mwenyewe alikua ni mmarekani Mweusi alietoka katika damu ya Waafrika ambao walichukuliwa Afrika na kupelekwa Marekani na kufanywa Watumwa, mwanaharakati huyu aliishi katika kipindi kimoja na Martin Luther King Junior ambae alizaliwa January 15, 1929 na kufariki April 4, 1968, na watu wengi sana ukiwauliza basi bila ya kusita watakuambia namna wanavyomjua Martin Luther King Junior, mwanaharakati huyu aliekua na rika moja na Martin Luther King Junior si mwengine bali ni Malcolm X ambae alizaliwa May 19, 1925 na kufariki February 21, 1965.

Jambo la kusikitisha ni kua watu wengi ukiwauliza kuhusiana na Malcolm X basi watasita na kujikuna kichwa kabla ya kushindwa kukujibi, lakini kamwe hawatosita kukujibu ni nani Martin Luther King Junior. Na hii ni kutokana na vile watu wanavyotumia njia za kukiweka kizani na kukipaka matope kile kitu wasichokipenda kwa kutoendana na mitizamo yao na kukipamba shada la mawardi kile chenye maslahi nao, kwani ingawa Martin luther King Junior alikua ni Muafrika mwenye kupigania haki za Wamarekani Weusi lakini alikua si Muislam, lakini Malcolm X alitoa Shahada na kua Muislam hivyo alikua ni mwenye sifa bora zaidi kwa sababu alikua si mwenye kugombania haki za Wamarekani Weusi tu bali pia za kuleta umoja kwa watu wote kwani mtizamo wake ni kua watu wote ni sawa mbele ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na hivyo kuwaamsha waliolala zaidi.

Malcolm X alienda Makkah kuhiji na alikufa katika Uislam na katika hali ya *shahid*, hivyo kwa upande wa Kiislam basi Malcolm X anastahiki kua na hadhi zaidi. Ingawa hiyo ni moja kati ya sababu za kumzungumzia Malcolm X kama mfano wa mbinu zao, lakini sababu kuu iliyonipelekea kumzungumzia Malcolm X ni kua tunapoangalia historia ya maisha yake basi tunaona kua ndani yake kuna mambo mengi ya kujifunza kutokana na namna alivyojaribu hadi akafanikiwa kuyabadilisha maisha yake kutoka hali moja iliyo duni na yenye kuchukiza na kuhamia katika hali ya juu na iliyobora zaidi.

Kitabu cha historia ya maisha ya Malcolm X, kilichotayarishwa na Malcolm X, Alex Haley na Atallah Shabazz kinamuelezea mwanaharakati wa haki za Waafrika wa Marekani ambae aliekua akijulikana kama Malcom Earl Little aliezaliwa tarehe 19-

5-1925 katika mji wa Omaha Nebraska, Marekani. Malcolm Earl Little ambae ni mtoto wa mchungaji wa Kanisani aliekua anaitwa Earl Little, aliamua kulibadilisha jina lake Earl Little na kutumia herufi X, ili kuonesha hisia zake katika kupinga jina walilopewa wazee wake walipokua watumwa, na hivyo baada ya kua anaitwa Malcolm Earl Little akawa anaitwa Malcolm X, alitumia herufi hiyo ya X kwa sababu wazungu walikua wakiwachapisha watumwa wao alama ya X kwa kutumia chuma kimoto kwenye mabega yao, alama hiyo huwacha kovu isiyofutika hadi kufikia mwisho wa maisha ya mtumwa huyo. Hivyo Malcolm alitumia jina la X ili kuvikumbusha vizazi vinavyokuja kutosahau namna wazungu walivyokua wakikaa na watu wa Afrika ambao walikua ni watumwa katika nchi zao.

Malcom X alikua katika hali ya *Ujahiliya* wakati alipokua mkristo, hii ilikua ni hali ya kwanza ya maisha yake kabla ya kua mwanaharakati. Hali hii ya *Ujahiliyah* ilimuingiza katika matatizo mengi ikiwemo kutumia madawa ya kulevya, wizi na na kupenda mambo ya anasa, mambo ambayo yaliyompelekea kufungwa jela mnamo mwaka 1948 kwa kosa la ujambazi, ambako alikaa hadi mwaka 1952.

Kila kitu katika maisha yetu basi hua kina kheir ndani yake, kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alimpa mtihani huo ili aweze kuhama kutoka katika hatua ya kwanza ya maisha yake ya *Ujahiliyyah* kuhamia katika hatua ya pili ya maisha yake ambayo ni hatua ya kuokoka na kuingia katika Nuru, kwani wakati alipokua jela alikutana na waislam ambao walimsomesha dini ya Kiislam na baada ya kutafakkari akaamua kusilimu.

Anasema Malcolm X baada ya kumaliza kifungo chake na kuachiwa huru na kuanza kuishi pamoja katika jamii za Waislam: '**Nilifurahishwa sana nilipoona namna sisi Waislam tunapokutana tunavyoamkiana kwa kutumia mikono yote miwili kushikana na ndugu yake mweusi kwa furaha, na Waislamu wanawake wote walioolewa na wasiolewa walipewa heshima ambayo sikuwahi kuiona kwa wanaume weusi kuwahi kuwapa wanawake wao, jambo hili lilinifurahisha sana. Kwani maamkizi tunayoamkiana yalikua yamejaa heshima na upendo**'.

Katika kipindi hiki akaanza harakati za kupigania haki za wamarekani weusi baada ya kujiunga na umoja Waislam uitwao Nation of Islam na kua msemaji wake mkuu, wakati anajiunga na umoja huo, umoja huo ulikua na wafuasi 400 tu. Ingawa Malcolm X alikua akijua kua Nation of Islam kilikua kinaendana na maamrisho ya Kiislam lakini baadae ya kuwavuta watu 40000 katika umoja huo akagundua kua umoja wa Nation of Islam ulikua na baadhi ya mambo ambayo hayaendani na maamrisho ya dini ya Kiislam hivyo akaamua kujitenga nao mnamo mwaka 1961

na kuanza kufuata *Madhhab* ya Sunni hivyo akawaamshaWaislam wengi zaidi ambao nao wakatoka katika Nation of Islam na kuingia katika Uislam halisi.

Moja katika mambo au sifa nzuri alizojaaliwa kua nazo Malcolm X ni kua alikua ni miongoni mwa wale wenye kutaka kufanya kila kitu wanachokijua kwa ubora zaidi. Mnamo mwaka 1964 akaingia katika daraja ya tatu ya maisha yake, pale alipoamua kuenda Makkah na kujiita Al Haj Malik El Shabazz.

**BARUA YA MALCOLM X KUTOKA MAKKAH.**

Malcolm X Al Haj Malik El Shabazz, alipokua katika safari yake ya kutembelea nchi ya Misri na baadae kuelekea Makkah kuhiji, alimuandikia barua msaidizi wake aliekuwepo katika mtaa wa Harlem, katika mji wa Manhattan ulioko Marekani na kusema katika barua hiyo.

***'Kamwe sikuwahi kuuona ukarimu wa moyoni na uhalisi wa kupindukia wa kidugu, kama ule ambao uliokuwepo katika mji huu Mtakatifu, mji wa Ibrahim, Muhammad na Mitume wote wa vitabu vitakatifu. Kwa wiki kadhaa sasa nimekua katika hali ambayo siwezi kuielezea kwa kauli wala kwa maneno juu ya ukarimu ninaouona na ninaoneshwa na watu wote na wa rangi tofauti waliokuwepo pamoja nami**.'*

***'Nimepata baraka ya kutembelea Mji Mtakatifu wa Makkah, nimeshafanya Tawaff zangu saba kuzungunga Ka'abah, nikiongozwa na kijana aliekua akitufufu aitwae Muhammad, nimekunywa maji ya Zamzam, nimekimbia mara saba kwenda na kurudi baina ya milima ya Saffa na Marwa, nimesali katika Mji wa Minnah na pia katika Mlima wa Arafah.**'*

***'Kuna makumi ya maelfu ya watu wanaofanya Hija, kutoka katika sehemu mbali mbali duniani. Kuna watu wa rangi zote, kuanzia wenye macho ya buluu na nywele za dhahabu hadi kwa waafrika weusi, wote wakiwa wanafanya Ibada moja, wakionesha umoja kinafsi na udugu ambao kamwe sikuweza kuufikiria katika akili yangu katika kuishi kwangu, kwani nchi ya Marekani imenifanya mimi niamini kuwa hakuna uwezekano wa kushirikiana baina ya watu weupe na wale wasiokua weupe.'***

***'Marekani inabidi iujue Uislam, kwa sababu hii ndio dini pekee ambayo inafuta tatizo la kubaguana katika jamii. Katika safari zangu za kutembelea ulimwengu wa Kiislamu, nimekutana, nimezungumza na pia nimekula na watu ambao katika nchi ya Marekani wanahesabiwa kua ni weupe – lakini tabia ya weupe imefutwa***

***katika nyoyo zao kutokana na Uislam. Kamwe sikuwahi kuona katika maisha yangu udugu wenye uhalisi na wa kweli uliokua ukitekelezwa na watu wa rangi zote bila ya kujali rangi zao’***

***‘Unaweza kushtuka kutokana na maneno haya kutoka kwangu, lakini katika safari yangu hii ya Hija, nimeona kile ambacho kimenifanya nibadilishe mawazo yangu juu ya mambo mengi ambayo nilikua nimepanga kuyafanya kabla ya kuja huku. Jambo hili halikua gumu sana kwangu mie, ijapokua nilikua na misimamo madhubuti, kwani mimi daima ni mtu ambae hujaribu kuukabili ukweli, na kukubali matokeo ya ukweli yanapojitokeza katika maisha yangu, nimeiweka huru na wazi akili yangu, kwani kufanya hivyo ni muhimu katika mabadiliko ambayo hua yanaenda sambamba na kila njia ya ufahamu katika kutafuta ukweli.’***

***‘Katika siku kumi na moja zangu nilizoishi katika ulimwengu wa Kiislam, nimekua nikila kutoka katika sahani moja, kunywa katika gilasi moja na kulala katika zulia moja na kusali kumuabudia Mungu mmoja, pamoja na Waislamu wenzangu ambao macho yao yana rangi ya buluu kuliko buluu yenyewe, nywele zao ni za rangi ya dhahabu kuliko dhahabu yenyewe, na ngozi zao ni zina rangi nyeupe kuliko nyeupe yenyewe. Na katika maneno na vitendo vya Waislamu weupe, nimepata hisia halisi ambayo wameipata Waislamu weusi wa Nigeria, Sudan na Ghana.’***

***‘Ama kweli sisi ni ndugu wamoja - kwa sababu imani yao ya kuamini Mungu mmoja imeondoa weupe uliokuwepo katika ufahamu wao, weupe katika vitendo vyao, weupe katika tabia zao’.***

***‘Nnaona wazi kutokana na hili kua, kama ikiwa Wamarekani weupe watamkubali Mungu mmoja, basi labda huenda wakakubali pia umoja wa binaadamu – na hivyo wakawacha kuwabagua na kuwachukia wenzao wenye tofauti ya rangi yao’.***

***‘Ubaguzi umeivamia Marekani kama maradhi ya kansa, saratani isiyotibika, kwani inabidi nyoyo za wale wanaoitwa Wakristo weupe zikubali utatuzi wa tatizo hili lenye kuangamiza. Labda itakua ni wakati muafaka kuiokoa Marekani kutoka katika angamizo hilo, kama lile angamizo lililoletwa na Wajerumani kwa kuanzisha ubaguzi ambao mwishowe uliwaangamiza Wajerumani wenyewe’.***

***‘Kila saa nnayoitumia katika mji huu Mtakatifu, hunipa mimi imani ya kinafsi zaid na kuona wazi kile kinachoendelea Marekani baina ya watu Weupe na Weusi, Mmarekani mweusi kamwe hawezi kulaumika kutokana na chuki alizokua nazo***

***moyoni, kwani chuki hizo zinatokana na kule kubaguliwa kwa miaka mia nne na Mmarekani mweupe, na kila ubaguzi unavyozidi ndivyo unavyozidisha kuelekea katika hali ya mauaji, Lakini naamini kutokana na uzoefu niliokua nao kua, kizazi kipya cha wamarekani weupe kitauona ukweli na wengi miongoni mwao wataufuata ukweli huo - ambalo ni jambo pekee lililobakia kwa wamarekani kuepukana na matatizo ambayo yatakayoletwa na ubaguzi'***

***'Kamwe sikuwahi kupewa heshima ya hali ya juu, kamwe sikuwahi kufanywa nijisikie mnyenyekevu na nisiekua na thamani. Nani ataamini baraka alizomwagiwa Mmarekani mweusi? Usiku kadhaa uliopita, mtu yule ambae katika nchi ya Marekani angeliitwa Mmarekani mweupe, Balozi wa Umoja wa Mataifa, Mwanadiplomasia, Mtu alie karibu ya wafalme, alinipa mimi chumba chake hotelini na kitanda chake. Kamwe sikuweza kufikiria wala kuingiza katika akili yangu kua nitakua ni miongoni mwa watakaopata heshima kama hizo – heshima ambazo katika nchi ya Marekani hua wanapewa Wafalme na sio Watu weusi'***

***'Sifa Zote anastahiki Allah, Mola wa Ulimwengu'***

***Wako mpendwa.***

***El Haj Malik El Shabazz.***

Historia ya Malcolm X na barua hiyo yake hiyo aliyoiandika alipokua Makkah baada ya kuhiji na kuitwa Al Haj Malik Al Shabazz kuenda kwa msaidizi wake ilikua inaweka wazi, ukweli wa yale ambayo waliyokua wakiyafanyia Watu wa Magharibi katika ardhi zao baada ya kuwachukua na kuwafanya Watumwa watu wa bara la Afrika na kuwapeleka katika nchi zao, lakini walipokuja na kutaka kuuondoa Uislam katika bara la Afrika walitumia njia nyengine za kuficha mabaya yao, kwa kufuta historia ya kweli na kuandika historia mpya waliyokua wakiitaka wao ambayo ilikua ikiendana na mipango yao dhidi ya Uislam.

Vile vile katika kitabu hicho, Malcolm X anasema kua alipoenda kuhiji Makkah alikutana na wanafunzi kutoka Ethiopia ambao walikua wakisoma mjini Cairo, Misri, na anasema alishangazwa na kile alichokifahamu baada ya kuzungumza na vijana hao kwa kusema **'Nilichojifunza baadae kilinishangaza sana, kua nchini Ethiopia kuna jumla ya watu milioni kumi na nane, na miongoni mwao milioni kumi wote ni Waislamu, Watu wengi wanafikiria kua Ethiopia ni nchi ya Kikristo, lakini kumbe serikali yake ni ya Kikristo, Kwani daima watu wa nchi**

**za Magharibi huzisaidia serikali za Kikristo kukaa madarakani**'. (*The Autobiography of Malcolm X*)

Baada ya kurudi Makkah, Malcolm X hakua tu na sifa ya upiganiaji haki za Waislam na Watu weusi wa Marekani, bali pia alikua ni mwenye kuonesha sifa ya Uislam kama alivyoelezea katika barua yake, kwani alikua akifanya mihadhara kwa watu wa aina zote katika vyuo vikuu mbali mbali Marekani ambao wengi wao walikua ni watu weupe na kuwausia wanafunzi wa Vyuo hivyo kuusoma Uislam ili waujue namna usivyobagua na unavyoheshimu na kupigania haki za binaadamu Ulimwenguni na juhudi zake zilitoa matunda ya kuongezeka kwa idadi ya maelfu ya Waislam kutoka katika matabaka, makabila na rangi tofauti nchini Marekani matunda ambayo hadi hii leo hakuna alie yafikia nchini Marekani.

Malcolm X aliishi kwa mda mfupi lakini aliujali wakati wake kama anavyosema mwenyewe **'… kamwe huwezi kumuona yeyote yule anaeujali wakati wake kama mimi, kwani nnaishi kwa wakati, nnatimiza ahadi zangu kwa wakati. Hata nikiendesha gari natizama saa yangu, siendeshi kwa kutizama spidomita. Kwani wakati ni muhimu kwangu mie kuliko Masafa**.**'** *(The Autobiography of Malcolm X, Alex Hailey)*

Hivyo ndivyo alivyokua akiishi na kuujali wakati wake, Malcolm X ni mfano wa kuigwa katika kuonesha namna kila *Bani Adam* anavyoweza kuboresha maisha yake. Malcolm X au pia Al Haj Malik Al Shabazz alifariki dunia baada ya kupigwa risasi na watu wasiojulikana wakati akihutubia Waislamu katika mji wa Manhattan, nchini Marekani mnamo tarehe 21-2-1965 akiwa na umri wa miaka 40.

Hali ya kubaguliwa na kukoseshwa haki za Waafrika kutokana na athari za Utumwa nchini Marekani ambayo Al Haj Malik Al Shabaz alikua akiipigania kuondolewa kwake kama inavyoamrisha Dini ya Kiislam bado ipo, na kubaguliwa na kutojali utu wa wenye asili ya Utumwa wa Watu wa Magharibi bado upo hadharani katika nchi nyingi za Magharibi, na jambo hili ndio lililopekea tarehe 13-7-2013 kuanzishwa kwa Harakati mpya za kupagania Haki na Uhuru wa Wamarekani Weusi maarufu kama **BLM (Black Lives Matter!)**

Hivyo si kwa upande wa bara la Afrika tu, bali kila mahala watu wa Mataifa ya Magharibi walijijengea tawsira inayoonesha kua wao ni wakombozi na waleta maendeleo wa jamii za wale wanaowatawala, kwa kupitia njia mbali mbali ikiwemo vitabu mbali mbali vikiwemo vya elimu ya historia na sayansi vyinavyosomeshwa maskulini, kupitia vyombo vya habari n.k.na hivyo kuunga mkono mikakati yao na hivyo kutayarisha jamii ya viongozi ambayo itaendana katika kuendeleza mifumo

na mipango yao, ambao watakua tayari kuendesha jamii hizo mara tu baada ya kupewa uhuru watu wa jamii hizo, lakini ukweli ni kua hali halisi baina ya uhusiano wao na wanaowatawala na uhusiano wa nchi zilizo chini yao na watu wao uko tofauti kabisa na wanavyojinadi wao wenyewe.

**ZANZIBAR CHINI YA MWAMVULI WA WAINGEREZA**

Katika kipindi cha kati kati ya karne ya 18 maeneo ya mengi ya ardhi za Waislam duniani yaliwekwa aidha chini ya ukoloni wa watu wa Magharibi au chini ya mwamvuli wa usimamizi wa watu wa Magharibi ambao nao walijitahidi sana kuwagawanya Waislam hao, kama tulivyoona hali ilivyokua katika nchi za mashariki ya Kati, vile vile tukiangalia kwa upande wa bara la Asia, tunaona kua Waislamu walikua mstari wa mbele kupigania kujikomboa dhidi ya ukoloni huo na na mapigano hayo yalichukua muda mrefu, hadi walipofanikiwa kua huru ilikua ni baada ya vita vikuu vya pili vya dunia.

Baada ya kumalizika harakati hizo za uhuru, Waislam wa eneo la ardhi la India wakajikuta wamegawika katika sehemu tatu, ambazo ni India, Pakistan na Bangladesh, kwa upande wa Mashariki ya mbali, Indonesia na Malay zikajikuta zimegawika katika sehemu za Indonesia, Malaysia, Singapore na Brunei n.k. Kwa upande wa nchi za Tunisia, Morroco na Algeria, wao ndio iliwabidi watumie nguvu za mapigano ili kujikomboa.

Kwa upande wa Afrika Magharibi ambako miaka 300 baada ya kuanguka kwa utawala wa Kiislam wa Songai, mnamo mwaka 1809 kulitokea Taifa jengine lenye nguvu la Kiislam la Sultani wa Sokoto, lililokua likiongozwa na *Mujaddid Shaykh* Usman Ibn Fodio aliekua akitawala maeneo ya nchi za Nigeria, Cameroon, Bukina Faso, Benin na Niger. Shaykh Usman Ibn Fodio alikua ni mwanazuoni mkubwa sana wa *Madhhab* ya Imam Malik na hivyo utawala wake ulikua ni wenye kufuata Hukmu na *Sharia'h* za Kiislam za Skuli ya *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Malik kiasi ya kua Waislam wa maeneo hayo walimpa cheo cha *Amir ul Muuminin* wao. Utawala wa Shaykh Usman Ibn Fodio ulihamasisha kuzaliwa kwa Mataifa mengine yanayotawaliwa chini ya mamlaka yanayofuata *Sharia'h* za Kiislam katika maeneo ya Senegal, Mali na Chad.

Lakini hata hivyo mnamo mwaka 1903, watawala wa Ufaransa na Uingereza waliingia katika maeneo hayo na kuyafuta Mamlaka ya tawala hizo za Kiislam na hivyo kupunguza ukubwa wa eneo la utawala wa Sultan wa Sokoto na kuyafuta Mamlaka yake, baada ya kuuweka utawala wake chini ya eneo la mwamvuli wa Waingereza linalojulikana kama Northern Nigeria Protectorate, ingawa hadi hii leo

Waislam wa maeneo hayo wanae Sultan wao ambae ndio kiongozi wao wa Dini kwa sababu huwezi kua Sultan bila ya kua mwanazuoni.

Kwa upande wa Afrika Mashariki, mnamo tarehe 1-11-1890, Waingereza waliamua kuviweka visiwa vya Zanzibar chini ya himaya yao, jambo ambalo kama tunavyojua kua inakuwa rahisi kwa yule mwenye himaya kuwadhibiti wale waliokuwemo ndani ya himaya yake, mbali ya kubadilishwa kwa mfumo wa elimu lakini pia walibadilisha mfumo wa mahkama n.k, hata hivyo mbali ya kua Waislamu walikua wapo chini ya himaya ya Waingereza lakini pia kulikua na upendo na umoja madhubuti baina ya wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi na *Madhhab* ya Sunni ya Al Imam Al Shafi'i na wengineo ulikua ukizidi kukukua. Hivyo ikabidi zianzishwe harakati za vyama vingi vya siasa.

Serikali ya Uingereza ikaanzisha Taasisi ya kwanza ya Kisiasa (Zanzibar Legislative Council), kwa kuteua wajumbe wa mabaraza tofauti waliyoyaunda kutoka katika jamii za kiarabu, jamii za kiafrika, jamii za kihindi na jamii za kizungu, hivyo mnamo mwaka 1955 Shaykh Ali Muhsin Ali Isa Al Barwan, akagundua kua hizo ni njama za kutengeneza mfumo wa kibaguzi miongoni mwa wananchi wa Zanzibar, hivyo akaamua kuelezea kutoridhika kwake na uamuzi wa Serikali ya Uingereza kwa kusema kua mfumo wa kuunda Taasisi hiyo yenye mabaraza tofauti kutokana na asili za jamii zao ilikua ni nia yenye mpango wa kuendeleza propaganda zake za kuwagawa wazanzibari na halafu kuwatawala (*divide and conquer policy*). Hivyo yeye na wenzake wakaamua kugomea na kujitoa katika taasisi hiyo na kuunda chama cha ZNP (Zanzibar National Party) kisichobagua ukabila wala rangi na hivyo kua ni chama cha kwanza chenye wafuasi kutoka katika jamii mchanganyiko na kupata Umoja wa Wananchi wa Zanzibar. (*Helen-Louise Hunter, "Zanzibar Revisited," CIA Intelligence Report )*



Mwenyekiti wa chama cha ZNP alikua ni Shaykh Ali Muhsin Al Barwan, na ukweli ni kua chama cha ZNP kilikua kipo katika mfumo wa hali ya juu wa kipekee na wa kimataifa, tofauti na vyama vyengine, si kwa Afrika Mashariki tu bali kwa bara zima la Afrika, kwani kilikua ni chama kilichochanganya wanachama wenye asili tofauti, chenye kuunga mkono Umoja wa watu wa Zanzibar na kupinga kugawanywa kwa umoja wa watu hao, na umoja wa watu wengine waliokua chini ya utawala wa watu wa Magharibi ulimwenguni, hivyo kilikua kikiunga mapigano ya Mau Mau, mapigano ya kupigani uhuru wa Tanganyika, Mapinduzi ya Algeria, kilikua kikipinga ubaguzi wa rangi wa Afrika ya Kusini, kipinga uonevu wa Israel dhidi ya watu wa Palestina na pia kikiunga mkono mapigano ya uhuru wa watu wa Palestina, kiliunga mkono haki ya nchi ya China kujiunga na Umoja wa Mataifa na vile vile uungaji mkono wa muungano wa Korea ya Kusini na Korea Kaskazini. Chama cha ZNP kilikua ni miongoni mwa viongozi wa umoja wa kupigania uhuru wa Afrika, Marekani ya Kusini na pia katika bara la Asia na pia kilikua kiko katika mstari wa

mbele katika umoja watu wa Afrika na Asia wanaopinga kutawaliwa na nchi za Magharibi uliokua na makao makuu mjini Cairo, Misri uliokua ukiongozwa na Rais Gamal Abd Ul Nasir wa Misri na ukijulikana kama Afro-Asian People's Solidarity Organisation (AAPSO).

Hivyo kutokana na kua na mfumo na mtizamo huo, Waingereza wakaanzisha propaganda ya kukipaka matope Chama cha ZNP kwa kukipa kila jina isipokua jina la Chama cha Waislam kwani walikua wanajua wakifanya hivyo basi ndio watakipandisha hadhi zaidi, hivyo wakawa wanakiita kua ni chama cha Waarabu, chama cha Kisultani, chama cha Wakoministi n.k Jambo ambalo lilipelekea, mwishoni mwa mwaka 1956 kuundwa kwa chama cha kupingana na ZNP kilichokua kikijulikana kama African Association (Ushirikiano wa Waafrika) na baadae kikawa chama cha Waafrika na Washirazi au ASP (Afro Shirazi Party) chenye ukaribu sana na uongozi wa juu wa Chama cha TANU cha Tanganyika.

Viongozi wa ASP wao ikawa wanatilia mkazo wa umoja wa Waafrika na kuweka wazi kuendeleza kupiga vita kampeni za ZNP za kutaka uhuru na kusema kua watu wa Zanzibar bado hawajawa tayari kua na uhuru hivyo bado Utawala wa Uingereza uendelee kukaa, na pia kuzidisha kutawanya propaganda zinazo waambatanisha wapinzani wao na chuki za Ukabila, Uafrika, Uarabu, Usultani, Utumwa, n.k bila ya kutafakari kua kufanya hivyo ndiko kunakopelekea kuvunja umoja wa dini ya jamii ya kiislam ambao uliokua umedumu kwa karne na karne zilizopita, hivyo kutokana na kua mitizamo hiyo, chama hicho kikawa hakina wafuasi wengi na hivyo kufifia katika uwanja wa Kimataifa miongoni mwa wale wenye kuunga mkono umoja wa Kiislam, lakini kikawa na uungwaji mkono sana na wale waliokua Maadui wa Umoja wa Kiislam. Jambo hili lilipelekea Chama cha Z.N.P kua kinapingana na Watawala wa Kiingereza na vile vile kinapingana na Chama cha A.S.P.

Hivyo mnamo mwaka 1959 Shaykh Ameir Tajo akafukuzwa katika Chama Cha ASP, jambo ambalo lilipelekea Shaykh Ali Shariff Mussa na Shaykh Muhammad Shamte pia kuhama kutoka katika chama cha ASP na kuunda chama chao cha ZPPP (Zanzibar and Pemba Peoples Party), na kama inavyoonekana kutokana na jina lake,basi tunaona kua hakina tofauti kubwa kimaana na kile cha ZNP, kwani vyote vimejumuisha wananchi wa Zanzibar ambayo ni Unguja na Pemba, bila ya kujali asili zao kua kama ni Mshirazi, Muafrika, Muarabu, Mhindi n.k.

Mnamo mwaka 1961 ulifanyika uchaguzi tena na matokeo yake yakapelekea tena vyama hivyo kuungana tena. Serikali ya Umoja baina ya ZNP na ZPPP ilikua inaunga mkono harakati za kuendeleza Umoja wa Kiislam wa Watu wa Zanzibar na kuendeleza Dini ya Kiislam na umoja katika maeneo ya Afrika Mashariki na

Duniani kwa ujumla na hivyo mnamo tarehe 5-10-1963 Waziri Mkuu wa Zanzibar iliyo chini ya usimamizi wa Waingereza, Muhammad Shamte na Waziri mkuu wa Kenya ambayo pia ilikua ipo chini ya usimamizi wa Waingereza, Jomo Kenyatta walitia saini mkataba wa baina ya nchi mbili hizo kukubaliana kuirejesha sehemu ya ardhi ya Mombasa kwa Wakenya, kwa masharti ya kua:

**Mwambao wa Mombasa utakua unamilikiwa na Serikali ya Kenya, lakini mali na kila kitu kilichokua cha jamii za Waislamu wanaoishi katika sehemu hizo wasinyang'anywe wala kuharibiwa, na pia zilindwe. *Sharia'h* za Kiislamu ikiwemo mahkama ya Qadhi ziendelee kutumika katika sehemu hizo kama ilivyokua hapo kabla, watu wa sehemu hizo wawe na uhuru wa kuabudu, kusoma, kusomeshana, kutangaza na kuendeleza dini yao ya Kiislam bila ya vikwazo vyovyote.**

Mnamo mwaka 1963 ukafanyika uchaguzi mwengine ambapo, ASP ilishinda asilimia 40 ya kura, na viti 13 chama cha ZNP asilimia 36 na viti 12 na ZPPP ikapata asilimia 17 ya kura na viti 6 hivyo, vyama vya ZNP na ZPPP vikaungana na kuunda Mamlaka ya Uongozi, yaliyokua yakiongozwa tena na Shaykh Mohammed Ali Shamte na hivyo kupewa uhuru kutoka chini ya usimamizi wa Uingereza tarehe 10-12-1963.

Miongoni mwa waliounda Mamlaka hayo ya Watu wa Zanzibar walikua ni pamoja na **Daktari Idarus Baalawy, Ali Muhsin Barwani, Mohamed Ali Shamte, Juma Alley, Ibuni Saleh. Shaykh Ameir Tajo, Amirali Abdul Rasul, Rashid Hamadi, Omar Hamad na Maulid Mshangama.** Haina haja ya kuchunguza kwa undani asili ya majina hayo, kwani kwa kila mwenye akili timamu anaona wazi kua kuna jumuisho la watu wenye asili tofauti. Na hii ni kwa sababu viongozi hawa walitoka katika vyama vinavyopigania Umoja na kupinga kubaguana miongoni mwa watu wa mwambao wa Afrika Mashariki, kwani walikua ni Waislam waliochanganyika kutokana na asili za Waafrika,Waarabu, Wahindi n.k

## KUANGUKA KWA AL ANDALUS YA AFRIKA MASHARIKI

Hata hivyo Mamlaka hayo ya Watu wa Zanzibar yaliyopatikana katika uhuru wa mwaka 1963, hayakudumu madarakani kwani mnamo tarehe 12-1-1964, miaka 472 baada ya kupinduliwa utawala wa Al Andalus wa Hispania tarehe 12/1/1492, utawala wa Mamlaka ya Watu wa Zanzibar ilipinduliwa na kufutwa baada ya kutokea Mapinduzi ya umwagaji damu ya Waislamu wasiokua na hatia, kutokana na mtazamo wa kua Mamlaka hayo, hayakua na uhuru kamili kama walivyotaka iwe wale waliopindua, na kuanzisha Serikali ya Mapinduzi ya Zanzibar.

Kabla ya kuendelea mbele labda tuangalie vitabu vya Dini ya Kiislam vinasemaje kuhusiana na umwagaji wa damu za Waislamu, kwa sababu tumeona kua asili ya Watu wa Zanzibar ni wenye kufuata dini ya Kiislam, hivyo bila ya shaka waliomwagiwa damu zao na kudhulumiwa katika kipindi hicho walikua ni Waislam, tusiangalie jambo hili kwa mtizamo wa yaliyopita tu, kwani tusisahau kua matukio hayo na kama hayo bado yanaendelea kutokea katika sehemu nyengine ulimwenguni, kwa mfano katika wakati tulionao tunaona kua nchini Syria Waislam kwa Waislam wanapigana na kupelekea mauaji ya takriban watu 500,000 wakiwemo watoto 60000 wna pia kusababisha wimbi la Waislam waliokimbia makazi yao kua ni zaidi ya 5050000, na hivyo kuifanya nchi ya Lebanon kua na wakimbizi wengi kutoka Syria kuliko hata hao wananchi wake.

Saudi Arabia na washirika wake wanaishambulia Yemen, na hivyo kusababisha mauaji ya zaidi ya Waislam 12,000 wasiokua na hatia. Kwa sababu tu ya kutaka kumuweka madarakani kiongozi ambae atasimamia maslahi yao na pia ya nchi za magharibi hususan tunapolizungumzia suali la matumizi ya mlango muhimu wa bahari wa *Baab al Mandab* wenye upana wa kilomita 20 uliopo katika Bahari Nyekundu baina ya Eritrea, Djibout na Somalia kwa upande wa Afrika na Yemen kwa upande wa Uarabuni. Mlango huu kwa siku hua unapitisha mapipa bilioni 3 ya mafuta kwa siku.

Hivyo kwa kua inaonekana kua kama watu hawajui, basi kwa kila asiejua inambidi ajue kua katika vitu ambayo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amevitukuza na kuvifanya kua adhimu sana, basi ni damu ya Waislam. Kwani yeye mwenyewe Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ametoa onyo kali kwa wale wanaohalalisha kuwaua Waislam bila ya sababu inayokubalika Kisharia au kuwauwa Waislam kwa makusudi, kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amesema katika *Qur'an*:



﴿وَمَن يَقْتُلْ مُؤْمِناً مُّتَعَمِّداً فَجَزَآؤُهُ جَهَنَّمُ خَالِداً فِيهَا وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ وَلَعَنَهُ وَأَعَدَّ لَهُ عَذَاباً عَظِيماً﴾

**Waman yaqtul mu/minan mutaAAammidan fajazaohu jahannamu khalidan feeha waghadhiba Allahu AAalayhi walaAAanahu waaAAadda lahu AAadhaban AAa*dhi*man** *(Surat Al Maidah 4:93*)

*Tafsir:* ***Na yeyote yule atakaemuua Muumini kwa makusudi, basi malipo yake ni Jahanama atakapokaa milele, na Adhabu na Laana za Allah zitakua juu yake, na ametayarishiwa kwa ajili yake Adhabu kali sana.***

Tafakkar utukufu wa damu ya Muislam, kisha utaona kua hakuna sababu ya kuimwaga damu hiyo isipokua tu kwa wale wenye kutafuta Laana za Allah

*Subhanah wa Taála* na hivyo kuangamia Milele kesho Akhera, na matokeo haya ya kumwagwa damu za Waislamu, hutokea pale inapokua waliopo kwenye Mamlaka wanapokua hawaendani na matakwa ya watu wa Magharibi, lakini hata hivyo hayo yote hayahalalishi umwagaji damu. Kwani tukiangalia miongoni mwa aya tulizoziangalia katika kitabu hiki ambayo ni aya ya 59 ya *Surat An Nisaa* basi tunaona inasema kua:

﴿يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَأُوْلِي ٱلْأَمْرِ مِنكُمْ﴾

**Y<u>a</u> ayyuh<u>a</u> alla<u>dh</u>ina <u>a</u>manoo a<u>t</u>eeAAoo All<u>a</u>ha waa<u>t</u>eeAAoo alrrasoola waolee al-amri minkum.** (*Surat An Nisaa 4:59*).

*Tafsir: '**Enyi mlioamini mtiini Allah na Rasuli na wenye amri juu yenu'***.

Aya hiyo haizungumzii *Taqlid* tu peke yake lakini pia vile vile inazungumzia kuhusiana na mambo ya kiutawala, kwani Wanazuoni wanasema kuhusiana na aya hii kua, pale inapokua wenye amri juu yenu ni miongoni mwa wenye sifa za kua ni wenye Imani ya dini ya Kiislam, basi hairuhusiki kuwapindua, hususan pale tunapoangalia na kuona kua kupindua huko kutasababisha jumuisho la umwagaji wa Damu ya Waislam na pia ya watu wengine wasiokua na hatia.

Uthibitisho huu unapatikana pia katika *Hadith* ya Ubaidah Ibn As Samit ambae alikua ni miongoni mwa Masahaba wa mwanzo waliokula kiapo katika *Aqaba* mbele ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* anasema : '**Tulikula kiapo cha kushirikiana na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, katika kumsikiliza na kumtii kiongozi wetu iwe tuko katika hali ya kua na nguvu au hali ya uchovu, katika wakati wa matatizo au katika wakati wa raha, na hata kama ikiwa wengine watapendelewa zaidi yetu. Na hatutopigana na mtawala hadi pale tutakapoona *kufr* iliyo wazi ambapo una ushahidi unaotoka kwa Allah.**'

Anasema Imam Al Kirma'ani kuhusiana na *Hadith* hii kua **: 'Huu ni ushahidi tosha kua Mtawala hatakiwi kupinduliwa kutokana na kutokua muadilifu, kwani kumuondoa kwake kutasababisha mauaji katika jamii, kumwagika kwa damu na vile vile kuvunjika kwa umoja. Hivyo madhara ya kumuondoa kiongozi kama huyu hua makubwa kuliko kile kitokeacho wakati yeye yupo madarakani.'**

Vile vile amesema Abd Allah Ibn Amr kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, '**Kutoweka kwa ulimwengu huu, hakumaanishi chochote mbele ya Allah kuliko kumuua Muislam.**'

Nae Abd Allah Ibn Umar akasema **: 'Nilimuona Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akizunguka *Al Kaabah* huku akisema 'Ukubwa wako ni mkubwa sana na unavyonukia ni kwa harufu nzuri sana, Ukubwa wako ni mkubwa sana na Utukufu wako ni mkubwa sana**, **Nnaapa kwa yule ambae roho ya Muhammd imo mikononi mwake, Utukufu wa *Mu'umin,* kwa Mali yake na Damu yake, na kumfikiria wema *Mu'umin* ni kukubwa sana mbele ya Allah kuliko mbele yako wewe!**'' *(Imam Ibn Majah)*

Tafakkar pia *Hadith* iliyomo katika Sahih Bukhari isemayo: '**Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua, kesi za mwanzo kuhukumiwa katika siku ya Malipo zitakua ni za umwagaji damu.**'

Vile vile Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amekataza kumuua Muislam kwa kutumia njia za kumvamia, kumshtukizia au kwa kumhadaa, kwani pia anasema Abu Huraira kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: '***Mu'umin* hatakiwi kuuliwa kwa kuhadaiwa, Iman imekanusha Mauaji kama hayo**'. (*Imam Abu Daud na vile vile Imam Al-Hakim katika Mustadrak Al Hakim*)

Imam Ibn Athir anasema katika Al-Nihaya, '**Kuua kwa hadaa ni kuwavamia wengine wakati wao hawajui**'.

*Hadith* hii inamaanisha kua Iman ya Dini ya Kiislam inapinga kabisa kabisa kuwavamia watu wengine na kuwaua bila ya wao wenyewe kujua na pia vile vile kuwapiga watu au kuwapiga wakati wakiwa wamefungwa mikono na miguu. Tukiiangalia kauli ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* isemayo '***Mu'umin* asiwavamie wengine kwa kuwashtukizia**' basi tunaona kua iko katika hali ya kupendekeza na vile vile iko katika hali ya kukataza na hivyo hua ni haramisho kwa sababu imejumuisha hadaa, jambo ambalo limekatazwa.
Tukiangalia *Hadith* nyengine ya Abd Allah Ibn Masud ambayo isemayo kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua '**Kumdhalilisha Muislam ni *al fusooq* (madhambi) na kupigana nae ni *kufr*.**'

Lakini labda tuseme waliouawa katika kuyafuta Mamlaka husika hawakua Waislam, bali walikua ni Makafiri waliokua wakiishi katika ardhi ya nchi hiyo, jambo lenye kumaanisha kua Makafiri hao walikua chini ya Mamlaka hayo, kuhusiana na suala hili basi tunaona kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* anasema kua: '**Yeyote yule aliemuua asiekua Muislam (alie chini ya uangalizi wa Waislam)**

**bila ya sababu inayokubalika ki sharia'h basi niharamu kwa mtu huyo harufu ya Pepo, ijapokua harufu yake hunukia kutokana na umbali wa miaka arubaini**'.*(Bukhari)*

Umar Ibn Al Hamq al Khazai anasema kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: '**Ikiwa mtu atayasalimisha maisha yake kwa mtu mwengine, halafu mtu huyo akamuua (yule aliejisalimisha kwake), basi mimi sina haja na muuaji huyo, hata kama yule alieuliwa alikua si Muislam**'*(Imam Bayhaqi)*.

Kutokana na vithibitisho hivyo, tunaona kua tukio la *Bani Adam* kumdhalilisha, kumpiga na kumuua *Bani Adam* mwenzake hua ni kuenda kinyume na maamrisho ya *Qur'an* ambacho ni Kitabu cha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na vile vile ni kuenda kinyume na *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na ni kuvunja *Maqasid Ash Shariyah* na hivyo halifai kabisa kabisa si kulifurahia au kulipongeza tu bali hata kuliangalia au kukaa kimya juu yake.
Lakini kwa wasiofahamu na pia wasiotafakari wanakaa na kukumbushana, kushangiria na kupongezana kila baada ya muda fulani kwa kutokea kwa matukio kama hayo. Anasema Urs Ibn Umayra kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua : '**Itakapotokea dhulma na maovu kuenea ardhini, basi yule anaeishuhudia na akaikataa na kuipinga basi atakua sawa sawa na yule ambae aliekua huyupo wakati ilipotokea dhulma hiyo, na yeyote yule atakaekua hayupo wakati wa dhulma hiyo lakini akairidhia au kukaa kimya kuhusiana na dhulma hiyo basi hua ni sawa na alieishuhudia (na hivyo hua ni kama aliejumuika nao miongoni mwa walioifanya dhulma hiyo)**.' *(Imam Daud, Imam Bayhaqi)*

*Hadith* hii inaturudisha nyuma katika kisa cha Khalid Ibn Walid pale alipotumwa na *Khalifah*h Abu Bakr As Saddiq kwenda kumshughulikia Musailimah aliejitangazia Utume baada ya kufariki Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Miongoni mwa waliokamatwa mateka baada ya Musailimah kuuawa alikuwemo pia Muja'a ambae katika kipindi fulani aliwahi kuishi na Masahaba katika mji wa Madina, na alipokamatwa na kupelekwa mbele ya Khalid Ibn Walid akajua kua wakati wake duniani umemalizika, hivyo akamsalimia : '***Asalaam A'laykum wa Rahmatu Allah***'

Khalid Ibn Walid akamtizama kisha akamuuliza: '**Sasa hivi ndio unanisalimia**?'

Muja'a akajitetea kwa kusema: '**Ya Khalid, Wewe unanijua mimi, nilikuwemo miongoni mwa waliokubaliana *baya'ah* (kiapo cha mashirikiano) na Muhammad, na bado nnaamini kile nilichokua nikikiamini katika wakati ule**'

Khalid Ibn Walid akamwambia: '**Wewe huamini kile ulichokua ukikiamini hapo kabla, kwani kukubali kwako kuishi chini ya Mtume sie anaejinadi kua yeye ni**

**Mtume na kukaa kimya kwako ni kuridhika nae. Wewe ni mtu mwenye busara zaidi miongoni mwa watu wa mji huu, na ulikua unajua kua mimi nnakuja, na bado hukutoka na kuja kupigana upande wangu, hivyo mimi sioni kisingizio chochote kile kwa ajili yako, uliwasikia walichokua wakisema watu wa mji huu nawe ukakaa kimya, wakati ndani yake kuna watu walio chini kuliko wewe, walimpinga Musailimah na wakateswa na wengine kuuawa**'

Muja'a akasema: **'Nilikua na Khofu kutokana na watu wangu'**

Khalid Ibn Walid akamwambia: '**Kwani nini hukutoka nje ya mji na kunifuata au japo kunitumia ujumbe? Sasa, sasa hivi sitokufanya kitu, lakini kamwe sitokuachia huru, baina ya kukuachia huru na upanga wangu na kukuachia huru kabisa kuna hatua inabidi ichukuliwe kati yake. Hivyo nnaenda kukufungia hadi pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* atakapoamua juu yako.**'

Kisha Khalid Ibn Walid akakaa na wanajeshi wake na kushauriana, na wakakubaliana kumuua Muja'a kutokana na kitendo chake cha kuwasaliti Waislamu na kushirikiana na maadui waliokua wakiupiga vita Uislam.

Imam Al Shafi'i anasema kuhusiana na kisa hiki kua: '**Khalid Ibn Walid alimhesabu Muja'a kua ni Kafiri kwa sababu alikaa kimya na pia aliachana na kile alichokua akikiamini hapo kabla**.'

Hivyo mtu asipotafakari na kujifunza kutokana *Hadith* tulizoziangalia na pia kisa hiki cha Muja'a ambae alikaa kimya pamoja na Makafiri bila kufanya chochote, na matokeo yake akawa ni miongoni mwa walio wasaliti Waislam na hivyo kuunga mkono *Munkar* (Maovu) na *Kufr*, Jee hali itakuaje kwa yule ambae anawaunga mkono kwa kuwasaidia, kuwasifia, kuwashangiria, n.k wale waliousaliti Uislam, kuwaua Waislam na kisha kushirikiana pamoja na maadui wa waliouvunja umoja wa Kiislam?

Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Utafika wakati mtakua mkitawaliwa na viongozi wabadhirifu. Na watasababisha dhulma kubwa sana na watachelewesha nyakati za Sala. Yeyote yule atakaekutana na viongozi hawa, basi asiwe '*Arif*' wao. Msiwe askari wao, wala wakisiaji wa kodi zao, na wala msiwe walinzi wa milango yao**' (*Imam Ibn Hibban; Imam Tabarani*).

Vile vile anasema Imam Al Baghdad kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua : '**Mwishoni mwa zama, Viongozi Madhalimu, Mawaziri wanaomuasi Allah, Wasimamizi walaghai, na Mahakimu waongo watatokea. Yeyote yule atakaekutana nao basi asiwe '*Arif*' wao. Msiwe wakisiaji wa kodi zao, wala msiwe walinzi wa milango yao na msiwe askari wao.**' (*Tarikh al-*

*Baghdad, 12/63; 10/284*)

Maana ya neno '***Arif***' ambalo linaonekana katika *Hadith* tuliyoiangalia linamaanisha mtu ambae, anawasaidia Madhalimu wa aina yeyote katika njia ya kuwataarifu madhalimu hao mambo na hali inavyoendelea katika jamii za wale anaowadhulumu. Jambo hili limekatazwa Kiislam kwa sababu hua ni kujumuika na kuwaunga mkono Madhalim ambako kumekatazwa kwa hali yeyote ile, iwe kuwafanyia kazi, kuwasifu, kujipendekeza, kuwapongeza, kuwafurahia, kuwapa pole n.k

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anatoa onyo katika *Qur'an* kuhusiana na kujumuika na watu waliofanya Dhulma kwa kusema:

﴿وَلَا تَرْكَنُوٓاْ إِلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ فَتَمَسَّكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ﴾

**Wala tarkanoo ila alladheena dhalamoo fatamassakumu alnnaru wama lakum min dooni Allahi min awliyaa thumma la tunsaroona** *(Surat Hud 11:113)*

*Tafsir:* ***Na msielemee kwa wale wanaofanya dhulma, au moto utakuguseni na hamna mlinzi mwengine zaidi ya Allah, na kisha hamtonusurika.***

Kuhusiana na maneno ***Wala tarkanoo ila alladheena dhalamoo***, (***Na msielemee kwa wale wanaofanya dhulma***) amesema`Ali bin Abi Talhah kua amesema Abd Allah Ibn `Abbas kua, '**Msikubaliane nao katika jambo baya litakalofanya hali kua mbaya zaidi bila ya sababu nzuri**', Imam Ibn Jarir nae amesema kua amesema Abd Allah Ibn `Abbas kua, '***Na msielemee kwa wale wanaofanya dhulma***', Hii ni kauli nzuri kwani inamaana : '**Msitake msaada kutoka kwa wenye kufanya Dhulma kwa sababu hua ni sawa na kuwaunga mkono katika Dhulma zao**' na '***Au moto utakuguseni na hamna mlinzi mwengine zaidi ya Allah, na kisha hamtonusurika***', maana yake ni kua hamtokua wa kukuokoeni zaidi ya Allah wala wa kukuokoeni katika Adhabu yake.

Anasema Imam Al Suyuti kuhusiana na maneno ***Wala tarkanoo ila alladheena dhalamoo fatamassakumu alnnaru*** **kua**: '**Kwa sababu neno *rukan* linaelezea kuzidi katika upande mmoja, na katika kuruhusu *Dhulma* bila ya kuchangia kivitendo, basi ni lazima kuwepo kwa adhabu ingawa ni ndogo kuliko adhabu ya *Dhulma* yenyewe**.' *(Al Suyuti, Itqan fi ulum al Qur'an)*

Abu Hurayrah amesema kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Kuna watu wa aina mbili wa motoni ambao sijawahi kuwaona: Watu wenye mijeledi kama mikia ya ngo'mbe ambayo huitumia kwa kuwapigia watu, na Wanawake ambao wamevaa nguo lakini wakaonekana bado wako uchi, wanaotembea kwa kutamanisha, na vichwa vyao vikiwa kama nundu za ngamia zikiwa zimezidi upande mmoja. Kamwe hawataingia Peponi, na hata hawatoinusa harufu yake, ijapokua harufu yake inaweza kuvutika kwa umbali kadhaa wa kadhaa**' (*Imam Muslim, Imam al Bayhaqi, na Imam Ahmad - Silsilat al AHadith as Saheehah, 3/316, no. 1326*)

Anasema Imam An Nawawi kuhusiana na *Hadith* hii kua: '**Kuhusiana na wale ambao watakua na mijeledi basi hua ni wale ambao hua wanafanya kazi za kiaskari**' *(Sharh al-Nawawi 'ala Saheeh Muslim)*

Watu hawa hua si askari peke yao tu, bali pia hujumuisha wale watu ambao huwasaidia viongozi wenye kufanya Dhulma kwa kuwadhulumu watu wasiokua na makosa iwe kwa kupewa amri na viongozi hao au kwa matamanio yao tu.

Imam Al-Sakhawi anasema kuhusiana na watu hawa kua: '**Wao hua ni wasaidizi wa wenye kufanya dhulma na kawaida hua ni kundi baya sana la watu miongoni mwa watu waliomzunguka kiongozi, na vile vile huashiria Viongozi.**'*(Al-Ishaa'ah li Ashraat il-Saa'ah)*

Amesema Abd Allah Ibn Umar kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Usiingie katika nyumba au miji ambayo ndani yake kuna Madhalim isipokua pale unapotaka kupata kile watakachokipata wao**' *(Musnad Imam Ahmad)*

Abd Allah Ibn Abdul Rahman amesema kua, amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Yeyote yule mwenye kuwasadia *Qawm* (watu, jamii, kabila) yake katika kufanya dhulma, basi hua kama mnyama alieanguka kutoka kileleni juu ya kilima hadi chini na akaumia kutokana na dhambi zake (zitokanazo na kusaidia huko)**' *(Musnad Imam Ahmad)*

Anasema Ibn Majah katika kitabu chake cha *Al-Ahkam* kua: **Kutoka kwa Abd Allah Ibn Umar ambae amesema kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*:** '**Yeyote yule atakaesaidia katika mgogoro wowote, katika kudhulumu au kumsaidia aliedhulumu basi hasira ya Allah hua juu yake hadi pale atakapoangamia**'*(Sunnah Ibn Majah)*

Na mambo kama haya yapo kila sehemu duniani, halafu baadae watu waliofanya au kuunga mkono udhalimu kama huo wanakaa na wanalalamika kua imani imepungua, neema imepungua, ardhi haina rutba, maisha magumu, n.k wamesahau kua mitihani yote hiyo inatokana na kufanya na pia kuunga mkono mambo yasiyofaa kutokana na kua na ujinga wa kutotaka kuutumia ufahamu tuliopewa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ili kutafakari, kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika *Qur'an*:

﴿مَّآ أَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ وَمَآ أَصَابَكَ مِن سَيِّئَةٍ فَمِن نَّفْسِكَ﴾

**Ma asabaka min hasanatin famina Allahi wama asabaka min sayyi-atin famin *Nafsika*** *(Surat An Nisaa 4:79)*

*Tafsir:* ***Kila jema linalokufikieni, linatoka kwa Allah, lakini kila baya linalokufikieni basi hua linatokana na Nafsi zenu.***

Na vile vile akasema tena

﴿وَمَآ أَصَابَكُم مِّن مُّصِيبَةٍ فَبِمَا كَسَبَتْ أَيْدِيكُمْ وَيَعْفُواْ عَن كَثِيرٍ﴾

**Wama asabakum min museebatin fabima kasabat aydeekum wayaAAfoo AAan kathirin** *(Surat Ash Shuraa 42:30)*

*Tafsir:* ***Na kila msiba unaokufikieni, basi hutokana na kile mlichokichuma. Na yeye ni mwenye kusamehe sana.***



Na vile vile anasema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Ikiwa Allah atawapenda watu basi huwapa mitihani, na kila mwenye Subra atakua na Subra na kila atakaekua na wasi wasi atakua na wasi wasi**' *(Jami'i Sahih-Imam Ahmad).*

Akasema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Ukubwa wa malipo hutegemea na ukubwa wa mtihani. Ikiwa Allah atawapenda watu basi huwapa mtihani, na yule atakaeridhika basi ataridhika na atakaekasirika basi atakasirika**' (*Jami'i Sahih Imam Tirmidhii*).

Hivyo kulingana na aya na *Hadith* tulizoziangalia hapo juu basi tunaona kua Mitihani huweza kua ni sehemu ya kusamehewa dhambi kutokana na makosa yaliyofanyika, huweza kua ni sehemu ya kupimwa mja ili kupandishwa darja kutokana na kua na subra na mitihani hiyo na vile vile huweza kua ni angamizo au kushushwa darja kutokana na kutokua na subra na hivyo kulaani mitihani hiyo.

Na katika wakati wa mitihani watu wanatakiwa watafakkar hali zao zilivyokua kabla ya mitihani hiyo, na baada ya hapo ndio watajua kama walikua ni moingoni mwa wasiokua na makosa basi hawatakiwi kujisifu bali hutakiwa wazikaripie *Nafsi* zao, na kama ni miongoni mwa wenye makosa basi huwabidi kujirekebisha ili wanufaike na mitihani hiyo. Lakini ikiwa wana makosa halafu wanafurahia makosa yao, au hawana makosa lakini wanawafurahia wale waliofanya makosa basi hapa hua hakuna manufaa yanayopatikana kutokana na mitihani waliyokua nayo, na baada ya kupanda darja hua wanashuka darja kwa sababu hii hua ni sawasawa na kufanya dhambi wakati wa faragha na baadae Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akakuletea mitihani ili akusafishe lakini wewe ukatoka nje kujitangazia mbele ya watu juu ya yale uliyoyafanya.

Anasema Salim Ibn 'Abd-Allah kua: '**Nimemsikia Abu Hurayrah akisema: Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: Ummah wote utakua salama isipokua wale wenye kufanya dhambi bila ya kificho. Sehemu ya kufanya dhambi bila ya kificho ni pale mtu anapofanya dhambi wakati wa usiku na Allah akamsitiri na dhambi hiyo, lakini yeye asubuhi yake akasema, 'Ewe fulani na fulani jana nilifanya kitu kadha wa kadha.' Mola wake alizifunika dhambi zake usiku kucha lakini yeye asubuhi akazifunua**.' *(Bukhari na Muslim)*

Anasema Imam Ibn Hajar kua: '**Amesema Ibn Battaal kua: Mtu kujisifu dhambi zake hua ni kuonesha upungufu wa heshima mbele ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake Muhammd *Salallahu A'layhi wa Salam*, na waja wema wa Kiislam na hua ni aina ya uchochezi wa kikaidi. Kuzificha dhambi humlinda mtu kutokana na kutoheshimika kutokana na dhambi hizo, kwa sababu dhambi humsababisha yule azifanyae kudhalilika, kwa kupewa adhabu ya *Hadd (adhabu kubwa ambazo hutokana na makosa ya kupingana na amri za Allah na hivyo hubidi kuadhiwa kulingana na hukmu iliyomo katika Qur'an)* pale inapokua mtu huyo anastahiki kupata adhabu hiyo kutokana na dhambi aliyoifanya, au *Tazir (adhabu ndogo ndogo ambazo hutokana na makosa ya kupingana na amri za kiislam kijamii lakini adhabu zake hazikutajwa katika Qur'an hivyo hubidi kuadhiwa kulingana na mtizamo wa wenye mamlaka katika jamii*) Inapokua hastahiki kupata adhabu ya *Hadd*. Ikiwa ni kosa ambalo linavunja haki ya Allah, basi Allah ni mwingi wa ukarimu na Rehma zake huzipita hasira zake. Hivyo ikiwa amezificha dhambi zake duniani basi pia hatozifichua kesho Akhera, lakini kwa yule anaejitangazia dhambi zake duniani basi hukosa nafasi hiyo.**

**Hivyo *Hadith* hii inawalaani wale ambao wanaojisifu kuhusiana na dhambi zao, na inamaanisha kua inawasifu wale wenye kuzificha dhambi zao. Ukweli ni kua Allah *Subhanah wa Ta'ala* anazificha dhambi basi na mja huyo pia**

**anatakiwa kuzificha dhambi hizo. Yeyote yule asiezificha dhambi hizo kwa makusudi basi humkasirisha Mola wake, ambae nae hatomfichia tena. Yeyote yule atakaeficha dhambi zake kwa kumuonea haya Mola wake na waja wenzake basi Allah atamrehemu kwa kumfichia dhambi zake.** *(Fat-h al Barri)*

Kila mmoja wetu anayaona wazi madhara yaliyopo katika jamii yetu na hali tuliyokua nayo Waislam wa Afrika Mashariki na ulimwenguni kwa ujumla hivi sasa, juhudi walizokua wakizitumia kupigania Umoja wa Waislam kina Shaykh Ibn Sumayt, Qutb Din Muhammad Al Atfayyish, Mufti Ahmad Zayn Ad Dahlan, Shayk Hasan Ibn Ameir, Shaykh Ali Muhsin Barwan na wengine wengi, baadhi ya wasiokua na ufahamu miongoni mwa Waislam wamezisaliti na bado wengine hadi hii leo wanaendelea kuzisaliti.

Kwani anasema Al `Ajluni kua: **Imam Tabarani anasema kua Al Hasan Al Basr alimsikia mtu mmoja anamuombea dua mbaya Al Hajjaj ambapo Al Hasan Al Basr akamwambia mtu huyo: 'Usiombe dua hiyo! Kwani hii ni stahili yenu. Kitu nnachokiogopa ni kua ikiwa Al Hajjaj ataondolewa au akifariki basi nguruwe na magorila wanaweza wakawa ndio wenye mamlaka juu yenu**'. (*Kashf al-Khafa' 1:164, 2:166-167, 2:413*)

Wenye kujua wanasema kua '***A'amalukum U'mmalukum'*** yaani '**Amali zenu katika mambo yenu basi ndio hivyo hivyo watakavyokua wale wenye mamlaka juu yenu'**

Imam Al-Bayhaqi anasema kua Al Hasan Al Basr alisem : **Bani Israel walimwambia Nabii Musa *A'layhi Salaam* : 'Tuombee kwa Mola wako atuoneshe tupate kujua pale atakapokua ameridhika nasi na pale atakapokua ametukasirikia.' Nabii Musa *A'layhi Salaam* akaomba dua kumuuliza Allah *Subhanahu wa Ta'ala* juu ya jambo hilo, ambapo nae akajabiwa: 'Waambie kua: Ridhaa zangu hua pamoja nao pale ninapowajaalia Watawala wema juu yao, na kutoridhia kwangu juu yao huonekana pale ninapojaalia mtu muovu na katili miongoni mwao kua ndio kiongozi juu yao.'**

Vile vile Al Qasim Ibn Mukhaynara alisema: '**Mkitaka kujua hali ya wakati wenu mnaoishi basi haina haja ya kuangalia chochote kile isipokua kuangalia wenye Mamlaka juu yenu, kwani ikiwa wenye Mamlaka juu yenu ni Waadilifu basi na wakati mnaoishi nyinyi ni wa Kiadilifu, ikiwa wenye Mamlaka juu yenu ni Madhalim basi na wakati wenu wa maisha mnaoishi ni wa Kidhalim'**

Hivyo kila anaekaa akasifia, akafurahia, akapongeza na kuona bora yale yaliyotokea basi hua anawasababishia na kuwaongezea wengine waliobakia mzigo wa ugumu wa maisha unaotokana na kukosekana kwa ridhaa za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* juu ya yaliyotokea na namna watu wasivyojali juu ya matokeo hayo.

Tukiangalia tukio la kufutika kwa Mamlaka ya Zanzibar katika mwaka 1964 kwa mtazamo mwengine hususan mtazamo wa wale wenye kutafakkar na kuunga mkono mapigano ya kuendeleza Umoja wa Kiislam na kueneza Dini ya Kiislam, basi tunaona kua kulikua na malengo ambayo yalikua sawa sawa na yale malengo yaliyotokea katika nchi ya Hispania katika kuyafuta Mamlaka ya Kiislam wa Al Andalus katika mwezi Januari ya mwaka 1492, kama anavyosema *Riyad Najib Al-Rayyis* ambae ni mwandishi na mchunguzi wa mambo ya kisiasa ya kimataifa wa Syria katika kitabu chake cha *Sahafi wa Madinatan: Rihla ila Samarqand wa Zanjibar* (Maandiko na Miji: Safari katika Samarqand (Uzbekistan) hadi Zanzibar) kua: **Zanzibar ilikua ni Al Andalus ya Afrika Mashariki iliyopotezwa na Waarabu kama vile ilivyopotezwa Al Andalus ya Hispania**.

Kuna baadhi ya watu wanaweza kuhoji uhalisi wa kimaana wa neno '*Waarabu*' alilotumia *Riyad Najib Al Rayyis*, na kutaka kujua jee lilikua linamaanisha nini? Bila ya kukusudia kupendelea au kutetea asili ya *Waarabu* au *Uarabu* na hivyo kupinga asili za watu wengine basi tunaona kua kiusahih kauli au maneno hayo yanafafanulika katika mazingira, hali na mitizamo zifuatazo.

Kwa kuangalia mtizamo unaotegemeana na hali ya mazingira, basi tunaona kua katika kipindi cha kabla ya vita vya kwanza vya Dunia, na kabla ya kuanguka kwa Dola la Ottoman, kama tulivyoona kulikua na harakati za wazi za kupigania umoja wa Kiislam Duniani ambao watu wa Magharibi walikua wakiupiga vita, na maadui wa harakati hizo walikua wakiuita umoja hua kwa jina la *Pan Islamism*, hivyo baada ya vita vya Dunia vya pili kumalizika, watu wa Magharibi wakafanikiwa kuzizima harakati hizo na kuwagawa Waislam katika nchi, mataifa na matabaka mbali mbali, hivyo watu wa maeneo yaa Arabuni wakaanzisha harakati nyengine za kupigania uhuru na umoja wa Waarabu dhidi ya ukoloni wa watu wa Magharibi dhidi yao, na hivyo watu wa Magharibi wakazipa jina harakati hizo kua ni *Pan Arabism*.

Tukiiangalia asili na maana ya Uarabu kama inavyojionesha katika hali kama hio hapo basi tutaona kua moja kwa moja Uarabu unajumuisha na kushikamana na Uislam, kwa sababu tukiwaangalia watu wa Iraq tutaona kua wanaitwa Waarabu, lakini si waarabu kwani wao wana asili yao ni Kurd, watu wa Misri wanaitwa Waarabu lakini si Waarabu kwani wana asili ya Qubt, watu wa Morocco, Tunisia, Algeria n.k wanaitwa Waarabu lakini si Waarabu kwani asili yao ni Amazigh, na hivyo ndivyo ilivyo kwa watu wa Samarqand, Bukhara na kadhalika ambao ni wenye asili ya Armenia.

Imam Abu Hamid Al Ghazal ambae yeye mwenyewe ana asili ya Iran na hivyo anakua ni Muajemi, anasema kuhusiana na Uarabu na Uislam kua: '**Uislam ndio**

**dini iliyotengeneza roho na ngozi ya Uarabu**', vile vile Shaykh Al Qaradawi anasema kua : '**Uislam ndio msingi wa Uarabu na Uislam ndio ulioitengeneza historia, na utamaduni wa Kiarabu**'.

Hivyo tunapozungumzia Uarabu hua tunazungumzia Uislam, na tunapozungumzia Uislam hua pia tunazungumzia Uarabu, na hivyo tunapozungumzia juu ya moja kati ya mambo hayo basi hua tunazungumzia Utamaduni wa Kiislam, ambao unajumuisha Imani, Akhlaq, na Lugha, tukiangalia kwa upande wa Lugha ya Kiarabu ambayo ndio inayojumuisha mambo mengi kuhusiana na Utamaduni wa Jamii yeyote ile, basi tunaona kua lugha ya Kiarabu ambao ndio inayobeba mantiki ya kiarabu imeungana moja wa moja na tabia na mitizamo ya Kiislam na ndio hivyo hivyo ilivyo kwa Imani na *Akhlaq*.

Kwani Utamaduni wa Kiislam umeurithi utamaduni wa Kiarabu. Na hivyo kuichuja lugha na *akhlaq* za kiarabu na kuifanya kua na mtizamo wa Kiislam zaidi, kiasi ya kua mtu yeyote yule atakaezaliwa na kukulia katika mazingira halisi ya kiarabu au basi hukulia katika utamaduni huo na hivyo kufuata Lugha, Mila, Dasturi, Ufaham na mitizamo ya Kiislam, hata kama akiwa yeye si Muarabu au si Muislam, na hali hua hivyo hivyo kwa yeyote yule atakaekulia katika mazingira halisi ya Kiislam hata kama yeye si Muarabu basi atakulia na kufuata Lugha, Imani, Mila, Dasturi, Ufaham na mitizamo ya Kiarabu. Hivyo vitu viwili hivi Uarabu na Uislam hua daima vinashirikiana na kufungamana pamoja.

Abu Uthman al Nahdi anasema kua: '**Tulipokea barua kutoka kwa Umar Ibn a Khattab tulipokua na Utbah Ibn Farqad katika mji wa Azerbaijan isemayo kua: 'Vaeni *Izar* (nguo kama kikoi kinachofunika kuanzia kitovuni hadi chini ya magoti), vaeni viatu na vueni soksi zenu za ngozi msivae suruali, fuateni mavazi ya baba yenu Ismai'l na jihadharini na anasa na nguo zisizokua za wasiokua Waislam. Tumieni mda wenu juani kwani kufanya hivyo ni kukoga kwa Waarabu. Kuweni wagumu, msiwe laini, baadhi ya wakati tembeeni miguu chini, na msiwapandie farasi wenu kwa kushika hatamu zao, bali warukieni. Fanyeni mazoezi ya kutunga shabaha. Na yule atakaekua ni mtaalamu wa lugha ya Kiarabu, *Qur'an* na *Hadith* basi atakua na bahati nzuri *sana*''** *(Imam Baghawi na Imam al Bayhaqi katika Sunan al Kubra )*

Umar Ibn Al Khattab aliusia kwa kusema kua: '**Jifunzeni Lugha ya Kiarabu, kwani Kiarabu ni sehemu ya Dini yenu**.'(*Iqtidaa Ala Sirata Al Mustaqim*).

Na ndio maana tukaona kua watu wa Magharibi katika kuupiga vita Uislam walijitahidi sana kufuta umuhimu wa utumiaji wa lugha ya Kiarabu duniani. Lugha ambayo ni ya kitabu cha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ambacho ni kitabu kitukufu cha *Qur'an*, lugha yenye sifa ya ubora wa ufasaha, urahisi na kina kirefu katika kuelezea maana ya kitu kulingana na ufahamu wa mtu.

Na ndio maana *Sharia'h* ya Kiislam inamtaka kila Muislam kujifunza na kuijua Lugha ya Kiarabu, hivyo kusoma lugha ya Kiarabu ni *Mustahab* kuliko kusoma lugha nyengine yeyote ile kwani anasema Allah *Subhanahu wa Ta'ala*:




**Inna anzalnahu qur-anan AAarabiyyan laAAallakum taAAqiloona** *(Surat yusuf 12:2)*

*Tafsir:* ***Hakika tumeiteremsha Qur'an katika lugha ya kiarabu ili mpate kufahamu.***

Anasema Allamah Shabbir Ibn Ahmad katika kuielezea aya hii basi anasema kua: **'Lugha ya Kiarabu, ambayo ni lugha yenye kina kirefu na upana mkubwa kabisa wa kimaana katika maneno yake na inayojitosheleza katika kuelezea hisia na hali halisi ya kitu ni tukufu kuliko Lugha zote, imechaguliwa kua ni Lugha ya *Qur'an*. Kwa sababu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alikua ni Muarabu basi bila ya shaka watu wa mwanzo kuishuhudia watakua ni Waarabu', na kutokana na Waarabu basi ndio mwangaza wake ukaenea duniani kote. Kauli ya maneno yasemayo *'laAAallakum taAAqiloona'* yaani ili mpate kufahamu, yanaweka wazi sababu ya kushushwa Qurán kwa Kiarabu, yaani nyie ambao ni katika Taifa la Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam*, mpate kuionja *I'lm* yake na baada ya hapo ndio wengine nao pia wapate kuonja. Na hivyo ndivyo ilivyotokea'**

Ni jambo lililowazi kua ili Muislam aijue dini yake inavyotakiwa basi lazima awe na Uarabu wa kufahamu lugha ya Kiarabu na hapo pia ndipo atakapo fahamu vizuri zaidi *Qur'an*, *Hadith*, *Sunnah* na Historia yake na pia namna ya kufanya Ibada zake inavyotakiwa ambapo njia na vyanzo vyote vya kumuwezesha kufahamu mambo yote hayo kwa undani zaid ziko katika lugha ya Kiarabu.

Na hii haimaanishi kua kua Uarabu una hadhi kuliko Uislam, au Muarabu asiekua na *I'lm* yuko juu kuliko mtu mwengine asiekua Muarabu lakini akawa na *I'lm*. La hasha! kwani yeyote yule atakaekua anaijua lugha ya kiarabu na kisha kuitumia kwa kutafutia *I'lm* basi hua yuko juu na hivyo hua na hadhi zaidi. Jambo ambalo linatuwekea wazi kua kila mwenye *I'lm* zaidi hua na *Taqwa* zaidi na heshima zaid, hivyo kila Muislam halisi hua na Uarabu zaidi kwa kupitia njia ya Uislam, na hua na ukaribu zaid na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Abd Allah Ibn Abbas anasema kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Wapendeni Waarabu kwa sababu tatu: Kwa sababu mimi ni Muarabu, *Qur'an* ipo kwa Kiarabu na Lugha ya watu wa Peponi ni lugha ya Kiarabu** *(Imam Bayhaqi)*

Tukiangalia mtizamo wa Umoja wa nchi za Kiarabu unaoulikana kama *Arab League* pale ulipoanzishwa mnamo mwaka 1946 basi unasema katika kumuelezea '*Muarabu*' kua: '**Muarabu ni mtu ambae anazungumza Lugha ya Kiarabu, anaeishi katika nchi inayozungumwa Kiarabu, na mwenye kuunga mkono matarajio ya watu wenye kuzungumza lugha ya Kiarabu.**'

Hivyo *Najib Al Rayyis* ameyasema maneno haya kwanza kwa sababu, katika wakati wa kipindi cha kabla ya Malengo ya kuyafuta Mamlaka ya Zanzibar, maeneo ya mwambao wa bahari ya Afrika Mashariki ambayo Zanzibar ilikua ndio Mji Mkuu wake, ilikua ni miongoni mwa sehemu ambazo Utamaduni wa watu wake ni wenye kuishi kwa kufuata mfumo uliofundishwa katika *Qur'an, Hadith* na *Akhlaq* ambazo zote ni za Kiislamu na Kiarabu.

Vile vile lugha zinazotumika kitaifa ilikuwemo pia Kiarabu, kwani asilimia kubwa ya watu wake walikua wanazungumza, wanaandika na kusoma lugha ya Kiarabu, kiasi ya kua hata wale wanaoandika kwa Kiswahili hutumia herufi za kiarabu, badala ya a,b,c,d kama ilivyo katika kitabu hiki na hali hii imeondoka karibuni na kidogo kidogo mara tu baada ya kuingia ukoloni wa watu wa Magharibi, lakini tukitaka mfano hai basi tuangalie watu wanaoishi katika visiwa vya Comoro, ambao kiasili wao wako kama walivyo watu wengine wote wa mwambao wa Afrika Mashariki, na utaona kua ingawa wanazungumza Kingazija, Kiarabu, Kiswahili na Kifaransa baada ya kutawaliwa na Wafaransa lakini hadi kesho wengi miongoni mwa watu hao bado wanaandika Kingazija, Kiswahili, Kiarabu na hata hicho Kifaransa kwa kutumia herufi za *Alif, Be, Te, The, Jim*..n.k ambazo ni za Kiarabu.

Vile vile maeneo ya Afrika Mashariki yalikua ndio sehemu inayopigiwa mfano na Waislam wengi Duniani kama vile ilivyokua ikipigiwa mfano Al Andalus, kutokana na kua na mchango mkubwa sana kwa kueneza na kuendeleza *I'lm* ya Dini ya Kiislam na utumiaji wa Lugha ya Kiarabu kwa maeneo ya Kaskazini Mashariki, Mashariki hadi Kusini mwa Afrika na vile vile kudumisha umoja, usalama, amani na upendo na kuishi kwa ustahmilivu baina ya Waislam na wasiokua Waislamu wa maeneo hayo na maeneo mengineyo.

Kama vile hali ilivyokua katika Al Andalus katika wakati wa Mamlaka ya Utawala wa Kiislam na baada Mamlaka ya Utawala wa Waislam wa Al Andalus kupinduliwa na Wahispania, basi hata Wayahudi waliokua wakiishi Al Andalus chini ya Mamlaka ya Utawala huo wa Kiislam walikimbilia Uturuki kwa kuona bora kua chini ya Mamlaka ya utawala wa Kiislam wa Dola la Ottoman.

Kwa sababu hivyo ndivyo zilivyo *Akhlaq* za Kiislam na ndio maana ukaona kua ni vigumu kusikia, kuona au kusoma katika historia ya Afrika Mashariki kua watu wa maeneo hayo walipigana vita kupingana dhidi ya utamaduni wa Kiarabu ambao ni wa Kiislam, si Afrika Mashariki tu, bali hata katika historia ya bara la Asia, kwa nchi za India, Malaysia, Indonesia, Singapore n.k na pia historia ya Ulaya pale Italia, Ugiriki, Hispania, Albania, Yugoslavia, Hungaria, Austria, n.k walipokua wakitawaliwa chini ya Mamlaka ya Utawala wa Dola la Ottoman la Kiislam.

Lakini badala yake utaona kuna ushahidi uliotapakaa kila sehemu unaoonesha kua watu wa Afrika Mashariki na pia Bara la Asia walikua wakipigana vita dhidi ya watu wa nchi za Magharibi na kukataa kata kata kua chini yao na hivyo kuamua kubakia na Utamaduni wa Kiislam ambao pia ndio utamaduni wa Kiarabu, na hivyo bila ya shaka, jitihada za kuuangamiza Utamaduni wa Dini ya Kiislam katika jamii uliwauma watu mbali mbali hususan katika jamii za Kiislam kuanzia Cape Town hadi Istanbul, Algeria hadi Indonesia, jambo hilo ndilo lililowapelekea kuifananisha hali hiyo ya Zanzibar kua ni sawa na hali iliyotokea Al Andalus.

Kwani ardhi ya maeneo hayo na pia umaarufu wa *I'lm* ya watu wa maeneo hayo iliokua kama sanduku la hazina ya dini ya Kiislam kwa Afrika Mashariki, lililokua liko wazi na hivyo muangaza wake kumurika na kuwanufaisha watu mbali mbali wa eneo hilo, iligeuka na kua kama sanduku lililotiwa kufuli ya shaba ili isioze kwa kutu na kisha kuzamishwa katika kina kirefu baharini, kiasi ya kua wale waliokua wakinufaika na nuru hiyo hapo kabla ambapo kwao wao ilikua hakuna tofauti baina ya mchana na usiku kutokana na mwangaza wa nuru hiyo, mara ghafla wakaanza kuona kuingia kwa nyakati za saa za magharibi katika mfumo mzima maisha yao,

na kidogo kidogo kiza totoro kikaanza kugubika, hivyo hali nzima ya jamii ikaanza kuathirika na madhara ya kiza hicho, kiasi ya kufikia baadhi ya watu kusema kua baadhi ya Ibada za Wajib za Dini ya Kiislam, kama kufunga Ramadhani ni kua hazina ulazima, n.k

**BAADHI YA MADHARA YALIYOTOKEA BAADA YA KUFIFIA KWA NURU YA UISLAM KATIKA AFRIKA MASHARIKI.**

Tukiangalia madhara mawili matatu yaliyotokea katika maeneo ya mwambao wa Afrika Mashariki baada ya kupunguzwa kwa nguvu ya Uislam katika maeneo mwambao, basi tunaweza kuainisha madhara yasiyohisabika waliyoyapata Waislam wa maeneo haya na kuona kua yanafanana na yale madhara waliyoyapata Waislamu wa Al Andalus ya Qurtubi baada ya kuangushwa kwa utawala wao.

Kwani mara tu baada ya kutoweka kwa Mamlaka ya Zanzibar mnamo mwaka 1964, basi ingawa ilizaliwa nchi ya Tanzania ambayo ni Muungano Usiokua na Dini wa Tanganyika na Zanzibar, lakini hata hivyo tarehe 19 April 1968, nchi hiyo mpya ya Jamhuri ya Muungano wa Tanzania ilianzisha uhusiano rasmin wa kibalozi na Vatican City ambapo Mabalozi wa nchi husika zilizokua na uhusiano na Vatican hua na uhusiano si na Vatican City bali hua na uwakilishi wa moja kwa moja kwa Papa ambae ni kiongozi wa Kanisa Katoliki Duniani.

Miongoni madhara ya athari zilizouathiri Uislam kwa hali ya juu kabisa katika kipindi cha miaka hiyo ya 60, ni pamoja na kutaifishwa kwa mali zilizokua zikimilikiwa na Waislam, kukamatwa, kuwekwa ndani, kufukuzwa kwa Mashaykh na viongozi wengine wa Waislamu kutoka sehemu moja hadi nyengine kwa visingizo mbali mbali, kuvunjwa na kufutwa kwa makubaliano na kanuni mbali mbali zinazohusiana na usimamiaji wa haki na Maslahi ya Waislam kama vile Umoja wa Jamii ya Kiislam ya Tanganyika (*Jamiyat al-Islamiyyah fi Tanganyika 1939-1968*) na badala yake kuanzishwa taasisi nyengine zinazoitwa za Kiislam ambazo hazionekani kusimamia malengo yake kiuadilifu kama inavyotakiwa, ambayo ni kusimamia Haki na Maslahi ya Waislam, na hivyo kupelekea kuibuka kwa mamia ya taasisi nyengine zisizokua na maana wala faida yeyote kwa Waislam kwa ujumla.

Kuvunjwa na kufutwa kwa Taasisi inayosimamia Umoja na Maslahi ya Waislam wa Afrika ya Mashariki iliyokua ikijulikana kama East African Muslim Welfare Society (EAMWS) Jumuiya ambayo iliyoanzishwa mnamo mwaka 1945 hivyo katika kipindi cha miaka 23 cha kuwepo kwake hadi ilipovunjwa tarehe 19 Desemba, 1968 ilifanikiwa kujenga Maskuli na Miskiti zaidi ya 60 nchini Uganda, Maskuli na

Miskiti zaidi ya 50 nchini Tanzania na nchini Kenya, Maskuli na Miskiti zaidi ya 25.

Ambapo mbali ya manufaa yote hayo kwa Waislam wa Afrika Mashariki basi ilifikia baadhi ya watu wenye Mamlaka, tena wenye kua na majina ya Kiislam kusema kua: '**EMAWS ni Umoja unaowanufaisha watu wachache wanaoshirikiana na Wageni na hivyo umoja huo ni wenye kutumiwa katika kuwanyonya walio wengi katika jamii**' na pia : '**Dini haiwezi kuachana na Siasa kwa sababu siasa ndio uhai wa watu, watu wamesimama kujikunuta kua chini ya Ukoloni, na kua chini ya Udini, hivyo kuanzia sasa Uongozi wa Waislam lazima uwe chini ya mikono ya Watu wenyewe na usishikamane na wale wanaojidai kutoka nje.**' na kuwataka Waislamu washikamane na chama tawala, kama vile walivyoshikamana kwa ajili ya kuipigania Haki.

Athari za matokeo hayo hazikupungua bali zilizidi kushamiri na kuendelea kwa mda mrefu, kama vile kubanwa na kuzoroteshwa kiuchumi kwa  jamii za Waislam, katika mikoa na miji mbali mbali yenye Waislamu wengi nchini Tanzania, ikiwemo kulazimishwa kwa Zanzibar kujitoa katika Jumuiya ya Kiislam ya O.I.C (Organization of Islamic Conference) ambayo ni jumuiya ya pili kwa ukubwa Duniani baada ya Umoja wa Mataifa, baada ya kujiunga mnamo mwaka 1993 na hivyo kuipelekea Zanzibar kua ni nchi pekee katika historia ya umoja huo kujitoa katika umoja huo baada ya kujiunga, umoja huo wa O.I.C ambao ulianzishwa tarehe 25/9/1965, umeweka wazi kua una malengo ya kulinda na kuhifadhi umoja na uchumi wa jamii za Kiislam.

Ingawa malengo mengine ya O.I.C pia ni kuzidisha ushikirikiano wa kijamii, kiutamaduni, kiusalama, kielimu, kisayansi, kimaendeleo n.k hata hivyo jambo la kushangaza ni kua miongoni mwa wanachama wa jumuiya ya O.I.C pia zimo nchi za Urusi na Thailand ambazo zina asilimia ndogo sana ya wananchi wake ambao ni Waislam. Lakini hata hivyo wengi miongoni mwa maadui wa Umoja wa Kiislam huuchukulia umoja huu kua ni moja kati ya mazao ya *Pan Islamism* (umoja wa Kiislam) ambao waliupiga vita katika kipindi cha Utawala wa Dola la Ottoman, Sultan wa Oman na Sultan wa Zanzibar.

Kwa upande wa nchi ya Kenya, Waislamu walianza kuziona dhamira za Ukoloni wa Waingereza dhidi ya Uislam pale Kamishna Mkuu wa Mikoa wa ukoloni wa Kiingereza nchini Kenya aitwae Charles William Hobley alieshika wadhifa huo kuanzia mwaka 1894 hadi mwaka 1921 kuwaonya Makamishna walio chini yake kwa kuwaambia:

**Inabidi lazima mjue kua kuenea zaidi kwa Shariah za Uislam kwa Makabila ya watu wa ndani hakuna manufaa juu yetu, wala juu wa Waislamu wenyewe. Hivyo ukweli ni kua mfumo wa Utawala unatakiwa uwe ni ule ambao hautokua na huruma dhidi ya Propaganda za Waislamu na Kuwabadilisha watu kwao.**

Hivyo mnamo mwaka 1959 kabla ya Uhuru wa Kenya kulikua na khofu kubwa nchini humo kwa upande wa Waislam ambapo walihisi kua mambo hayatokua mazuri kwa upande wao mara tu baada watu wa Kenya kupata Uhuru wao, kiasi ya kua Waislamu wa maeneo ya Kaskazini Mashariki ya nchi ya Kenya walipiga kura ya kuamua kua eneo la Kaskazini Mashariki ya Kenya bora waunganishe eneo lao la ardhi na Waislamu wenzao wa nchi ya jirani ya Somalia, kuliko kuungana pamoja na Waksristo walio jirani zao nchini Kenya.

Na Mombasa wakaona bora wawe ni wenye kujitegemea kuliko kua chini ya Utawala wa nchini Kenya baada a Uhuru, utawala ambao utakua ni Utawala usiokua na dini yeyote. Kwa sababu katika kipindi chote hicho Waislamu wa maeneo hayo walikua wakishirkiana na kuwasiliana na Utawala wa Zanzibar katika mambo mengi ya kijamii miongoni mwao.

Na mara tu baada ya kupatikana kwa uhuru wa Kenya, basi Utawala mpya wa nchi hiyo, ukaamua kufuta mfumo wote wa maisha ya jamii za Waislam nchini humo ikiwemo ufutaji wa nyadhifa za Uongozi wa jamii za Kiislam katika maeneo yao kama vile kufuta wadhifa wa Liwali, Akida na Mudir ambazo kwa mtazamo wa Utawala huo mpya ulikua nikuona kua nyadhifa hizo katika jamii bado zinawakilisha Mamlaka ya Uongozi wa Kiislam katika maeneo hayo.

Waislamu hao wa Kenya waliposhindwa kua na kama walivyotaka iwe basi ikawabidi wawe na subra na hivyo kujaribu kua na rafiki na utawala wa huo mpya ili japo kuweza kupata mahitaji muhimu ya kijamii na kutosababisha madhara zaidi dhidi yao. Lakini hata hivyo bado mambo hayakua kama walivyofikiria yatakua baada ya kua na urafiki na Utawala, kwani Utawala ulisababisha madhara zaidi kwa kuchukua hatua ya kutaifisha mali za Waislam na kuwabana Kiuchumi Waislamu hao.

Kutaifishwa mali zinazomilikiwa na Waislamu wa Kenya, kikiwemo chuo cha Taasisi ya Elimu ya Kiislam au *Mombasa Institute of Muslim Education* (MIOME) kilichoanzishwa mwaka 1948 kutokana na mchango wa fedha kutoka kwa Sultan wa Zanzibar, Aga Khan, Mkuu wa Mabohora na Shaykh Khamis Muhammed El Muttaji, ambacho mwaka 1966 kilitaifishwa na kubadilishwa jina na kua *Mombasa*

*Technical Institute* na baadae kikawa Mombasa Polytechnic mwaka 1972 na pia kua *Mombasa Polytechnic University College* mnamo mwaka 2007.

Kubanwa Kiuchumi kwa Waislamu wa Kenya kulipelekea mnamo mwaka 1973 Waislamu wa nchini hio kuamua kuunda Baraza litakalopigania Maslahi ya Waislam na kuunga mkono na kusaidiana na Utawala, baraza hili linajulikana kama Baraza Kuu la Waislamu wa Kenya au SupKem (The Supreme Council of Kenya Muslim), jambo ambalo liwapelekea kupata afuweni ya kuzidi kua na wawakilishi wengi katika baadhi ya nyadhifa za Kiuongozi katika Utawala na hivyo kusaidia katika baadhi ya mambo ya jamii za Kiislam nchini humo ingawa si kwa kikamilifu.

Baadhi ya kasoro za SupKem hususan kwa upande wa kisiasa ukawapelekea Waislam wa Kenya kuamua kuunda Chama cha Kisiasa cha Kiislam kiitwacho Islamic Party of Kenya (IPK) kwa ajili ya kupigania haki zao za Kijamii, kwani kwa upande wa haki zao basi si wa kuridhisha kama vile ilivyokua ulimwenguni kote hususan baada ya tukio la kutengenezwa ili kuwavunjjia haki zao Waislam, maarufu kama tukio la Septemba 11, lililotoa upenyo wa kuanza kwa kampeni za nchi za Magharibi kupiga vita Ugaidi na kuwatia khofu watu dhidi ya Dini ya Kiislam, kwani kampeni hizo zinawapa ruhsa wahusika wanaosimamia kampeni hizo kuwatisha, kuwaghasi, kuwatesa, kuwakamata na kuwaweka ndani kwa muda wowote Waislam hata kama hakuna ushahidi unaothibitisha kua mtuhumiwa ana makosa katika kila sehemu Duniani.

Tukiangalia madhara ya athari hizo kwa upande wa kusini mwa nchi ya Tanzania basi tunaona kua historia ya Uislam katika nchi ya Msumbiji (*Mozambique*) iko kama inavyoelezea kauli ya Mwanahistoria na Mwanajiografia wa Kiislam na mvumbuzi wa ramani ya dunia Al Idris ambae alisema kua katika karne ya kumi kua katika eneo la Sofala alikuta watu ambao ni wafuasi wa dini ya Kiislamu. Na kutokana na kauli ya Vasco Da Gama ya mwaka 1498 ni kua alipofika katika maeneo ya Mozambique alikuta waafrika wanaozungumza lugha ya Kiarabu ambao walikua na mtawala wao aliekua akiitwa Shaykh Mussa Ibn Biqr. *(Jina Mozambique lilitokana na jina la Mussa Ibn Bikr, Wazungu waliita Mozambique kwa sababu walikua wagumu kutamka maneno ya kiarabu,kama vile vile ilivyokua jina la Gibraltar lilitokana na Jabal Tariq, Honolulu ya Marekani lilitokana na neno Huna Lulu, Zanzibar kutokana na neno Zinjibar, Cordoba kutokana na neno Qurtuba, Cofala kutona na Sofala, n.k).*

Hivyo Uislam uliingia zamani sana katika nchi hiyo kama vile ulivyoingia katika sehemu nyengine za mwambao wa bahari ya Afrika Mashariki. Wareno waliingia nchini Msumbiji katika karne ya 15 na kuanza kuupiga vita Uislam katika wakati wa

utawala wao kabla kufika na kuingia kwa utawala wa Sultan Sayyid Said wa Oman katika maeneo ya Afrika Mashariki. Wareno hao walivunja Miskiti na kuweka vikwazo vingi dhidi ya Waislam hususan katika mambo ya kuabudu na biashara pia.

Lakini baada ya kuanza utawala wa Mamlaka ya Sultan wa Zanzibar, Uislamu ulipata nguvu na kuja juu tena na hivyo ukaingia ndani zaid ya Msumbiji, Malawi na Zimbabwe. Jambo ambalo lilizidisha upinzani mkubwa sana baina ya Mamlaka ya Sultan wa Zanzibar, Waingereza na Wareno. Sultan wa Zanzibar alijenga Maskuli ya kuwasomesha watu wake lugha ya Kiarabu, Dini ya Kiislamu na Utabibu, na Wahindi wakaanza kuingia na kufanya biashara katika maeneo ya pwani pwani.

Katika miaka ya 1930 Wareno waliwabana sana Waislamu na kutaka kuufuta Uislam nchini Msumbiji kwa kupiga marufuku usomaji na usomeshaji wa Dini ya Kiislam na pia kupiga marufuku Lugha ya Kiarabu, jambo ambalo liliwapelekea Waislamu hao wa Msumbiji kuvumbua njia nyengine ili kutafuta na kuendeleza Dini yao na Maisha yao, kwa kutembelea sana nchi za Zanzibar, Tanganyika, Misri, Iraq, Oman na India, jambo ambalo lilikua linazidisha upinzani kwa Dini ya Kikristo na pia kuongeza mwamko wa kuanzisha harakati za siri za kutaka kujikomboa kutoka kwa Wareno. Hivyo ikabidi Waingereza wawaonye Wareno kuhusiana na mikakati yao hiyo itakayozidisha chuki dhidi yao na hivyo kuleta ugumu katika kupunguza nguvu za kukua kwa Uislam katika maeneo hayo.

Katika kipindi cha miaka ya 1960 zilianza harakati za kutafuta uhuru wa nchi za Malawi na Msumbiji, na mambo yalibadilika baada ya Wareno wa Msumbiji kuanza kuwavuta wapinzani wao wa Kiislam upande wao kwa kutafsiri vitabu vya dini ya Kiislamu katika lugha ya Kireno na kuvigawa kwa Waislamu ambao nao hawakuvitilia maanani sana kutokana na kua na wasi wasi navyo, na pia kutokana na kua watu wa jamii za Kiislam za maeneo hayo walikua ni watu wanaofuata sana mitizamo *I'lm* ya watu wa Zanzibar, kwa sababu wao ndio waliokua viongozi wao katika *I'lm* ya Dini ya Kiislam na hivyo walikua wakimhesabu Sultan wa Zanzibar kua Kiongozi wao wa Kidini, Kiutawala na Kisiasa pia.

Ingawa Waislamu wa Msumbiji walikua ni miongoni mwa waliokua katika mstari wa mbele wa kupigania uhuru wa nchi hiyo hiyo kutoka kwa Wareno kama vile ilivyokua kwa Waislam wengine katika nchi nyingi za Afrika na pia za Asia, lakini mara tu baada ya kupatikana kwa uhuru huo mnamo mwaka 1975, Waislam walibanwa sana na serikali ya chama tawala ambayo iliamua kuvibadilisha vyuo na Madrasa za Kiislam kua skuli za serikali, ikapiga marufuku uingiziaji Misahafu, Juzuu na vitabu mbali mbali vya Ilm ya dini ya Kiislam, na pia kuziwekea vizingiti jumuiya zinazosaidia Waislam katika uendelezaji wa Dini yao. Ingawa kidogo mambo yalibadilika katika miaka ya 80 baada ya Waislam wa nchi hiyo kuomba

msaada kutoka katika nchi za Kiislam wa kuzuia misaada kwa nchi hiyo, jambo ambalo lilipelekea viongozi wa serikali wa nchi hiyo, kutizama upya mitizamo yao dhidi ya wafuasi wa dini ya Kiislam.

Tukiangalia madhara ya athari hizo katika nchi ya Malawi tunaona kua kihistoria Uislam uliingia nchini humo katika kipidi cha miaka ya 1500 baada ya kutambulishwa kutoka Zanzibar, na karne mbili baadae katika maeneo ya ardhi ya nchi hiyo kulikua na Wajumbe ambao walikua wanawakilisha Mamlaka ya Sultan wa Zanzibar, kuanzia pembezoni mwa ziwa Nyasa na kuelekea kusini hadi mto Shire, wengi miongoni mwa watu wa maeneo haya ni wa Kabila la Wayao, ambao asili yao ni katika maeneo ya kusini mwa ziwa Nyasa.

Katika kipindi cha miaka ya 1800 watu wa Magharibi waliuingiza Ukristo katika maeneo hayo na hivyo kuanzisha mifumo ya elimu kama ile waliyoianzisha katika sehemu nyengine walizozitawala, hivyo haikuwezekana kupata elimu hiyo hadi pale mtoto atakapotimiza sharti la kua ni mfuasi wa Dini ya Kikristo. Ingawa wengi miongoni mwa Waislam wa Kabila la Chewa walibadilisha majina na pia Imani zao kutokana na sababu hiyo na nyenginezo. Lakini hata hivyo Waislam wa Kabila la Wayao wengi wao waligoma na hivyo kuanzisha harakati za kujikomboa na kupinga kua chini ya utawala wa watu wa Magharibi ambao walikua ni Waingereza, na hivyo wakashirikiana katika mapambano hayo na Waislam wenzao wa maeneo ya jirani kama vile Mtwara, Ruvuma na pia Msumbiji.

Kama vile hali ilivyokua kwa Waislamu wa Msumbiji basi ndio hivyo hivyo ilivyokua kwa Waislam wa Malawi lakini wao kwa upande wao waliathirika vibaya zaidi kutokana na athari za kufutika kwa Mamlaka ya Zanzibar hususan kutokana na mtizamo wa kua jambo hili lilipelekea kukatika kwa mtandao wa *I'lm* uliokua ukiwaunganisha pamoja kidini, kiutamaduni, kimaisha na vile vile katika mapigano ya kujikomboa kutokana na ukoloni wa watu wa nchi za Magharibi na kugombania Umoja wa wafuasi wa Dini yao.

Hali ilizidi kua mbaya zaidi baada ya kupatikana kwa uhuru wa nchi hiyo mnamo tarehe 6-7-1964 kutokana na wengi miongoni mwa Waislam kutokua na elimu ya Kimagharibi, na vile vile kubanwa katika mambo mbali mbali ya kijamii, kutokana na watu wengi sana kuuhusisha Uislam na ujinga wa kutosoma, utumwa na pia kua ni jambo la kale sana lisilokua na manufaa, maana wala umuhimu wa kulifuatilia

Lakini hata hivyo Waislam hao walipata afuweni baada ya uchunguzi wa mwaka 1977-1981, uliofanywa na Jumuiya ya Kiislam ya Afrika ya Kusini (South African Islamic Youth Conference), ambao uliweka wazi taswira inayotisha sana kuhusiana na hali ya Waislam wa Malawi na kutoa wito wa kuhitajika kwa msaada wa dharura na wa haraka sana, kutoka katika nchi za Kiislam ili kuunyanyua Uislam katika nchi ya Malawi ambapo Imani ya Waislam wake ilikua katika hali ya kuteketea.

Alhamdulillah, wito huo uliitikiwa na Daktari Abd Rahman Al Sumayt wa Kuwait ambae, akishirikiana na kamati ya Waislam wa Kuwait ya kuwasaidia Waislam Duniani, wakaunda Kamati ya Waislam wa Afrika, ambayo baadae ikabadilishwa jina na kujulikana kama Shirika la Waislam wa Afrika au African Muslim Agency (AMA), ambayo sambamba ikaanza kuwasaidia na kuwarejeshea hadhi yao Waislam wa Malawi na pia wa Waislam wa Msumbiji katika njia za misaada mbali mbali ikiwemo ya Afya, Elimu, Da'waa, Vyuo, Miskiti n.k.

Tukiangalia kwa upande wa kaskazini mwa nchi ya Tanzania, historia inaonesha kua mnamo mwaka 1856 eneo la Buganda ambalo leo hii linajulikana kama Uganda, lilipata Mfalme mpya anaeitwa Kabaka Mutesa ambae alirithishwa ufalme huo. Ufalme wa Buganda ulikua ni Ufalme wenye nguvu sana, Utawala wa Kabaka Mutesa ulitawala kwa muda miaka 28 na ulikua na uhusiano mzuri sana na wafanyabiashara wa kiarabu na kiswahili waliokua wakitokea Zanzibar. Uhusiano huu haukuishia kwenye biashara tu kwani mnamo mwaka 1860 Mfalme Kabaka Mutesa alisilimu bila ya kulazimishwa na kuwatangazia watu walio chini ya Mamlaka yake kusilimu kwake ambao nao wakaamua kua Waislam. Kwa kipindi cha miaka 10 Mfalme Kabaka Mutesa alijifundisha Lugha ya Kiarabu na kuimudu, aliwaamrisha watu wake wasali,wafunge mwezi wa Ramadhan, n.k na pia akajenga msikiti mkubwa na yeye mwenyewe akawa Imamu wa msikiti huo.

Hata hivyo mnamo mwaka 1877, Muingereza aitwae Henry Morton Stanley aliwasili katika Ikulu ya Mfalme Kabaka Mutesa na baada ya hapo Henry Stanley akaandika barua na kuipeleka Uingereza, barua ambayo ilichapishwa na kusomwa na kila mtu aliekua akisoma gazeti la *Daily Telegraph* nchini Uingereza, barua hiyo ilikua na ujumbe usemao kua Mfalme Kabaka Mutesa ni mtu mkarimu na mwenye utawala mkubwa na wenye nguvu na pia anahamu sana ya kupata ujumbe uliokuwemo ndani ya *Biblia* na kua yuko tayari kusaidia kuenezwa ujumbe huo wa *Biblia* kwa watu wa jamii yake na miezi michache tu baadae Waingereza waliwasili katika maeneo hayo na Wafaransa wakafuatia miaka miwili baadae.

Baada ya kuwasili Waingereza na Wafaransa hao wakauona ukweli ambao ulikua ni kinyume na ule uliooneshwa katika barua ya Henry Stanley, kwani walikutana na upinzani mkubwa sana. Hata hivyo na wao pia waliendelea na jitihada zao za kupingana na upinzani huo na mnamo mwaka 1881, wakaanza kupata wafuasi wa mwanzo mwanzo wa dini yao. Wafuasi hao wapya wa wakashirikiana na Waingereza na kuanzisha upinzani mkubwa sana dhidi ya utawala na hivyo kuzalisha chuki miongoni watu wa Buganda. Chuki na upinzani huo ulipelekea kutokea kwa vita vikubwa baina yao mnamo mwaka 1886, 1888 na 1894 na wakauawa watu wengi sana. Wazungu wakaagizia silaha nyingi zaid kutoka barani Ulaya ili kuendeleza mapambano. Na mnamo mwaka 1894 hadi 1900 eneo la

Buganda likawa chini ya usimamizi wa Uingereza hadi mwaka 1962 walipoondoka na kuipa nchi hiyo uhuru wake, nchi ya Israil ikaingiza mguu wake.

Umuhimu wa nchi ya Uganda kwa watu wa Magharibi na pia Israel unatokana na ukweli kua nchi hiyo ipo katika sehemu muhimu kimbinu na kimikakati pale inapotokezea haja ya kuzidhibiti nchi ambazo ni maadui zao kama vile Misri, Sudan, Somalia, n.k, Jambo hili hua linakua rahisi kwao pale inapokua kua eneo la ardhi ya Afrika Mashariki ni moja kati ya eneo la ukuta mkubwa wanaoudhibiti wao ili kuzitenganisha jamii za Kiislam kuanzia Misri, Sudan, Somalia na Afrika Mashariki hadi Msumbiji kwa ujumla, kwa manufaa yao watu wa Mayahudi na watu wa Magharibi.

Na vile vile katika jitihada za kuyadhibiti maji ya mto Nile na kuyatumia kama silaha yao kwani maji hayo ndio chanzo kikubwa cha matumizi ya maisha ya watu wa nchi za Sudan na Misri na vile vile kujaribu kutafuta njia ya kuyatumia maji hayo kwa ajili ya nchi ya Israel ambao wao pia wanayahitaji katika kuyatoa chumvi maji wanayoyatumia katika ardhi yao.

Mnamo mwaka 1962, katika sherehe za uhuru za Uganda, nchi ya Israel ikatangazia kua itatoa nafasi za masomo 150 kwa wanafunzi wa Uganda kuenda kusoma nchi Israel katika mambo ya Kilimo, Madawa n.k na pia ikawa ni nchi ya mwanzo kufungua ubalozi wake nchini Uganda, na vile vile ikajenga kijiji cha nyumba za makazi karibu na mji wa Kampala, wakajenga bara bara na kiwanja cha ndege mjini Arua na kiwanda cha madawa ya kilimo, na biashara baina ya nchi mbili hizo ikakua na kuongezeka. Kwa upande wa mambo ya kijeshi na ulinzi, Israel iliwapa mafunzo ya kijeshi na kijasusi wanajeshi wa serikali ya Uganda na pia ilikua ikishirikiana na nchi hiyo katika mambo ya kijeshi.

Nchi nyingi za Afrika ikiwemo Tanzania hunufaika na misaada kama hiyo kutoka katika nchini Israel lakini misaada hii kwa asilimia kubwa hua ni kwa manufaa ya nchi ya Israel, ikiwemo kutanua njia ya biashara baina ya nchi zisizofanya biashara na nchi ya Israel, hivyo kutokana na Israel kutokua na uhusiano na nchi hizo lakini katika wakati huo huo wakawa na uhusiano na nchi za Afrika basi hua ni rahisi kwao kununua bidhaa muhimu zinazohitajika nchini Israel ambazo hua hazipatikani isipokua kutoka katika nchi zilizo maadui wa nchi hiyo, hivyo hununua bidhaa hizo kwa kupitia katika nchi za Afrika halafu kutoka Afrika husafirishwa na kupelekwa Israel.

Hadi sasa nchi ya Israel ina uhusiano wa kibalozi  na zaidi ya Serikali 42 za nchi za Afrika, na ni nchi nne pekee za kiafrika ambazo zilizothubutu kutoitambua kabisa

Israel kua ni nchi, nchi hizo ni Algeria, Libya, Sudan na Somalia na nchi tisa tu katika bara la Afrika ndizo zimekataa kua na uhusiano wa kibalozi na nchi ya Israel, nchi hizo ni pamoja na Guinea, Mali, Niger, Mauritania, Chad, Comoro, Tunisia, Morocco na Djibouti. Hivyo haishangazi kuona kua viongozi wa nchi nyingi za Afrika hua wanakaa kimya na kamwe hawawezi hawalaani wala kuikemea nchi ya Israel inapofanya mauaji ya watu wasiokua na hatia, watoto, wanawake na wazee waishio katika ya ardhi ya Palestina.

Tunapozungumzia manufaa ya nchi ya Israel basi hua pia tunazungumzia manufaa ya maadui wa Dini ya Kiislam. Jambo ambalo linatupelekea kugusia athari zilizoipata nchi ya Uganda kwa kuangalia uhusiano wa aliekua rais wa nchi hiyo Idd Amin Dadaa na nchi za Kiafrika, nchi za Kiislamu, nchi za Magharibi pamoja na Israel.

Mnamo mwaka 1971, yalitokea mapinduzi nchini Uganda, mapinduzi ambayo yalitayarishwa na nchi za Magharibi zikishirikiana na Israel ili kumuondoa madarakani kiongozi aliekua akitawala nchi hiyo kwa sababu ya kupinga na kuenda kinyume na matakwa yao.

Hivyo katika madaraka ya uongozi wa nchi hiyo akawekwa Idd Amin Dadaa kutokana na mtazamo wa kua, kimaumbile Idd Amin alikua ni mtu mwenye sifa za uongozi, ni mtu maarufu sana jeshini, halafu hakusomea masomo ya nchi za kimagharibi na hivyo kwao wao inakua rahisi kumtumia kwa ajili ya manufaa yao ikiwemo kuyachochea mapigano yanayoendelea kaskazini mwa nchi hiyo, ambayo ni kusini mwa nchi ya Sudan ambayo ni ya Kiislam na pia ni ya Kiarabu. Hivyo mapigano hayo yalikua yanatakiwa yasimalizike, bali yaendelee kwa muda mrefu ili kuudhoofisha uchumi wa nchi hiyo ya Sudan.

Idd Amin Dadaa Oumee alizaliwa mnamo mwaka 1928 kaskazini Magharibi mwa nchi ya Uganda karibu na mpaka wa nchi hiyo na Congo na pia iliyokua Sudan ambayo sasa ni Sudan ya kusini, baba yake Idd Amin alikua ni Muislam alietoka katika kabila Kakwa, na wakati wa utoto wake Idd Amin alikua akiishi na mama yake katika Ufalme wa Buganda ambako alijipatia elimu ya dini ya Kiislam.

Idd Amin ambae alisomea nchini Israel katika mambo ya kijeshi, alikua akijulikana kwa lugha ya Kiyahudi kama *Hagai Ne'eman*, ambalo kwa Kiswahili maana yake ni 'Kiongozi anaeaminika' lililotafsiriwa kutoka na jina lake la Idd Amin, alikua na uhusiano wa karibu na nchi ya Israel, lakini hata hivyo uhusiano huo ulikuja kubadilika pale kiongozi huyo, alipoamua kuvunja uhusiano na nchi ya Israel, Uingereza na Marekani na kusema katika mahojiano na waandishi wa habari kua

Mayahudi ndio chanzo cha vita duniani na manyanyaso ya watu wengine duniani. Kwani wao ndio wanaoidhibiti Marekani na nchi nyengine kutokana na fedha zao, na kisha kuwaamuru kila mtu ambae anamiliki pasi ya nchi za Magharibi hususan Israel, Ungereza na Marekani basi ajitayarishe kuhama kutoka katika nchi hiyo ya Uganda na kila kitu kilichokua chake kuelekea katika nchi ya Uraia wake.

Mnamo mwaka 1972, Golda Meir aliekua waziri mkuu wa mwanzo mwanamke wa Israel aliulizwa kwa nini uhusiano wa nchi yake na nchi ya Uganda umeharibika, ambapo nae akasema kua uhusiano umeharibika kwa sababu Idd Amin alikua anataka kununua ndege za kivita aina ya Phantom, ili kuishambulia nchi ya Tanzania, hivyo yeye hakukubaliana nae katika mipango ya kumpatia ndege hizo. Jambo ambalo hata hivyo Idd Amin mwenyewe alilikanusha na kusema kua hizo ni propaganda za Israel na kua hawezi kufanya jambo hilo kwani anawahesabu majirani zake kua ni ndugu zake.

Kama tulivyoona tulipozungumzia historia ya mgogoro wa Israel na Palestina kua mnamo mwaka 1973, vilianza vita vinavyojulikana kama vita vya Yom Kippur baina nchi za Israel na nchi za Kiarabu, hivyo katika kipindi cha vita hivi, Rais Idd Amin Dadaa aliwapa onyo viongozi wa Serikali za Magharibi na kuwaambia hataki kuona kua wanaingilia vita hivyo, na kuahidi kua wakiingilia vita hivyo kwa kuisadia Israel basi yeye atawakamata raia wote wa nchi hizo na kuwafunga jela. Jambo ambalo liliwafanya raia wengi wa nchi hizo hususan wa Marekani kutoweka katika nchi ya Uganda kwa muda mchache sana.

Mambo yaliharibika zaidi pale nchi ya Uganda ilipoanza kua na ukaribu na nchi za Kiislam na kujiunga na jumuiya ya nchi za Kiislam ya O.I.C katika mwaka 1974, na hivyo nchi hiyo ya Uganda kua katika hali ya wazi wazi inayounga mkono jitihada za kupigania uhuru wa Palestina na hivyo kupingana uso kwa uso na wenye kupinga kupatikana kwa uhuru huo ambao nchi ya Israel haitaki kuuachia.

Miongoni kati ya nchi zilizokua zikipinga kuingia madarakani kwa rais huyo wa Uganda ni nchi ya Tanzania, na ilikua na uhasama nae kiasi ya kua pale rais Idd Amin Dadaa alipochaguliwa kua Mwenyekiti wa Umoja wa Nchi Huru za Afrika, viongozi wa Tanzania walikataa kuhudhuria katika kikao alichokiongoza mwenyekiti huyo kilichofayika mjini Kampala,Uganda mnamo mwaka 1975, kikao ambacho, ni cha mara ya kwanza tangu kuundwa kwa Umoja wa nchi huru za Afrika kufanyika katika nchi zilizo zilizo kusini mwa Jangwa la Sahara na kikahudhuriwa na Rais Muamar Gadafi wa Libya, Yassir Arafat wa Palestina na Anwar Sadat wa Misri.

Moja kati ya ajenda za kikao hiki ilikua ni kupigania Umoja wa nchi za Kiafrika na pia kudumisha uhusiano wa mashirikiano katika nyanja mbali mbali baina ya nchi za Kiarabu na nchi za Afrika na vile vile kufikia makubaliano ya kuiwekea vikwazo serikali ya Israel na kupigania vita vya kuitoa na kuifukuza nchi ya Israel kutoka katika uanachama wa Umoja wa Mataifa hadi pale itakapoondoka katika ardhi ya Palestina.

Moja kati ya mitizamo ya Rais Idd Amin ilikua ni kua nchi za kiarabu zitakaposhirikiana na nchi za Kiafrika ambazo zina uhusiano wa asili unaotokana na historia yao, basi ushirikiano huo utapunguza nguvu za kiuchumi wa nchi za Magharibi ambazo huchukua malighafi kutoka katika nchi za Afrika na za Uarabuni, kisha huwasaidia kwa misaada na pesa watu wa Israel na Makaburu, vile vile hutengeneza silaha kutokana na malighafi hizo ambazo baadae huwapa Waisrael na kuzitumia silaha hizo dhidi ya Wapalestina na Makaburu katika kipindi hicho walizitumia dhidi ya Waafrika wa Afrika ya Kusini.

Lakini hata hivyo mipango yake hiyo haikufika mbali kwani mnamo mwaka 1978/79, nchi ya Tanzania iliingia katika vita na nchi yake na kumuondoa madarakani Rais Idd Amin, jambo ambalo lilipingwa sana na viongozi wengi wa nchi za Afrika, kwani, Umoja wa Nchi Huru za Afrika uliokua ukiongozwa na Mwenyekiti wake Jafar Al Numeiri aliekua Rais wa Sudan kwa wakati huo, ulisema kua kitendo hicho kilikua ni uvamizi wa nchi moja kuvamia mipaka ya nchi nyengine, na vile vile Umoja huo ulipinga vita hivyo kwa sababu nyengine ya pili ambayo ilikua ni kuonesha msimamo wa nchi za Umoja wa nchi huru za Afrika kupinga pia hatua ya nchi ya Tanzania katika kusaidia Mapinduzi ya mwaka 1977 ya kuipindua serikali ya Rais wa kwanza wa visiwa vya Seychelles ya James Mancham na kumuweka madarakani waziri mkuu wake ambae ni Albert René.

Jeneral Olusegun Obasanjo ambae alikua ni Rais wa Naigeria, alikua ni miongoni mwa viongozi waliowaongoza wale waliokua wako mstari wa mbele katika kupinga vita hivyo na kutoa hoja ya kupinga kitendo hicho cha Tanzania katika kikao cha Umoja wa nchi za Afrika cha mwaka 1979 kwa kuuelezea uvamizi huo kua ni wa kibabe na hivyo unahatarisha na kutishia usalama wa nchi nyengine za kiafrika zisizokua na nguvu ya kijeshi.

Baada ya kumalizika kwa vita hivyo, mambo yalibadilika kwani baadhi ya Waislam wa nchi ya Uganda waliamua kuhamia katika nchi za jirani za Kenya na Tanzania na hii ilipelekea kupungua kwa idadi ya uongezekaji wa wafuasi wa Dini ya Waislam ukilinganisha na wakati wa uongozi wa Idd Amin ambapo Waislam wa nchi hiyo waliongezeka na kufaidika zaidi na mambo mengi, tofauti na hivi sasa ambapo baadhi ya wananchi wake wasiokua Waislam wanaendelea na kampeni waliyoianzisha mwaka 2002 ya kuitaka nchi hiyo ijitoe katika jumuiya ya nchi za Kiislam ya O.I.C ingawa manufaa ya jumuiya hiyo kwao ni makubwa zaidi lakini

hilo hawalijali kwa sababu mtizamo wao juu ya jumuiya hiyo ndio ule ule waliokua nao baadhi ya Watanzania ambao ndio uliopelekea kulazimishwa Zanzibar kujitoa katika jumuiya hiyo.

Ingawa sehemu nyengine za mwambao wa Afrika Mashariki hazikuathirika sana kutokana na athari za kuanguka kwa Mamlaka Al Andalus ya Afrika Mashariki hususan tunapoizungumzia nchi ya Somalia lakini tukiangalia kwa upande wake tunaona kua nchi ya Somalia ambayo tangu enzi na enzi ina historia ya Uislam, na hivyo kupelekea dini ya Kiislam kutoka juu kaskazini na kuieneza kwa upande wa kusini zaidi, ilianza kuwavutia watu wa Magharibi katika miaka 1839, kwa sababu ya kua ni kituo cha kujipatia mahitaji ya meli zao zilizokua zikielekea India. Hivyo wakaamua kuitawala nchi hiyo, jambo ambalo lilipelekea kuleta upinzani mkubwa kutoka kwa Madarweshi wa maeneo hayo wakiwemo Shaykh Abd Al-Rahman Ibn Ahmad Al Zayla'i, Shaykh Uways Al-Barawi na Sayyid Muhammad Ibn Abdallah (ambae Waingereza walikua wakimwita *Mullah Kichaa*).

Madarwesh hao walipigana dhidi ya majeshi ya Uingereza, Ufaransa, Italia na pia Ethiopia kwa miaka na miaka na kuibuka washindi mara nne kwa muda wa takriban miaka 20 ya mapigano. Lakini hata hivyo mnamo mwaka 1920, jeshi la anga la Waingereza liliwashambulia na kuwashinda Madarweshi hao, na hivyo kuiweka nchi ya Somalia chini ya mwamvuli wa uangalizi wa nchi ya Italia, mnamo mwaka 1925 Haji Farah Omar alianzisha jumuiya ya umoja wa Kiislam lakini hata hivyo jumuiya hiyo baadae ulipigwa marufuku katika uwanja wa siasa.

Miaka baadae Somalia ikawa chini ya uangalizi wa Ufaranza na mwishowe ikawa chini ya uangalizi wa Uingereza ambayo iliendelea kupiga marufuku vyama vyote vya kiislam na hivyo kupelekea jitihada hizo za Waislam kufanyika kwa chini chini kila sehemu na kundi lake hadi mwaka 1960 wakati Somalia ilipopewa uhuru wake, katika kipindi hiki Waislamu wa Somalia walikua tayari wameshagawiwa kimipaka, kama walivyogaiwa Waislamu wa Mashariki ya kati, ili katika miaka ya baadae ije kuanza tafrani kama waliyokua nayo sasa hivi Wakurdi ambao ardhi yao ya Kurdistan imeingizwa ndani ya mipaka ya Uturuki, Syria, Iraq na Iran.

Kwa upande wa kusini mwa Somalia sehemu ya nchi hiyo iliyopo katika maeneo ya Jubaland imekatwa na kuingizwa ndani ya mipaka ya Kenya ambapo serikali ya Kenya inaiita sehemu hiyo kua ni Northern Frontier District (NFD), na ndio maana ukaona kua zaidi robo tatu ya watu wa Kenya ni Wasomali, kwa sababu sehemu yote ya ardhi kaskazini ya nchi ya Kenya ilikua ni sehemu ya ardhi ya nchi ya Somalia. Na vile vile vile sehemu ya Ogaden na Haus ambayo ni sehemu ya ardhi

ya Somalia pia ikaingizwa ndani ya mipaka ya nchi ya Ethiopia hivyo vile vile katika nchi ya Ethiopia pia kuna watu wengi ambao ni Wasomali.

Hali waliyokua nayo Wakurdi ndio sawasawa na hali waliyokua nayo Wasomali (si kwa sababu wote ni wafuasi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i) kwa sababu watu wa Magharibi wamewatengenezea watu hawa hali ya mazingira katika maisha yao, hali ya kujihisi kua wamenyanga'anywa sehemu za ardhi zao, na hivyo kujenga uadui na jamii za majirani zao ambao nao wamepewa maeneo ya ardhi hizo ilipogaiwa mipaka ya nchi na watu wa Magharibi na hivyo kuendelea kung'ang'ania sehemu, ingawa unaweza kusema kua kidogo imekua afadhali kwa watu wa Somalia kwa sababu wao angalau wanayo sehemu ya kuiita nyumbani lakini Wakurdi hawana, kwani kila sehemu ya ardhi wanayokaa wanabaguliwa, tena ubaya zaidi wanabaguliwa na Waislamu wenzao kutokana na mipango iliyopangwa na watu wa Magharibi.

Lakini hata hivyo kwa upande mwengine Wasomali nao ingawa wanayo sehemu ambayo wanayoiita nyumbani, lakini huko nyumbani kwenyewe pia nako hakukaliki kabisa kwani fitna ilianza kwa kupiganishwa kwa Waislam wenye kutaka kuongoza kwa *Sharia'h* za Kiislam, ambao ni wenye msimamo mkali na Waislam wenye msimamo wa kati hadi kufikia leo hii bado watu wanapigana kwa ajili ya Vyeo, Mali na Ukabila pia hali ambayo imewapelekea hata Wasomali wanaoishi katika nchi za jirani na nchi yao ya asili kutoishi kwa usalama na amani.

Na hali hii imezidi kua mbaya kwa sababu katika nchi zote za Afrika Mashariki, basi nchi ya Somalia ndio nchi pekee ambayo nchi ya Israel ilikua ikihaha na kutafuta kuwa na uhusiano nao wa kibalozi lakini wapi, pamoja na kutokua na hali ya utulivu wamegoma kabisa kua na uhusiano na nchi hiyo, na kuzidi kukaza kamba ya kutokukubaliana na uhusiano pale mnamo mwaka 1974, nchi ya Somalia ilipoamua kujiunga na Umoja wa nchi za Kiarabu. Jambo ambalo lilizipelekea nchi za Magharibi pamoja Israel kuhitaji kuzidisha mahusiano yao na nchi zilizo jirani na nchi ya Somalia ikiwemo Kenya, Uganda, Tanzania, Ethiopia, n.k.

Katika kipindi hiki cha miaka ya 1974 nchi ya Somalia ilikua ikiongozwa na Muhammad Siad Barre ambae alijaribu kuwaweka pamoja watu wa nchi hiyo bila ya mafanikio na hii ni kutokana na ukweli kua alikua katika wakati huo huo pia akijaribu kua na ukaribu na watu wa Magharibi. Mnamo mwaka 1991 baada ya kufariki Muhammad Siad Barre hali ya nchi hiyo ilibadilika na hivyo kupelekea Wanazuoni, wafanyabiashara na Mahkama za Kiislam ambao walikua wakiongozwa na Hasan Aweys, Sharif Ahmad, Yusuf Muhammad Siad Inda'ade na kundi la *Al Itihaad Al Islamiyah* kuanza kusimamia Mamlaka ya jamii za watu hao, na hivyo kuundwa kwa Umoja wa Mahkama za Kiislam ambao ulikubalika na hivyo

kufanikiwa kuwaweka pamoja na kuwapa usalama Waislam wa Somalia, mafanikio ambayo yalilokua yameshindikana kwa miaka na miaka.

Lakini hata hivyo nchi za Magharibi zikaingilia kati kwa kuishawishi nchi ya Ethiopia kuivamia Somalia ili kuondoa mfumo huo ambao ulikua unaelekea katika njia za kufuata nyayo za utawala wa Kiislam na unaofanana na mfumo wa mamlaka ya Utawala wa nchi ya Iran ambao kwa mtizamo wao ilikua pia ni kuenda kinyume na matakwa yao. Baada ya nchi za Magharibi kushirikiana na Ethiopia katika kuivamia Somali na kuyavunja Mamlaka ya Umoja wa Mahkama za Kiislam, Waislamu wa Somalia wakawa wamegawanyika katika kundi la Ahlu *Sunnah* wal Jamaa wenye msimamo wa kati na vile vile katika kundi la Waislam wenye harakati zenye msimamo mkali ambao ndio asili ya kundi la *Al Shabaab* (vijana) lililochipukia na kuanza kustawi, hadi kufikia katika hali tunayoiona leo hii nchini Somalia na Kenya pia.
Hivyo *Al Shabaab* ambao ni miongoni mwa makundi ya Salafu wa Takfir ni moja tu kati ya matokeo ya makosa mengi sana ya nchi Maadui wa Kiislam katika jitihada zao za kutaka kuwatumia Waislam kwa kuwafitinisha, kuwavunjia umoja wao na kisha kuwatawala kwa kutumia njia za ndani. Na kwa njia za nje kwa kuzitumia athari za nchi za jirani kama vile Ethiopia na Kenya kwa kupitia mipango ya mda mrefu na kisha kuandaa visingizio mbali mbali ikiwemo miongoni ya ile iliyoelezewa katika *WikiLeaks* kua: Mipango ya mapigano ya Kenya kuivamia Somalia ilipangwa kwa muda mrefu, na haikutokana na utekaji nyara uliotokea ndani ya ardhi ya Kenya kulikofanywa na Kikundi cha Kiislam kama wasemavyo viongozi wa Serikali wa Kenya. Bali utekaji nyara huo ulikua ni kutoa kisingizio kifaacho kwa ajili ya kutekeleza mipango hiyo inayoungwa mkono na nchi za Magharibi.

Hakuna haja ya kuiangalia historia ya nchi ya Ethiopia na Uislam kwa sababu kila mtu anajua kua Ukiristo uliingia nchini humo katika karne ya nne na Uislam uliingizwa katika karne ya sita kutokana na Hijra ya mwanzo ya Waislamu ilikua ni kuhamia Ethiopia. Hivyo ingawa kuna uhusiano mkubwa wa kihistoria baina ya nchi ya Ethiopia na Uislam, lakini pia kuna uhusiano mkubwa zaid wa ushirikiano baina ya Mataifa ya Magharibi, nchi ya Israel na nchi ya Ethiopia.

Kwani mbali ya kua nchi hiyo ilizisaidia nchi za Magharibi kupigana na Madarwesh wa Somalia lakini pia nchi ya Ethiopia ilishirikiana na nchi ya Israel na kuikata sehemu ya ardhi ya visiwa vya Dahlak vya Eritrea ambayo pia ilikua iko chini ya utawala wa Dola la Ottoman na kuipa Israel ili iweke kituo cha kijeshi ambayo inakimiliki hadi kesho na vile vile Israel iliisaidia nchi ya Ethiopia katika kipindi cha mwaka 1984 na 1985 kupitagana dhidi ya Waislamu wa kaskazini mwa nchi ya

Ethiopia ambayo sasa ni nchi ya Eritrea pale Waislamu hao waliokua wakiungwa mkono na nchi za Kiarabu na za Kiislam walipokua katika jitihada za mapambano ya kujitenga na nchi ya Ethiopia.

Kwa upande mwengine umuhimu wa ardhi ya Eritrea kwa nchi za Magharibi uko sawa sawa kiuchumi na kimbinu na umuhimu wa eneo la Ardhi ya nchi ya Yemen, kwa sababu maeneo hayo yapo katika *Bab al Mandab* ambalo ni geti la mlango muhimu wa Bahari Nyekundu wenye upana wa kilomita 30 uunaojumuisha ardhi ya mwambao wa nchi za Ethiopia, Eritrea, Djibout, na Somalia kwa upande wa Afrika na Yemen kwa upande wa Mashariki ya Kati. Mlango wa Geti la *Bab al Mandab* hupitisha zaidi ya mapipa milioni 3.3 za petrol kwa siku kuelekea katika nchi za Israel, Ulaya na Marekani.

Hivyo kudhibitiwa kwa mlango huu na wasiokua washirika wa nchi hizo huweza kusababisha madhara makubwa sana ya kiuchumi dhidi yao. Hiyo ni baadhi tu ya mifano inayoonesha athari za nje za jitihada za kupigwa vita kwa Umoja wa Waislam na maadui wa Umoja wa Kiislam unaoongozwa na watu wa Magharibi na Israel hunufaika na mambo mengi yakiwemo ya kidini, kiuchumi na pia katika mbinu za kiusalama.

Baada ya kumalizia kuangalia kwa juu juu tu Historia ya Uislam Afrika Mashariki tunaona jambo lililowazi kua maadui wa Uislam hutumia mda mwingi sana kupanga mipango yao na pesa nyingi sana kuitekeleza mipango hiyo kwa madhumuni ya kuwagawa na kuwadhoofisha Waislam. Kwa kuwatumia Waislamu wenyewe kwa wenyewe ama watu wengine walio nje ya dini ya Uislam. Vile vile hutumia vyombo mbali mbali vya habari, starehe na burudani ikiwemo filamu kueneza propaganda zao kwa kumurika Uislam katika upande wa Utumwa, Ukoloni, Ugaidi, Uharamia, Kutokua na Ustahmilivu.

Hivyo kukipamba na kukipa nguvu kitu kiitwacho *Islamophobia* (Maradhi ya kua na Khofu na Uislam) ili watu wauogope na pia kuuchukia Uislam. Kiasi ya kufikia kua watu hawa wanatengeneza Tamthilia na filamu zinazoonesha taswira za kua Dini ya Kiislam na pia Wafuasi wake ni watu hatari sana na wasiokua na ubinaadam. Tukichukulia mifano hai ya filamu hizo ni pamoja na Tamthilia ya *24*, *Lawrence of Arabia*, *Rise and Fall of Idd Amin*, *Sleeper Cell*, *Rules of Angagement*, *Not Without my Daughter*, *Zero Dark Thirty*, *True Lies*, *Argo*, *Syriana*, *The Sniper*, *n.k.*

Hii ndio hali halisi ilivyo, kwani ni mara chache kwa vyombo vya habari ulimwenguni kumurika upande unaonesha Uislam halisi ulivyo, na hivyo kufanya propaganda ya kuweka matabaka mbali mbali ya Uislam kiasi ya kufikia hali ya kua

wale wenye kutaka kuujua Uislam halisi inakua ni vigumu kwao kujua na hivyo kuishia kujua juu juu tu kuhusu dini ya Kiislam na kuona kua Uislam mzuri ni ule ulio katika sehemu inayokubaliana na mitizamo ya kimagharibi na Uislam mbaya ni ule unaopingana na mitizamo hiyo. Jambo la kusikitisha zaidi ni kua Mataifa yenye viongozi wanafiq miongoni mwa Mataifa ya Waislam, pia hupendelea kutangazia propaganda hizo na kutumia matabaka hayo kwa sababu ya manufaa yao kutoka katika nchi za Magharibi na kuendekeza Matamanio yao ya Kidunia, jambo ambalo limekatazwa katika Qurán pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema:

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُوٓاْ إِنْ تُطِيعُواْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَرُدُّوكُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَابِكُمْ فَتَنْقَلِبُواْ خَاسِرِينَ﴾

**Ya ayyuha alladheena amanoo in tuteeAAoo alladheena kafaroo yaruddookum AAala aAAqabikum fatanqaliboo khasireena** (*Surat al-'Imraan 3:149)*

*Tafsir**: Enyi mlioamini! Ikiwa mtawatii wale ambao wamekufuru, basi watakurudisheni nyuma katika nyayo zenu, nanyi mtageuka na kurudi kama watu waliokula hasara**.*

Vile vile anasema Sumurah Ibn Jundub kua amesema Rasul Allaah *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Yeyote yule miongoni mwa Waislam ambae atakutana, na kukaa pamoja na Washirikina na akakubaliana na njia na mitizamo yao ya maisha basi yeye hua hana tofauti na Washirikina hao.'**

Aya na *Hadith* tulizoziangalia hapo juu zinathibitisha ukweli ambao ni kua misimamo ya nchi mbali mbali za Kiislam na vile vile zisizokua za Kiislam na zisizokua na dini lakini zinazoongozwa na viongozi walio Waislam kua misimamo yao haina tofauti kabisa na ile misimamo ya nchi ya Kiyahudi ya Israel, isipokua nchi hizo ambazo miongoni mwao zinazoonekana kua ni za Kiislam haziweki wazi wazi misimamo yao, na hivyo huwadanganya wananchi wake na watu wengine, wakati Wayahudi wao wameweka wazi kabisa misimamo yao, hali hii inatuonesha kua mtu unapotaka kujua misimamo ya nchi unayoishi basi hua haina haja ya kuangalia mbali bali, kuwaangalia Wayahudi na kisha kuongeza juu yake *Akhlaq* za *Nifaq*, na hapo ndio utakapoona kua hawana tofauti na Mayahudi.

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُوٓاْ إِن تَتَّقُواْ ٱللَّهَ يَجْعَل لَّكُمْ فُرْقَاناً وَيُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ﴾

**Ya ayyuha allatheena amanoo in tattaqoo Allaha yajAAal lakum furqanan wayukaffir AAankum sayyitikum wayaghfir lakum waAllahu thoo alfadhli alAAadheemi**. *(Surat Al Anfal 8:29)*

*Tafsir:* ***Eyi mlioamini! Ikiwa mtamuogopa na kumtii Allah, basi atakujalieni Furqan (uongofu, kigezo cha kujua na kuweza kutofautisha jema na ovu na kukuokoeni kutoka katika mitihani yenu) na atakufutieni dhambi zenu, atakusameheni na hakika Allah ni mwingi wa fadhila***.

Katika wakati tuliokua na tunaona kua kuna Mitihani na *Fitna* nyingi sana ambazo zimeukumba Ummah wa Kiislam na kusabisha mgawanyiko mkubwa miongoni mwetu kiasi ya kufikia kukatazana miongoni mwa Waislam kusali katika Miskiti ya waislam wa *Madhhab* moja ama nyengine kwa sababu za utofauti wa mitizamo ya *Madhhab* hayo, wengine wameamua kuacha kabisa kufuata *Madhhab* na wanawashawishi wanaofuata *Madhhab* kuacha kufuata *Madhhab*, wengine wanafuata *Qur'an* tu, wengine wanawaita Waislam wenzao Makafir, wengine wanachanganya misimamo ya *Madhhab* tofauti katika Ibada moja n.k.

Katika Sura zilizotangulia tuliangalia baadhi ya *Fitn*a na Mitihani iliyosababishwa na Maadui wa Uislam ambao walisababisha athari mbaya sana kutoka nje ya Dini ya Kiislam, athari ambazo kwa upande mmoja walizitumia kama silaha yao katika kuupiga vita Uislam na hivyo kuuathiri sana umoja wa Kiislam kwa kuwatumia Waislamu wenyewe kwa wenyewe.

Katika Sura hii nitajaribu kuangalia baadhi ya *Fitna* na Mitihani iliyosababishwa kutokana na athari za Uadui wa ndani kwa ndani ya Dini ya Uislam zinazosababishwa na baadhi ya wafuasi wa Dini ya Kiislam, ambazo miongoni mwa madhara yake mabaya ni kuchangia kuubomoa umoja wa Kiislam na hivyo kusababisha mgawanyiko, udhaifu na kujenga chuki ndani ya Ummah wa kiislam.

Hivyo ni jambo la muhimu kwanza kabla ya kuangalia baadhi ya Fitna na mitihani hiyo kutoka kwa maadui waliomo ndani ya Uislam basi kwanza na tuangalie ni nani Adui wa Uislam alie ndani ya Uislam.

**JEE NI NANI ADUI WA NDANI KWA NDANI YA UISLAM.**

Anasema *A'lama* wa Sham Shaykh Muhammad Said Ramadhan Al Bouti katika kitabu chake cha *Al Islam wa al Gharb* (Uislam na Magharibi) kua:

**'Ujinga wa kutoujua Uislam ndio chanzo cha kila uadui unaouandama Uislam. Kwa sababu Ujinga wa kutoujua Uislam haumuoneshi yule alienao ujinga huo kitu chochote kile isipokua makatazo yasiyokua na misingi yeyote, yaani humuonesha mjinga huyo mkusanyiko wa vikwazo na vizuizi vilivyopo mbele ya maslahi yake na matamanio yake.**

**Hivyo kila mtu anavyozidi kua ni mjinga wa kutoujua Uislam basi ndio hivyo hivyo pia unavyozidi Uadui wake dhidi ya Uislam, na hali hii hupatikana kwa Waislam wengi. Kwani Muislam ambae hajawahi kua na hiari na maamuzi ya kua ni mwenye kushikamana na Dini basi hua na hisia za kuuchukulia Uislam kama vile anavyovichukulia vitu vyengine ambavyo amevirithi, bila ya kua na maamuzi au hiari juu yake, kutoka kwa wazee wake na mababu zake. Yaani atakua ni mwenye kuujua Uislam kutokana na vile namna Uislam huo ulivyowafikia wazee wake.**

**Yaani Muislam huyo atakua anahisi kua ni mwenye kubanwa na kila kanuni na hukmu atakazowekewa mbele yake, hususan pale itakapokua matamanio yake na hukmu hizo haziendani na hivyo kutofautiana.**

**Kwa hakika Ujinga wa kutoujua Uislam ndio njia pekee ya kuuparaganya na kuushambulia Uislam, na ndio mazingira pekee ambayo inayootesha madai ya uongo na kasoro juu ya Uislam na kuenea zaidi..madai hayo ya uongo kila siku yanakua na yanaambatanishwa na Uislam, wakati wengi miongoni mwa Waislam wenyewe, wakiwa hawaujui usahihi wa Uislam wao na uhakika wake, kwa sababu ya kikwazo cha ujinga. Ni uongo huo ndio unaotengeneza mazingira ya kuukwepa na kuuchukia Uislam.**

**Hali hii ndio inayoelezea, vitabu vingi vilivyozagaa, vinavyaoandikwa na kuchapishwa ambavyo vimejaa uzushi, uongo na ujinga kulingana na hukmu na yaliyomo ndani yake.**

**Bila ya shaka, kinachowatia ari waandishi wa vitabu hivyo kuandika uongo huo, ni kua Waislamu wengi hawaujui Uislamu wao. Na hivyo wamepoteza vigezo vya I'lm ambayo wanayotakiwa kushikamana nayo na kuwawezesha kutofautisha baina ya usahihi na uongo.**

**Ni kosa kubwa sana kwetu sisi, kila mara kuitisha kuandikwa kwa upingaji na ukosoaji, dhidi ya kila mtu anaeusemea uongo Uislam na kuchezea maandiko yake na usahih wake. Kwani kuwafuatilia watu hawa na uongo wao kwa**

**uchunguzi na vithibitisho hua hakutowanufaisha chochote Waislam wakati Waislam wenyewe hawajui kitu kuhusiana na Uislam wao isipokua kutokana na kile walichoshikamaa nacho kutokana na kurithi kwa wazee wao. Hivyo uzushi huo utaendelea kuenea miongoni mwao na kujaa katika ufahamu wao ambao ndani yake haujui kitu kuhusiana na uhalisi wa Uislam.**

**Na bila ya shaka, ni jambo lisiloepukika kua kutatokea mchanganyiko wa kiufahamu utakao enea ndani ya ufahamu wa wasiojua hao, bila ya kujali ni mara ngapi kumekanushwa na kukosolewa kimaadishi dhidi ya uongo huo na uhalisi wa walio nyuma ya uongo huo.**

**Kwa sababu kama ikiwa kuna virusi na wadudu wanaotoka ndani ya bwawa, basi hua haina haja ya kuwaua wadudu hao mmoja baada ya mmoja, kwani hayatopungua madhara yao, wakati bwawa bado lipo. Bali inavyotakiwa kufanya ni kulikausha bwawa hilo, kulisafisha bwawa na mazingira yanayozunguka bwawa hilo, hapo ndipo utakapoweza kuona mazingira safi bila ya wadudu wala madhara'***(Al Islam wa Al Gharb)*

Baada ya kangalia na kujua ni nani adui wa Uislam alie ndani ya Uislam, basi tuanze kujaribu kusafisha bwawa ili tuweze kusafisha mazingira kwa watakaonifahamu ninayoyazungumzia na hivyo kupunguza ukubwa wa ufa uliomo katika jamii yetu na pia ndani ya Ummah wa Kiislam ili kujaribu kuyalinda, kuyatetea na kuyaheshimu mambo yote ambayo yapo kwa faida ya umoja wa Kiislam, hivyo nitajaribu kuangalia fitna na mithani hiyo kutokana na vithibitisho na kauli za Wanazuoni mbali mbali wa *Ahlu Sunnah wal Jamaah* na pia wa *Madhhab* ya Ibadhi na Shia, pale nilipofanikiwa kupata vithibitisho na kauli za mitizamo yao kuhusiana na mambo husika.

Miongoni mwa vyanzo vya *Fitna* na Mitihani hizi zinatokana na baadhi ya wafuasi wa Makundi ya Kiislam kuanzisha kwa utumiaji mkubwa na mpana sana wa *Tafsir* ya maneno mbali mbali yaliyomo katika *Qur'an na Hadith* kwa manufaa yao, *l*ikiwemo neno *Bida'a*. Hivyo kabla ya kuzungumzia baadhi ya mitihani hiyo basi ningependa kwanza kuangalia maana ya neno *Fitna* halafu tutaliangalia neno *Bida'a* na mitizamo ya wenye kujua zaid juu ya maana ya maneno hayo na kisha tutendelea na kuangalia zaid kuhusiana na mitihani na fitna nyenginezo.

## *FITNA* – KULINGANA NA MTIZAMO WA WANAZUONI.

Neno la kiarabu *Fitna* linatokana na mzizi wa neno la kiarabu '*Fa-ta-na*', lenye maana ya Kushawishi, kuhadaa, kupotoa n.k.

Ibn Faaris, ambae ni Mwanazuoni mkubwa wa lugha ya Kiarabu kua neno *Fa-ta-na* lina maana ya Mitihani au Majaribio. (*Maqaayees Al Lughah*, 4/472).

Ibn Al Athir yeye kwa upande wake anasema kua '***Fitnah*: mitihani au majaribio..neno hili mara nyingi lilikua likitumika kuelezea mitihani ambayo kitu kisichopendeza kinaangamizwa, lakini baadae likawa linatumiwa kua kama dhambi, kufr, vita, kuchoma moto, kuondoa na kutawanya'.** (*Al Nihaayah*)

Ibn Arabi akasema kua **'*Fitna* maana yake ni, majaribio, mitihani, utajiri, watoto, *kufr*, tofauti baina ya watu na pia kuchoma kwa moto'** *(Lisan Al-'Arab, Ibn Mansoor)*

Kwa upande wa *Qur'an* pia neno *Fitna* limetumika katika kutoa maana kama zilizotajwa na Ibn Faaris, Ibn Al Athir, Ibn Arabi na Ibn Hajar pia. Lakini pia *Qur'an* imetumia neno hilo kuelezea mitihani na vishawishi mbali mbali, hivyo kwa mukhtasari *Fitna* maana yake ni:-

1 - ***FITNA* - Mitihani ya dhulma na mateso kwa wale walioamini dini ya Kiislamu kwa sababu ya kuamini kwao.**

2 – ***FITNA* - Mitihani ya vishawishi vya kupotosha, kusababisha ufa au mgawanyiko miongoni mwa Waislam.**

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alisema kuhusiana na *Fitna* kua:
**'Ulevi huiathiri akili ya mtu kama vile inavyoathiri *Fitna*'.**

Usama Ibn Zayd anasema kua: '**Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, Mnaona kile nnachokiona mimi? Nnaona sehemu zenye *Fitna* miongoni mwa ndani ya nyumba zenu kama vile inavyoonekana sehemu iliyoangukiwa na matone ya mvua'** (*Bukhari na Muslim*)

Akasema Imam An Nawawi kuhusiana na *Hadith* hii kua **'Mfano wa *Fitna* kufananishwa na matone ya mvua ni kutokana na ukubwa na ueneaji wake, kwani hua haiwakumbi aina fulani ya watu tu bali huwakumba watu tofauti na kwa pamoja, na hii kama mfano wa kubashiria kutokea kwa vita vya mda mrefu baina ya watu hao kama vile Vita vya Ngamia, Siffin na Al Harran, kuuliwa kwa Uthman na kwa Husein *Radhi Allahu Anhum* na vile vile katika matokeo mengine, ndani yake ni *Miujiza* iliyo wazi ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*'**.*(Sharh An Nawawi)*

Miqdad Ibn Al Aswad anasema amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* **: 'Mwenye starehe zaid ni yule alielindwa kutokana na *Fitna* na yule ambae inaemkuta *Fitna* lakini akawa na Subra.'** *(Sunnah Abu Daud)*.

Muawwiyah Ibn Abi Sufyan anasema : **'Nimemsikia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akisema, Hamna kilichobakia duniani isipokua Fitna na Mitihani'.***(Sahih Ibn Majah)*

Wanasema wenye kujua kua *Fitna* inapokuja hua na baadhi ya sifa zifuatazo:

***Fitna*** hua na hadaa katika muonekano wake na mwanzoni inapoanza huwavutia watu wengi, hivyo wengi hutumbukia ndani yake bila kujijua.

***Fitna*** hua inatawala akili za watu, kama alivyosema Abd Allah Ibn Masoud kua: **'Nnahofu na *Fitna* itakapokuja kwenu, kama ukungu mzito wa moshi, ambapo itakapomkumba mtu basi moyo wake hufariki kama vile unavyofariki mwili wake'.**

Khalid Ibn Walid anasema '***Amir ul Mu'uminun*, aliniandikia barua wakati Al Sham ikiwa imenawiri kama maziwa na asali, na akaniamuru niende India, India kwa wakati huo ilikua ni Basra, hivyo mie sikulipendelea wazo hilo, na kuna mtu akaniambia 'Ya Abu Sulayman, Muogope Mola wako, kwani kwa hakika kuna *Fitna* imetokea,' nami nikasema 'Wakati Umar Ibn Al Khattab yuko hai? la, haiwezekani hadi atakapoondoka, kwani hapo watu watakua hawana umoja na watakua wametawanyika kila mahali', na hapo watu watajiuliza, 'Jee iko sehemu ambayo haijaingia mitihani kama tuliyonayo sisi?' Lakini itakua hakuna sehemu hiyo. Hizo ndio siku alizozizungumzia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* pale aliposema 'Kabla ya siku ya Kiama itatokea *Al Harj'''*.***(Imam Ahmad)*

Amesema Abu Musa Al Ashari kua **'Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: Kabla ya kufika wakati wa Kiyama, itatokea *Al Harj*'** watu waliokuwepo mbele yake wakauliza ***'Al Harj* ndio nini?'** Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu **'*Al Harj* ni Mauaji, hayatokua mauaji yenu nyie kuwaua Makafir, bali yatakua mauaji yenu nyie kuuana wenyewe kwa wenyewe, kiasi ya kua mtu atamuua jirani yake, ndugu yake, ami yake, binamu yake'** watu wakauliza **'Huku tukiwa na akili zetu timamu?'** Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu **'Akili za watu katika wakati huo zitatawaliwa na kubakia kwa wale wenye hali ya chini na wasiojua kitu, wengi wao watafikiria kua wana msingi wa kuyafanya hayo wayafanyayo wakati hawana**'.

*Fitna* inapoanza hua haidhibitiki tena, kwani hata yule alieianzisha mwenyewe basi hupoteza uwezo wa kuidhibiti. Nu'man Ibn Baishr aliwausia watu pale

alipowaambia: ‘**Enyi watu! Wadhibitini wajinga miongoni mwenu kwa mikono yenu kabla hawaja kuangamizeni**’

*Fitna* hua haiepukiki isipokua kwa yule aliejaaliwa na Allah *Subhanahu wa Ta’ala.* Alisema Hudhayfa: ‘**Mitihani haitokuathirini kama ikiwa mna *I’lm* ya dini yenu, kwa hakika mitihani itakuathirini ikiwa ukweli na uwongo hauko wazi miongoni mwenu**’.

Abd Rahman Ibn Abzi alisema: ‘**Nilimuuliza Ubay Ibn Ka’ab, wakati watu walipoingia katika *Fitna* ya kuuliwa kwa Uthman, ‘Ewe Abu Mundhir! Jee ni njia gani ya kutoka nje ya Fitna?’.** Akanijibu ‘**Kitabu cha Allah, Kifanyie kazi chochote kile kilicho wazi, na kile ambacho hakiko wazi basi waachie wenye *I’lm* nacho.’** *(Al Tarikh al Aswat Imam Bukhari).*

Hasan Al Basr akasema ‘***Fitna* inapokaribia kuanza, basi kila mwenye *I’lm* huiona na kuifaham *fitna* hiyo, na ni pale inapokaribia kumalizika tu, ndio wale wasiokua na *I’lm* huanza kuifaham**’.

Na mwisho namalizia kwa maneno ya Hudhayfah ambae aliusia kuhusu ubaya wa *Fitna* kwa kusema: ‘**Tahadharini na *Fitna*, kwani hamna atakaekuwemo ndani yake ila ataangamia kama vile mafuriko yanavyoangamiza ardhi iliyonawiri na iliyokua na rutba**’.

***** *****

***BIDA’A* – KULINGANA NA MTIZAMO WA WANAZUONI.**

Mara nyingi neno *Bida’a*, kama lilivyo neno *Kufr* ambalo maana yake hua ni kukataa kile alichokuja nacho Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*, hua linatumiwa kwa mtazamo wenye maana mbaya, hivyo unapoyazungumzia maneno mawili haya, moja kwa moja ufahamu wa *Bani Adam* hua tayari umeshatengeneza maana ya kua hicho ni kitu kibaya. Kwa vile sehemu hii tunaangalia kuhusu upande mzuri wa neno *Bida’a*, basi kwanza tugusie mfano wenye maana nzuri ya neno *Kufr*, kama isemavyo *Qur’an*:

﴿لَآ إِكۡرَاهَ فِي ٱلدِّينِ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشۡدُ مِنَ ٱلۡغَيِّ فَمَن يَكۡفُرۡ بِٱلطَّٰغُوتِ
وَيُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰ لَا ٱنفِصَامَ لَهَا وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ﴾

**La ikraha fee alddeeni qad tabayyana alrrushdu mina alghayyi faman yakfur bialttaghooti wayu/min biAllahi faqadi istamsaka bialAAurwati alwuthqa la infisama laha waAllahu sameeAAun Aaaleemun** (*Surat Al Baqara 2:256*)

*Tafsir :* ***Hakuna kulazimishana katika dini, Kwa hakika njia iliyonyooka iko wazi kutokana na njia inayopatosha. Yeyote yule Anaeikufuru Taghut (kufanya maasi hadi kuvuka mipaka.) na akamuamini Allah, basi hua ameshikamana na mshikamano ambao hautavunjika. Na Allah ni msikivu wa kila kitu na anaejua kila kitu.***

Ingawa neno *Kufr* halitumiki katika kuelezea maana nzuri, lakini tunaona kua katika ayah hii, neno *Kufr* limetumika katika kuelezea maana nzuri, kwa kusema kua '***Anaeikufuru Taghut na akamuamini Allah Subhanahu wa Ta'ala basi ameshikamana na msimamo madhubuti'***, hivyo vile vile tukiangalia kuhusu neno *Bida'a* tutaona kua linatumika katika kuelezea maana nzuri pia.

Lakini hata hivyo, wengi miongoni mwa wenye kulitumia sana neno *Bida'a* hulinasibisha na upande unaotoa maana mbaya, bila ya kulinasibisha neno hilo na maana nzuri hua wanatumia mfano wa *Hadith* ya Jabir Ibn Abd Allah isemayo kua, amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua:

مَنْ يَهْدِهِ اللَّهُ فَلَا مُضِلَّ لَهُ وَمَنْ يُضْلِلْهُ فَلَا هَادِيَ لَهُ إِنَّ أَصْدَقَ الْحَدِيثِ كِتَابُ اللَّهِ وَأَحْسَنَ الْهَدْيِ هَدْيُ مُحَمَّدٍ وَشَرُّ الْأُمُورِ مُحْدَثَاتُهَا وَكُلُّ مُحْدَثَةٍ بِدْعَةٌ وَكُلُّ بِدْعَةٍ ضَلَالَةٌ وَكُلُّ ضَلَالَةٍ فِي النَّارِ



**Man yahdihi - Illaahu falaa mudhilla laahu wa man yudhlil falaa haadiya lahu. Inna asdaka al *Hadith*i kitabu Allah wa khayra al hadi hadi Muhammad Sala A'allahu A'layhi wa Salam, wa sharru ul umuri muhdatathuha, wa kullu muhdathatin bida'a, wa kulu bida'atin dhalala wa kula dhalalatin fii nnar.***(Sahih Muslim)*

***'Kwa hakika yeyote yule alieongozwa na Allah basi hakuna atakaempotoa, na aliepotoshwa na Allah basi hakuna atakaemuongoa Hakika ya Hadith bora, ni kitabu cha Allah Subhanahu wa Ta'ala, na muongozo bora ni muongozo wa Nabii Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam, na mambo mabaya (katika dini ya***

***Kiislam) ni Bida'a, na kila Bida'a ni udhalilifu, na kila udhalilifu unaingiza motoni'***.

Kabla ya kuangalia maana ya neno *Bidaá*, basi na tuangalie matumizi ya neno '*Kullu*' yaani 'Kila', lililotumika katika *Hadith* hii, na tutaona kua wenye kujua wanasema neno hili halimaanishi hali ya kujumuisha kila jambo jipya, au mambo mapya yote, bila ya kua na mipaka fulani, bali ndani ya jumuisho lake hua linajumuisha kila jambo ambalo halikubaliki kisharia na hivyo basi yanayokubalika yote hua yako nje ya jumuisho hilo.

Hivyo kutumika kwa hali hii ya jumuisho haina maana ya kujumuisha kila kitu kwa ujumla kwa sababu kuna mifano mingi katika *Qur'an* na *Hadith* nyengine ambazo zimetumia hali hii katika mambo ambayo yanakubalika kisharia na hivyo hua ni nje ya mipaka ya matumizi ya jumuisho hili.

Tuangalie mfano mmoja wa jumuisho kama hili pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema katika Qurán:

﴿إِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمْ لَهَا وَارِدُونَ﴾

**Innakum wama taAAbudoona min dooni Allahi hasabu jahannama antum laha waridoona** *(Surat Al Anbiya 21:98)*

*Tafsir:* ***Hakika nyinyi na mnaowaabudu badala ya Allah ni kuni za Jahannam na kwa hakika mtauingia moto huo.***

Ya Allah tunusuru na Jahannam!

Hivyo tunapoangalia jumuisho la nene '***Na Mnaowaabudu'*** katika aya hii basi tunaona kua, bila ya shaka Nabii Isa Ibn Maryam na Mama yake ambae ni Maryam bint Imran na baadhi ya Malaika, basi walikua wanaabudiwa badala ya Allah, lakini hata hivyo wao hawamo katika jumuisho hili la kua ni miongoni mwa '**Kuni za Jahannam**'.

Vile vile tunaona mfano mwengine kama huu pale tunapoangalia aya ifuatayo:

﴿فَلَمَّا نَسُواْ مَا ذُكِّرُواْ بِهِ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ أَبْوَابَ كُلِّ شَيْءٍ حَتَّىٰ إِذَا فَرِحُواْ بِمَآ أُوتُوٓاْ أَخَذْنَاهُمْ بَغْتَةً فَإِذَا هُمْ مُّبْلِسُونَ﴾

**Falammaa nasoo maa Dhukkiroo bihi fatahnaa AAalayhim abwaaba kulli shay-in hattaa idha farihoo bimaa ootoo akhadhnaahum baghtatan fa-idha hum mublisoona** (*Surat Al Anaam 6:44)*

*Tafsir**: Hivyo pale waliposahau kile walichokumbushwa, Tuliwafungulia milango ya kila kitu, hadi pale walipokua kati kati ya kufurahia yale waliyopewa, Ghafla, tukawaingiza katika adhabu, Lo! walizama katika maangamizo, wakawa ni wenye kukata tamaa.***

Tukiiangalia aya hii tunaona kua ingawa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema '***Tuliwafungulia milango ya kila kitu***', lakini jumuisho hilo la milango ya kila kitu halikujumuisha '***Milango ya Rehma',*** kwani kama jumuisho hilo lingejumuisha milango ya Rehma basi watu hao wasingeingia katika maangamizo.

Tunaporudi na kuliangalia neno *Bida'a*, kilugha basi tunaona kua Imam Muhaqqiq Al Shatibi anasema: **'Maana ya mzizi wa herufi *B-D* ni kuvumbua kitu ambacho hakijawahi kuvumbuliwa kabla yake, kama pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema:**

﴿بَدِيعُ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلأَرْضِ وَإِذَا قَضَىٰ أَمْراً فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ﴾

***BadeeAAu alssamaawaati waal-ardhi wa-idha qadha amran fa-innamaa yaqoolu lahu kun fayakoonu.****(Surat Al Baqara 2:117)*

*Tafsir:* ***Muumba wa mbingu na ardhi, anapotaka kitu kiwe, hukiambia kua na hua*****.**

**Hivyo neno *Bida'a* na *Badi'u* yanatoka katika mzizi mmoja wenye maana moja.** (*Al I'tisam*)**.**

Kwa hivyo neno *Bida'a* pia ni njia ya kuvumbua kitu katika dini kinachoendana na *Sharia'h*, ambacho hufanyika katika kutafuta mapenzi ya Allah *Subhanah wa Ta'ala*, kwani:

Anasema Jarir Ibn 'Abd Allaah al Bajali kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Yeyote yule atakaeanzisha jambo jema na likafuatwa na wengine, basi atalipwa malipo yake yeye na pia atapata na malipo sawa sawa ya wale wanaomfuata yeye, bila ya kupunguzika kwa njia yeyote ile malipo kutoka kwa wanaomfuata. Na kila anaeanzisha jambo baya na akafuatwa na wengine basi atabeba mzigo wake mwenyewe na pia mzigo sawasawa na wa kila atakaemfuata bila ya kuwapunguzia mzigo wao kwa njia yeyote ile'** (*Imam Al Tirmidhi, Imam Al Nisaa'i in al-Mujtaba: Kitaab al-Zakaat, Bab al-Tahreed 'ala al-Sadaqah , Sahih hasan Hadith*)

Miongoni mwa mifano ya *Bida'a* njema ni pale siku moja Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipomuuliza Bilal Ibn Rabah *Radhi Allahu A'nhu* '**Jee unafanya kitu gani katika kutafuta malipo kwa Allah Subhanah Wata'ala, kwa sababu nilisikia nyayo zako peponi**', Bilal akajibu '**Kila ninapotia udhu, ni lazima nisali sala ya *Sunnah***'(*Bukhari, Kitab Tahajud*).

Tafakkar kwani jambo hili jema jipya ambalo alilolivumbua Bilal Ibn Rabah *Radhi Allahu A'nhu* lilikubaliwa na Allah *Subhanah wa Ta'ala*, kiasi ya kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alizisikia nyayo zake peponi.

Vile vile katika Masjid Quba kulikua kuna Imam ambae alikua wakati wa kusalisha sala ya Jamaa, baada ya kusoma *Surat Al Fatiha* na sura nyengine katika kila rakaa, basi alikua ni lazima asome na *Surat Al Ikhlas* na kisha baada ya hapo ndio hurukuu, Nabii Muhammad *Salallahu A'alayhi wa Salam* alipomuuliza kwa nini unafanya hivyo, yule Imam akajibu kwa kusema: **'Nnapenda sana kuisoma *Surat Al Ikhlas***'. Hapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamwambia: '**Mapenzi yako hayo yatakuingiza Peponi'** (*Imam Bukhari, Kitab as Salaah*)

Vile vile Rifa'a Ibn Rafi Az Zuraqi anasema, '**Tulipokua tukisali nyuma ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, alinyanyua kuchwa chake baada ya kurukuu na kusema (سَمِعَ اللهُ لِمَنْ حَمِدَه) '*Sami Allahu liman Hamida*!' na mtu mmoja aliekua nyuma yake akasema (ربنا ولك الحمد حمدا كثيرا طيبا مباركا الخ) *Rabbana walaka-l hamd hamdan Kathiran taiyiban mubarakan ..ila Akhirihi* (Ya Rabi, utukufu na sifa zote kwa pamoja na zilizojaa baraka ni zakohadi mwisho wake', aliponyanyuka na kutaka kuondoka (baada ya Sala), Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akauliza, 'Ni nani aliesema maneno haya?' yule mtu akasema kua ni yeye, Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema: 'Nimewaona *Malaika* Zaidi ya 30, wakigombaniana kila mmoja wao akijaribu kua yeye awe ni wa mwanzo kuyaandika maneno yale**''*(Bukhari na Muslim)*

Anasema Ibn Hajar katika *Fat-h al-Barr* katika kuielezea *Hadith*i hiyo kua: '***Hadith* hiyo inaonesha kuruhusika kuanzisha namna fulani ya Dhikr katika Sala, zaidi ya zile zilizoelezewa katika *Hadith* nyengine kuhusiana na Sala, pale inapokua haziendani kinyume na *Hadith* hizo.'**

Ukweli ni kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakuwakataza Masahaba zake wasifanye mambo mapya waliyoyavumbua kutokana na *Ijtihad* zao wenyewe, bali aliwabashiria habari njema kutokana na uzuri wa mambo hayo, kuna mifano mingi inayoonesha kua Masahaba walianzisha mambo mapya, ikiwemo, dua, dhikr n.k ambayo hata hivyo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* yeye mwenyewe hakuyafanya, kutokufanywa kwa baadhi ya vitu na mambo na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakuna maana ya kua vitu hivyo vimekatazwa, miongoni mwa mfano mmoja kati ya mambo hayo ni *Hadith* ya Khalid Ibn Walid ya kula mjusi wa jangwani iliyomo katika Muwatta Imam Malik.

Imam Malik anasema kutoka kwa Ibn Shihab kutoka kwa Abu Umama Ibn Sahl Ibn Hunayf kua amesema Abd Allah Ibn Abbas: **'Amesema Khalid Ibn Walid kua alimtembelea Maymunah pamoja na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, nae Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akapewa nyama ya mjusi mkubwa wa jangwani wa kuchoma, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akanyoosha mkono wake kuchukua, ambapo baadhi ya wanawake waliokuweo katika nyumba ya Maymunah wakamwambia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kile anachotaka kukila, na hapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akarejesha mkono wake. Khalid Ibn Walid anasema: Mimi nikasema 'Ya Rasul Allah, jee ni Haram?' Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema 'La! Ila hakuna katika ardhi ya watu wangu na sijisikii kuipenda nyama hiyo' Khalid Ibn Walid anasema 'Mimi nikaendelea kuitafuna na kuila huku Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akiniangalia'** '.

Abd Allah Ibn Masoud *Radhi Allahu A'nhu* alisema kua: **'Chochote kile ambacho Waislam watakiona kua ni kizuri hua ni kizuri mbele ya Allah,'** vile vile kuna *marfu Hadith* isemayo **'Umma wangu hautokubaliana katika upotovu''**

Imam Al Shafi'i anasema kuhusu *Bida'a* kua: '**Kuna aina mbili za mambo yanayoanzishwa (*Muhdathat*). Kwanza ni kile kilichovumbuliwa na kikapingana na *Qur'an, Sunnah, Athar* au *Ijma'a*, hua ni upotovu (*Bida'at Dhalala*), na kile ambacho kimevumbuliwa katika mema ambacho hakipingani na vitu hivyo basi hua si upotovu (*Bid'a ghayr madhmuma*), Umar *Radhi Allahu A'nhu* alisema kuhusu kusali sala ya *Taraweh* kwa Jamaa mwezi wa**

**Ramadhan kua, 'Hii ni Bida'a nzuri sana.**''(*Tahdhib Al Asma wa Lughat, Imam Al Nawawi*)

Imam Al Ghazali naye akasema kua: '**Sio kila *Bida'a* ni haramu, bali ni ile *Bida'a* inayopingana na kile kilichoanzishwa katika *Sunnah* na kinachoachana na *Sharia'h***'(*Ihya ul Ulum Din*)

Ibn Hajar Al Asqalani akielezea kuhusu adhana ya pili iliongezwa wakati wa utawala wa *Amir ul Mu'minin* Uthman Ibn Affan anasema: '**Ni jambo lililowazi kwa wakati huo watu wote walikua wakifuata uongozi wa Uthman ambae ni *Khalifah* wao, na kumtii…Kila kitu ambacho kilikua hakijafanywa wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kinahesabiwa kua ni *Bida'a* ambapo baadhi ya *Bida'a* hizo ni nzuri na baadhi si nzuri, kutoka na uthibitisho kua Uthman aliongeza *Adhana* nyengine katika sala ya Ijumaa ili kuwatanabahisha watu kua unakaribia wakati wa sala kulingana na sala nyengine, akiiwacha adhana ya pili ambayo inaadhiniwa Imam anapokaa kwenye kiti chake. Kusudio la kuongeza adhana katika sala ya Ijumaa limechukuliwa kutokana na dhumuni la adhana ambalo ni kuwatanabahisha watu kua mda wa sala umeingia, na haiibatilisha adhana hiyo'** (*Fat-h al-Barr* 2/394)

Imam Abu Sharma, ambae ni mmoja kati ya walimu wa Imam Nawawi, katika kitabu chake (*Al-Ba'ith 'ala Inkar al-bida' wal hawadith*), ameigawa *Bida'a* katika sehemu tatu ambazo ni *Bida'a* nzuri, *Bida'a* makruh na *Bida'a* iliyokatazwa.

Mujaddid Imam Ibn Daqiq Al Id, katika *Ihkam al-Ahkam* amesema : **'Kutofanywa kitu fulani na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakumaanishi kua kitu hicho ni Haram**'.

Shaykh Al-Islam Imam Ibn Hajar Al-Asqalani anasema: '**Kitu chochote kile ambacho kilikua hakipo katika wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kinaitwa *Bida'a*, lakini kuna *Bida'a* nzuri na *Bida'a* zisizo nzuri**'.

Imam Al-Bayhaqi akinukuu katika *Manaqib Ash-Shafi'i* anasema kua: '***Bida'a* ziko aina mbili, zile ambazo zinapingana na *Qur'an*, *Sunnah* na makubaliano ya Waislamu ni *Bida'a* ya uongo, lakini *Bida'a* nzuri haipingani na vitu hivi**.'

Wanazuoni wengine wanaokubaliana na ufafanuzi huo wa *Bida'a* ni pamoja na: Hafiz Al Sakhawai (katika *Fa-th al-Mughith 2:229*), Imam Ibn Hajr (*Fat-h al-Barr, 13:254*), Imam an Nawawi (Katika *Tahdib al-Asma*), Imam Al Qarafi (*Dhakhira*

*13:234-35*, *Furuq 4:345-50*), Imam Al Qurtubi (*Tafsir Al Qurtubi Q2:117, Q57:27*), Hafiz Ibn Jawzi (*Talbis Iblis uk. 25*), Ibn Abd al-Barr (*Istidhkar 2:67*).

Mwanazuoni wa karne ya 13 *Al Hijr* wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, Shaykh Hussain Ibn Ahmad Al Dawsari Al Shafi'i anasema: **'Ikiwa tutasema kila jambo jipya lililovumbuliwa kua ni upotovu, basi dini yetu itakua haiwezi kufanya kazi, na hii ni kwa sababu katika kila kitabu tunachokitumia leo hii, ni miongoni mwa mambo ambayo ni mapya yaliyovumbuliwa, hata Sahih Al Bukhar na Sahih Muslim, kwa sababu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakuandika kitabu chochote, na hakuna *Hadith* isemayo kua aliwaambia Masahaba zake, kua waandike vitabu na wavigawe katika Sura kadha wa kadha, hivyo vitabu vyote ni vitu ambavyo vipya vilivyovumbuliwa'.**

**'Hata tukiiangalia kwa upande wa *Qur'an*, Al Hajjaj Ibn Yusuf, ndie alievitambulisha vitu ambavyo Masahaba hawakuvitia ndani ya *Qur'an*. Kwani ingawa Al Hajjaj alikua si kiongozi muadilifu wakati wa utawala wake, lakini ni yeye ndie alieianzisha *Qur'an* kugawika katika *Juzuu* na *Ahzab* na *Ahzar* na pia akatambulisha *fat-ha, kasra, dhamma, shadda* katika *Qur'an* vitu ambavyo ilikua havimo katika msahafu wa mwanzo. Hivyo kutokana na madai ya hao wanaopinga kutambulishwa kwa mambo mapya, basi itabidi tuviache vitabu vyote ikiwemo *Qur'an*, au iandikwe tena upya bila ya kua na *fat-ha, kasra, dhamma* na *shadda* kwa sababu hizo zote ni *Bida'a*, na ikiandikwa bila ya kuwa na vitu hivyo basi itakua vigumu kusomeka na wengi miongoni mwa Waislam duniani.'** alimalizia Shaykh Hussain Ibn Ahmad Al Dawsari Al Shafi'i.

**AINA ZA *BIDA'A***

Sultan Al 'Ulama, Al 'Izz bin Abdus Salam anasema katika kitabu chake, *Al-Qawa'id* kua: **'*Bida'a* imegawika katika wajib, haram, inayopendekezwa, inayoruhusiwa na makruh.'** Na miongoni mwa wanaokubaliana na kugawika huko kwa *Bida'a* ni pamoja na Imam Nawawi, Imam Suyuti, Imam Ibn Hajar, Ibn Al Haj Al Maliki n.k. Miongoni mwa mifano ya makundi hayo ni kama vile:-

***Bida'a* ambazo ni *Wajib*,** ni pamoja na kama uhifadhi wa *Qur'an* katika *Mas-haf*, uhifadhi wa *Hadith* na pia uhifadhi wa *Sharia'h* za Kiislam katika maandishi ili zisije zikapotea

***Bida'a* ambayo ni *Haram*** ni pamoja na kukusanya kodi ambazo zisizo za kiislamu au pesa kwa matumizi ya haram, kuwapa watu nyadhifa za kidini bila ya kua na sifa za kua na nyadhifa hizo.

***Bida'a* ambayo ni *Mandub*** au zinazopendekezwa ni pamoja na kusheherekea kuzaliwa kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* kusoma *Qur'an* makaburini, kusoma *Qur'an* kwa ajili ya maiti, kujenga vyuo vya kusomeshea dini na *Sharia'h* za kiislam, kufanya utafiti wa mambo ya kidini.

***Bida'a* ambazo ni *Makruh*** ni pamoja na kupamba miskiti na *Qur'an* kupita kiasi na kurudia wakati wa sala ya jamaa kusema Allahu Akbar kwa sauti kubwa wakati sauti ya Imam inatosheleza kwa wanaomfuata.

***Bida'a* ambazo ni *Mubah*** au zinazoruhusiwa, kama kuchunga unga, kula kwa kutumia kijiko na kadhalika. (A*al Jawahir al-Luluiyya fi Sharh al-Arbain al-Nawawiyya*)

***** *****

Baada ya kuangalia na kufahamu maana ya neno *Bida'a* kutokana na kauli za Wanazuoni mbali mbali, tuangalie historia ya kina ya wale wanaopenda kuitumia sana maana ya neno hilo ambayo ni kinyume na mitizamo ya kauli za Wanazuoni tuliowaangalia hapo juu.

Miongoni mwa wanaolitumia sana neno *Bida'a* hujulikana kutokana na kujiita kwao kua wao ni *Salafi*. Ingawa tuliangalia kwa juu juu kuhusiana na wale wanaojiita Salafi, lakini ni vizuri kujua zaidi, kutokana na kama inavyoelezewa na mmoja kati ya Mashaykh wakubwa ambae aliekua akieneza itikadi za Kisalafi kwa kusomesha, kufundisha na kujiita kua yeye ni *Salafi*, lakini baada ya kutafakkar akaamua kutotumia jina hilo. Huyu si mwengine bali ni Mwanazuoni ajulikanae kama Shaykh Abu Ammar Yassir Qadhi.

Shaykh Abu Ammar Yasir Qadhi ambae ni Mkuu wa Chuo cha Al Maghrib Institute cha Marekani, alisoma katika Chuo Kikuu cha Madinah, Saudi Arabia kwa miaka 9, katika fani ya Sayansi ya Uislam, katika *I'lm* ya Sayansi ya *Hadith* na Tawhid. Shaykh Abu Ammar Yasir Qadhi pia ameandika vitabu mbalimbali vya dini miongoni mwao vikiwemo: *Riyaa: Hidden Shirk; An Explanation of the Four Principles of Shirk; An introduction to the sciences of the Qurȧan*; *Du'a: The Weapon of the Believer; 15 Ways to Increase Your Earnings from the Qur'an and Sunnah,* n.k na pia ni mwanzilishi wa *website* ya Da'wah iitwayo *muslimmatters.org.* Shaykh Abu Ammar Yasir Qadhi alikua akitoa khutba za mawaidha ya dini ya kiislam yenye mitizamo ya Kisalafi katika televisheni za Salafi kama vile (Islam Channel ya Uingereza; Huda TV; Peace TV n.k).

**MAKUNDI YA SALAFI - KULINGANA NA UFAFANUZI WA SHAYKH YASIR QADHI.**

**Nini maana ya Salafi: Ni nini hasa maana ya 'Salafi'?**

**Kutokana na kutokuwepo kwa maana inayokubalika kwa wote, basi ningependa kuelezea Usalafi tuliokua nao katika wakati wetu, kazi yake na sifa zake, kufahamika kwake kutokana na makundi tofauti, na kuzungumzia uzuri wake na pia mchango wake ambao si mzuri kiasi hivyo kwa Uislam na Dunia kwa ujumla.**

Kutokana na mtazamo wa wakati tuliokua nao hivi sasa Ulimwenguni, au kwa uhakika zaid, tangu kuanzia nusu karne iliyopita, neno '*Salafi'* limekua likiwakilisha njia ya Kiislam, yenye lengo la kujaribu kwa vyovyote vile iwezekanavyo kufuata mifano ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kupitia kwa vitendo na Iman za vizazi vitatu vya mwanzoni vya Uislam ili kua karibu na wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kua karibu na wakati ulioshushwa *Qur'an*, wakati ambao unafahamika kua ni wakati bora, tunapozungumzia utekelezaji wa *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kua na Uislam wa asili.

Kutokana na neno hilo linavyojionesha katika njia zake, basi hua ni sahih kusema kua halimlengi mtu fulani, ama jamii fulani au kikundi fulani. Kwani maumbile ya maana ya neno hili linaelezewa zaid kutokana na ukweli kua kuna makundi zaid ya kumi na mbili ambayo yanasema kua ni wao ni Salafi, yaani aidha wanaamini kua wako katika *Salafi Manhaji* (Njia za Salafi), au hawapingi pale wanapoitwa hivyo ijapokua wao wenyewe hawalitumii jina hilo. Hata hivyo, katika kusema hivyo, basi inafaa kuweka wazi kua kati ya makundi hayo kila kundi linajichukulia kua ni wao pekee ndio Salafi sahihi, kutokana na hali hii inabidi kuangalia mambo wanayokubaliana na wanayopingana baina ya makundi hayo mengi ya Salafi ili kufahamu maana halisi ya '*Salafi*'.

**Miongoni mwa mambo wanayokubaliana makundi ya Salafi wote, na ambayo hua hayakosekani katika makundi yote ya Salafi ni pamoja na:-**

1) Kua na mtizamo wa kua ni wao peke yao ndio walio katika njia sahihi na Iman sahihi zinazotokana na Salaf Al Salih, hususan katika kuthibitisha Iman na *Aqida* zilizonukuliwa kutoka kwao. (*Aqida* ambayo hua inajulikana kama '*Aqida ya Athari*')

2) Wanakataa kabisa kuwepo kwa uwezekano wowote wa kuelezea na kutafsiri majina na sifa za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* bila ya kutumia mifano *(Tawhid al-asma wa'lsifat*), jambo ambalo pia hua ni alama ya makundi mengine kama vile *Mutazilah* na *Ashairah*.

3) Wanathibitisha kua ni Allah *Subhanahu wa Ta'ala* pekee ndie anaestahiki kuabudiwa (*Tawhid al Uluhiyyah*) na wanapinga kitu chochote kitakachopelekea kuhatarisha moja kwa moja, au kupitia njia nyengine itakayopelekea kuhatarisha jambo hilo, na hivyo hupinga na kulaani baadhi ya njia zinazotumiwa na *Sufi* (katika kutukuza mawalii, kuombewa kwa waliokufa n.k).

4) Wanapinga *Bid'aa* zote na hukaa mbali na wale wenye kufanya mambo ya *Bid'aa* na huwaita watu hao kua ni watu wa *Bid'aa* (*Ahl al Bid'aah*). Kuna upinzani maalum ambao unaotilia mkazo kupinga Ushi'a, hususan kutokana na kua *Aqida* ya *Shi'a* haiwakubali Masahaba wengi.

5) Wanaheshimu na kufuata hukmu na mitizamo ya kiiman ya Shaykh al-Islam Ibn Taymiyya. Ni muhimu kujua kua, hata hivyo, Ibn Taymiyyah hawezi kua na wala hawezi kukubalika kua ni muanzilishi wa Salafi walio katika kizazi chetu, kwani wao hujiona kua hawana muanzilishi baada ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

**Mambo wanayotofautiana Salafi:** Ingawa kuna mambo ambayo wanakubaliana miongoni mwao kama tulivyoona hapo juu, lakini pia kuna mambo mengi ambayo wanatofautiana baina yao, kutokana na kua na mitizamo tofauti miongoni mwao. Miongoni mwa mambo hayo ni pamoja na:

**1. Msimamo kuhusiana na uwezekano na umuhimu wa kufuata *Madhhab*:** Makundi mengi ya Salafi hua yanapingana kuhusiana na jambo hili la kufuata *Madhhab* maalum, kiasi ya kua jambo hili limekua ni chanzo cha mvutano mkubwa sana baina yao, kwani miongoni mwao kuna wenye mtizamo kua:

> **a. Haikubaliki kufuata *Madhhab*:** Kupinga kuwepo kwa Skuli za *Madhhab* ya *Fiqh* ni jambo ambalo lilianzia kutokana na sifa za Skuli ya Zahiri ambayo ni ya Imam Ibn Hazm. Msimamo uliokuwepo leo wa kupinga *Madhhab* umetokea kwa Imam Muhammad Al Sindhi (aliefariki mwaka 1163) ambae alimpa athari hizo Imam Al Sanani (aliefariki mwaka 1182), Imam Al Shawqani (aliefariki mwaka 1250), Imam Siddiq Khan (ambae ni mwanzilishi wa Ahlu *Hadith* katika bara Hindi na alifariki mwaka 1307) na Imam wa karibu kabisa ni Imam Albani

(aliefariki mwaka 2000), Maimamu wote hawa walikua ni miongoni mwa wapingaji wakubwa sana wa kufuata *Madhhab*.

**b. Kufuata *Madhhab* hakuungwi mkono lakini kunakubalika:** Baadhi ya Salafi wanakubali kua yule asiejua anakubalika kufuata *Madhhab* lakini hadi pale inapombidi kufanya hivyo, na anapolazimika kufanya hivyo basi inambidi kufuatana na *dalil* (ushahidi wenye nguvu zaid) pale atakapo wekewa wazi dalili hizo.

**c. Inakubalika kufuata *Madhhab*:** Miongoni mwa idadi kubwa ya Waislam wa Sunni wanachukulia kua kufuata *Madhhab* ni kitu kinachopendekezwa ama ni Wajib kwa yule asiekua na *I'lm*. Mtizamo huu pia umo katika baadhi ya makundi ya Salafi. Ingawa bingwa wa '*Najdi da'wah*' Muhammad Ibn Abdul Wahab (*Ambae wafuasi wake huitwa 'Wahabi' jina ambalo pia hutumiwa na wale wanaolipiga vita kundi lake, na kutoa maana ya kudharaulisha, hivyo halikutumika katika nakala hii kwa sababu sio jambo zuri kwa Muislam kuiambatanisha maana mbaya kutokana na jina la Allah Subhanah wa Ta'ala*) Aliathiriwa na mtizamo wa kiimani wa Shaykh Al Sindhi lakini alikua bado ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Hanbal na alikua akikubaliana na kila kilichomo ndani ya *Madhhab* ya Imam Hanbal na kuona kua ni miongoni mwa mambo mazuri.

**2. Kujitenga na *Ahl Al Bida'a*.** Kwa kinadharia Salafi wote hujitenga na mambo ya dini wanayoyaona kua ni *Bida'a* na pia hujitenga na wale wote wenye kua na mambo hayo na wenye kuyafanya mambo hayo. Hata hivyo kuna utofauti wa namna na jinsi ya kutekeleza utengano huo kwani kuna kutofautiana kutoka kundi moja la Salafi hadi jengine, kutokana mitizamo ya Mwanazuoni mmoja hadi Mwanazuoni.

**Wale ambao wenye msimamo mkali kuhusiana na jambo hilo basi hua katika hali isioepukika ya kujihisi kua na makosa ya kiushiriki:** Kwa mfano ikiwa mtu B anashirikiana na mtu A ambae ni *Ahl al Bida'a*, basi mtu B atakua anahesabika kua amepotoka. Ikiwa mtu C atakua akishirikiana na mtu B aliepotoka basi na yeye pia hua ni miongoni mwa waliopotoka na wasiokua na maana. Kwa bahati mbaya kama inavyoonekana kua matunda ya hukmu hiyo hua ni jambo linalopelekea kugawanyika zaid na kwa undani zaidi kwa jamii ya aina hii ya Salafi.

Njia hii inaielezea sifa ya kundi la Salafi linalojulikana kama kundi la Salafi la '***Madkhal***' (kutokana na kuasisiwa na Shaykh wa Saudi Arabia Shaykh Rabi Ibn Hadi Al Madkhal), ambae amehalalisha jambo hili kwa kulichukulia kua ni kuingia kwa kina katika sayansi ya *al-Jarh wa'l-ta'dil* (ambayo ni sayansi ya kukosoa

*Hadith*, ambapo Wanazuoni wa *Hadith* huwaangalia walioinukuu *Hadith* kua kama wanakubalika ama la). Hata hivyo katika miaka ya karibuni athari hizi za *Madkhal* zimepungua kwa kiasi kikubwa, ingawa wengi miongoni mwa wale wasiokua wafuasi wa *Madkhal* wanaendelea kua na msimamo mkali juu ya jambo hili, kiasi ya kufikia hatua ya kukataa kuwaalika watu wenye mitizamo tofauti na mitizamo yao katika mikusanyiko yao au Mihadhara yao.

Hata hivyo, baadhi ya Wanazuoni wa Salafi na makundi yao hua hawatilii mkazo juu ya jambo hili na hua wako tayari kushirikiana na jamii za wale wasiokua Salafi (kwa mfano kuruhusu kushirikiana na Shi'a, Deobandi n.k).

**3. Mitizamo ya Kiimani kuhusiana na kua kama Iman na vitendo vinajumuisha sehemu muhimu ya lazima ya Iman au ni sehemu tu ya Iman:** Mazungumzo kuhusiana na kua Iman inajumuisha kitu gani ni suali ambalo la karibuni tu, kwani suali hili lilianza kujitokeza katika miaka ya 90 pale Shaykh Albani aliposema kua yeye hakubaliani kua vitendo vinajumuisha sehemu muhimu ya Iman. Hali ambayo inatofautiana na msimamo wa asili wa Salafi wa mwanzoni na pia hailingani na msimamo wa Ibn Taymiyyah na Wanazuoni wanaofuata Iman ya *Athari* ambao msimamo wao ni kua baadhi ya vitendo vinahitajika katika Iman na kukosekana kwake hua kunakanusha kuwepo kwa Iman. (*Kauli hiyo ya Shaykh Albani ya kutokukubaliana kua vitendo vinajumuisha sehemu muhimu ya Iman, ilikua ni jambo ambalo lilileta tafrani kubwa sana hususan baada ya kutoka nakala kutoka kwa 'Sahwa', kwa Mwanazuoni aitwae Safar al Hawali yenye kichwa cha habari kisemacho 'Dhahirat al Irja', ambamo ndani yake alimpinga sana Albani na kusema kua ameingia katika kundi la miongoni mwa wafuasi wa 'Murjia' ambao walikua hawajumishi vitendo katika kuielezea maana ya Iman. Jambo hili lilisababisha ufa mkubwa sana ambao bado haujaungika vizuri bado hadi hii leo, baina ya Salafi wa Saudia na Salafi wa Jordan wa Albani. Neno 'Sahwa' linalomaanisha 'Uana harakati' ambalo limetokana na kundi la harakati la kisiasa la Salafi ambalo lianzishwa mwanzoni mwa miaka ya 1990 katika kupinga makubaliano ya Serikali ya Saudia kuyakaribisha majeshi ya Serikali ya Marekani kupigana vita vya kwanza vya Ghuba, na hivyo kusababisha ufa baina ya Wanazuoni wa Salafi wanaoiunga mkono Serikali ya Saudia na Wanazuoni wa Salafi wasiounga mkono serikali hiyo. Salafi wa Madkhal wako mbali kabisa na Salafi wa 'Sahwa' na Salafi wakuu wa Saudia, kutokana na jambo hilo basi wamewajumuisha Salafi hawa wa Sahwa na jina la 'Qutbi' linalotokana na Wanazuoni wanaharakati Said Qutb na kaka yake Muhammad Qutb ambao walikua pia ni washauri wa Safar al Hawali ambae ni muasisi wa Salafi wa Sahwa*).

**4. Kiwango cha uungaji mkono na utiifu kwa mtawala wa Kiislamu (*Ta' at wali al-amr*), na kiasi kinachoruhusiwa cha kujishughulisha na siasa:** Jambo hili linahusisha sehemu iliyo pana na isiokua na utulivu, na unaweza kusema kua ni moja kati ya mambo yaliyokua na uwazi usiokua na makubaliano kwa wale waliokua nje ya mfumo wa Salafi. Hatua ya kujishughulisha na siasa, kutojishughulisha na umuhimu wa kuunga mkono viongozi wa Waislamu na 'Uislam' wa viongozi wasiokua halali, ni jambo ambalo haliko wazi miongoni mwa Wanazuoni wa Salafi, ambapo wengi wao wamejaribu kujadiliana juu ya jambo hili hususan kutokana na hali ya hewa ya kisiasa tuliyokua nayo hivi sasa. Hali hii inaweza ikafupishwa kama ifuatavyo:

**a. Kuwakosoa viongozi wa Utawala waliopatikana kihalali ni jambo ambalo limekatazwa na linapelekea kuongezeka kwa dhambi na upotofu.** Baadhi ya Salafi, hususan Salafi 'Wakuu' wa Saudi na *Madkhal*, wao hua ni waungaji mkono wakuu wa Serikali. (*Jambo ambalo wengi miongoni mwa wasiokuwemo katika makundi haya hawaelewi ni kwa sababu gani, na hivyo husema kua inatokana na sababu ya kua Serikali inawalipa pesa. Ijapokua ni kweli kua pesa zinachangia na jambo hili lakini hata wale wasiokua Salafi wa Saudi wanaofuata mitizamo hii hua hawanufaiki na chochote kutokana na pesa za Petroli za Saudi. Hivyo kwa kutaka kuwatendea haki Salafi (na huku nikikanusha kua nnaliona jambo hili kua halilaumiki kidini na lisiloingia akilini), jambo hili linatokana na msingi wa Aqida ya Sunni ya 'kuwatii viongozi wa halali'. Jambo ambalo limetanuliwa mipaka yake kimaana na kufungamanishwa pia na hata kumkosoa kiongozi halali hadharani. Vile vile kuna hisia iliyo wazi miongoni mwa wafuasi wengi wa makundi ya Salafi ya kutojali kasoro zote hizo kwa sababu ya kua kwa mtazmo wao Utawala wa Saudia unasimamia Tawhid na kulinda Sunnah, hivyo kuukosoa Utawala huo huchukuliwa kua ni sawa na kumkosoa mlinzi wa Tawhid.)*

**b. Kuhoji ama kushauri utawala ni sehemu ya *Al Aamr bi'l Maaruf wal Nahyi an al Munkar* (kuamrisha mema na kukataza maovu).** Baadhi ya Salafi wana mtizamo kua kutoa sauti na kuipinga Serikali ni jambo lililo halali na ni sehemu ya mtizamo wa Kiislam wa kuamrishana mema na kukatazana mabaya, na linajumuisha kanuni ya Kiislam ya kujaribu kumzuia dhalim asifanye dhulma. Mfano wa hawa ni Wanazuoni wa Saudi Arabia ambao watazungumziwa katika kurasa zitakazofuata.

**c. Kuhoji uhalali wa viongozi wote wa ardhi za Kiislam.** Kuna baadhi ya makundi ya Salafi ambayo huchukulia kua viongozi wote wa ardhi za Kiislam

(*au: wale tu wasiotawala kwa Sharia'h*) kua si viongozi halali na huwachukulia kua ni makafiri, na uhalali wao ujadiliwe, japo kwa kutumia nguvu.

**5. Kuhusiana na *Takfir*** (Kua na mtizamo kua Imani ya Muislam imebatilika) na hususan kwa Watawala wasioitumia *Hukm* ya *Sharia'h* aliyoishusha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* (*al hukm bi ghayr ma anzal Allah*).

Vile vile kuhusiana na jambo hili kuna, mtizamo tofauti:

**a. Mtizamo wa kua viongozi wa ardhi za Kiislamu ambao wanatawala bila ya kutumia *Sharia'h* za Kiislam kuhesabiwa kua ni walioamini.** Baadhi ya Wanazuoni kama vile Mufti wa Saudi Arabia aliepita, Shaykh Abd Al Aziz Ibn Baaz na Shaykh Al-Albani, wana mtizamo kua kiongozi ambae anaiendesha nchi yake kwa *Sharia'h* zisizokua za Kiislam basi hua bado ni miongoni mwa walioamini (isipokua pale inapotokea mazingira fulani, ambayo ni vigumu kuwepo na kuyathibitisha). Wanahoja ya kua hii hua ni dhambi ambayo haimpelekei mtu kutoka katika dini ya Kiislam.

**b. Mtizamo wa kua viongozi hao kuhesabiwa kua ni Waislamu**, na hutiiwa kwa manufaa ya jamii, lakini vitendo vyao vya kutawala bila ya kutumia *Sharia'h* isiyokua ya Allah hua ni *Kufr* kubwa. Na huu ni mtizamo wa Salafi waliokua na msimamo wa kati kama vile Shaykh Muhammad Ibn Salih Al Uthaymin.

**c. Mtizamo wa kua watawala wa ardhi za Kiislam ambao wanatawala kwa *Sharia'h* zisizo za Kiislam kua wamezama katika *Kufr***, na utawala wao hua si wa halali na Imani yao hua ni *batil*; hivyo kushirikiana nao haifai na haikubaliki. Kundi hili linajumuisha wale wenye msimamo mkali, na wanawakilishwa na watu kama Abu Muhammad Al Maqdisi na Abu Mus'ab Al Suri, ambao vitabu vyao vinawapa ari kubwa wale Salafi wenye kupenda kufanya Jihad, mtizamo ambao unatupelekea katika sehemu inayofuatia.

6. **Mtizamo unazohusiana na Jihad.** Ingawa idadi kubwa miongoni mwa makundi yanayotamba kua wao ni Salafi ni watu wapole, lakini kuna idadi ndogo ambayo huzungumzia na kufuata njia za mapigano zaid. Na hawa hua wanachukulia kua mapigano ya Jihad ni jambo la wajib aidha kwa sehemu ya Ummah au kwa Ummah wote kwa Ujumla, na hua wanalenga aidha katika jambo moja au mambo yote kati ya yafuatayo:-

(i) Uondoaji wa Watawala wasiokua Waislam katika ardhi za Kiislam.

(ii) Udumishaji wa mapigano na serikali zisizo za Kiislam ambazo zimeingilia kijeshi ardhi za Kiislam.

Kikawaida na kiufahamu, mambo matatu tuliyoyaangalia kabla (yaani suala la kutawala kwa kutumia *Sharia'h* zisizokua za Allah, kuikabili Iman ya Mtawala asiefuata *Sharia'h* za Allah na kuhusiana na Jihad) ni mambo ambayo kimaumbile hua yanaingiliana. Kwa wale wenye msimamo mkali kuhusiana na uhalali juu ya Iman ya mtawala anaetawala kwa *Sharia'h* isiyokua ya Allah hawaepuki kuchukua mtizamo mkali wa kutangazia *Takfir* na hivyo hujenga msingi wa kuhitajika kuwepo kwa mapigano ya Jihad.

**Makundi Maarufu ya Salafi:** Kwanza kabla ya kuyainisha makundi hayo inabidi kuweka wazi kua: Makundi haya, na sifa zake, hua hazikutofautina kabisa au kua zina upekee kabisa; kuna uwezekano wa kutofautiana baina ya sifa hizo au kuchanganyika kwa sifa hizo, labda baina ya mtu na mtu, au Mwanazuoni na Mwanzuoni. Aina za Makundi hayo ni kama ifuatavyo:

1. **Salafi wakuu wa Saudi Arabia**: Hili ni kundi kubwa na kundi maarufu zaid ya makundi yote ya Salafi. Kama inavyojionesha katika mifano ya Mashaykh wa Saudi Arabia. Salafi hawa ni wa aina ambayo hua wanafuata *Madhhab* ya Imam Ahmad Ibn Hanbal, hua ni watulivu na ni waungaji mkono wa Watawala wao. Aina hii ya Salafi kama inavyowakilishwa na jamii ya Wanazuoni wa Saudi Arabia, hua wanakwepa *Takfir* na hubakia kukemea kwa maneno hatari za makundi ya Jihadi yenye misimamo mkali.

2. **Salafi wa Jordan la Shaykh Al-Albani**: Hawa ni miongoni mwa Salafi wenye sifa zinazohusiana na kushikamana na *Sunnah* na pia ni wenye sifa zisizojificha za kua ni wenye msimamo mkali sana wa kupinga kufuata *Madhhab* na wanalingania *Fiqh* inayotokana na misingi ya *dalil* (ushahidi kutoka katika *Qur'an* na *Sunnah*). Kwa upande wa kisiasa, wao hua wakimya na hujitenga na watawala na pia hujitenga na Salafi wanaopenda Jihad ijapokua kupinga kwao makundi ya Jihad hakuwekwi wazi kama vile walivyo kundi la kwanza. Kundi hili hufuatilia sana *Fiqh* kimaana na husisitizia utumiaji wake kuhusiana na neno *Bida'a* katika vitendo vyao, kiasi ya kua Salafi wengine wote hua wanawaona Salafi hawa kua wamezidisha chumvi zaid (kwa mfano katika mambo ya kuadhini ndani ya msikiti, kuchora mistari ya safu katika mazulia ya msikitini, kua na ngazi zaid ya tatu katika *minbar* n.k).

3. **Salafi wa Sahwa wa Saudi Arabia:** Hawa ni wale ambao wamekua wakijiingiza katika kubadilisha mfumo wa kisiasa kwa amani bila ya kuitisha wito wa kuondolewa kwa Watawala. Shaykh kama Salman al-Oadah, na Shaykh Safar al

Hawali, ni miongoni mwa wawakilishi wa aina hii ya Salafi. Aina hii ya Salafi wamedhihirisha kua wana mchango mkubwa kisiasa kwa kupitia katika njia za mawasiliano ya mitandao ya jamii; ambapo matokeo yake wamepata wafuasi wengi miongoni mwa vijana waliosoma. Uhusiano wao na Waislamu umejionesha zaid katika kutoa mchango mkubwa wa kupigana na matatizo ya kijamii katika jamii zao. (Neno *Sahwa* linatokana na maana ya kujihusisha na kupigania mambo ya kisiasa katika Salafi wa Saudi Arabia, Mashaykh wa Salaf wa Sahwa, ambao mwanzilishi wao ni Shaykh Safar al Hawali ni miongoni mwa waliokua wakipinga ushiriki wa serikali ya Saudi Arabia katika vita vya Ghuba ya Uajemi hivyo kupelekea kusababisha mvunjiko mkubwa baina ya Mashaykh wanaokubaliana na Serikali na wale wasiokubaliana nayo).

4. **Salafi wa Madkhal:** Hawa ni kikundi kidogo miongoni mwa Salafi wa Saudi Arabia. Wao wana upekee wa muelekeo wa Salafi. Njia zao ni zile ambazo haziachiki na ni wenye kugawanyika sana kuliko Salafi wote. Aina hii ya Salafi huwa ni wapelelezi juu ya Salafi wengine ili kujua kua kama wapo katika njia sahih ya Salafi ama la. Salafi wa Madkhal hua kila siku wanavunjika vunjika miongoni mwao wenyewe kwa wenyewe kutegemeana na nani miongoni mwao yuko katika njia (*manhaj*) sahih, katika hali ya umoja wao, wao hua ni jamii inayopungua kiidadi, kama inavyoonekana kiushahidi kutokana na kukosoana kosoana na udogo wa athari zao za kukosoana huko. (Salafi wa Madkhal hua wanajulikana pia kama Qutbi, kutokana na kua na msimamo unaotokana na Said Qutb na Muhammad Qutb, ambao walikua pia ni washauri wa Safar al Hawali ambae ni muanzilishi wa Salafi wa Sahwa.)

**Salafi wa Madkhal wamepungua sana kutokana na mambo yafuatayo:** Kwanza, aina yao ya Salafi imejithibitisha kua ni kitu kisichovumilika na kimesababisha athari kubwa kwa aina zote za Salafi kiasi ya kua Mashaykh wengine wote wa Salafi hawajihusishi na Salafi hawa (na hata wale wanaojihusisha nao) wamelazimika kuweka wazi ugumu wa kutowezekana kuachana nao. Pili, wengi miongoni mwa walioingia wao wenyewe katika Madkhal basi wamehama aidha kutoka katika aina hii ya Salafi, au wamehama katika Salafi yenyewe kabisa au wameachana na dini kabisa. Hali hii imekua ni maarufu sana kiasi ya kujulikana kwa jina la: ‘*Kuungua kwa Salafi*’.

Mwisho, Madkhal walikua kwa mda fulani, wamepewa ubingwa na kusifiwa na serikali ya Saudi Arabia (katika kipindi cha mwishoni mwa mwaka 1990 na mwanzoni mwa 2000), kwa sababu ya kutokana na uungaji mkono mkubwa wa serikali. Hata hivyo madhara ya kundi hilo yalipozidi, serikali ikaamua kujitoa na kuacha kuwasifu Mashaykh wa Madkhal, na hivyo wakabakia katika maeneo ya nje

ya Saudi Arabia, hususan katika nchi za Magharibi kwa wale watu waliosilimu au kwa wale wahamiaji wa Kiislam wasiofuata maamrisho ya Kiislam na kua na elimu ya chini na hivyo hufurahia pale wanapopata nafasi ya ghafla ya kua na uwezo wa kushindana na Mashaykh wanaotajika.

**5. Salafi wa Misri:** Hawa pia huwakilisha mitizamo mipana na mingi sana ambao kwa kiasi kikubwa wamekosa muelekeo baada ya kuibuka kwa Mapinduzi ya Waarabu (*Arab Spring*). Kiaina, Salafi wa Misri wana athari nyingi sana za Salafi wa Jordan ambao ni Salafi wa Shaykh Albani, na hivyo wamekua wana msimamo mkali sana katika kuchunguza maana ya mambo ya *Fiqh*, ingawa pia kuna mchanganyiko wa Salafi wa Madkhal katika Salafi wa Misri. Unaweza kuona kua kama ilivyo katika kila nchi hua wana mtizamo tofauti wa kisiasa. Tawi lao kubwa sana, ambalo ni Chama cha Noor wameamua kumuunga mkono Muhammad Al Sisi, wengine wamebakia kutojihusisha na siasa na wengine wamejitokeza katika kuukosoa utawala, hadi hivi sasa tunashuhudia mabadiliko makubwa katika Salafi wa Misri, na hivyo inakua bado ni mapema sana kuona njia watakazozifuata baadae na mambo yatakayojitokeza baadae.(*si nchini Misri tu bali na katika nchi nyengine pia, kwani nimetumia nchi ya Misri kutokana na mfano ulio hai*).

**6. Salafi wa Takfiri:** Hawa hutilia mkazo mambo ya *Takfir*, hususan kufanya *takfir* kwa viongozi na watawala wasiofuata *Sharia'h*, lakini hua hawaitishi Jihad dhidi ya watawala hao kwani (kutokana na mtazamo wao) wakati wa kufanya hivyo bado haujafika. Kundi hili hua linakumbusha madhara yaliyotokana na vitendo vya nchi za Magharibi dhidi ya Waislam na unafiq wa watawala wa Kiislam. Hua na hali ya kujisikia vibaya sana kupita kiasi kunakotokana na ufahamu wa *al wala wal bara* (kupenda na kuchukia kwa ajili ya Allah) ambao unaonekana katika kuyatetea makundi ya Waislamu wanaopigana na watu wa Magharibi, bila ya kuangalia uhalali wa mbinu na njia wanazozitumia wapiganaji hao. Kuwepo kwao katika hali ya kila mara ya *Takfir* kumewapelekea kuwahesabu wale wanaowaona kua wanakasoro na makosa, kua ni miongoni mwa waliomo katika kundi la (*Nifaq*) unafiq na (*Kufr*) kufuru.

Kundi hili lina sifa sawia na Salafi wa Madkhal katika mambo ya kitabia na ukali wa msimamo wao lakini hubakia na msimamo thabiti katika kupingana na Madkhal kwa sababu ya kutofautiana kwao kuhusiana na mtizamo wa serikali ya Kiislam. Baadhi ya watu wanaojumuika katika kundi hili la Salafi ni pamoja na Abu Muhammad al-Maqdisi na Abu Mus'ab Al Suri; wana wafuasi kidogo lakini ni wenye msimamo thabit katika nchi za Magharibi.(*Ambao wamepata athari za Shaykh wa Kimarekani Anwar Al Awlaki alieuliwa na shambulio la drone (ndege isiyotumia rubani) ya Marekani mnamo mwaka 2012*).

Ijapokua wengi miongoni mwa wafuasi wa kundi hili hawajishughulishi sana na Jihadi lakini vitabu vyao na mafundisho yao yanajenga msingi wa vizazi vya Salafi wanaokuja baadae. *(Mimi mwenyewe nimeshawahi kushughulika pamoja na Salafi wa Madkhal na Salafi wa Takfir pia; hivyo mimi si miongoni mwa waandishi waliokua hawajui chochote kuhusiana na makundi haya. Hata hivyo, nnasema kuwaambia Salafi hawa wa Takfir : Kikanuni ni kua nyinyi mna ujuzi, na Imani zaid kuliko Salafi wa Madkhal, lakini mna upungufu wa busara katika kufahamu madhara ya mda mrefu ya kuungwa mkono kwa vitendo vyenu, na mna sifa ambayo mnachangiana pamoja na Madkhal, ya kua na pupa na ukatili katika hukmu zenu dhidi ya wale wasiokubaliana nanyi. Pale mtu anapokua hakubaliani na mbinu zenu basi haimaanishi kua anajumuika pamoja na maadui wa Uislam. Vile vile ingelikua ni jambo la busara kwenu kuuona umri, uzoefu na busara miongoni mwa wale waliokuwa pamoja nanyi. Swali la kujiuliza ni kwa nini hua ni mara chache sana kukuta mtu mzima katika makundi yenu – watu wenye umri wa kuanzia miaka 40, 50 hadi 60 ambao wamejitolea maisha yao kwa ajili ya Uislam na ambao Imani na huduma zao walizozifanya kwa ajili ya Uislam haziwezi kutiliwa shaka? Jee ni kweli mnaamini kua kijana shababi ambae ndio kwanza anaingia miaka 20 anasifa nzuri zaid za kuchukua mafunzo ya Shaykh kwa ajili ya Waislamu wanaoishi katika nchi za Magharibi, kuliko wale wenye umri mkubwa zaid mara mbili au mara tatu yenu?. Mwisho, chukueni tahadhari katika hisia za kupinga kitu bila ya kua na ufahamu wa kutosha kwa watu na Mashaykh, kwani kuna uwezekano mkubwa kua mnakosoa watu kwa kosa au mtizamo ambao haupo na hivyo itakubidini mje kujibu mbele ya Allah, kutokana na kusingizia. Ni ujinga kutengeneza uadui na watu ambao si maadui zenu, kwani jambo hili litakudhuruni hapa duniani na kesho Akhera*).

**7. Salafi wenye msimamo mkali wa Jihadi:** Hawa wanajumuisha wale wenye msimamo mkali katika Tawhid na kisiasa, Kundi hili linajumuisha vikundi vya mapigano kama vile Al Qaeda, ISIL (Islamic States of Levant) na ISIS (Islamic States of Iraq and Syria).

Wakati nikiwa nimetofautisha baina ya vikundi viwili vya mwisho vilivyopita, wengi wanaweza kua sahih watakapo sema kua, wote wale niliowazungumzia ndio hao hao, wako sawa na hawana tofauti iliyowazi baina yao. Itakua ni jambo la maana kutaja hapa kua ijapokua wana baadhi ya sifa za Salafi katika mambo na njia zao wanazozitumia, lakini ukweli ni kua wanalaaniwa na makundi yote ya Salafi kutokana na kua na sifa ya kupenda mapigano. Vile vile makundi haya yanatilia mkazo mambo ambayo Salafi wengine hawayatilii mkazo (kama vile aina ya Jihadi) na hudharau mambo ambayo Salafi wakuu wanayazungumzia (Kwa kuangalia mfano tunaona kua makundi haya yametokana kwa kugawanyika kwa Salafi wa

Muslim Brotherhood na Salafi wa Saudi Arabia katika kipindi cha mwanzoni mwa miaka ya 1980, hivyo wao hua si Salafi asilia)**.**

Maelezo na maainisho hayo ambayo si yote tuliyoyaeleza hapo juu yanaonesha matatizo yaliyopo katika kuhusisha sifa ya ‘Salafi’ na kundi lolote kati ya makundi tuliyo yaangalia. Kuwepo kwa kutokukubaliana sana baina ya makundi yote haya ya Salafi kunaliweka wazi tatizo halisi lililokuwepo la kulielezea kimaana neno Salafi, kama maana yake ni kua na moja kati ya mambo tuliyoyaelezea hapo juu, au kama kujumuisha yote hayo kwa pamoja: **Kwani hakuna hata kundi moja kati ya hayo ambalo linawakilisha Salafi kipekee**.

**SIFA NZURI ZA SALAFI.**

Salafi, umekua ni mfano mzuri katika kuiwakilisha njia inayoongeza ari ya kurudi katika Uislam wa asili. Kama vile katika wakati wa kipindi cha miaka ya 90, njia za Salafi ziliwavutia sana vijana wa sehemu za nchi za Magharibi kwa vile zilivyokua zikiwakilishwa na Mashaykh wa Kimataifa wanaozungumza Kiingereza. Hivyo Salafi wanazo pia sifa nzuri, na miongoni mwao ni pamoja na:

**1) Kuyapa kipaumbele maandiko matakatifu.** Njia za Salafi za kurudi na kufuata *Qur’an* na *Sunnah* kumewapa Waislam kuvikaribia vitabu vitukufu zaidi kwa ajili ya kutafuta uongofu na ufahamu zaid na si kwa ajili kutafuta rehma za kiroho pekee tu kama ilivyokua hapo kabla. Hili ni jambo zuri sana pia kwa wafuasi wa baadhi ya skuli za *Madhhab* ambao hawaungi mkono wafuasi wa *Madhhab* hayo kutafuta hukmu au maana kutokana na kuogopa watu kufahamu sivyo, jambo ambalo lilipelekea kwa kiasi fulani kufikia katika hali ya kua vitabu vya *Hadith* visisomwe bila ya uangalizi wa mtu mwenye utaalamu wa *I’lm* ya *Hadith* na vile vile kupinga kuingia ndani zaid katika usomaji wa *Qur’an*.

**2) Kuunga mkono kwa hali ya juu mtizamo wa maingiliano ya tamaduni za kileo kwa kutumia *Qur’an* na *Sunnah*,** katika kusisitiza ushahidi thabiti na unaoukubalika kama vile inavyopingwa na Shaykh fulani na fulani au ndivyo walivyokua wakifanya waliotutangulia, kiasi ya kua Salafi wanaonekana kua ni wakombozi wa Uislam uliozungukwa na mambo ya kiutamaduni, na kufungua milango inayoeleka katika Ulimwengu wa Uislam uliokua haujachanganyika na mambo mengine na unaovuka mipaka ya kiwakati na kisehemu, na kurudi katika njia za nyakati za awali kuanza kwa Uislam.

**3) Unapinga uchanganyaji wa mambo ya kishirikina,** ambayo yanafanywa na baadhi ya Waislam kwa kutukuza sana mawalii au kuomba dua kupitia kwa yule

asiekua Mungu kutokana na mahitaji yake. Katika jambo hili, tunaweza kusema kua Salafi wana dhumuni la kuunda njia safi za maombi na dua kama zinavyotakiwa kuombwa. (Miongoni mwa kauli nyingi ni kua, Salafi wanataka kuwafanya Sufi na wafuasi wachanganyao utamaduni na Uislam kama vile Waprotestanti walivyodhamiria kuwafanyia Wakatoliki (bila ya shaka ndani yake kukiwa na tofauti zilizowazi).

**4) Uthibitisho wa *Hadith Sahih*.** Ni jambo lisilopingika kuwa Salafi wamewakuta Waislamu wengi wakiwa katika hali ya kutojua umuhimu wa kuzithibitisha *Hadith* Sahih. Kwani hata wale wanaopingana na Salafi sasa hivi hua na uhakika mia kwa mia na usahihi wa *Hadith* wanazozitumia katika vitabu vyao, na huzithibitisha kwa fatwa za Wanazuoni wa zamani na wa karibuni. Jambo hili limesaidia sana, na mchango mkubwa sana wa hili umetokana na Shaykh Albani na Vitabu vyake.

**5) Uwazi na Ufahamu wa ndani zaid katika upande matawi ya *I'lm* za dini ya Kiislam.** Salafi wa kawaida hua anajua umuhimu wa *Usul ul Fiqh*, umuhimu wa *Mustalah al Hadith*, msingi wa *Ulum ul Qur'an* na nyenginezo. kiasi ya kua unaweza kusema kua Salafi wa kawaida anaweza kua anajua zaid kuhusiana na matawi ya *I'lm* za dini ya Kiislam kuliko mfuasi wa kawaida wa *Madhhab* yeyote.

**6) Salafi wana mitizamo misafi ya kiimani**, mtafiti yeyote yule mwenye kujua ataona kua Aqida ya Athari ni Aqida ya awali kabisa katika Aqida za Ahlu Sunna wa Jamaah), ambayo imeitangulia hata zile Aqida za Ashariyah na Maturidiya. Na hii inaonekana katika vitabu mbali mbali vya mitizamo ya kiimani ambavyo vipo tangu kuanzia katika karne ya tatu ya Kiislam. Aqida ya Athari ni Aqida ambayo ilikua imeenea kwa upande wa Sunni katika karne ya nne na ya tano, na ijapokua mwishoni ilikuja kua ni kati ya mitizamo ya wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Hanbal katika karne ya sita kwa sababu za kisiasa, ilipata mwamko mkubwa kutoka Ibn Taymiyyah, mwamko ambao bado unaendelea kupokelewa na wengi.

**7) Kutawanya *I'lm* ya Kiislamu na kuhuisha maktaba za Kiislamu.** Salafi wamechangia kwa kiasi kikubwa sana katika ufanywaji wa utafiti wa uchapishaji wa maelfu ya vitabu katika sayansi zote za *I'lm* ya dini ya Kiislam. Hata wale wanaowapinga Salafi basi hua wanasoma vitabu vilivyochapishwa na wachapishaji wa Salafi (Salafi Publication) na pia kuendelea kunufaika kwa njia mbali mbali za enternet n.k. Maktaba yeyote dunia leo hii lazima utakuta asilimia fulani ya vitabu vilivyochapishwa na Salafi, kwa sababu Salafi wanajihusisha na Uislam wa asili.

**8) Kujilinda na Shirk na mambo ya *Bida'a* katika Ibada.** Wacha mbali kua na makosa lakini Salafi wamejaribu kujilinda, na pia kutokana na kua na tahadhari

kubwa sana na *Bida'a* kumewafanya Salafi wajilinde katika mambo ya Ibada za Kiislam na kuiokoa Aqida ya Salafi kutoka katika mambo mengine ambayo wafuasi wa skuli nyengine wanayo.

**Katika mambo yote haya Salafi ni chombo ambacho kimo katika harakati zenye madhumuni ya kumpa Muislam uwezo wa kuingia katika *Qur'an* na *Sunnah*,** na hivyo hua inawapa wafuasi wake ufahamu wa kupingana na wenye mamlaka zaid dhidi yao, pale wanapohoji kufuata kama kipofu, na wanawarekebisha viongozi waliopotoka. Hivyo si jambo la kustaajabisha kuona kua Salafi kama njia basi huvutia zaid akili za mtu mwenye kutaka kujua na hukaa kwa kutulia katika hali ya kurudi katika hali ya mwanzo ya *fitrah* ya *Bani Adam* .

**MAKOSA NA KASORO ZA SALAFI.**

Salafi kama vyitu vyengine vyovyote hua na kasoro kama vile wafuasi wake wanavyokua na kasoro. Umbo la ufahamu wa Salafi haupo katika kila sehemu ya ukweli ya Ulimwengu ambao kila *Bani Adam* hua anaishi; na kwa sababu *Bani Adam* wote hua na makosa, basi na chombo cha Salafi pia kimebeba baadhi ya makosa ambayo hayaendi sambamba na madai ya kufuata vizazi vya mwanzo vya asili vya Dini ya Kiislam.

Ufahamu wa Salafi unajumuisha mambo mengi ya msingi ambayo kwa ujumla yanadharauliwa kabisa au kupingwa na makundi ya Salafi tuliyokua nayo leo. Vile vile, kuna njia za kimakosa ambazo katika kujaribu kutumia msimamo wa Salafi (yaani msimamo ambao Salafi anatakiwa aufuate) katika mambo ya kileo ambayo Salafi hawakuwahi kukutana nayo. Msimamo wa Salafi (yaani msimamo unaotumiwa na baadhi ya Wanazuoni wa Salafi wa kileo) kuhusiana na uraia katika nchi, demokrasia, mchango wa mwanamke katika jamii, ruhusa ya kupiga kura na kuitisha Jihad katika dunia ya leo, n.k, ni mitizamo bi*nafsi* (fatawa) ya Wanazuoni wanaozitoa na haziwezi kuwa zinawakilisha mitizamo ya vizazi vya mwanzo vya Uislam.

Jambo muhimu la kulizingatia kabla kuanza orodha yangu, katika kuelezea mambo hayo, natilia mkazo, kua kuna uwezekano wa kuona tofauti kwa mtu mmoja au mwengine, na pia kutofautiana katika makundi yenyewe ya Salafi. Ninapo orodhesha orodha hiyo hua nnazungumzia kiroho, nikifahamu kua kimaumbile hua kuna matatizo unapoamua kujumuisha kwa jumla. Wakati sifa nzuri tulizoziangalia kabla zimefungamana na Salafi wote, hizi sifa ambazo si nzuri hazikufungamana kwa Salafi wote, lakini mara nyingi hua wanaziunga mkono.

Hata hivyo, nnasimamia yale ninayoyasema: Kua kasoro zinazofuatia zinaonekana wazi katika Salafi kwa jumla, na kuna wengi ambao hawako hivyo na hii ni kwa sababu wale waliokua hawana kasoro hizo basi wamejaribu na kufanikiwa kujivua kasoro hizo katika njia ambazo Salafi wenyewe kwa ujumla hawaziungi mkono wala kuzifundisha

Vile vile ni lazima nieleze pia kua naziorodhesha kasoro hizo kwa sababu ya kua Salafi wenyewe waweze kuzitafakari, na mwishowe wazifanyie kazi ili kuzipunguza. Nnaomba dua kua utafikia mda ambao kasoro hizo hazitakuwemo ki *Sharia'h* miongoni mwao; hata hivyo wakati huu ambao naandika mistari hii, basi kasoro hizo zinaonekana sana na dalili zake zimejaa miongoni mwa makundi yote ya Salafi.

**Miongoni mwa kasoro za wazi walizonazo Salafi ni pamoja na:**

**1.** Kuachana kwao na mitizamo ya imanI inayojumuisha sehemu kuu kiujumla katika mitizamo ya Aqida na nadharia zake hazikushikamana na ujumbe wa dini ya Kiislam, kiasi ya kua mitizamo ya Iman na Aqida ilitokana na *Bani Adam* hua zinafunikana na kila muonekano wa Kiislam.

Salafi mara kwa mara huwagawa Waislam katika mambo ambayo umuhimu wake hauna thamani. Lengo la Aqida ya Athari ni kuunda uhusiano wenye nguvu na Allah *Subhanah wa Ta'ala*.

Tawhid ya sifa na majina ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* haitakiwi kua ni miongoni mwa mambo ya kufanyia majadiliano na kushindaniana kwa hoja kuhusiana na kua kama Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ana *yad* au maumbile ya *A'rshi* yake yako vipi – bali ni katika ya kumkumbuka zaid Allah *Subhanah wa Ta'ala*, kumtukuza zaid, kumuabudu zaid itakiwavyo, kushughulikia mambo ambayo majina yake matukufu yatazidishia ari zaid. Uthibitisho mtupu wa usahihi wa *Tawhid* kinadharia haumaanishi kua mtu ni Muislam sahih zaid. Inafaa tukumbuke kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hatomuuliza mtu juu ya mambo ya Tawhid kwa ujumla katika siku ya malipo, bali atamuuliza juu ya mambo ya wajib ya dini na kiwango cha darja ya kiroho.

**2.** Kua na msingi wa usitishaji wa kuikumbatia *Tazkiya al Nafs* na kutovutiwa katika mambo ya kuiboresha *Nafsi*. Ni ukweli usiopingika kua kwa ujumla Salafi wameshindwa kutilia mkazo kuiboresha *Nafsi* kama inavyotakiwa au *Tazkiya al Nafs*. Wakati, hii ni nadharia ya *Qur'an*, nadharia ambayo kuna makubaliano juu yake – kwani ni nini maana halisi ya *Ihsan* ambayo imo katika *Hadith* maarufu ya

Jibril *A'layhi Salaam* isipokua *Tazkiya al Nafsi*?. Kutawaliwa kwao Salafi na maendeleo ya *I'lm* ya sayansi ya Dini kama *jarh wa-l-tadil* dhidi ya mahitaji muhimu ya kuisafisha *Nafsi* kunaweka wazi jambo maarufu sana la '*Kuungua kwa Salafi*' lililowazi ambalo linaonaekana miongoni mwa wafuasi wa Salafi kuhama kutoka katika Salafi kuingia katika sehemu nyengine kama *Sufi* (ambao wanaonesha *Tazkiya al Nafs* iliyokosekana katika Salafi), au hata kuuhama Uislam kabisa.

**3.** Sifa ya ukatili inayothibitishwa dhidi ya wale wasiokua Salafi, hata kama ni Waislam. Salafi wanaamini kua  wao wameokoka moja kwa moja kiasi ya kua wanazalisha *kibr* na kujiamini zaid hata miongoni mwa Salafi wa chini wasiojua kitu, na hili linafanana (lakini sio sawa) na kujiamini kidini kama walivyokua *Kharijit*. Na hili linaweka wazi kutokuwepo kwa usawa kimalengo katika kugundua waliopotoka na upotovu, jambo ambalo limeleta matokeo yasiyoingia akilini miongoni mwa baadhi ya Salafi na hivyo kuwapelekea kufahamu zaid kuhusu Iman potofu kuliko Imani sahih. Salafi wa *Madkhal* ni mfano ulio hai wa jambo hili: **Muislam yeyote mpya aliesilimu akaingia katika kundi la Salafi wa *Madkhal* basi hua na uwezo wa kuorodhesha Wanazuoni wanaofuata njia za Salafi, lakini hua ni vigumu kwake yeye kuorodhesha majina ya Masahaba;** hua wanajua **'Hukmu ya kusalimiana na mtu wa *Bida'a*' lakini hawezi kujua *adhkar* (dhikr, dua) za asubuhi na jioni,** na kwa bahati mbaya jambo hili haliko kwa Salafi wa *Madkhal* pekee tu**.** Swali ambalo Salafi wanatakiwa wajiulize ni kua: **Jee Uislam unahusiana na kuchunguzana na kujua kupita kiasi kasoro na makosa ya wengine au unahusiana na kua mfano bora na wa kuigwa katika kufanya mema? 'Amebahatika yule ambae anashughulikia kasoro zake, kuliko anaeshughulikia kasoro za wenzake'** (*Musnad al Bazzar*).

**4.** Makundi mengi ya Salafi hua na msimamo mkali kuhusiana na *Bida'a* na *Mubtadi* (mwenye kufanya *Bida'a*), jambo ambalo limewafanya wao kua miongoni mwa wenye kufanyiwa dhihaka na Waislam wengine – hata Muislam asiejua kitu anajua kua hua ni kuongeza chumvi sana unaposema kua kuchora mistari ya safu katika zulia la kusalia ni *Bida'a*.

Jambo jengine ni lile linalohusiana na '*mtu mwenye mtizamo tofauti*'. Salafi huchukulia kauli za Salaf (wale wa vizazi vitatu vya mwanzo vya Uislam) kuhusiana na vipi namna ya kuwafanyia wale wenye kufuata makundi yenye mitizamo myengine kama vile zinavyowachukulia *Qur'an* na *Sunnah*. Wakati namna ya kuwafanyia wale walioweka mambo mapya katika dini  kama vile walivyofanya baadhi ya Salaf ni kitu ambacho kinatakiwa lazima kifahamike kutokana na mtizamo wa vitabu vitukufu, mtizamo ambao unaenda sambamba na nyakati zake.

Haki za Umoja wa Kiislam, kama ilivyoelezewa na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, hubatilisha kauli ya Mwanazuoni mwengine yeyote yule, na namna ya kuwachukulia wale wanaopinga ukweli hutofautiana kutokana na wakati, sehemu, watu wenyewe, uhakika wa upotovu wenyewe, na yale yaliyokuwemo ndani ya upotovu huo. Dini ya Kiislam haitangazii ndani yake au nje yake kumtia mtu makosani kwa jumuisho la jumla. Fatwa za Salaf (wale wa vizazi vitatu vya mwanzo vya Uislam) inabidi zifahamike kua ni *Ijtihad* zao, ambazo zinakubalika katika mazingira yao. Salafi wa kileo wanatakiwa kufahamu kua Marekani (au Uingereza, ikiwemo Birmingham pia) ya karne ya 21 si sawa na Baghdad ya karne ya 7, hivyo hua si busara, na wala si Kiislam, kuzitumia sivyo *Fatwa* za Salaf kuliko maandiko ya *Qur'an* na *Sunnah* ambazo zinasisitizia Umoja na Undugu wa Kiislam. **Kwa bahati mbaya kua Salafi wanasifa ya kuzigawa jamii nyingi sana, wanatengeneza mablanketi ya *Takfir* dhidi ya *Madhhab* fulani maalum na kutengana na kila asiekubaliana nao.**

**5. Makosa ya kipaumbele.** Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema **'Lenga lile lenye manufaa nawe!'.** Kwa baadhi ya Salafi, mafanikio yao hutokana na athari za kuwapinga 'wenye kufanya *Bida'a*'. Hufurahia kuweka wazi kimaandishi mambo mengi wanayoyapinga dhidi ya watu wengine, huwaonya watu ili wasishirikiane na wenye kufanya *Bida'a* na hutumia lugha kali kuwaweka sawa watu.

Tatizo linaloukabili Ummah wa Kiislam sasa hivi haliko katika kutafsiri sivyo Majina na Sifa za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* au uhalali wa kusoma Maulid. Hamna shaka kua baadhi ya watu, kwa kiwango fulani, wanatakiwa kuuzungumzia ukweli wa kusoma Maulidi, na Sifa za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na mambo mengine yanayohusu Iman. **Lakini hata hivyo haya sio matatizo ya wakati wetu, na wala hayawakilishi matatizo makubwa yanayoukabili Ummah wa Kiislam kuhusiana na vijana wetu wa kike na kiume**. Haya ni matatizo ya vizazi vilivyotangulia: Salafi na Ashari wanaweza kuendelea kubishana juu ya mambo hayo miongoni mwao, na mimi pia nikiwa kama mtu wa mitizamo ya kiimani ningependa kua miongoni mwa watakaohudhuria majadiliano kama hayo, katika mabaraza yanayostahiki, mbele ya wasikilizaji wanaostahiki. **Lakini wengi miongoni mwa vijana wetu hawajali kabisa mazungumzo kama hayo yenye kuhusiana na mambo ya nadharia yasiyokua na mwisho, kwani wameingizwa katika vita vya kupigania kuirejesha Iman katika dini yao.** Yenye matatizo ya Darwin (*Mwanasayansi aliesema kua watu walianzia kama nyani kutembea kwa mikono na miguu, wakageuka kidogo kidogo hadi wakasimama na kutembea kama sisi leo*), kutokua na dini, kuyapita maisha ya kileo, ubinaadam na mambo mengine chungu nzima, wakati Salafi (na Deoband na Ashari na Sufi) bado wapo

wanabishana juu ya mambo ambayo umuhimu wake katika dini ya Kiislam unawahusisha asilimia 0.1% tu ya Ummah.

Uislam unashuhudia mashambulizi ambayo hayajawahi kutokezea wala kufikirika ya kimawazo kutoka katika kila upande, mashambulizi haya yanaulenga Uislam kwa ujumla – na dini kwa ujumla - katika jamii ya leo. Imani mpya ya kutokuwepo kwa Mungu na Imani ya kisayansi vinazidi kuwachanganya watu mbali mbali kwa ujumla miongoni mwao ni wasomi wa Kimagharibi. Tamaduni mpya za kupenda kukumbatia mali, matamanio ya mambo ya anasa, mambo ya uchi na utumwa wa kimapenzi. Misimamo mikali, ikiwemo haki za wanawake kimaumbile zikiwemo ndani yake. Ni ukweli uliowazi kutoka moyoni, ni adimu sana kumpata Salafi ambaye anazo sifa za kuzungumzia matatizo haya, wachilia mbali kuyakosoa; na inapotokea mtu akampata Mwanazuoni mwenye sifa za kuzungumzia hayo, basi hua si kwa sababu ya mafunzo ya Salafi aliyoyapata ndio yaliyomuwezesha kuzungumzia matatizo hayo bali ni kua mbali ya mafunzo aliyoyapata, basi pia ameweza kukabiliana na matatizo hayo.

Maradhi ya kijamii ya siku za Ujahiliyyah ambayo Uislam umekuja kuyaangamiza, yamerudi tena na kuuvamia ulimwengu wa ‘Kiislam’. Matatizo ya kijamii yamejaa, unyanyasaji wa majumbani na wa kimapenzi, uvunjaji wa haki za wafanyakazi, ukabila, ubaguzi, rushwa na mengineyo ndio yanazidi kwa kila sehemu kila siku, hata hivyo mambo yote haya hayazungumziwi. Ni jambo lisilokubalika, lisilokua na kisingizio kwa wana*fiqh* kupenda sana kutoa michango yao kimawazo katika kuwazuia wanawake wasiendesha magari, au kwa mfano kukosoa kuadhimisha Maulidi, huku wakiyadharau yote yale yaliyotapakaa katika jamii zao ikiwemo kuvunjiwa haki kwa wafanyakazi wa kigeni, kunyanyaswa kimapenzi kwa wafanyakazi wa kike wa ndani, matatizo ya rushwa na *wasiha* (*kua na ‘rafiki’ katika sehemu inayofaa wa kukusaidia wewe ili kupata kazi n.k*) na mambo mengine yanayojulikana sana katika jamii zao (Khutba chache na za hapa na pale kuhusiana na mambo haya haziondoi ukweli wa kua kuzungumzia mambo haya si jambo lenye kutiliwa mkazo, ijapokua matatizo hayo yamejaa katika jamii zao. Hii haimaanishi kua ni ukosoaji wa Mashaykh wa Saudi Arabia pekee, bali kwa jamii zote kwa ujumla).

Uislam wowote ule ambao haujihusishi na kupigania haki za wanaodhulumiwa na wanaoonewa hua uko mbali na *Sunnah* za kipenzi chetu Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* ambae maneno yake ya mwisho yalitusisitiza kutimiza haki za wanyonge katika jamii.

**6. Salafi na mtizamo wa nafasi ya wanawake katika jamii.** Katika sehemu kubwa ya Salafi wa kileo, huwaweka wanawake katika hali ambayo tunaweza kusema kua inaonekana kua si ya kibinaadam. Mfano rahisi unaoonyesha uwazi jambo hili ni ukweli wa kua jambo la kutaja jina la mke wako au jina la mtoto wako wa kike au jina la mke wa rafiki yako kipenzi hukupelekea kukosolewa na kulaumiwa. (*Ufahamu huu unaojaribu kufuta kuwepo kwa wanawake ni jambo lililowazi kua haukuwepo katika maisha ya Salaf: Masahaba, wanaume na wanawake, walikua wakifahamiana sana majina yao na walikua wakizungumza baina yao. Vile vile huku sio kukataa Adabu halisi za Kiislam kuhusiana na uhusiano baina ya mwanamke na mwanamme ambao unatakiwa uwe wa chini sana, kwa kihalali na kwa ki adabu. Lakini pia kwa mitizamo ya kiimani, Salafi hua wanachukua mitizamo ambayo ina uhalali halafu wanauharibu na wanaukuzisha kiasi ya kufikia kiwango cha juu cha kua na chumvi nyingi.)*

Ikiwa jina la mwanamke ni mwiko (jambo ambalo lililokatazwa kidini na kijamii), jee mwanamke atakua na nafasi gani katika jamii? Jamii ya Kiislam inahitaji wanawake wenye akili, ufahamu, waliosoma, wenye kuweza kuelezea ukweli halisi wa dini ya Kiislam katika kukabiliana na mtazamo wa wale wenye msimamo mkali.

Mtizamo huu wanaowachukulia wanawake hauonekani tu katika kuwazuia wanawake wasiendeshe gari (jambo ambalo, huwezi kuliamini, kwani hadi hii leo wengi miongoni mwa Mashaykh wa Saudi Arabia wanakataza na kulifanya jambo hilo kua kama ni sehemu ya Dini). Inasikitisha, kua baadhi ya sehemu ya wanawake wa Salafi wa Magharibi wanajulikana sana kwa kuolewa na kuachwa kwa mara nyingi zaid, wanawake wenye watoto wasiokua na waume hutumiwa kwa kuzidiwa akili tu, watoto wanatafutwa halafu wanatupwa, zinaa inazidi kuenea.

Ukweli ni kua, huu ni mfumo wa mchanganyiko mdogo ndani vikundi vya Salafi katika Salafi wa maeneo ya Marekani na Uingereza, na unaonekana kua ni ukweli ambao hakuna Shaykh anaeweza kuuhalalisha Kiislam. Hata hivyo hizi ni dalili ambazo zimezagaa kiasi ya kua haziwezi kudharauliwa, katika kuelezea tatizo lililokuwepo dhidi ya wanawake na upungufu wa *Tarbiyya* halisi.

**7.** Kutojadilika kwa ushirikiano wa kikundi cha 'Wanazuoni wakubwa' ambao wanakua wenye kauli za mwisho katika mambo yote. Kwa chombo kinachodai kua ni bingwa wa uhuru wa kifikra na kupinga kufuata Maimamu, ni jambo la kusikitisha kuona kua Salafi wengi ni wabaguzi na wanaupeo uliofinyu kuhusiana na kufuata '*Kibar*'(Wanazuoni wa juu). Ukweli wa kua '*Kibar*' wote ni wa aina moja na wanaotoka katika Taifa moja, na wamechaguliwa kiserikali, hua ni jambo ambalo si mara nyingi kuzungumziwa katika mazungumzo ya kuheshimiana kikawaida.

Dini ya Kiislam na hata *Aqida* ya Athari yenyewe, haina mtu maalum au msimamizi ambae Allah amemteua kua kama muwakilishi wake wa kila anachokitaka duniani. Kutokukubaliana na kikundi cha Wanazuoni, bila ya kujali wana ukubwa gani si sawa na kutokukubaliana na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Mtume wetu Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema, '**Wanazuoni ni warithi wa Mitume**', mimi, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aninusuru, sipingi umuhimu wa Uanachuoni wa Kiislam. Wala sidai kua wanafunzi wa chini wa *I'lm* wanaruhusiwa bila ya masharti yeyote kuwapinga Wanazuoni wenye *I'lm* zaid. Kinachogombaniwa ni kuwawekea mipaka maalum Wanazuoni, kama vile wenye ufahamu mmoja, wa aina na utaifa mmoja. Wanazuoni wa Dini ya Kiislam wako wengi, na wanapatikana kutoka katika mataifa mbali mbali, makabila mbali mbali na Salafi wanatakiwa kua na ufahamu mpana wa kutosha wa kujifunza kutoka katika kila Mwanazuoni wa fani yake.

Salafi wenyewe wanatakiwa kufahamu vizuri kua miongoni mwa wakosoaji wa Ibn Taymiyyah mwenyewe wakati wa uhai wake, walikua ni wafuasi wenzake wa *Madhhab* ya Hanbal (yaani '*Kibar*' wa karne ya nane wa Damascus), ambao hawakuweza kufahamu kwa nini alitaka kubadilisha aina ya muandiko na njia za kufundishia ambazo wao walikua wamezizoea.

8) Ni ufahamu usiofaa na mbovu sana wa majukwaa ya leo ya kisiasa. Mtu hujiuliza inakuaje yule anaedai kua anamfuata Ibn Taymiyyah, akasoma na kuona mwenyewe ni mara ngapi (Ibn Taymiyyah) alikua akikabiliana na kuwapa changamoto Watawala hadharani, anaweza kua na hali ya ukimya na unyenyekevu wa hali ya juu kwa Watawala ambao makosa yao yamevuka mipaka sana kuliko makosa yoyote yale ya viongozi waliotawala wakati wa Ibn Taymiyyah.

Sitoi hoja kua Wanazuoni hawa waitishe vita vya wenyewe kwa wenyewe, lakini nnasema kua kwa sehemu fulani inatakiwa ielezewe, pale ambapo haki za watu zinavunjwa na watawala wazi wazi. Uislam unadai Wanazuoni wawaweke Watawala ndani ya mikono yao na si vyenginevyo, kama ilivyo wazi katika msimamo wa Salafi wa Saudi Arabia ni kua kuwakosoa kwa njia yeyote ile watawala wa kisasa, hua ni kuonesha upotovu wa mtizamo wa kiimani. Wakati nnaandika mistari hii, kuna mambo fulani maalum yametayarishwa na viongozi wa Utawala familia wa eneo hilo dhidi ya Muslim Brotherhood na wafuasi wake na ukimya wa Wanazuoni mbele ya uso wa kutotendewa haki huko, unatisha. Na msimamo wa kundi kubwa la Salafi wa Misri, kama unavyowakilishwa na chama cha Noor cha Misri na wafuasi wanaounga mkono utawala wa Al Sisi, inasikitisha sana na haitoshelezi hata kuandikia nakala ya kuwakosoa. Na orodha ya mambo kama haya inaendelea na kuendela.

**HITIMISHO KUHUSIANA NA SALAFI.**

Rashid Rida aliefariki mwaka 1935 alikua ni Mwanazuoni wa kwanza kulibebea bango la neno 'Salafi' katika kukichonga chombo alichokitengeneza. Chombo hicho kilikua kinakataa kutokua na maendeleo katika *Madhhab* na hivyo kuleta fikra mpya kupitia katika njia za kawaida za *Fiqh* na mazingira ya kileo, na baadhi ya wakati katika mtazamo wa upanuzi wa mawazo. Mwanazuoni kijana chipukizi ajulikanae kwa jina la Al Albani akasoma nakala iliyoandikwa na Rashid Rida, na hapo akalichukua neno hilo na akalitumia kuelezea kitu chengine, ambacho ni tofauti na chombo chenyewe. Ikawa kinyume chake, kwani chombo alichokitengeneza Rashid Rida mwishowe kikageuka na kikawa ndio Uislam wa kileo na kikawacha jina la 'Salafi', na njia za hukmu ambazo Al Albani alizitawala – ambazo zimepishana kidogo na mtizamo wa kiislam wa Rashid Rida – zikachukua jina la 'Salafi'. Mwishowe, jina alilolitumia Al Albani likaanza kutumiwa na *Najd Dawah* pia, hadi pale lilipoanza kutawanyika kote. Vyenginevyo, kabla ya karne hii, neno 'Salafi' lilikua halitumiki sana kama jina. Kwa hivyo neno 'Salafi' ni jina la kisasa ambalo limejipachika kutoka katika skuli ya mitizamo ya kiimani ya zamani, skuli ya *Athari*.

Nnaamini kua Salafi ni chombo cha ki*Bani Adam*, kama vilivyo vyombo vyote vya Kiislamu. Na hii ni kwa sababu Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hakushusha chombo cha Salafi; bali alishusha *Qur'an*, na akamtuma Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Chombo cha Salafi ni cha kibinaadamu kama walivyo wanaadamu wengine ambao ndio sehemu ya chombo hicho, kwa maana hiyo kina makosa yake kama vile binaadam ambao ni sehemu ya chombo hicho walivyokua na makosa yao, kwa hivyo kitakua kinafanya makosa ambayo yanatokana na *Bani Adam*u. Jambo hili ndio linaweka wazi sababu ya kua hakuna chombo kimoja cha Salafi, bali ni mchanganyiko wa vyombo mbali mbali ambavyo vyote vipo chini ya mwamvuli wa Salafi. Nnaamini kua hakuna chombo cha mtu yeyote kinachoweza kudai kua ndio kina ufahamu sahihi wa dini ya Kiislamu, na kua baadhi yao wako karibu na ukweli wa baadhi ya mambo kuliko wengine, kila chombo cha *Bani Adam* hakikukamilika. Siamini kua *Madhhab* yeyote au kundi lolote lile la mitizamo ya kiimani liko kwenye kuhodhi usahih wote.

Chombo cha Salafi kwa ujumla kina malengo yenye busara ambayo kimekusudia kuyafikia, lakini hata hivyo haiwezekani kudharau makosa yake pia. Baadhi wanaweza kuuliza: '**Jee haiwezekani kukivua, usalafi wenye makossa chombo hicho, na kuchukua yale mambo yake mazuri na kukielekeza katika muelekeo wa mambo mazuri?**', Jibu la suali hilo ni kua Inawezekana, na ndio maana wengi waliokuwemo ndani yake wanajaribu kufanya hivyo kwa moyo safi.

Nnaziunga mkono jitihada hizo, katika Salafi na katika makundi mengine ya Kiislam. Hata hivyo swali linakua hivi: Wakati inapotokea kua kuna kasoro na makosa mengi sana yanayohusishwa na chombo fulani, na chombo hicho hakioneshi ile asili inayojinasibisha nayo, basi ya nini kujinasibisha na chombo hicho? Jambo hili hutokea hususan pale mtu anapogundua kua jina hili halina thamani ya asili ya kidini na lilipakaziwa hivi karibuni tu katika historia ya Kiislam.

Kwa sababu hii, mimi sijihesabu katika *Nafsi* yangu kua ni sehemu ya kundi lolole lile la Salafi miongoni mwa tuliyoyazungumzia. Kwa wale wanaotaka kulitumia jina hilo, nnawaombea dua ili wayaone makosa niliyoyaorodhesha na wajaribu kuyarekebisha, wale wanaoamua kulihama jina hilo wanayo kila haki kufanya hivyo, kwani Uislam ni mpana mno kuwakilishwa na alama moja

Baada ya kama miaka ishirini ya kufanya utafiti wa mfululizo, nimeamua kujiunga na *Aqida* ya Athari na kuiona kua ndio iliyo salama zaid na iliyo sahih, Uislam si sehemu ya ncha ndogo tu ya Iman, na imani yangu haitokua inayotokana na Aqida ya *Bani Adam* bali inayotokana na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, ikifuatiwa na ya watu wenye *Iman Thabit* na *Taqwa*.

Hivyo, nnajisikia nna ukaribu na undugu zaid na Deoband Tabligh Maturidi wenye msimamo wa kati, ambao kweli kuna uwezekano wa kutofautiana nao katika baadhi ya mambo ya *Fiqh*, mitizamo ya kiimani na njia zake lakini ni wao wale ambao nnaweza kuusiana nao katika dini na kuujali Ummah kuliko kua na Salafi mwenye msimamo ambao wanachojali wao ni urefu wa suruali yangu na kutonukuu kauli za '*Kibar*' anaemuangalia.

Kua Sufi mwenye msimamo wa kati, vile vile kutanifanya nionekane kua ni miongoni mwa waliomuamini Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, nikiwa na tofauti ndogo ndogo, ambapo Salafi mwenye msimamo atakua tayari kishanitambua na kuniweka katika sifa anayoijua yeye kutokana na ufahamu wake, na atakalolijali ni kuwaonya watu juu yangu mie.

Ingawa nitakubaliana na Salafi kua kwa hakika Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ame *istawa 'ala al-arsh* (amesimama juu ya Arshi) katika hali na namna anayoijua yeye, lakini Salafi huyo mwenye upeo mdogo wa matatizo yanayo ukabili Ummah, na kujiona kwake yuko sawa, na athari zake za kimawazo bi*Nafsi* zitakua zikinikera sana, na vile vile kwa ujumla ni madhara kwa Ummah.

Hivyo nnajisikia karibu sana na Sufi anaesoma *Qur'an* na akajali zaid kuhusiana na uhalali wa kipato chake kuliko mie mwenyewe, kuliko vile nnavyojihisi nnapokua na Salafi ambae haionekani dini yake isipokua kunukuu *Aqida* na kukosoa walipotoka. Jambo hili halifanyi kua Sufi wako sahih katika mitizamo ya kiimani, bali ni muonesho tu kua Uislam na udugu wa Kiislam ni mpana sana kuliko mambo mengine.

Jambo la mwisho la kulizungumzia ni kua, wale wenye chuki na Salafi wanaweza wakajaribu, inafahamika, kuitumia nakala hii ili kuzidisha ubaya dhidi ya chombo hicho. Kwa kuitafsiri katika makundi mengine yaliyoendelea na ya kileo kama Shia, Sufi na Ashari. Ukweli ni kua, pale mtu kama mie ambae alikua yuko upande fulani kwa muda halafu akaonesha makosa ya upande huo huwafanya watu kama hao wafurahie jambo hilo. Kwa wale wanaotaka kufurahia basi wajue kua msimamo wa Iman yangu bado ni ile ile kama ilivyokua miaka ishirini iliyopita na vyombo vyenu ni kama binaadama kama ilivyo kwa Salafi.

Kwa maneno mengine nnamini kua kila chombo cha Kiislam ni cha kibinaadam, kikiwa na sifa nzuri na kasoro zake, na wakati baadhi ya vyombo viko karibu na *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika baadhi ya mambo, kwani hakuna hata chombo kimoja kikiwa na Wanazuoni wake ambao ni *Bani Adam* kinaweza kudai kua ni muwakilishi wa Nabii Muhammad *Sallahu A'layhi wa Salam* na hivyo kua ndio muwakilishi pekee wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hapa duniani. Miongoni mwa vyombo vyote, Salafi wamechangia sana katika mambo ya *Aqida*, lakini hili haliwafanyi kua wao ndio mabingwa wa ukweli katika kila sehemu ya Dini ya Kiislamu. Hivyo inatubidi kuchukua kile kilicho sahih kutoka kwao na kujaribu kuyarekebisha makosa yao kadri inavyowezekana, katika njia ya busara na ukarimu. Na yeyote yule anaetaka kuirekebisha chombo hicho kwa kutokea ndani yake basi dua na mawazo yangu yote yapo kwake, sote tuna sehemu zetu duniani, nami nnajiona kua sehemu yangu inafaa zaid kuinufaisha sehemu kubwa na pana ya Ummah.

Kwa kutangazia huku: Daima nitakiheshimu chombo kilichonitayarisha mimi hadi nikafikia hapa, chombo ambacho Wanazuoni wake wameninufaisha sana na nnawahusudu kweli, ingawa ninatofautiana nao kuhusiana na njia zao. Hivyo ikiwa kuna mtu anafikiria kua kuna sehemu kali sana katika nakala hii basi nnaomba msamaha sana kwa jambo hilo, kwani sio dhamira yangu kudhuru au kutukana. Labda ikiwa kuna hisia za ukali ambazo zinaweza kuonekana basi ni kwa sababu nilikua nategemea ubora kutoka katika chombo ambacho kinachodai kinafuata Salaf wa Ummah huu, lakini nikaona kua kuna kasoro za kulifikia lengo hilo. Ni matamanio ya ndani ya moyo yangu kwa ujumla hususan kuhusiana na chombo cha

Salafi, na vyombo vyote vya Kiislamu kuishi katika njia safi ambayo inayotangaziwa na Dini yetu na kama vile alivyotoa mfano Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Mwishoni, kauli bora ni kauli ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na uongozi bora ni uongozi wa Nabii wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na Waislma wote wachamungu, Salafi na wasiokua Salafi tunajaribu kwa jitihada zetu zote kufahamu na kufuata kauli kati ya kauli bora na uongozi kati ya uongozi bora.
(*On Salafi Islam*, *Dr.Yasir Qadhi*).

***** *****

## ***HADITH DHAIF* KATIKA *FADHA'IL Al A'MAL* – KULINGANA NA KAULI ZA WANAZUONI.**

Moja kati ya vyanzo vya migogoro mingi iliyomo ndani ya jamii za kiislam ni pamoja na mitizamo ya baadhi ya Waislamu wa leo kuwakosoa Wanazuoni kuhusiana na utumiaji wa *Hadith dhaif* na kuna wimbi la watu ambao wana mtizamo wa kua haikubalika kutumia *Hadith dhaif* katika Uislam, ijapokua kuna vithibitisho vingi kutoka kwa Wanazuoni mbali mbali kuhusiana na utumiaji wa *Hadith* hizo. Hususan pale inapotokea kua hakuna ushahidi wa *Hadith* sahih katika jambo husika na hivyo Wanazuoni huwabidi kutumia *Hadithi dhaif* kama ipo badala ya kutumia *Qiyas*, na vile vile *Hadith* dhaif hutumika katika *fadhail al a'mal* (kuwatia mori watu katika kufanya mema). Hivyo utumiaji wa *Hadith dhaif* huruhusika kutokana na mitizamo ambayo Wanazuoni mbali mbali wanaielezea kama ifuatavyo:

**Kwa upande wa Imam Abu Hanifa na wafuasi wa *Madhhab* ya Hanafi wao wanasema:**

1. *Hadith* dhaif kutoka kwa Nabiii Muhammad Salallahu A'alyhi wa Salam ni bora kuliko *Qiyas* (*al-Muhalla li Ibn Hazm*, 3:61)

2. *Hadith* inayozungumzia: Kucheka kwa sauti wakati wa kusali ni dhaif kutokana na makubaliano ya Wanazuoni wa *Hadith*. Lakini hata hivyo Imam Abu Hanifa anaitumia na kuipa hadhi kuliko *Qiyas*. (*A'alamal Mawqieen*)

3. *Hadith* isemayo :‘Mara nyingi mzunguko wa siku za hedhi ni siku kumi’ ni *dhaif* lakini wafuasi wa *Madhhab* ya Abu Hanifa wanaitumia na kuipa hadhi kuliko *Qiyas*. (*A’alamal Mawqieen*, 1:31-2)

4. *Hadith* isemayo : ‘Hakuna mahari chini ya dirham 10’ ni dhaif kulingana na makubaliano ya Wanazuoni wa *Hadith* lakini wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa wanaitumia na kuipa hadhi kuliko *Qiyas*. (*A’alamal Mawqieen*, 1:31-32)

5. Imam Ibn Hummam anasema kua muonekano wa kimaandishi wa (*istidlaal*) kutoka katika *Hadith dhaif* huthibitishika pale inapokua *Hadith* hiyo si ya kughushi. (*Fath al-Qadir Bab an-Nawafil*, 2:139)

**Imam Malik na wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Malik.**

*Mursal Hadith* ya mtu anaeaminika inakubalika kiuthibitisho katika kuhalalisha vitendo kama vile inavyokubalika *Musnad Hadith*. (*Tajrid al-Tamhid lima fi l-Muwatta’ min al-Asanid*)

**Imam Shafi’i [150AH - 204AH] na wafuasi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi’i**

Al Imam Al Shafi’i amelizungumzia kwa kina jambo hili katika kitabu chake cha *al-Risalah*; kwa upande wake yeye kabla ya kuikubali *Hadith* Mursal basi inabidi kwanza ziwepo hali mbili zifuatazo:

**Kwanza katika *Hadith* yenyewe,** ni lazima *Hadith*i hiyo iripotiwe kama *Musnad* kupitia katika *Isnad* nyengine; na maneno yake lazima yaripotiwe kama *Mursal* kutoka kwa mtu anaeaminika kupitia katika *Isnad* nyengine; na maana yake lazima iungwe mkono na baadhi ya Masahaba, au Wanazuoni wengi waunge mkono hali hiyo kama ilivyo*hadith*iwa katika *Mursal Hadith*.

**Pili katika mpokeaji wa *Hadith* yenyewe,** kuhusiana na mpokeaji anatakiwa lazima awe na sifa zifuatazo: lazima awe ni mkubwa kiumri miongoni mwa Tabi’ina; na ikiwa atataja jina la mtu aliekosekana katika *Isnad* ya sehemu nyengine, basi awe hana kawaida ya kumtaja mtu asiejulikana au mtu ambae hafai kupokelewa *Hadith* zake; au hapingani na mtu anaeaminika pale inapotokea kua wamehadithia *Hadith* moja kwa pamoja.

Kutokana na misingi hii Al Imam Al Shafi’i amekubali kuitumia *Irsal* ya Sa’id Ibn Al Musayyib, ambae ni miongoni mwa *Tabi’ina* kwa mfano pale aliporuhusu kuuziana kwa nyama na mnyama alie hai kwa kusema kua Imam Malik alimwambia

kua: **Alipokea kutoka kwa Zayd Ibn Aslam, ambae amepokea kutoka kwa Said Ibn Musayyib kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amekataza kuuza nyama kwa kubadilishana na mnyama alie hai. Na kisha akasema: Huu ndio msimamo wetu, kwani *Irsal* ya Ibn al-Musayyib ni nzuri**. *(Al-Suyuti, 1:199; Muhammad bin Mustafa al-Ghadamsi, al-Mursal min al-Hadith*)

Imam Ibn Qayyim anasema kua, *Hadith dhaif* ina hadhi mbele ya Imam Al Shafi'i kuliko *Qiyas*.(*A'alamal Mawqi'in*, 1:32)

**Imam Ahmed Ibn Hanbal [150AH - 204AH] na wafuasi wa *Madhhab* ya Hanbal**

1. Wanakubali *mursal* na *Hadith* nyengine *dhaif* pale inapokua hakuna *Hadith* inayopingana nayo kuhusiana na jambo husika, na hivyo huzipa hadhi *Hadith* dhaif kuliko *Qiyas* ([*A'alamal Mawqieen*, 1:31)
2. Vitabu vya *Madhhab* ya Imam Hanbali hua vinasema kua, '**Kuhusiana na A'mal za *Sunnah* na mambao yahusuyo fadhila, hua hakuna haja ya usahih wa *Hadith*.**' (*Al-Mughni*, 2:88)

Imam Al Dhahabi amesema kua Imam al-Awza'i alikua akifanya *Istidlaal* ya *Maqtu'at* na *Marasil* ya watu wa Sham. (*Siyar A'lam al-Nubala'*, 7:114)

Hafidh Al Mundhiri ameandika kua Imam Abi Daud alikua akijumuisha *Hadith dhaif* katika sehemu ambazo alikua hajapata uthibitisho wa *Hadith Sahih* kwa sababu kutokana na mtizamo wake ni kua *Hadith* dhaif ni bora kuliko *Qiyas*. (*Tadrib al-Rawi*)

Katika *Al-Muhalla*, Ibn Hazm alipokua akizungumzia kuhusiana na *Qunut* kabla ya kurukuu na kutoa ushahidi wa *Hadith* yenye *Isnad* ya Hasan Ibn Ali na kisha akaandika: '**Ijapokua *Hadith* hii haina hadhi ya *Istidlaal*, lakini kwa kua hatukupata *Hadith* nyengine kutoka kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuhusiana na mtizamo huu basi tumeona bora tuitumie**' *(al-Muhalla li Ibn Hazm*, 3:61)

Anasema Imam An Nawawi kua: '**Inaruhusika kufanya mambo (kwa kuchukua tahadhari) katika mambo yanayotokana na *Hadith dhaif* kwa mfano kukirihisha kwa baadhi ya mambo yanayohusiana na biashara n.k**' na katika kuelezea mambo hayo, Muhammad Ibn Allan As-Siddiqi Al-Makki akatolea mfano wa kukirihisha katika kutia udhu kwa kutumia maji ambayo wamepashwa moto kutokana na jua, jambo hili linatokana na *Hadith* ya Aisha ambayo ilikua ni *Dhaif*.

Vile vile inapotokea kua aya ya *Qur'an* au *Hadith* Sahih ina maana nyingi na pia kuna *Hadith* dhaif ambayo inauunga mkono moja miongoni mwa maana hizo basi Wanazuoni wanaruhusu kutumika kwa *Hadith dhaif* ili kuweka wazi maana husika.

Abd Allah Ibn Mubarak anasema kua, '**Mtu anaruhusika kutumia *Hadith Dhaif* pale *Hadith* hiyo inapokua inazungumzia mambo ya *Adab* za Kiislam, Mawaidha na vile vile kuishi maisha ya kikawaida yasiyokua ya kifahari**'(*Ibn Abi Hatim katika Muqaddimat al-Jarh wa al-Ta'dil* (2:30*) na imenukuliwa na Ibn Rajab katika* Sharh *'Ilal al-Tirmidhi* (1:73)).

Kwa upande wa Imam Abu Bakr Ibn al-'Arabi basi tunaona kua yeye anajielezea mwenyewe pale alipoitumia *Hadith dhaif* kwa kusema '***Sanad* ya *Hadith* hii haijulikani, lakini ni bora kuifanyia kaz**i'(*Ibn al-`Arabi, `Aridat al-Ahwadhi*)

Imam Ibn Hajr al-'Asqalani yeye anasema kua : **'Kuna masharti matatu ambayo inabidi yatimie katika utumiaji wa *Hadith* dhaif, na juu ya hili wamekubaliana Wanazuoni (*Mutafaqqun alayh*)'**

1. **Inafahamika kua kwanza udhaifu wake ni lazima uwe mdogo (*ghayr shadid*). Kwani jambo hili litazitenga *Hadith* zinazoripotiwa na waongo na wale wanaoshukiwa kufanya makosa makubwa makubwa.**
2. ***Hadith* dhaifu zinatakiwa kutumiwa pale ambapo kuna uthibitisho kikanuni na hivyo haitapelekea kusimamia *Hadith* hizo kipekee.**
3. **Wakati *Hadith dhaif* inapotumiwa (baada ya kutimiza masharti mawili ya mwanzo), basi haitakiwi kuaminiwa kua maneno hayo yamethibitishwa ukweli wake (*an la ya`taqida thubutahu*), hii kwa sababu ya kutoyaambatanisha maneno hayo na kile ambacho Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hajakisema.**

Miongoni mwa Wanazuoni wanaokubali kutumika kwa *Hadith dhaif* katika mambo ya *fadhail al A'mal* (mambo ya kuwapa moyo watu kufanya mema) ni pamoja na: Ibn al-Salah, Sufyan al-Thawri, Sufyan Ibn `Uyaynah, Ibn al-Mubarak, Ibn Mahdi, Ibn Ma`een (mtaalamu wa *Hadith* za kughushi), Al-Khatib al-Baghdadi, Imam Bukhari, Ali al-Qari (mtaalamu wa *Hadith* za kughushi), Ibn Abd al-Barr, Ibn al-Qayyim, As Sakhawi, Abu Sa`eed al-`Ala'i (mtaalamu wa *Hadith* za kughushi), Abu Daud na Wanazuoni wote ambao ni wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa.

***** *****

***FATWA, MUFTI, QADHA NA QADHI* – MAANA NA TOFAUTI ZAKE.**



Neno la kiarabu Fatwa, linatokana na mzizi wa neno '*Ifta*' ambalo lenye maana ya kuelezea, kufafanua au kujibu. Kamusi ya *Al Wasit* inatafsiri neno *Fatwa* kua maana yake ni kutatua tatizo lolote la *Sharia'h*, ambalo wingi wake hua ni *Fatawi* au *Fatawa*. Neno *Istafta* maana yake ni kuuliza kuhusu kitu au jambo fulani.

*Qur'an* imetumia neno *Istafta* mara kadhaa kwa mfano pale Allah *Subhanah wa Taála* aliposema katika kitabu chake hicho kua:

﴿وَيَسْتَفْتُونَكَ فِى ٱلنِّسَآءِ قُلِ ٱللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِيهِنَّ.. ﴾

'**Wayastaftoonaka fii alnnisa-i quli Allahu yufteekum feehinna…'** (*Surat An Nisaa 4:127*).

*Tafsir:* ***Wanakuuliza (hukmu za kisharia) kuhusiana na wanawake, sema Allah anakuelezeni juu yao***..

Hivyo tunaona kua neno *Istafta* limetumika kumaanisha kuuliza, na neno *Yuftiikum* likiwa na maana ya kujibu. Hivyo Mufti ni yule mtu mwenye *I'lm* na ujuzi wa wa kujibu masuali yanayohusu *Sharia'h*, na kazi ya mtu huyu hua ni kutoa Fatwa.

Ingawa kuna makubaliano ya Wanazuoni kua *Fatwa* ni sehemu ya kutoa Hukmu lakini kuna utofauti baina ya *Al Fatwa* na *Al Qadha*, kwani *Qadha* ni hukmu baina ya pande mbili ambayo ikipitishwa basi ni lazima ifanyiwe kazi, na hakimu anaepitisha Hukmu hiyo huwa anaitwa *Qadhi*, lakini Fatwa hua ni ufafanuo juu ya kitu fulani kinachohitaji kufafanuliwa, kujibiwa au kuwekwa wazi, iwe baina ya pande mbili tofauti au upande mmoja tu.

Hivyo *Mufti* hua si *Qadhi* na pia *Qadhi* hua si *Mufti* ingawa mtu huyo huyo mmoja anaweza akawa ni *Mufti* na akawa *Qadhi* pia, kutokana na kua na uwezo wa kutoa *Fatwa*, yaani kufafanua na pia kutoa *Qadha*, yaani kupitisha Hukmu.

Vile vile *Mufti* anaweza akajitolea *Fatwa* yeye mwenye, kwa familia yake na watu wa karibu yake, lakini *Qadhi* hawezi kufanya hivyo kwa sababu katika *Qadha* huangaliwa uhusiano baina ya *Qadhi* na ule upande unaotafuta haki.

Na ndio maana tunaona kua wakati wa *Amir ul Mu'minin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu* kuna mwanamke alimshitaki Mahkamani *Amir ul Mu'minin* huyo, na siku ya kupitishwa hukmu Umar Ibn Al Khattab alipoingia mahkamani, basi Zayd Ibn Thabit ambae ndie aliekua *Qadhi* wa mahkama hiyo alisimama ili

kumpa heshima A*mir ul Mu'minin*, na hapo Umar Ibn Al Khattab akamwambia *Zayd Ibn Thabit* huyo: **'Kwa hilo ulilolifanya, basi fahamu kua tayari umeshavunja moja kati ya haki za mlalamikaji**'.

Mufti hua ni kama mrithi wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika kutekeleza majukumu ya kuendeleza na kuiweka wazi dini ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* . Anasema Ibn Al Munkadir kua **'Mwenye kutoa *fatwa*, hua baina ya Allah na Mja wake, hivyo anatakiwa awe muangalifu anapoingia na kukaa katikati baina yao**'

Imam Ahmad Ibn Hanbal anasema kua : '**Mtu haruhusiki kuchukua wadhifa wa Mufti hadi pale atakapokua na sifa tano ambazo ni :Kwanza ni kua na nia ya kutoa hukmu kwa Ikhlas, yaani ajili ya Allah tu kwani ikiwa ni vyenginevyo basi hukmu yake na maneno yake hayawezi kukubalika; Pili ni kua na *I'lm*, Subra, Ustahmilivu Busara na Utulivu. Tatu ni kua na uwezo wa kua katika wadhifa huo na kua na uwezo wa kua na *I'lm*. Nne awe ni mwenye kujitosheleza katika mahitaji yake na Tano ni uwezo wa kuwajua watu kimaumbile, kitabia na kiutamaduni'**.

Hivyo *Mufti* anatakiwa awe ni mtu mwenye *Taqwa* na *I'lm* na ufahamu mkubwa juu ya yale mambo anayoyatolea *Fatwa,* kwani yule anaetoa *Fatwa* bila ya kua na *I'lm* ya kutosha juu ya kile anachokizungumzia na kutegemea akili yake na yale aliyoyasikia kutoka kwa watu wengine hua ni mwenye kufanya dhambi na *Fatwa* zake hua ni za haram.

Muslim Ibn Yasar anasema, nimemsikia Abu Hurairah akisema kua: **'Amesema Nabii Muhammad *Sallahu A'layhi wa Salam* kua, yeyote yule anaetoa *Fatwa* bila ya kua na *I'lm* basi atabeba dhambi zitakazotokana na *Fatwa* hiyo**'.

Na ndio maana wale wenye *I'lm* miongoni mwa watu wema walikua hawataki na hawapendi kutoa *Fatwa* kama anavyosema Abd Rahman Ibn Abu Layla kua: **'Nimewaona kama Masahaba 120 kutoka katika Ma Ansar na kila mmoja wao anapoulizwa swali basi swali hilo humpelekea mwenzake na mwenzake humpelekea mwenzake hadi swali hilo hurudi kwa yule alieulizwa mwanzo**'.

Al A'mash anasema kua amesema Abu Wail kua amemsikia Shaqiq Ibn Salama akisema kua: **'Abd Allah Ibn Masud alisema: Yeyote yule anaejibu kila analoulizwa basi mtu huyo hua hana akili**', na pia akasema tena Al A'mash kua Al Hakam aliniambia baada ya mimi kusema maneno hayo kua: **'Kama ningeliisikia *Hadith* hii kabla, basi ningelijizuia kujibu maswali niliyowahi kuulizwa**'.

Abd Allah Ibn Abbas na Abd Allah Ibn Masud wanasema kua: **‘Abu Hasin Uthman Ibn Asima alisema: Kuna baadhi ya watu ambao hujibu maswali kirahisi lakini kama maswali hayo wanayoulizwa angeliulizwa Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A’nhu* basi angeliitisha *Ijma’a ya Ahl ul Badr* kuomba ushauri wao kabla ya kuyajibu**’.

Malik Ibn Anas anasema kua: **‘Yeyote yule anaejibu swali basi kwanza aangalie sehemu atakayokua baada ya kujibu swali hilo, Jee baada ya kujibu swali hilo atakua yuko Motoni au Peponi? halafu ndio alijibu swali hilo**’.
Imam Abu Hanifa alisema: **‘Kama ingelikua si kwa ajili ya kumuogopa Allah *Subhanahu wa Ta’ala* na kuogopa kua *I’lm* itapotea, basi nisingelitoa *Fatwa* kwani wao (wale wanaotaka itolewe *Fatwa*) hupata manufaa na kufurahi na mimi hubeba mzigo wa jukumu la kutoa *Fatwa* hiyo**’.

Al Imam Al Shafi’i anasema: **‘Sijawahi kumuona mtu ambae Allah *Subhanahu wa Ta’ala* amempa zana zote za kutolea *Fatwa*, kama Sufyan Ibn Uyayna, lakini pia sijawahi kuona mtu kama yeye ambae hukaaa kimya sana anapotakiwa kutoa Fatwa**’.

Imam An Nawawi anasema: **‘Al Sayrami na Al Khatib wamesema: Kila mtu anaetaka kutoa *Fatwa* na akaharakisha kutoa *Fatwa* hiyo, basi hatokua sahih katika kutoa *Fatwa* hiyo na atachanganyikiwa, ikiwa watu hawapendi kutoa *Fatwa* lakini hamna jambo jengine isipokua kutoa *Fatwa* basi kwanza inawabidi waungwe mkono na Allah na hapo ndio *Fatwa* zao zitakua Sahih**’.

Tulipoiangalia historia ya Imam Al Shafi’i pia tuliona kua nae siku moja aliulizwa swali na hakujibu swali hilo bali alikaa kimya na watu walipomuuliza vipi mbona kimya kikubwa sana, Imam Al Shafi’i alijibu **‘Siwezi kujibu hadi nitakapojua ni vipi bora zaid kwangu, kulijibu au kukaa kimya**’. Kwani *Fatwa* mbali ya kua na athari kwa mtoaji lakini vile vile hua na athari kwa mpokeaji, hususan *Fatwa* hiyo inapokua katika hali ya kuvuka mipaka au kua na msimamo mkali.

***** *****

**GHULUW NA TATARRAF (MISIMAMO MIKALI) NA MADHARA YAKE KATIKA UISLAM.**

Neno *Ghulw* kwa kiarabu maana yake hua ni kuvuka mipaka katika kutekeleza maamrisho ya Allah *Subhanahu wa Ta’ala*, neno hili ambalo linatokana na neno

*Ghala* lenye maana ya **Kuchemka kwa maji au kitu kutokana na joto hadi kufikia hali ya kufoka na kumwagika.** Hivyo neno hili hutumika kuelezea kuvuka mipaka ya kitu iliyowekwa kwa kufanya kitu zaidi ya ilivyoamrishwa na hivyo kuingia katika misimamo mikali. Imam Ibn Athir anasema kua *Ghuluw* maana yake ni ‘Kileleni’ au kuvuka mipaka katika kufanya kitu.

Uislam unakuelezea kuvuka mipaka katika hali mbili, ambazo ni *Ghuluw* na *Tatarraf* ambayo tutaiangalia baada ya kuiangalia *Ghuluw.* Hivyo tuangalie namna *Qur’an* ilivyotumia neno *Ghuluw* pale Allah *Subhanahu wa Ta’ala* alipowakataza watu wa *Ahlu ul Kitab* kwa kusema:

﴿قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لاَ تَغْلُواْ فِى دِينِكُمْ غَيْرَ ٱلْحَقِّ وَلاَ تَتَّبِعُوٓاْ أَهْوَآءَ قَوْمٍ قَدْ ضَلُّواْ مِن قَبْلُ وَأَضَلُّواْ كَثِيراً وَضَلُّواْ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ﴾

**Qul ya ahla alkitabi la taghloo fee deenikum ghayra alhaqqi wala tattabiAAoo ahwaa qawmin qad dhalloo min qablu waadalloo kadhiran wadhalloo AAan sawa-i alssabeeli** *(Surat Al Maidah 5:77)*

*Tafsir:* ***Sema (Ewe Muhammad): ‘Enyi Ahl ul Kitabi! Msivuke mipaka katika dini yetu (kwa kuamini) kile kisichokua cha haki, na msifuate matamanio ya watu waliopotea kabla yenu, na hivyo kuwapoteza wengi na kujipotosha (Nafsi zao) kutoka katika njia iliyonyooka’.***

Vile vile anasema Abd Allah Ibn Abbas kua Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* alimtuma akamuokotee kokoto kwa ajili ya kurusha katika wakati wa Ibada ya Hija. Hivyo akamletea kokoto ndogo ndogo na alipompa mkononi mwake Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* akasema: ‘**Naam mithli ya saizi hii inatosheleza, Jihadhari na *Ghuluw* katika dini. Watu waliotangulia kabla yenu, waliangamizwa kutokana na kuvuka mipaka katika dini**’. (*Imam Ahmad, Imam Ibn Khuzaima, Imam An Nasai, Imam Ibn Majah.*)

Ingawa *Hadith* hii inatokana asili ya Ibada ya kurusha vijiwe katika Hija lakini vile vile inazungumzia kukatazwa kwa kila aina ya *Ghuluw* katika dini.

Pale tutakapofahamu madhumuni ya *Ghuluw* basi ndio tutakapofahamu hatari iliyojificha ndani yake, kwani *Ghuluw* husababishwa na mambo yafuatayo:

1. Kupenda sana na kuvuka mipaka katika kupenda.

2. Kutokua na uwezo wa kufikiria vizuri na hivyo kupungua kwa ufahamu.
3. Kua na hamu na njaa sana ya kuchukua mali za watu wengine ili kupata kutekeleza matamanio ya dunia na kuudhibiti wajibu wa majukumu ya dini.

Miongoni mwa njia za kuvuka mipaka katika dini ni pamoja na kutojua hali halisi ya kimaumbile ya Dini ya Kiislam, jambo hili ndio linalowafanya wale wafuasi wenye ujinga wa Dini ya Kiislam wasiokua na *I'lm* kamilifu ya Dini ya Kiislam kuanza kujiona kua wamekua ni miongoni mwa Wanazuoni na hivyo wanaweza kutoa *Fatwa* wakati ukweli halisi ni kua hawana wanachokijua.

Kutokana na kua na ujinga huo ambao pia huchanganyika na Kibr, wafuasi hawa hujaribu kuichukua maana ya juu juu ya maandiko bile ya kujaribu kufahamu maana nyingi na tofauti zinazopatikana kutoka katika maandiko hayo zinazopatikana kutokana na kusudio, chanzo na asili ya kushuka kwa maandiko hayo au maneno na kauli za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* bila ya kutumia makisio na ufahamu wa kiakili kulingana na hukmu na *Sharia'h* tofauti.

Kwa kuchukulia mfano wa kawaida, tuangalie *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* iliyomo katika Muwatta wa Imam Malik na pia Bukhari na Muslim ambayo inayowakataza Waislam kuchukua *Qur'an* na kisha kutembelea katika ardhi za Makafiri, na hii ni kutokana na kua katika kipindi hicho cha Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam, Qur'an* ilikua ikiandikwa katika ngozi na magome ya miti, hivyo kulikua na uwezekano wa kubadilishwa aidha maandishi yake au maana yake. Lakini tatizo hali hiyo haipo katika maisha yetu ya leo kwani *Qur'an* imekusanywa pamoja katika *Mas-haf* hivyo inakua hamna tatizo lolote pale inapotokea kua mtu anataka kusafiri na *Mas-haf* yake kokote aendako.

Lakini hata hivyo wale wenye msimamo mkali huweza kua na mtizamo wa kua amri hiyo iliyokuwemo ndani ya *Hadith* hiyo ni lazima itekelezwe bila ya kujali sababu ya hukmu iliyomo ndani ya *Hadith* hiyo.

Mfano mwengine ni katika *Hadith* ya Abu Said Al Khudri isemayo kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema kua: '**Mwanamke haruhusiki kusafiri peke yake isipokua awe ni mwenye kufuatana na jamaa yake mwanamme**', tukiiangalia *Hadith* hii tutaona kua kweli katika kipindi kicho kusafiri kwa mwanamke peke yake ilikua ni hatari, kwa sababu inambidi kupita katika njia za hatari za jangwani, milimani, misituni n,k,

Hivyo katika kutilia mkazo hadhi na heshima ya mwanamke basi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akakataza jambo hilo ili isije ikatokezea hali ya kumlazimisha mwanamke kusafiri kutoka katika sehemu moja hadi nyengine bila ya

kua na ulinzi na kwa mda mrefu, jambo ambalo sasa hivi hakuna, kwa sababu sasa hivi watu wanaweza kusafiri kwa masafa marefu kwa muda mfupi na pia kwa usalama, lakini hata hivyo kuitafsiri kwa juu juu *Hadith* hii bila ya kuingia ndani kiufahamu basi kunawapelekea baadhi ya watu bado wawe ni miongoni mwa wenye kulazimisha mwanamke kutosafri masafa marefu peke yake. Sasa ikiwa hukmu kama hizi zinatumika katika mambo madogo madogo kama haya, itakua pale inapotokea katika hukmu kubwa kubwa?

Siku moja *Khalifah* Umar Ibn Abd ul Aziz alimuandikia barua Hasan Al Basr na kumwambia kua anashangazwa kugundua kua katika maeneo ya Uajemi kuna Majusi ambao ni wafuasi wa dini wanaoabudu moto. Hua wanawaoa mama zao na dada zao, jee wafanywe nini wakati wapo chini ya utawala wake?. Hapo Hasan Al Basr akamwambia *Khalifah* Umar Ibn Abd ul Aziz: '**Jambo hilo limeruhusiwa katika dini yao, hivyo usijaribu kulibadilisha, hata kama wanawaoa mama zao, kwa sababu dini yao imewaruhusu**'

Vile vile siku moja Abd Al Malik Ibn Umar Ibn Abd al Aziz, ambae alikua ni mtoto wa *Khalifah* Umar Ibn Abd Al Aziz na mwenye msimamo wa Dini kama baba yake alimwambia baba yake: '**Ewe Baba Yangu kwa nini unakua ni mtu asiesimamisha hukmu kimsimamo na bila ya kukawia? Wa Allahi mimi sijali hata kama dunia nzima itasimama dhidi yetu kwa hasira, al muhim ni kua tuko katika njia ya kutekeleza aliyoyaamrisha Allah**', na hapo Umar Ibn Abd al Aziz akamwambia mtoto wake huyo: '**Ewe mtoto wangu, usiwe na haraka ya kutekeleza mambo, kwani hata Allah *Subhanahu wa Ta'ala* mwenyewe aliudharaulisha ulevi mara mbili katika *Qur'an* kabla ya kuuharamisha moja kwa moja katika mara ya tatu. Mimi ninaogopa kua kama ikiwa nitakua na msimamo mkali wa ghafla, basi watu hawa wataachana na yote, jambo ambalo huenda likasababisha uchochezi na uasi.**'

Vile vile anasema Abd Allah Ibn Masoud kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema na kurudia mara tatu kuhusiana na wale wenye kufuata msimamo mkali kua: '**Wameangamia wale wenye kufuata misimamo mikali, Wameangamia wale wenye kufuata misimamo mikali, Wameangamia wale wenye kufuata misimamo mikali**.'*(Sahih Muslim)*

Anasema Imam An Nawawi kua: '**Uislam hauamrishi ugumu wa kuvuka mipaka wa kitu chochote isipokua huamrisha kile chenye unafuu na ustahmilivu. Unakataza ugumu wa kuvuka mipaka katika dini. Aina ya ugumu wa kuvuka mipaka ambao watu wamezusha na Wanazuoni kuyaingiza katika mambo magumu kuvuka mipaka ni mengi hata kuyahesabu**'.(*Sharh Muslim*)

Anasema Ibn Rajab Al Hanbal kua: '**Yule ambae huvuka mipaka au kua na Misimamo mikali hua ni yule ambae anaingia ndani sana katika mambo yasiyomhusu. Kufuatilia na kuulizia mambo mengi kuhusiana na hukmu ambazo hazikutajwa kua ni miongoni mwa wajibu, au haram mambo ambayo yatampelekea kufikiria kua ni wajib au haram, kwa sababu ya kutokana na kufanana kwake na baadhi ya mambo yaliyowajibishwa au yaliyokatazwa. Kuachana na mambo kama hayo hua ni bora zaidi .**'(*Jaami' al-'Uloom wa'l-Hukam*)

Hivyo tukiangalia kwa ufupi kuhusiana na *Ghuluw* kwa kutumia *Qur'an* na *Hadith* basi tunaweza kuona kua miongoni mwa sababu za kupingwa kwa *Ghuluw* ni pamoja na:

**1. Kuenda kinyume na maumbile ya *Bani Adam*.**
**2. Kutowezekana kuidumisha misimamo hiyo katika nyoyo za *Bani Adam* kwa muda mrefu.**
**3. Kutoweza kuwapelekea *Bani Adam* kua katika hali nzuri ya kimwili, kiakili na kiroho.**
**4. Kusababisha Madhara kwa wengine.**

Kama tulivyoona maana ya neno *Ghuluw,* basi ndio hivyo hivyo inavyoonekana maana ya neno *Tatarraf*, kwani neno *Tatarraf* hua linazunguka baina ya maana mbili ambapo, ya kwanza ni kufikia katika mipaka ya mwisho kabisa ya kitu husika na vile vile maana ya pili hua ni mwendo wa viungo vya mwili.

Kwa hivyo kila kitu ambacho hua kipo katika mwisho wa mipaka ya kitu hua kinajulikana kama *Mutatarraf,* na kutokana na maana hiyo basi imekua kila yule mtu ambae hupenda kuvuka mipaka katika *fatwa* au hukmu zake hua ni miongoni mwa wanaokua na misimao mikali na kutokua na misimamo ya kati hua ni *Al Tatarruf*.

Kwa upande wa Dini ya Kiislam kila mtu alieshikamana nao Uislam basi hutofautiana na mwengine katika kutekeleza wajibu wake kidini katika hali zifuatazo:

1. **Wale ambao walioshikamana nayo na wakawa daima wako katika njia yake iliyonyooka katika kutekeleza majukumu ya Uislam.**
2. **Wale ambao waliokua hawana msimamo na hivyo kudharau baadhi ya mambo.**
3. **Wale ambao wana msimamo mkali sana na hivyo kuvuka mipaka iliyokweka katika kutekeleza majukumu hayo.**

Hali zote hizi zilikuwepo pia katika wakati wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, hali hizi pia bado zipo katika wakati huu wa uhai wetu na bado zitaendelea kuwepo hata katika vizazi vitakavyofuata baada yetu. Kutokana na ukweli huu basi, vitabu vya *Sharia'h* vimetuonya kutofuata njia za wale waliopotoka, ambao hawathamini wala kuheshima kukaa ndani ya mipaka iliyowekwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na vile vile vimejaribu kutusisitizia kwa njia mbali mbali katika kudumu katika njia iliyonyooka ambayo ni njia ya kutokua na msimamo mkali na vile vile ni njia ya kutokua na msimamo dhaifu.

***** *****

**_AL WASATIYYAH_ (MSIMAMO WA KATI) NA UMUHIMU WAKE KATIKA UISLAM.**

Neno *Al Wasatiyyah* linatokana na mzizi wa neno '*Wasat*' ambalo maana yake ni hali ya kua na uadilifu, kua katika hali nzuri ya kusifika na kuigwa, kua na msimamo wa kati kati bila ya kuzidi upande wowote.

*Al Wasatiyyah*, hua inaelezeka katika mtizamo mpana sana kwani inajumuisha hali ya kimwili, kiufahamu, kiakili, kiroho na hivyo hua inabeba hali ya usawa wa yale yanayotakiwa katika kupata yaridhishsayo kwa upande wa kidunia na wa kiakhera, hali hii hua ina manufaa kwa Waislam, kwa wasiokua Waislam na vile vile kwa viumbe vyote ulimwenguni. *Al Wasatiyyah* hua inahusiana na kila kitu katika uhai wa maisha ya Muislam.

Kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema kua:

﴿وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَاكُمْ أُمَّةً وَسَطاً لِّتَكُونُواْ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ وَيَكُونَ ٱلرَّسُولُ عَلَيْكُمْ شَهِيداً﴾

**Wakadhalika jaAAalnakum ommatan wasatan litakoonoo shuhadaa AAala alnnasi wayakoona alrrasoolu AAalaykum shaheedan** *(Surat Al Baqara 2:143)*

*Tafsir:* ***Na kadhalika tumekujaalieni kua Ummatan Wasatan (Ummah Bora) ili mpate kua mashahidi juu ya watu na Mtume awe shahidi juu yenu.***

Abu Said Al Khudri anasema kua: '**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alilitafsiri neno '*Wasat*' liliomo katika aya hii kua maana yake ni sawa na '*Al Adl*' (Uadilifu)**'.

Anasema Imam Fakhr Ad Din Al Razi kua: '**Neno '*Wasat*' lina maana nne. Kwanza ni maana ya Uadilifu wa kutopendelea upande wowote kati ya pande mbili zenye migongano, kwa maana nyengine hapa uadilifu uliokusudiwa hapa ni kukaa mbali nan cha mbili za kupitiliza mipaka. Unapokua mbali na hali ya ncha mbili hizi basi Uadilifu utapatikana. Maana ya Pili ni kumaanisha kitu kilicho bora. Maana ya Tatu ni kumaanisha unyenyekevu uliokamilika na Nne ni kutokua na misimamo ya kuvuka mipaka katika mambo ya dini. Kwa mfano, hali ya kuvuka mipaka kwa Wakristo na Mayahudi. Wakristo walisema kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ana mtoto (Nabii Isa *A'layhi Salam*), wakati Mayahudi walijaribu kuvikosoa vitabu vitukufu walivyotumiwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na wakawaua Mitume waliopokea *Wahy*'**. (*Mafatih al Ghayb*)

Hivyo katika aya hii tunaona kua neno '*Ummatan Wasatan*' limetumika kuelezea sifa ya Ummah bora ambao ni mfano wa kuigwa kwa vizazi vyengine vyote, Ummah wenye kusimamia Uadilifu na kua na misimamo ya kati na kati iliyokamilika bila ya kufanya *Tafrit au Ghuluw* (Kuvuka mipaka kwa Misimamo Mikali) katika upande mmoja au kufanya *Ifrat* (Kuvuka mipaka kwa dharau) kwa upande mwengine katika kila kitu.

Shaykh Yusuf al Qaradawi anasema kua: '**Anasema Abu Su'ud kua asili ya '*Al Wast*' ni jina la kitu ambalo muungano wa ukubwa wake kutoka kati kati hadi mwisho hua unalingana kwa pande zote kama vile ilivyokua kwa kitu chenye umbo la duara. Hivyo jina hili limeazimwa na kutumiwa ili kuelezea sifa bora kabisa za *Bani Adam* kutokana na kipimo cha kua zile zilizo katikati ya duara ni sifa mbaya na zile zinazozizunguka sifa hizo kwa umbali wa kimasafa hua ni *Tafrit (Kuvuka mipaka*) na zinazozikaribia kimasafa hua ni *Ifrat (Kudharau)*'** *(Al Khasais Al Ammah li Al Islam)*

Profesa Muhammad Kamal Hassan wa International Islamic University of Malaysia, anasema kua : '**Umuhim wa *Al Wasitiyyah*, katika wakati wetu, ni kujaribu kuweka sawa kanuni za *Fiqh* na mabadiliko ya wakati, kuyaoanisha majukumu ya dini kulingana na uwazi uliokuwepo katika jamii zetu, kukaribisha majadiliano yatakayopelekea kukaa na watu wa jamii nyengine kwa pamoja na kwa usalama, kustahmiliana na tunaotofautiana nao, vile vile kuuonesha**

**Uislam kua uko katika hali ya Uadilifu unaofungamana na ujumbe wa Ustaarabu wa asili wa Kuuhuisha, Kuukomboa na Kuunganisha Ummah**.'

Kwani *Al Wasitiyyah* ilikua ndio hali ya maisha aliyokua akiishi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na hili linaonekana wazi katika *Hadith*i ya Aisha Ummu ul Mu'uminun pale aliposema kua: '**Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* alikua hapewi nafasi ya kuchagua baina ya mambo mawili, bali huchagua jambo lililo rahisi miongoni mwa mambo mawili hayo, pale inapokua hamna dhambi katika jambo hilo jepesi, ikiwa kuna lenye dhambi basi alikua ni mtu anaekaa nalo mbali sana jambo hilo**'*(Bukhari na Muslim)*

Imam Ibn Hajar anasema katika *Fat-h al Barri* kua: '**Maneno 'Baina ya mambo mawili' yanamaanisha kuhusiana na mambo ya kidunia, na hili linathibitishwa kutokana na maneno ya mbele yake yasemayo 'pale inapokua hamna dhambi katika jambo hilo jepesi' ikimaanishwa kua pale inapokua miongoni mwa mambo hayo, jambo jepesi si lenye dhambi ndani yake, na ikiwa jambo hilo jepesi ni lenye dhambi basi yeye hufanya lile gumu zaidi ambalo halina dhambi ndani yake**'. Katika *Hadith* ya Anas Ibn Malik iliyo*hadith*iwa na Imam Al Tabarani katika *Al Awsat* ina maneno yasemayo: '**Bali huchagua lililo jepesi miongoni mwao pale inapokua jepesi hilo halimkasirishi Allah.**'

*Al Wasitiyyah* ndio iliyoifanya Imani ya Dini ya Kiislam kutofautiana na Imani za dini nyengine katika mambo yake yote. Kwani *Al Wasitiyyah* ndio nembo halisi ya Uislam, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ameishusha Imani ya Kiislam toka kwa Nabii Idris hadi katika kipindi cha Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ikiwa katika hali *Al Wasitiyyah*, hivyo siku zote Waislamu wa kweli hua ni wale ambao wapo katika hali ya katikati hawakuzidi huku wala kule na ndio maana hali ya *Al Wasitiyyah* hufahamika pia kua ni 'Njia ya Uongofu iliyonyooka.'



Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anamwambia Mtume Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* baada ya mkataba wa *Hudaybiyah* kua amemsamehe dhambi zake, na kumpa ushindi mkubwa sana na kisha akamkamilishia fadhila zake kwa kumuongoza katika njia iliyonyooka, njia ambayo ni nusra kubwa sana, kwa kusema:

﴿إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحاً مُّبِيناً – لِّيَغْفِرَ لَكَ ٱللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ
وَيُتِمَّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَٰطاً مُّسْتَقِيماً – وَيَنصُرَكَ ٱللَّهُ نَصْراً عَزِيزاً﴾

**Inn<u>a</u> fata<u>h</u>n<u>a</u> laka fat<u>h</u>an mubeen<u>a</u>n; Liyaghfira laka All<u>a</u>hu m<u>a</u> taqaddama**

**min dhanbika wama taakhkhara wayutimma niAAmatahu AAalayka wayahdiyaka siratan mustaqeeman Wayansuraka Allahu nasran AAazeezan** *(Surat Al Fat-h 48:1-3)*

*Tafsir:* ***Kwa Hakika (Ewe Muhammad) tumekupa ushindi mkubwa sana; Allah amekusamehe madhambi yako yaliyotangulia na yajayo na kukukamilishia fadhila zake, na kukuongoza katika njia iliyonyooka. Na Allah atakupa Nusra yenye nguvu sana.***

Na pia akamwambia tena:

﴿وَكَذٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ رُوحاً مِّنْ أَمْرِنَا مَا كُنتَ تَدْرِى مَا ٱلْكِتَابُ وَلاَ ٱلإِيمَانُ وَلَٰكِن جَعَلْنَاهُ نُوراً نَّهْدِى بِهِ مَن نَّشَآءُ مِنْ عِبَادِنَا وَإِنَّكَ لَتَهْدِيۤ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ﴾

**Wakadhalika awhayna ilayka roohan min amrina ma kunta tadree ma alkitabu wala al-eemanu walakin jaAAalnahu nooran nahdee bihi man nashao min AAibadina wa-innaka latahdee ila siratin mustaqeemin** *(Surat Ash Shuura 42:52)*

*Tafsir:* ***Na kadhalika tumekutumia wewe Ruhan (rehma) kutoka katika amri zetu. Wewe ulikua hujui ni nini Kitabu, vile vile hujui nini Imani. Lakini sisi tumeijaalia (hii Qur'an) kua ni Nuru ambayo tunamuongoza tumtakae miongoni mwa waja wetu, na kwa Hakika wewe ni muongozo wa njia iliyonyooka.***

Miongoni mwa sifa nzuri za Uislam ni kutusimamia na kutuhimiza Waislam kua katika *Al Wasitiyyah* katika utekelezaji wa Majukumu na pia katika utoaji wa Hukmu za mambo mbali mbali, na haya huwezekana pale tunapokua na ufahamu mzuri wa maana ya *Al Wasitiyyah*, na hali huweza ikabadilika na madhara yatatokea pale inapokua hakuna *Al Wasitiyyah* kwa sababu kiumbe *Bani Adam* ameumbwa dhaifu. Jambo hili hua linaonekana wazi pale tunapoangalia *Qur'an* katika aya ambazo hazihitaji ufafanuzi, kwa mfano pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema:

﴿يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُخَفِّفَ عَنْكُمْ وَخُلِقَ ٱلإِنسَانُ ضَعِيفاً﴾

**Yureedu Allahu an yukhaffifa AAankum wakhuliqa al-insanu dhaAAeefan** *(Surat An Nisaa 4:28)*

*Tafsir:* ***Allah anakutakieni uhafifu (kukurahisishieni) juu yenu, na Bani Adam ameumbwa Dhaifu.***

Na vile vile pale aliposema:

﴿يُرِيدُ ٱللَّهُ بِكُمُ ٱلْيُسْرَ وَلاَ يُرِيدُ بِكُمُ ٱلْعُسْرَ﴾

**Yureedu Allahu bikumu alyusra wala yureedu bikumu alAAusra** *(Surat Al Baqara 2:185)*

*Tafsir:* ***Allâh anakutakieni juu yenu urahisi, na wala hakutakieni ugumu***.

Hivyo Uislam umekuja ili kuyanyoosha mambo yote yaliyomo katika uhai wa maisha yetu na kutuongoza katika njia iliyonyooka na kutuweka katikati baina ya kuabudu kimwili na kuzisahau *Nafsi* zetu, na baina ya kuzichosha *Nafsi* zetu na kuisahau miili yetu, Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema:

﴿وَٱبْتَغِ فِيمَآ آتَاكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلآخِرَةَ وَلاَ تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنْيَا وَأَحْسِن كَمَآ أَحْسَنَ ٱللَّهُ إِلَيْكَ وَلاَ تَبْغِ ٱلْفَسَادَ فِي ٱلأَرْضِ إِنَّ ٱللَّهَ لاَ يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ﴾

**Waibtaghi feema ataka Allahu alddara al-akhirata wala tansa naseebaka mina alddunya waahsin kama ahsana Allahu ilayka wala tabghi alfasada fee al-arddi inna Allaha la yuhibbu almufsideena** *(Surat Al Qasas 28:77)*

*Tafsri:* ***Na tafuteni makazi ya Akhera kutokana na kile alichokupeni Allah, lakini msisahau kuchukua sehemu yenu ya duniani, na fanyeni mema kama vile Allah alivyokufanyieni mema na msifanye ufisadi katika ardhi. Kwa Hakika Allah hawapendi wenye kufanya ufisadi.***

Hivyo pia ndivyo tunavyoona katika *Hadith* ya Anas Ibn Malik isemayo: **'Walikuja watu watatu katika nyumba za wake wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kutaka kujua ni vipi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* humuabudu Allah. Na baada ya kuambiwa kuhusiana na jambo hilo, wakaona kua Ibada zao hazitoshelezi na wakasema: 'Duh ama sisi tuko mbali sana na Rasul Allah (*Salallahu A'layhi wa Salam*) kwa sababu yeye amesha samehewa**

**dhambi zake zilizopita na zitakazokuja’. Hapo mmoja wao akasema: ‘Mimi nitasali usiku kucha daima’, Mwengine akasema: ‘Mimi nitafunga mwaka mzima bila ya kupumzika’ na wa Tatu akasema: ‘Mimi nitajitenga na wanawake na wala sitooa daima’, Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* akawafuata na kuwauliza: ‘Nyinyi ndio watu waliosema kadha wa kadha? Wa Allahi! mimi nimejisalimisha zaid kwa Allah na nnamuogopa yeye Zaidi yenu; lakini hata hivyo nnafunga na kufungua, nnalala na pia nnaoa wanawake. Hivyo yeyote yule asiefuata *Sunnah* zangu basi hayuko miongoni mwa watu wangu’’.** *(Al-Bukhar)*

Hivyo kua katika hali ya *Al Wasitiyyah* ni kuifungamanisha na kuichukua dini ya Kiislam yote kwa pamoja katika kitu kimoja (*Qur’an* na *Sunnah*) kwani Allah *Subhanahu wa Ta’ala* anasema:

﴿يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱدْخُلُواْ فِى ٱلسِّلْمِ كَآفَّةً وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ﴾

**Ya ayyuha alladhina amanoo odkhuloo fee alssilmi kaffatan wala tattabiAAoo khutuwati alshshaytani innahu lakum AAaduwwun mubeenun** *(Surat Al Baqara 2:208)*

*Tafsir:* ***Enyi mlioamini jisalimisheni kikamilifu kwa Allah, na wala msifuate katika hatua za Shaytani, Hakika yeye ni adui yenu mkubwa.***

Watu wengi wamepotea njia kutokana na namna walivyovichukulia vyanzo vya *Sharia’h*, na hivyo kupelekea kuchanganya katika kuzidisha mambo mbali mbali yenye misimamo mikali na ugumu wa kuvuka mipaka na kupunguza na kudharau mambo mengine kwa upande mwengine. Mifano hai ni pale baadhi ya makundi ya Waislam wanapodharau baadhi ya mitizamo iliyomo katika vyanzo vya *Sharia’h* na hivyo katika *fatwa* zao kuchukua yale ambayo yanaendana na matamanio yao katika kuunga mkono mitizamo yao inayotokana na upotovu wa ufahamu. Na hivyo katika *fatwa* hizo huachana na yale ambayo hua yanaenda kinyume na mitizamo yao.

Lakini kwa upande mwengine *Alhamdulillah* tunaona wengi miongoni mwa Wanazuoni waadilifu ambao hua katika hali ya *Al Wasitiyyah*, na sio kwa sababu ya kua hawakuamini baadhi ya sehemu za vyanzo hivyo au kudharau sehemu nyengine za vyanzo hivyo, bali ni kwa sababu ya kutaka kua katika njia ya kati kati na kuachana na yenye msimamo mkali na vile vile yenye misimamo regevu.

Na huku ndio kuendana na *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, miongoni mwao ni ile *Hadith* ya Abu Hurayra isemayo: '**..hivyo mtakapomuomba Allah, kwa kitu chochote muombeni Firdaus, kwa sababu iko kati kati miongoni mwa Pepo, na ni sehemu ya juu kabisa ya Pepo, na juu yake kuna *Arshi Rahman* na kutoka kwake kuna mito ya Pepo.**'

Kuifungamanisha na kuichukua dini katika kitu kimoja na kuifahamu kikamilifu ndio moja kati ya mambo muhimu iliyokua ikichukuliwa na Masahaba pamoja na watu wema waliotangulia, na vile vile wana*fiqh* waliowafuatia baada yao wakafuata nyayo zao na hivyo wakawa wanaendana na vyanzo hivyo kama inavyotakiwa.

Hivyo kabla ya kutoa *fatwa*, Mufti anatakiwa achunguze kikamilifu na ili aupate ukweli kadiri iwezekanavyo. Kwani moja kati ya malengo halisi ya Mwanafiqh ni kuwashawishi watu kua katika *Al Wasitiyyah* katika kila mambo ya maisha yao ya duniani na akhera, kwani kuteleza na kutoka katika njia ya kati kati hua ni upotovu unaotoa katika malengo ya Mwanafiqh .

Kua na mitizamo ya kati kati katika kutoa hukmu au *Fatwa* hujumuisha mambo mawili yafuatayo:

**1- Kua katika hali ya *Al Wasitiyyah* katika njia zinazotumika ili kutoa mtizamo.**

**2- Kua katika hali ya *Al Wasitiyyah* katika kila jambo atakalolitolea *Fatwa*.**

Fatwa iliyopo katika hali ya *Al Wasitiyyah* hutokana na njia za kawaida za kutoa *Fatwa*, hakuna kutofautiana kua miongoni mwa Waislam kua *Qur'an na Sunnah* ndio vyanzo vikuu vya *Sharia'h*, ingawa kuna utofauti katika namna ya utumiaji wa njia za kutoa hukmu katika vyanzo hivyo kama tulivyoona katika kurasa zilizotangulia za kitabu hiki pale tulipozungumzia kuhusiana na historia ya Maiamu wa *Madhhab* mbali mbali, njia wazitumiazo katika *Fiqh* na pia tofauti zilizopo baina yao.

Njia hizo za kawaida zenye mitizamo ya kati kati haziwezi kutumika katika kutoa hukmu isipokua pale utakapokuwepo uwezekano wa kuchunguza na kuhakikisha kua njia zote zimeshatumika katika utoaji wa Fatwa hiyo.

Miongoni mwa Wanazuoni wa zamani na wa sasa, wamo wale ambao wameamua kujiwekea mipaka katika mambo ya juu juu ya vyanzo vya *Sharia'h* kutokana na kuridhika na kuona kua kufanya hivyo hua wapo katika upande ulio salama zaid na hivyo kua mbali na tafsir yeyote ile ambayo inaweza kumpelekea katika upotoaji wa fikra katika mambo ambayo yanahitaji kuyachunguza zaidi kwa kutumia ufahamu.

Wengine wametawaliwa na utumiaji wa ufahamu pamoja na akili katika kuvichunguza vyanzo hivyo kwa kuingia ndani kwa kina zaid kutokana na mtazamo wa kua matunda ya vyanzo hivyo yana maana nyingi kiufahamu na hivyo maana yake inahitajika kutolewa nje ili upatikae uwezekano wa kutoa hukmu ndani yake.

Na wengine wameenda mbali zaid katika muelekeo huu na hivyo wanasema kua inatosheleza kwa *Sharia'h* ya hukmu kuwemo ndani ya maana ya ujumla iliyopo kwenye sehemu ya maandiko kama ilivyo sehemu hiyo yote kwa ujumla. Kufuata muelekeo huu wa mbali zaidi unapelekea kupatikana kwa hukmu na mitizamo ya kisharia ambayo iko mbali na matakwa ya maandiko hayo.

Baadhi ya Wanazuoni wao huamua kufuata msimamo wa kati kati ambao ni wa kuchukua maana ya Kisharia ya maandiko kama yalivyo bila ya kurekebisha au kuangalia umuhimu wa maana yake iliojificha, jambo ambalo hutanua matumizi ya maandiko kulingana na hali ya asili ya hukmu ki *I'lm*. Kwa kufuata njia hii hua hawakuuhifadhi umuhimu uliopo katika utumikaji wake na vile vile hawakurekebisha maana iliyomo ndani yake.

Anasema Imam Al-Shatibi: '**Kama ikiwa kama namna zote za kufikiria hua ni njia zinazoelekea kwa Allah *Subhanah wa Ta'ala*, basi pia inatubidi kuchagua njia zilizo miongoni mwao ili kuepuka mabadiliko yeyote yale kama ilivyoelezewa. Na vile vile kufanya hivyo husaidia kuchunguza nia ya mtoaji *Sharia'h* katika mambo yanayohitaji *Ijtihad***'

Hivyo kua na msimamo wa kati kati katika fatwa ni : **'Kusimamia baina ncha mbili ya mwanzo na ya mwisho katika kuyafahamu maandiko na katika namna ya kuyachunguza kwake. Ni kisimamo baina ya pande mbili; ambapo moja niile itoayo nje kabisa na nyengine ni ile ipelekayo chini kabisa'.**

Mara tu baada ya njia halisi ya Fatwa kuamuliwa na kuonekana basi hapo ndio Mwanazuoni mwenye hadhi ya kufikia kufanya *Ijtihad* na kutoa Fatwa hua na jukumu zito sana. Na ili kupitia katika njia ya kati kati humbidi kutumia jitihada zake zote ili kufanikia kufikia kiwango cha mafanikio ya malengo ya mtoaji hukmu tuliemtaja hapo juu: Kuwashawishi watu wanaotaka *Fatwa* kufuata msimamo wa kati kati. Jambo hili hutokea kutokana na watoaji wa *Fatwa* kupitia vyanzo vyote na vithibitisho vyote bila ya kua na msimamo mkali wa ugumu wa kuvuka mipaka na vile vile bila ya kua ukali sana au kua na uvivu sana. Hili ndio jukumu la mwanzo ambalo ni la lazima kubebwa na kila Mufti.

Wanazuoni wengi sana wameweka wazi jambo hili na miongoni mwao ni Imam Al Shatibi ambae aliesema: **'Mufti aliewiva kufikia kiwango cha yule anaetoa *fatwa* katika misimamo ya kati kati ndie anaewafaa wengi. Hatakiwi kua mkali sana**

**wala mvivu sana. Kwani ikiwa atapotoka katika jambo hilo basi hua ametoka katika malengo ya mtoji wa hukmu. Na ndio maana yeyote yule alietoka nje ya njia za msimamo wa kati kati hua ni miongoni mwa wanaopingwa na Wanazuoni wengi'.**

Kile kinachofaa kwa manufaa ya wengi kinathibitishwa na hukmu ambazo ziko katika *Qur'an* na *Sunnah* pia, kama vile kupunguza ugumu na ukali wa jambo, kusisitizia urahisi, shaka haiwezi kuondoka kwa njia ya kutoukubali ukweli, lakini yote haya yanatakiwa kutekelezwa bila ya kua na upendeleo wa kinafsi. Allah anasema katika *Qur'an*.

﴿فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ لِنْتَ لَهُمْ وَلَوْ كُنْتَ فَظّاً غَلِيظَ ٱلْقَلْبِ لاَنْفَضُّواْ مِنْ حَوْلِكَ﴾

**Fabima rahmatin mina Allahi linta lahum walaw kunta fa*dhdh*an ghalee*dh*a alqalbi lainfadhdhoo min hawlika** *(Al Imran 3:159)*

*Tafsir**: Na kwa Rehma za Allah umekua mlaini kwao wao, na kama ungelikua mgumu na mkali basi wangelijitenga na wewe.***

Urahisi na manufaa kwa jamii kumeungwa mkono na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika *Hadith* mbali mbali ikiwemo tuliyoiangalia hapo awali pale alipopinga mtu kutooa kama tulivyoona katika *Hadith* ya Masahaba watatu iliyopokewa na Anas Ibn Malik, vile vile katika *Hadith* pale alipomkataza Muadh Ibn Jabal kutorefusha sala kwa kusema: '**Muadh kama unataka kuwashawishi watu, Basi usiwabebeshe mzigo wasiouweza**'

Jee itakuaje kwa yule mtu atoae Fatwa na kutoka katika mtizamo huu wa njia ya kati kati? Kitatokea nini? *Allahu A'alam*, ni kua watafuata mtizamo yote miwili yenye msimamo mkali badala yake ambayo yote kama tulivyosema hapo mwanzo kua imekatazwa Anasema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: '**Soma *Qur'an* na ifanyie kazi. Usiachane nayo, usidanganye watu kutokana nayo, na usijitafutie chakula chako kutokana nayo, na wala usijitafutie mali kutokana nayo**'(*Imam Ahmad*)

*Hadith* hii inatuwekea wazi kua tujikinge na kua na misimamo mikali aina mbili; **Kua tusiachane nayo na vile vile tusiishie kutafuta chakula chetu na mali zeti kwa kutumia njia za utumiaji sana wa *Qur'an*.** Kwani Imani ya dini ya Kiislam ni Imani ya kua katika msimamo wa kati kati, kama vile bonde baina ya vilima viwili

na hivyo kuzidi sana juu sana hua ni kuachana na bonde hilo na kuzidi sana chini hua ni kuvuka mipaka ndani yake.

Labda tuwekeane wazi kuhusiana na maana ya 'Kuzidisha sana', ili tusije tukaishia kuingiza baadhi ya vitendo katika maana ya kuzidisha sana, wakati vitendo hivyo ni sehemu ya msingi wa Dini na ni mambo ya wajib ambayo yanatakiwa kutekelezwa. Na vile vile jee pale tunaposema 'Kuzidisha sana' hua tunakusudia kuvuka mipaka katika kitendo chenyewe au katika njia zinazopelekea kuzidisha sana? Ikiwa hatutokubaliana kuhusiana na maana yake halisi basi kuna uwezekano wa kuangukia kwenye mtego wa kuchanganyikwa ambao mwishowe utatupelekea kua mitizamo ya upotovu na hivyo kutoa hukmu sizo.

Imam Al-Ghazali anatuonya kwa kusema,: '**Makosa mengi na madai huchipukia kutokana na kupenda kutumia majina ya kitu bila ya kufahamu utumiaji wake**', Imam Al Ghazal ametumia neno 'kupenda' ambalo katika wakati wetu linaelezeka vizuri sana.

Shaykh Ibn-Taymiyya nae pia alisema: '**Migongano mingi iliyomo ndani ya *Nafsi* zetu hutokana na majina na mchanganyiko wa kimaana, unaweza kukutana na watu wawili wanapinga na kutukanana kwa sababu ya kitu chenye maana moja na mchanganyiko wa kimaana, ukianza kuwauliza watu hao waote wawili wanamaanisha nini basi watashindwa kukufahamisha na pia watashindwa kukupa uthibitisho.**'

Kuzidisha sana na kuelezea zaidi ya inavyohitajika huonekana katika njia nyingi katika wakati wetu kama vile:

**1) Kuzidisha katika namna ya vile tunavyo fahamu maandiko na hivyo kutoka nje ya maana iliyokusudiwa. Hii hutokana na kukosa *I'lm* ya sayansi ya kutafsiri na kupunguza maana. Jambo hili huturudisha katika ujinga wa kutojua hukmu za kisharia na kutokua na muongozo.**

**2) Kuzidisha kunakohusiana na hukmu; aidha kwa kuwafanya watu wafanye jambo lililokua halikuamrishwa katika uislam au kuwazuia watu kufanya jambo lililoamrishwa katika Uislam.**

**3) Kuvuka mipaka katika hali za kitabia; baadhi ya watu huwasifu watu hadi kufikia katika hali ya kua kama wanawaabudu na wengine huwatukana watu hadi kufikia katika hali ya kufikia kuwaita kua ni Makafiri. Hali zote hizi huweza kutokea bila ya watu hao kua na vithibitisho na hali zote hizi hua ni upotovu wa kutoka katika njia ya msimamo wa kati na kati.**

**4) Dharau kwa upande mwengine huweza kuenekana katika Ibada zetu, iwe za Fardhi au za *Sunnah* au kuwa wageni na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kwa kutojali kufuata *Sunnah* zake, kumsalia, kumsifu, kutembelea msikiti wake, n.k. Na vile vile huweza kuonekana katika kumkumbuka Allah *Subhanah wa Ta'ala*, (Dhikr Allah), kutowajali wazee wetu, kuachana na misikiti na *Qur'an* n.k**

Kwa ufupi, Ummah huu ni *Ummatan Wasitiyyah*, upo katikati katika maneno, katika mitazamo, katika tabia n.k. Tunaposema kua katika hali ya kati kati haimanaanishi kua kukubaliana na jambo fulani pale unaposikiliza baina ya mambo mawili na kisha ukachukua nusu huku na nusu huku ili kufikia maafikiano, kwa sababu maafikiano hua ni kukubaliana katika kuunganisha mitizamo miwili na kuifanya kua mmoja. Bali kua katika hali ya kati na kati inayozungumziwa hapa ni kuhusiana kua katika njia sahih kulingana na maandiko ya *Sharia'h* kulingana na mitizamo ya Wanazuoni. Yaani kusema kile ambacho tayari kipo na ambacho tunatakiwa kukijua.

Ukweli daima utakua '*wa kati na kati na wa kawaida'* bila ya kua na mtizamo mkali sana au mwepesi sana. Ulio sawia!

**Misimamo Mikali na Kuvuka mipaka kumegawika katika makundi mawili;** Aina ya kwanza ni kua na msimamo mkali katika kusimamia mambo ambayo si Allah *Subhanahu wa Ta'ala* si Kitabu chake wala si Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ambae ameyaagiza, kwa sababu Uislam ni kuondoa uzito na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* daima alikua akichagua jambo rahisi kati ya mambo yeyote mawili, isipokua pale inapokua kua moja baina ya mambo hayo ni haram.

Aina ya pili ni kudharau na kua na uvivu katika mambo ya Wajib kwa kuyapuuza sana kiasi ya kufikia kua ni miongoni mwa wale wasiojali. Aina hii imekatazwa na Allah *Subhanah wa Ta'ala*, na Mtume wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na pia na Waislam kwa jumla kwa sababu sisi sote tumetakiwa kuzilinda na kuzihifadhi sifa za Imani yetu na vile vile kua wakali kwa wanaozipuuza.

Hivyo Waislam hatutakiwi kusahau kua wakati tunakataa na kupinga kuhusiana na aina ya kwanza basi pia tunatakiwa kua wakali na aina ya pili kwa sababu katika aina zote hizi, basi tujue kua aina ya pili ni matokeo ya aina ya kwanza, kama tunavyoona katika wakati wetu.

Moja kati ya sababu muhimu ambazo zinatupelekea kuusiana miongoni mwetu kua katika msimamo wa kati na kati ni kua, ni lazima daima tuwe tunajilinda kwa kua na *I'lm*, tunatakiwa kua makini sana katika kueneza *I'lm* ya hukmu za *Sharia'h* iliyo sahih, kwa kila mtu anaetamani kua nayo. Wanazuoni na Mashaykh wanatakiwa

watumie mda wao na ustahmilivu wao kwa ajili ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na kwa ajili ya kuwaelimisha kuhusiana na Dini yao.

Kwani ni ukweli ulio dhahiri kua kila hatua unayoichukua kuelekea katika dini hukukaribisha wewe karibu zaidi katika njia ya Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Kama alivyosema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: '**Pale Allah amtakiapo wema mja wake, basi humjaalia ufahamu wa Dini**'

***TALFIQ* - KULINGANA NA KAULI ZA WANAZUONI.**

*Talfiq* maana yake ni kutumia mitizamo tofauti ya Maimamu wa Skuli za *Madhhab* ya *Fiqh* katika Ibada moja. Kwa mfano: Mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa anapotoka damu kisha akaamua kufuata msimamo wa Imam Al Shafi'i ambao ni kua udhu hautenguki kwa kutoka damu, lakini mtu huyo akaamua kutosoma Suratul Fatiha nyuma ya Imamu wakati wa Sala yake hiyo, ambao ni msimamo wa Imam Abu Hanifa. Mfano mwengine ni kua pale inapotokea kua mfuasi wa Imam Abu Hanifa anapofuata mtizamo wa *Madhhab* yake kua kugusana na mwanamke hakutengui udhu, hivyo akagusana na mwanamke na kusema kua udhu wake bado upo, lakini akatoka damu puani ambapo kwa mtizamo wa Imam Abu Hanifa ni kua udhu wake utakua umeshatenguka, lakini yeye akasema kua katika hilo anafuata mtizamo wa Imam Al Shafi'i ambae anasema kua udhu huo hua hautenguki kwa kutoka damu puani. Hivyo mtu huyo akasali na udhu huo huo baada ya kugusana na mwanamke na pia baada ya kutokwa damu puani. Wanazuoni wanasema kuhusiana na mtu huyu kua Ibada yake hiyo hua inabatilika kwa sababu ya kua amefanya *Talfiq* na hivyo hua kama mtu asiejua jukumu lake mbele ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, kwa sababu hamna *Mujtahid* hata mmoja ambae ataiangalia Ibada yake na kusema kua amefanya Ibada hiyo kama vile alivyoamrishwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* .

Anasema Imam Ibn Hajar Al Haytami (ambae pamoja na Imam Muhammad al-Ramli, ni Mujtahid wa Fatwa wanaokubalika katika *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i) kua: '**Yeyote yule anaefanya *Taqlid* kupitia kwa Imam fulani basi anatakiwa afanye kila kitu chake katika Ibada kama vile inavyotakiwa katika *Madhhab* ya Imam huyo.'** Imam Ibn Hajar akaendelea kusema kua**: 'Yeyote yule ambae anatumia mitizamo tofauti ya *Madhhab*, katika Ibada bila ya kua na kisingizio chochote, isipokua tu kwa kutafuta wepesi fulani katika jambo hilo, basi hua ni *Fasiq* (anayemuasi Mola wake)**'. (*I'atu'l-talibin, 4.219*)

Alisema Imam Ahmad Ibn Hanbal: '**Ikiwa mtu atafanya kwa kufuata kila hoja, kwa kuchukua mtizamo wa watu wa Kufah kuhusiana na *Nabith*, watu wa**

**Madina kuhusiana na Majaribio, na watu wa Makkah kuhusiana na *Mutah,* basi mtu huyu atakua *Fasiq***'. Na vile vile Ma'mar akasema : '**Ikiwa mtu atafuata mtizamo wa watu wa Madina kuhusiana na kusikiliza nyimbo na kuwakaribia wanawake kwa mgongoni, na mtizamo wa watu wa Makkah kuhusiana na ndoa za muda mfupi na biashara, na mtizamo wa watu wa Kufah kuhusiana na vitu vinavyolevya, basi atakua ni miongoni mwa mja mbaya zaid wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*** '. *(Imam Al Safarini katika Lawami' al-Anwar al-Bahiyyah*).

Na pia akasema Sulayman Al Taymi kua : '**Ikiwa utafuata alilolikubali kila Mwanazuoni basi uovu wote utakusanyika kwako**'. Vile vile akasema Abd Rahman Ibn Mahdi kua : '**Yule anaefuata mtizamo uliokua ni wa kipekee hua si Imam katika *I'lm* na vile vile hua si Imam katika *I'lm* yule ambae anaenukuu kutoka kila anakosikia na vile vile anae*Hadith*ia kila anachokisikia**'*(Imam Ibn Abd al Barr katika Jami' Bayan al-'Ilm wa Fadhlih* 3:35).

**BARUA YA IMAM ABU BAKR IBN AL ARABI KWA IMAM AL GHAZAL KUHUSU *TAQLID* NA TALFIQ.**

Mwanafiqh Abu Bakr Ibn Al Arabi Al Qurtubi alimuuliza Imam Al Ghazal kuhusu wajibu wa Mwanazuoni asiekua Mujtahid kumfuata Imam wake wa *Madhhab* katika kila kitu. Imam Al Ghazal alielezea wajibu wa kumfuata Imam, hata kama ikiwa uthibitisho wa Imam wake huyo ni dhaifu. Imam Abu Bakr ambae ni mwanahadith na pia Mwanafiqh , alimuuliza Imam Al Ghazal ikiwa inaruhusika kwa Mwanazuoni kuenda kinyume na Imam wa *Madhhab* yake ikiwa anahisi kua msimamo wa Imam wa *Madhhab* yake una udhaifu na hivyo kuamua kufuata Imam wa *Madhhab* mengine katika jambo hilo.

Barua hiyo ambayo ni ndefu na ya kurasa nyingi imeandikwa yote katika *Miyar al-Mu'rab*, ambacho kitabu cha Fatwa cha *Madhhab* ya Imam Malik n a kimeandikwa na Ahmad Ibn Yahya al-Wansharisi. Kwa ufupi barua hiyo inasema hivi:

Qadhi Abu Bakr Ibn Al Arabi alimuandikia Shaykh, Hujjatu Islam, Abu Hamid Al Ghazal kuhusu mtu ambae anafuata *Madhhab* ya Imam Malik lakini kuna (mambo) ambayo Malik anasema kua ni haram lakini Imam Al Shafi'i anasema kua ni halali. Jee mtu anaruhusiwa kuchagua kumfuata yeyote katika Maimamu hawa wawili kuhusu mambo fulani fulani ya *Fiqh*?

**MASWALI YA QADHI ABU BAKR IBN AL 'ARABI AL MALIKI:**

Nini maana ya mtu wa kawaida kuwafuata Maimamu na kutowafuata Masahaba? Jee inaruhusiwa kwa mtu anaemfuata Imam Al Shafi'i kuwafuata Masahaba, kwani Masahaba sio mara nyingi kufanya makosa; kama ilivyothibitishwa katika *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* isemayo '**Wafuateni wale ambao wako baada yangu, Abu Bakr na Umar. Ya Allah ufanye ukweli uwe na Umar**'.

Vile vile, ni muhimu kwa mtu wa kawaida ambae si Mujtahid kuthibitisha mtazamo wa Maimamu wanaofuatwa [*Muqalladun*] hata kama ikiwa akiwa na uwezo japo kidogo wa *Ijtihad*? Kama ndio, basi niambie kuna ushahidi gani?

Ikiwa tumewaruhusu watu kufuata Wanazuoni wa *Fiqh* katika mambo muhimu ya msingi ya kidini (*Usul al Din*) bila ya watu hao kujua uthibitisho wa kile wanachokiamini. Jee kuna tofauti gani baina yao na wale ambao waliotoa kauli kama Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anavyosema katika *Qur'an*:

﴿بَلْ قَالُوٓاْ إِنَّا وَجَدْنَآ آبَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰٓ آثَارِهِم مُّهْتَدُونَ﴾

**Bal qaloo inna wajadna abaana AAala ommatin wa-inna AAala atharihim muhtadoona** (*Surat Az Zukhruf 43:22*),

*Tafsir:* ***Bali wakasema 'Tumewakuta mababa zetu wakifuata dini fulani na sisi tunafuata nyayo zao'.***

Na kuwakemea kwa kufata mababu zao kama vipofu, katika sehemu nyengine pia Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amewakaripia wasio amini kwa kusema ambao Hawamuamini mtume wetu kwa kudai kua ni mwendawazimu, kwa kusema:

﴿أَوَلَمْ يَنظُرُواْ فِى مَلَكُوتِ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلأَرْضِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَيْءٍ وَأَنْ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ قَدِ ٱقْتَرَبَ أَجَلُهُمْ فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُ يُؤْمِنُونَ﴾

**'Awalam yandhuroo fee malakooti alssamawati waal-ardi wama khalaqa Allahu min shay-in waan AAasa an yakoona qadi iqtaraba ajaluhum fabi-ayyi hadeethin baAAdahu yu/minoon** *(Surat Al Aaraf 7:185).*

*Tafsir:* ***Na hawaangalii, ufalme wa mbingu na ardhi na vyote alivyoviumba Allah, na kwamba inaweza kua mwisho wa maisha yao unakaribia, Jee ni ujumbe gani wataokubali, baada ya huu?.***

**Vile vile katika *Hadith* kuhusu maswali na adhabu za kaburini, inasemekana kua wanafiq watajibu baada ya kuulizwa na *Malaika* Munkar na Nakir 'Ni nani Mola wenu? Ni ipi dini yenu, na ni nani Mtume wenu, wanafik watajibu, kwa kweli sijui, nimesikia watu wakisema kitu fulani na mimi nikafuata**', ambapo walioamini watasema **'Mola wangu Ni Allah *Subhanahu wa Ta'ala* , na dini yangu ni Uislam, na Mtume wangu ni Muhammad *Salallahu A'alayhi wa Salam*'**. Jee *Hadith* hii haitoshelezi, kukataza *Taqlid*?**'**

Jee inaruhusika kwa Mujtahid, kumfuata Mujtahid mwengine ambae ana *I'lm* kama yeye au kuliko yeye katika baadhi ya mambo [bila kua na uthibitisho wake], hata kama anao uwezo wa kuthibitisha ukweli kwa kufanya *Ijtihad* kama vile ilivyoruhusiwa kumfuata Mujtahid mwengine kuhusu upande wa Al Kaabah (*Qiblah*), na kuhusu wakati wa kusali kama maji yaliyokuwepo ni masafi na yanafaa kujitoharisha, ijapokua alikua na uwezo wa kulithibitisha hilo yeye mwenyewe? Tafadhali tuelimishe mambo hayo kwa upana. Namuomba Allah akulipe mema.

**MAJIBU YA *MUJADDID UD DIN* IMAM AL GHAZALI AL SHAFI'I:**

**Hairuhusiwi kwa Mwanazuoni ambae ni *Muqalid* [ambae si *Mujtahid* wa aina yeyote] kuchagua jambo ambalo analiona bora kutokana na mtazamo wake, au mtazamo ambao anaona unafaa zaidi kwake; bali anatakiwa kufuata mtazamo wa Imam wa *Madhhab* yake, ambayo yeye anayaamini kua *Madhhab* hayo anayoyafuata ni bora kuliko mengine. Bali anatakiwa kumfuata Imam wake katika kila kitu cha *Fiqh*; Hivyo haikubaliwi kwa mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Malik (kwa mfano) kubadilika na kufuata *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i katika baadhi ya mambo. Hata hivyo, ikiwa atahisi kua *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i yana uthibitisho bora zaid, basi hapo itambidi amfuate Imam Al Shafi'i katika kila kitu, na ikiwa hakuhisi hivyo, basi haitakiwi kumpinga Imam wa *Madhhab* yake katika jambo hilo na kumfuata Imam Al Shafi'i, kwani atakua anafuata matamanio yake (*al-hawa*).**

**Vile vile hairuhusiwi kwa Mujtahid kupinga mtazamo ambao umetokana na *Ijtihad*, kama vile ilivyokua hairuhusiwi kwa Muqallid kumpinga Mujtahid ambae anamfuata; hamna tofauti [baina ya wawili hao; baina ya Mujtahid na Muqallid katika jambo hili kwani wote wanatakiwa wamfuate Mujtahid Imam wa *Madhhab*], isipokua Muqalid hutafuta Mujtahid bora wa kumfuata,**

**ambapo Mujtahid hutafuta mtazamo bora ulio zaid baina ya mitazamo miwili na kuendelea.**

**Kila Muislam anatakiwa afuate kile ambacho anakiona kua ni bora katika mambo yote ya Ibada, hivyo Muqalid hufanikiwa kulifikia lengo hili pale anapozingatia kua ni sahih kile anachosema Imam wake, kwa sababu hua keshahitimisha kua *Madhhab* ya Imam wake ni sahih, kama vile ambavyo mtu anapopata daktari bora wakati akiwa ugenini, kwani hujua hilo kutokana na wanavyosema watu wa eneo hilo, au kwa kuangalia watu wengi huenda kwa daktari gani, au kwa kusikia kutoka kwa mtu anaeaminika kua fulani ni daktari bora katika sehemu hiyo, hivyo huridhika *Nafsi* yake kuhusu usahihi wa mitazamo yao; Hivyo mtu huweza kusikia kutoka kwa wazee wake sifa za ukubwa wa *I'lm* wa Imam Malik au Imam Al Shafi'i, hivyo akaamini kutokana na uthibitisho huo na kuridhika moyoni mwake.**

**Baada ya kupata uthibitisho huo, hairuhusiwi kwa mtu huyo kuupinga kwa kutilia shaka usahihi wa mtazamo wa Imam wake katika jambo fulani, kwani kufanya hivyo hua ni kupangua hoja yenye uthibitisho kwa ajili ya matamanio ya kubadilisha mtazamo; ikiwa atadai kua 'Nnahisi kua ninayemfuata amekosea katika kitu fulani,' dai lake hilo inabidi likataliwe kwani hiyo siyo haki ya Muqalid [kwani yeye si Mujtahid na hana sifa, wala njia za kuthibitisha kua Imam wake amekosea. Mtu anapofanya *Ijtihad* katika jambo fulani la *Fiqh* [ikiwa si Mujtahid] hua na makosa; kwani hudhania kua anajua zaid kuliko yule Imam anaemfuata katika mambo ambayo anayafanyia *Ijtihad* na huu hua ni ujinga [kwa sababu mtu ambae asiekua Mujtahid si sawa na Mujtahid na hana uwezo wa kutoa hukmu kua Mujtahid anaemfuata amekosea katika mambo mengine].**

**Kuhusu swali la usahih wa kumfuata Imam Al Shafi'i katika jambo ambalo Al Shafi'i ametofautiana na Masahaba, tunatakiwa tuamini kua Imam Al Shafi'i alifanya hivyo kwa sababu alikua na uthibitisho imara kuliko ule wa Sahaba [kama *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'alayhi wa Salam*, kwa mfano au kauli ya Sahaba mwengine kuhusu jambo hilo katika kuendana na kanuni za *Sharia'h*], kwani kama hatukuamini hivyo basi, ina maana kua tunaonesha kua Imam Al Shafi'i hakujua vyeo vya Masahaba jambo ambalo haliwezekani. Sababu hii [ya kua fursa ya Imam ni kujua uthibitisho wote na kuchagua uthibitisho uliokua na nguvu] ndio inachukuliwa katika kufuata *Madhhab* kwa Wanazuoni waliokuja baadae kutokana kwa wale waliowatangulia [kutoka kwa Masahaba na wafuasi wa mwanzoni] katika kufahamu kikamilifu ubora wa waliopita kwa wajao. Vizazi vya mwanzo, [yaani Masahaba na**

**waliowafuatia] walizisikia *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'alayhi wa Salam* wao wenyewe mmoja mmoja au kutokana na idadi ndogo ya Masahaba kama mmoja au wawili, na baadae wakatawanyika katika sehemu tofauti duniani;**

**Fatwa zao na maamuzi yao yalitofautiana kutoka katika sehemu moja hadi nyengine, kutokana na *I'lm* iliyokua ikipatikana katika sehemu walizokuwepo; kwa hakika ilikua ikitokea *Hadith* inawafikia wakati washatoa fatwa, na hivyo inawabidi wabadilishe misimamo ya Fatwa zao ambazo wameshazitoa, kwa wakati huo ilikua ni vigumu kwao kuzikusanya pamoja *Hadith* kwani walikua wamezama katika kupigana Jihad na kuisimamisha dini yao; Hata hivyo katika wakati wa wafuasi wa waliwaofuatia, Uislam ulikua umesimama vizuri na wakawa tayari wanao uwezo wa kuzikusanya *Hadith*, ikawa wanasafiri masafa marefu kuzifuata na kuzikusanya *Hadith*. Wanazuoni wa wakati huo walitoa uamuzi baada ya kutafiti vyanzo vya *Sharia'h* kikamilifu. Hawakutofautiana katika Fatwa za waliotangulia isipokua kutokana na kua na Uthibitisho imara, na ndio maana hatuna *Madhhab* ya Bakri [kutokana na Abu Bakr As Siddiq *Radhi Allahu A'nhu*] wala Umari [kutokana na Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu A'nhu*].**

**Kuhusu *Taqlid* iliyokatazwa, ni ile ambayo inaenda kinyume na vithibitisho. Wasioamini walikua wakiabudu masanamu ambayo hayana akili wala hayasikii, hivyo walikua wakikanusha vithibitisho vilivyo dhahir kua ibada zao ni za bure. Ni kupinga amri ya ufahamu wa *Bani Adam* ndio iliyokatazwa.**

**Hivyo ikiwa *Muqalid* atafanikiwa kuuona ukweli kwa kumfuata Imam katika misingi ya Iman, au ya *Sharia'h*, basi hilo hutosheleza; kujifunza misingi ya imani hizo si wajib kwa kila mtu, bali ni wajib wa jumla wa Ummah wa Kiislamu; hilo hua *Fardhi Kifayah*.**

**Mwisho, hairuhusiwi kwa Mwanazuoni ambae ni Mujtahid kumfuata Mujtahid mwenzake, si katika mambo ya Fatwa au *Qiblah*, na ikiwa wakati wa sala ni mfupi na kuna khofu ya kua ikimalizwa kufanywa na kumaliza *Ijtihad* [mfano kwa kutafuta muelekeo kwa kutumia nyota], kuna kukhitilafiana kuhusu jambo hili na [kwa mtazamo wa Imam Al Ghazal], hamna tatizo ikiwa Mujtahid ataamua kumfuata Mujtahid mwenzake muelekeo wa *Qiblah*, ikiwa wakati wa Sala ni mfupi.** Hapa ndio mwisho wa barua iliyotoka kwa Imam Al Ghazal Al Shafi'i kuelekea kwa Qadhi Ibn Arabi Al Maliki.

Hivyo kukatazwa kwa *Talfiq* kuna uzito mkubwa kwa sababu ni jambo lililowazi kua mtu anapofanya hivyo hua anacheza na mitizamo ya *Madhhab* mbali mbali, jambo ambalo ni sawa sawa na kufuata matamanio ya *Nafsi* yake, na kufuata matamanio ya *Nafsi* kumekatazwa rasmin katika *Qur'an* pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alipomwambia Nabii Daud asifuate matamanio ya *Nafsi* kwa kusema:

﴿يَٰدَاوُۥدُ إِنَّا جَعَلۡنَٰكَ خَلِيفَةً فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱحۡكُم بَيۡنَ ٱلنَّاسِ بِٱلۡحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ ٱلۡهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدُۢ بِمَا نَسُواْ يَوۡمَ ٱلۡحِسَابِ﴾

**Ya dawuudu inna jaAAalnaka khaleefatan fee al-ardhi faohkum bayna alnnasi bialhaqqi wala tattabiAAi alhawa fayudillaka AAan sabeeli Allahi inna alladhina yadhilloona AAan sabeeli Allahi lahum AAathabun shadeedun bima nasoo yawma alhisabi.***(Surat Sad 38:26)*

*Tafsir:* ***Ewe Daudi tumekujaalia kua Khalifah katika ardhi, hivyo hukumu baina yao kwa haki na wala usifuate matamanio, kwani yatakupotosha kutoka katika njia ya Allah. Kwa hakika wale waliopotea kwa kutofuata njia ya Allah watakua na adhabu kali sana, kwa sababu ya kua wameisahau siku ya hesabu.***

Hivyo kuachia mlango wazi wa *Talfiq* kunaweza kupelekea watu kufuata matamanio ya *Nafsi* zao na hivyo kuachia kizuizi ambacho kitapelekea kutoweka kwa jukumu la kutumia ufahamu na maadili.



***** *****

***TASAWWUF (SUFI)* - KULINGANA NA KAULI ZA WANAZUONI.**

Katika ulimwengu wetu wa leo, waislamu wengi walioathirika na athari za uwahabi wamekua wakiamini kua Sufi ni jambo lisilokua na maana katika Uislam, na labda inatokana na wao kua na mtizamo wa baadhi ya yale makundi ya kisufi ambayo hua yanaenda kinyume na mtizamo unaotakiwa Kisharia, na hii hua inatokana pia na upotovu wa kiimani wa baadhi ya viongozi wa makundi hayo. Hivyo tuangalie kwa undani zaid kuhusiana na asili na maana ya neno *Tasawwuf* na *Sufi*, na labda itakua rahisi kwetu kuweza kufaham pale itakapotokea kutaka kujua ni kundi lipi la

*Tasawwuf* linafuata njia sahihi kisharia kabla ya kuyajumuisha makundi yote ya *Tasawwuf* kua hayafai.

Kulingana na vitabu vya historia ya kiislam, asili ya neno *Tasawwuf* imetokana na neno *Sufi*, na kwa mara ya kwanza neno hili inaonekana kua lilianza kutumiwa kutokana na kauli ya Mwanazuoni *Tabi'ina* maarufu aitwae Hasan al Basr, ambae alifariki katika mwaka 110 *Al Hijr*. Inasemekana kua siku moja Hasan al Basr alisema kua: '**Nilimuona *Sufi* akilizunguka Al Kaabah, na nikampa dirham moja, lakini hakutaka kuichukua**'.

Neno *Sufi*, maana yake ni mtu anaefanya *Tasawwuf*, ingawa mtu huyo si lazima awe anavaa nguo za Sufi, mtu anaefanya *Tasawwuf* huitwa Sufi kwa sababu ya kunasibishwa na wale waliokua wakivaa nguo aina hiyo katika nyakati za mwanzo za uislam, ambao walikua ni wasafi katika Iman kuanzia ndani ya *Nafsi* na nyoyo zao hadi nje ya miili yao.

*Tasawwuf* maana yake *I'lm* yenye kuisafisha *Nafsi* na kuielekeza katika hali ya kukamilisha kidini, na kazi yake ni kuusafisha Moyo wa *Bani Adam* kuutoa katika hali ya chini ya unyama wenye sifa za matamanio, madhambi ya ulimi, hasira, wivu, kupenda dunia, umaarufu, ubakhili, kujionesha, kuhadaa n.k. na kuuingiza katika sifa nzuri za kuwa wenye kufanya *istighfar*, kutubu, kujitathmini, kuzingatia, kumshukuru na kumuogopa Allah, kumtumainia, kua na Tawhid, kumuamini, kutafakkar n.k.

Hivyo *I'lm* ya *Tasawwuf* huiweka *Nafsi* katika hali ya kutofikiria kitu chochote isipokua Allah. Jambo ambalo ndio dhumuni la Maisha ya *Bani Adam* . Hivyo Tasawwuf ni njia ambayo kila Muislam anatakiwa aipitie, kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika *Qur'an* :

﴿ قَدْ أَفْلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ﴾

**'Qad aflaha man tazakka'** (*Surat Al Alaa 87:15*)

*Tafsir:* ***Hakika amefaulu yule anaeitakasa Nafsi yake***. Yaani yule anaeisafisha *Nafsi* yake kutokana na uchafu wa mambo mabaya na kuirejesha katika hali yake ya mwanzo ya *Fitra* hua amefaulu.

Kwa ufahamu zaidi basi tuangalie mfano wa Sufi mwanamke aitwae Rābi'a Al-'Adawiyya al-Qaysiyya ambae alisema kua:

**Ya Allah kama ikiwa nnakuabudu wewe kutokana kuogopa Moto wa Jahannam, basi niingize ndani ya Moto huo.**

**Na ikiwa nnakuabudu kwa sababu ya kutaka Pepo yako basi ninyime Pepo hiyo.**

**Na ikiwa nnajitolea *Nafsi* yangu kwa ajili ya kukuabudu wewe huku nikiwa na matumaini ya kupata kuuona muonekano wako mtakatifu, basi Ya Allah usinikoseshe muonekano huo.**

A'lamah Abd Rahman Ibn Khaldun anaielezea *Tasawwuf* kua : '**Sayansi ya *Sharia'h* ambayo inayotokana na Dini**' **katika mizizi ya mambo yafuatayo:-**

**Kujitolea kwa ajili ya kufanya Ibada;**
**Kujitolea kwa ajili ya Allah;**
**Kujitenga na matamanio ya Kidunia;**
**Kujitenga na kukaa mbali na watu;**

A'lamah 'Abd Rahman Ibn Khaldun anaendelea kwa kusema kua sifa hizi hazihushi kundi maalum katika wakati wa Masahaba, wala *Tabi'in* au *Tabi'i Tabi'in* wa karne ya kwanza bali zilikua kwa ujumla zikichukuliwa na Waislam wale ambao walikua ni waadilifu na wenye *Taqwa*. Katika karne ya pili wakati watu walipokua wakitumbukia katika matamanio ya kidunia kwa wingi, baadhi ya watu wale ambao waliokua wakifanya Ibada na kujitenga na matamanio ya kidunia na pia kujitenga na watu wenye matamanio hayo walikua wakiitwa *Sufi*.

'**Ni jambo lililowazi msingi wa njia waliyokua wakiifuata ilikua ni kuihesabu *Nafsi* kwa yale inayoyafanya, isiyoyafanya, na kuyazungumzia ladha na uzoefu alioupata mtu kutokana na kupigana na *Nafsi* yake. Baada ya hapo mtu huyo ambae ni mtafutaji wa hesabu ya *Nafsi* yake huanza kufikia katika hali moja na kidogo kidogo huingia katika hali nyengine**. **Vile vile hua wanapewa tabia iliyofichika**', alisema *A'lamah* 'Abd Al Rahman Ibn Khaldun.

Maendeleo ya *Tasawwuf* katika *Sharia'h* yalitokea katika hali mbili zifuatazo:

1. Hali ambayo ni maalum kwa Mufti, Qadhi na Wana*fiqh*, ambayo kwa ujumla hua inahusiana na hukmu za Ibada, vitendo na shughuli za kubadilishana.

2. Hali ambayo ni ya Sufi peke yao ambayo inahusiana na kupigana na *Nafsi* katika

kuisafisha, ambayo inajumuisha uzoefu, ladha ya mambo na maana ya masuala ambayo wanayatumia katika mapigano hayo.

## *TASAWWUF* KATIKA IBADA.

Miongoni mwa mambo ambayo yasiyofahamika vizuri na hivyo kuleta kutokukubalika na kupingwa na baadhi ya wale wasioijua au kutoitaka *I'lm* ya *Tasawwuf* ni kuhusiana na utofauti wa namna ya Ibada mbali mbali za dini ya Kiislam zinavyotekelezwa na wale wafanyao *Tasawwuf*, na hii ni kwa sababu wale wanaofanya *Tasawwuf* hua wanaamiani kua vyanzo vya *I'lm* ya dini ya Kiislam hua vina maana mbili.

Maana ya kwanza ni ya nje ambayo ndio inayofahamika na watu wengi na ya pili ni ya ndani ambayo hufahamika na wale wenye hali ya juu ya *I'lm* ya *Tasawwuf* ambao hua ni *Sufi* wachache. Ambapo wanapotumia njia zao hizo katika kufanya Ibada basi hua wanafikia katika hali ambayo huwapa matokeo ya kimaumbile, yaani hali ya kufanya Ibada katika hali ya ukamilifu ya nje ya viungo vya mwili na na pia ya ukamilifu na ya kina katika *Nafsi*.

Imam Abul Hassan Ali Ibn Usman Al Jullabi Al Hajwiri Al Ghaznawi anaelezea katika kitabu chake cha *Kashf al-Mahjub* njia wanazofuata wale wenye kufanya *Tasawwuf* katika kutekeleza Ibada zao:

**1. Sala:** Sala kilugha humaanisha kukumbuka na kujisalimisha. Lakini kulingana na *Fiqh* basi hua ina maana maalum ambayo hutumika katika hukmu za kawaida, ambazo hutokana na amri ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kua tusali mara tano na ambapo kuna masharti yafuatayo kabla ya kufanyika Ibada hiyo:

**1. Usafi wa kutokua na uchafu nje ya mwili na matamanio *Nafsi* ndani ya mwili.**
**2. Usafi wa nguo kutokua na uchafu nje yake ili iwe yenye kukubalika kwa ndani.**
**3. Usafi wa *Nafsi* kutokana na vitendo maalum, maradhi ya nje ya mwili, ufisadi na dhambi ndani ya mwili.**
**4. Kuelekea *Qiblah*, ambayo ni kuelekea *Al Kaa'ba* kimwili, na Kinafsi ni kuielekea *A'rshi* na *Qiblah* cha siri hushuhudiwa.**
**5. Kuuthibitisha muonekano wa nje kulingana na uwezo wa mtu, na kuuthibitisha muonekano wa ndani kua katika utulivu wa kumkaribia Allah *Subhanahu wa Ta'ala* , kukiwa na masharti ya kuingia wakati huo kulingana na *Sharia'h* ya nje, na huangaliwa kulingana na mtazamo wa ukweli halisia.**

**6. Kua na nia safi katika kumuelekea Allah *Subhanah wa Ta'ala*.**
**7. Kutukuza kulingana na kuipata hali ya kituo cha Kuwasiliana, ambapo ni kusoma *Qur'an* kwa heshima, kurukuu kwa unyenyekevu, kusujudu kwa kujisalimisha na kukaa kwa umoja na kumtumia salamu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika kumalizia. Kama vile Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alivyosema: 'Alikua akisali na ndani yake kuna sauti kama sauti ya chungu jikoni'**

Imam Abul Hassan Ali Ibn Usman Al Jullabi Al Hajwiri Al Ghaznawi anaelezea kua hatua mbali mbali za Sala zinawakilisha hatua za *Tasawwuf* kuanzia mwanzo hadi mwisho wake, kwa kusema kua: '**Sala ni Ibada ambayo yule anaeitafuta huiona katika njia ya ukweli kuanzia mwanzo hadi mwisho, ambapo ndani yake huonekana wazi kwa kupitia katika vituo vyake, kwani:-**

**Kutia Udhu hua ni hatua ya Kusamehewa na kupata Mawasiliano;**
**Kuwasiliana mtu na Shaykh wake hua ni sawa na kituo cha kuelekea *Qiblahh*;**
**Kupingana na *Nafsi* yake mtu hua sawa na kusimama katika Sala;**
**Kudumu katika *Dhikr* hua ni sawa na Kisomo cha *Qur'an*;**
**Unyenyekevu hua ni sawa na Kurukuu;**
**Kuijua *Nafsi* yake mtu hua ni sawa na Kusjudu;**
**Kukaa katika Tashahhud hua ni sawa na kukaribia;**
**Kutoa Salam hua ni sawa na mtu kujitenga na Dunia na kujiachia huru kutoka katika mipaka ya vituo hivyo.**'

Hakuna shaka kua katika kuiangalia kwa kina Ibada ya Sala hua ni sawa na kuendelea kupanda juu, wakati Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipomkaribia Mola wake, ambao kila wakati hua na utofauti na mtizamo wa ufahamu wa Ki*Fiqh* kiibada, ambao huchukuliwa kua ni mpangilio wa vitendo na maneno, vinavyoanza na *Takbir* na kumalizikia na *Taslim*. Mtizamo wa Sufi wa katika Sala humpelekea Muislam kuiweka *Nafsi* yake katika sehemu ya kiroho na uzito zaidi.

**2. Kufunga Saum:** Kufunga Saum huongezea hisia za kina kwa Sufi. Kwani wao wanaona kua pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anapomlinda mtu kutokana na dhambi basi vitendo vyake vyote hua ni kufunga. Imam Al Junayd anasema kua: '**Kufunga ni nusu ya njia**' Imam Hujwayri anasema kua : '**Ukweli wa Funga ni kupingana, na kupingana hua kuna masharti. Kama vile unavyovilinda viungo vyako na chakula na kinywaji, basi ni lazima kuulinda macho yako na matamanio na makatazo, na ndio vile vile kuyalinda masikio na ulimi.**'

Ukweli ni kua mtizamo wa Sufi kuhusiana na Funga hua una athari kubwa zaidi kiibada juu yao kwa kuona kua Funga si kujizuia na kutokula na matamanio tu. Wao huthiibitisha kua kujizuia na kula na kunywa hufanywa na watoto na watu wazima. Lakini kwao wao hua ni lazima kufunga kwa kupingana na kila nia mbaya, matamanio mabaya na kufanya mambo mabaya.

**3. Zakkah:** Sufi huiona Ibada ya kutoa Zakkah katika mtizamo tofauti na mtizamo wa kawaida uliozoeleka wa Ibada hiyo, na hii hutokana na mtizamo wao katika mali na pesa. Wao hua hawamiliki kitu chochote kile ambacho hua kinahitaji kukitolea Zakkah, kwani hutoa sadaka katika kila kitu chao. Na hua wanamtizamo wa kua Mali si kitu cha maana, kwao wao mali au neema ambayo hutolewa Zakkah na hali zake hua haiku katika mali tu, bali hua kuna neema katika mambo mengi ya nje na vile vile ya ndani na kwa kila neema hizo basi inahitajika kutoa Zakkah yake kwa mfano kutoa zakkah ya I'lm hua ni katika kuifundisha kwake. Hivyo wao hua wanatoa Zakkah katika vitu ambavyo watu wengine hua hawatoi.

**4. Hijjah:** Sufi huiangalia Hijjah katika darja mbili. Kwanza ni kwa mtazamo wa nje na pili kwa mtizamo wa ndani. Mtizamo wa nje huhusiana na mambo ya kuenda kuhiji, kutufu, n.k Mtizamo wa ndani hua ni kuachana na kila jambo lililokatazwa na moyo wako kujitolea kwa ajili ya Allah

Kutokana na mitizamo hii tunaona kua Sufi hua wanaziangalia Ibada za Dini ya Kiislam wakiwa na mtizamo wa kina zaidi, na huenda ndani zaid katika kina kirefu ambacho hua ni mbai na kina cha mtizamo wa Wanafiqh kwao wao huitumia njia ya kufanya Ibada kama njia ya kuwafikisha katika malengo yao ambayo ni kumkaribia zaidi Allah *Subhanahu wa Ta'ala* .

Imam Al Ghazal anaielezea *Tasawwuf* katika *Khulasa Al Tasanif fi al Tasawwuf* kua:

**Faham kua *Tasawwuf* ni mambo mawili: *Ikhlas* kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na tabia nzuri kwa watu. Yeyote yule anaetekeleza vitu hivi viwili basi hua ni Sufi. Ikhlas kwa Allah ni pale mja anapoyafunga matamanio ya *Nafsi* yake kwa ajili ya kutekeleza amri za Allah, na tabia nzuri kwa watu ni pale mtu anapowapendelea watu wengine zaid kuliko *Nafsi* yake bila ya kuvuka mipaka ya *Sharia'h*. Yeyote yule anaekubali kuenda kinyume na maamrisho ya *Sharia'h* basi hawezi kua Sufi, na ikiwa anajidai kua yeye ni Sufi basi hua anasema uongo**.

Imam Fakhr ad Din ar Razi anasema '**Njia za wanaofanya *Tasawwuf* ni kutafuta *I'lm*, na kujitenga kutokana na maisha ya dunia, na wanajishughulisha sana na Dhikr Allah, katika vitendo vyao na tabia zao**'[*Itiqadaat Furaq al Muslimin*].

Imam An Nawawi '**Sifa za njia za Sufi ni..kuuweka uonekano wa Allah katika moyo wako wakati unapokua mbele za watu na unapokua peke yako; kufuata *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kutosheka na kile ulichopewa na Allah.**'(*Maqasid Tawhid*)

Imam Abu Hanifa anasema: **'Kama si miaka miwili, basi mimi ningeliangamia'** kisha akasema '**Kwa miaka miwili nilikua pamoja na Imam Jafar as Sadiq na nikapata *I'lm* ya *Nafsi*.**'[*Ad-Durr al-Mukhtar*]

Imam Malik alisema : '***Man tasawaffa wa lam yatafaqa faqad tazandaqa, wa man tafaqaha wa lam yatasawaf faqad tafasaq, wa man tasawaffa wa tafaqaha faqad tahaqaq***.', *yaani* **'Yeyote yule atakaesoma somo la *Fiqh* bila ya kusoma Tasawwuf basi atakua amepotoka, na yule atakaesoma Tasawwuf bila kusoma *Fiqh* atakua ni mwenye kufanya makosa, na atakaesoma Tasawwuf na *Fiqh* basi ataupata ukweli wa Uislam'** ['*Ali al-Adawi*]

Imam Shafi'i alisema '**Nilikua pamoja na Sufi na nikapata kutoka kwao *I'lm* aina tatu: Jinsi ya Kuzungumza, jinsi ya kukaa na watu kwa moyo ulio mlaini na pia walinifundisha njia za *Tasawwuf*'** [*Kashf al-Khafa, 'Ajluni.*]

Imam Hanbal alisema '**Ewe mtoto wangu, inakubidi ukae na watu wa *Tasawwuf*, kwa sababu wao ni kama chemchem ya *I'lm* na wanadumisha Dhikr Allah katika nyoyo zao, si watu wa matamanio na wana nguvu hali ya juu juu ya *Nafsi* zao**.'[*Tanwir al-Qulub*]

Imam al Ghazali alisema '**Nnnajua kua Sufi ni watafutaji kupitia njia ya Allah, na tabia zao ni tabia bora, na njia zao ni njia bora wamezisafisha *Nafsi* zao kutokana na kila kitu na kumbakishia Allah tu, na pia wamezifanya kua njia ambazo mito ya kupitia *I'lm* ya kuwepo kwa Allah**.' [*Al Munqidh*]

Shaykh Ibn Taymiyah anasema : **'Baadhi ya watu wanaikosoa Sufiyya na Tasawwuf na wanawasema kua ni wazushi, na haiko katika *Sunnah*, lakini ukweli ni kua Sufi wanakimbilia katika njia ya utiifu wa Allah *[mujtahidin fi ta'at-illahi]*, kama vile wengine wanaokimbilia katika kumtii Allah, na kutoka kwao utapata ukaribu sana katika thamani ya kujitahid *[as-saabiq ul-muqarrab bi hasab Ijtihadihi]*. Na miongoni mwao ni katika watu wa upande wa Kulia**

***[Ahl al-Yameen waliotajwa katika Surat Al Waqi'ah]*, lakini wako taratibu katika mwendo wao...Na haya ndio maumbile ya *Tasawwuf*. Na baada ya maumbile hayo ukaenea [tasha'abat wa tanawa'at] kama vile ulivyoenea katika njia kuu yake na matawi yake.** [*Majmu'a Fatawa Ibn Taymiyya al-Kubra*].

Imam Tajuddin As Subki alisema '**Allah awajaze sifa wanaofanya *Tasawwuf*, na awasalimie na atujaalie sisi tuwe pamoja nao kesho Peponi. Mambo mengi yamezungumzwa yasiyohusiana na wao, Ukweli ni kua watu hawa wameiacha Dunia na walikua wamezama katika Ibada, wao ni waja wa Allah ambao dua na Sala zao Allah amezikubali na zinawasaidia Ibna Adam.**' [*Mu'eed an-Na'am, Tasawwuf*]

Jalaluddin as-Suyuti akasema '***Tasawwuf* yenyewe ni bora na ni moja katika *I'lm* kubwa sana. Kwani inaelezea jinsi ya kufuata *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kuweka kando *Bida'a***'[*Ta'yid al-Haqiqat al-'Aliyya,uk 57*].

Ibn Qayyim alisema **'Tunaweza tukaona ukubwa wa Sufi, katika macho ya vizazi vya mwanzo vya Kiislamu, kutokana na kile alichokisema Sufyan Ath Thawri, mmoja kati ya Maimamu wakubwa wa karne ya pili na mmoja kati ya Wanazuoni wa mwanzo, Alisema 'Kama ingelikua si Abu Hisham As Sufi, basi nisingeliweza kujua aina tofauti za unafiq ndani ya *Nafsi*. Miongoni mwa watu bora ni Sufi aliesomea *Fiqh* ''** [*Manazil as-Sa'ireen.*]

Abdullah Ibn Muhammad Ibn Abdul Wahhab nae akasema kuhusiana na Tasawwuf: **'Baba yangu Muhammad Ibn Abdul Wahhab na mimi hatukatai wala hatukosoi *I'lm* ya Sufi, bali tunaiunga mkono, kwa sababu inasafisha ndani na nje ya dhambi zilizofichika, ambazo huhusiana na moyo na kiwili wili, ijapokua mtu anaweza kua kiwiliwili chake kipo katika njia sahih lakini moyoni akawa hayuko sahih, Sufi huhitajika kulirekebisha hilo**'[*ad-Dia'at mukathaffa ash-shaykh ibn Abdul Wahhab, uk. 85*]

Ibn 'Abidin alisema '**Wanaofuata njia za Sufi, hawasikii isipokua kuhusiana na kuwepo kwa Allah na hawapendi kitu isipokua chochote Allah, wakimkumbuka hulia na wakimfikiria hucheka..Allah awarehemu**'.[*Risa'il Ibn 'Abidin*]

**A’RIFIN NA AWLIYAH KATIKA TASAWWUF.**

Wakati *I’lm* ya *Tasawwuf* ilipozidi kukua katika karne ya tatu *Al Hijr* mambo yote ya *Tasawwuf* yalikua ni yenye kuhusiana na msingi wa vitendo vya Moyo ambavyo huhusiana na mtizamo wa vitendo vya kiwili wili ambavyo wanaf*iqh* walikua wakiviangalia sana. Hivyo kila mtaalamu wa *I’lm* ya *Tasawwuf* alikua akiiangalia *Tasawwuf* kwa mtizamo huo. Kwa mfano Imam Al Muhasabi alikua akiangalia sana kuhusiana na namna ya kuihesabuia *Nafsi*, na Imam Al Junayd alikua akiangalia sana katika kuuweka usawa wa *Sharia’h* na ukweli halisi ulivyo.

Neno la kiarabu *Irfan* linatokana na mzizi mmoja wa neno *Ma’rifah* ambalo maana yake ni Maarifa, lakini tukiliangalia katika mtizamo wa *I’lm* ya *Tasawwuf* tunaona kua neno hili hua na maana ya *I’lm* maalum ambayo hua haiwezi kupatikana kwa njia ya hisia au kutokana na uzoefu, si kwa njia ya ufahamu wala kunukuu bali hupatikana kutokana na ushuhudio na ufunuo wa ndani kwa kutumiamtizamo wa moyo, ambapo mtu mwenye uwezo wa *Ma’rifah* haya hua anajulikana kama *A’rifin (Mwenye kujua),* au vile vile hua anaitwa *Murshid(Anaeongoza)*

Dhun Nun Al Misri ambae ndie muanzilishi wa kuijumuisha hali ya *A’rifin* kua ni msingi wa *I’lm* ya *Tasawwuf* aliwahi kuulizwa ‘**Sufi ndio Nani?**’ Dhun Nun Al Misri alijibu: ‘**Sufi ni yeyote yule ambae wakati anapozungumza hua anaeusema ukweli halisi, na wakati anapokaa kimya basi viungo vyake huzungumza katika hali ya utengano na vitu vyengine, yaani huunganisha ukweli halisi katika vitendo na ukweli halisi katika *I’lm* na Hikma**.’

Dhun Nun Al Misri alisema: ‘**Ikiwa *Yaqini* ina uhakika ndani ya moyo basi na khofu itakua na uhakika ndani yake, kwa kuvifanya vitendo vya moyo kufuata *Yaqini* ambayo hua ndio matokeo ya *A’rifin***’ kwani : ‘**Ufunguo wa Ibada hua katika Fikra**’

Imam Hakim Al-Tirmidhi anasema kuhusiana na Mawalii au kwa kiarabu huitwa ‘*Awliyah*’ kua maana ‘*Awliyah*’ kilugha hua inazunguka katika maana ya ukaribu. Lakini inapozungumziwa kuhusiana na Allah *Subhanahu wa Ta’ala* basi hua na maana ya ‘Ulinzi, Amani na Msaada’. Sufi wao hutumia neno hili katika kumaanisha darja ya juu ya kua karibu na Allah *Subhanahu wa Ta’ala* ijapokua huweka wazi kua ni darja ambayo iko chini kuliko darja ya Utume.

Kwani Imam Al-Hakim al-Tirmidhi anatofautisha baina ya hali mbili hizi kwa kusema kua: ‘**Hali ya kwanza ni pale Sufi anapopanda darja kutokana na vitendo vyake na hali ya pili ni pale anapojaaliwa**. **Kimaumbile hali ya pili hua**

**iko juu zaidi kuliko hali ya kwanza, kwa sababu hali hiyo hua kama hali ya Utume ambayo hua haitafutwi na kupatikana bali hua ni majaaliwa. Sifa walizonazo Mawalii hua ni kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* huwasaidia daima na huwalinda kutokana na kufanya dhambi, na dua zake hukubaliwa wakati Waislam wanapohitaji msaada wake**'.

**TARIQAH KATIKA TASAWWUF**

Duniani kuna makundi tofauti yanayofuata *I'lm* ya *Tasawwuf*, makundi haya hua yanajulikana kwa jina la umaarufu kama *Tariqah* yaani njia. Asili ya jina hili imetokana na aya ifuatayo:

﴿وَأَلَّوِ ٱسْتَقَٰمُوا۟ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَٰهُم مَّآءً غَدَقًا﴾

**Waallawi istaqamoo AAala alttareeqati laasqaynahum maan ghadaqan** *(Surat Al Jinn 72:16)*
*Tafsir:**Na kama wangemuamini Allah, na wakafuata Tariqa basi tungeliwapa Maji ya kutosha.***

Hivyo *Tariqah* hua ni njia zinazomuongoza mtu kiakili, kihisia na *kinafsi* kwa kutumia *Dhikr Allah* za aina mbali mbali ili kufikia darja maalum ya kupata karibu na Allah *Subhanah wa Ta'ala*, kila *Tariqah* hua na aina yake ya kisomo cha *Dhikr* ambacho hua ni mpangilio maalum wa kumtukuza, kumsifu na kumuomba msamaha Allah *Subhanah wa Ta'ala*, kufanya *Tasliyyat* (Kumsalia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*), kusoma mpangilio wa Sura au Aya maalum za *Qur'an* pamoja na Dua maalum ambazo hua zinatumiwa na wafuasi wa *Tariqah* husika.

*Dhikr* hizo hua ni zenye kufanywa katika wakati maalum na siku maalum, hususan katika nyakati za usiku wa siku za *Alkhamis* na *Jumamosi* aidha kwa mtu mmoja mmoja peke yake au katika makundi ya watu wengi katika *Zawiyah* (sehemu maalum wanayokutana wafuasi wa *Tariqah* kwa ajili ya kufanya *Dhikr*), iwe kwa kimya kimya au kwa kutoa sauti.

Imam Al Marsafi anasema kua: '**Yeyote yule anaekaa na wanyenyekevu waliomo ndani ya *Zawiyah* na kisha akavutiwa na matamanio ya kidunia**, **akaiwacha njia ya *Zawiyah* na baadae akawapotosha wanyenyekevu wa *Zawiyah* basi hua ni mwenye kufanya dhambi na hivyo hua ni lazima kwake kufukuzwa katika *Zawiyah*.'**


ASILI YA SILSILA ZA BAADHI YA TARIQAH ZA TASAWWUF
RASUL ALLAH SALALLAHU A'LAYHI WA SALAM
UTHMAN IBN AFFAN
HASAN AL BASR
MUHYIDIN CHISTI
TARIQAH CHISTIYAH
UMAR IBN AL KHATTAB
ABU YAZID AL BISTAMI
SUHRAWARD
TARIQAT SUHRAWARDIYAH
ALI IBN ABU TALIB
HASAN IBN ALI (Al Mujtaba)
HUSEIN IBN ALI (Ash Shuhadaa)
ALI IBN HUSEIN (Zayn Al Abidin)
ABU SHADHILI
TARIQAH SHADHILIYAH
MUHAMMAD IBN ALI (Al Baqir)
JAFAR IBN MUHAMMAD (As Saddiq)
MUSA IBN JAFAR (Al Kazim)
ALI IBN MUSA (Ar Reza)
MA'ARUF AL KHARKI
ABDUL QADIR JAILANI
TARIQAH QADIRIYAH
TARIQA TIJANIYAH
AL JUNAYD IBN MUHAMMAD
BA ALAWI
TARIQA ALAWIYAH
MUHAMMAD IBN ALI (Al Taqi)
ALI IBN MUHAMMAD (Al Hadi)
HASAN IBN ALI (Al Askari)
MUHAMMAD IBN HASAN (Al Mahdi)
ABU BAKAR AS SIDIQ
SALMAN AL FARSY
QASIM IBN MUHAMMAD IBN ABU BAKAR
ABU YAZID AL BISTANI
MUHAMMAD BAHU DIN UWAYS BUKHARI NASHQBANDI
TARIQAT NASHQBANIYAH

Mchoro uliopo katika ukurasa ulitangulia unaonesha Silsila ya baadhi ya *Tariqah* za *Tasawwuf* katika *Madhhab* ya Ahlu *Sunnah wal Jamaah*

Anasema Imam Al Sha'rani kua: '***Zawiyah* imetengenezwa kwa ajili ya kufanya *Ibada* na kuielekeza akili mbali na matamanio ya dunia. Hivyo yeyote yule anaekaa mlangoni mwa *Zawiyah* hua hana tofauti na yule mtu aliekaa sokoni**'

Mpangilio huo wa *Dhikr* ambao kwa kiswahili hufahamika kama Nyiradi, kwa kiarabu hujulikana kama *Wird* (kwa wingi hua *Awrad*) na vile vile *Hizb* (kwa wingi huitwa *Ahzab*), na miongoni mwa nyiradi maarufu ni pamoja na *Hizb al Bahr, Dalail al Khayrat, Wird al Latif, Wadhifa Al Tijani*. Anaefuata njia hizi hua anajulikana kama *Murid (mwanafunzi au mfuasi)*.

Imam Al Marsafi anaelezea kuhusiana na sifa za *Murid* kua: '***Murid* hatonufaika na chochote, pale anapokua na matamanio ya kidunia, kwani ufunguo wa ufahamu hupatikana kwa yule alieujua ukweli tu na katika *Nafsi* yake akaachana vitu vyote vyengine.**'

Nyiradi tofauti husomwa na Makundi tofauti ya *Tasawwuf* ambayo hua ni yenye kujulikana kutokana na *Tariqah* hutokana na waasisi wa *Tariqah* husika ambao hua wamezifikia darja maalum za *Maqamat* (hatua ya mabadiliko ya ndani ya *Nafsi*) na hivyo kua *Murshid (kiongozi)* wa *Tariqah*. Darja hizo maalum za *Maqamat* zinajumuisha hali saba zifuatazo:

1. ***Tawbah*** *(Toba)*: Toba huanza kwa kua na *Nur e Ma'rifah* (Nuru ya Ma'rifah) katika moyo ambapo hua unaojua kua dhambi ni sumu ya Roho. Hivyo hua na majuto na kuanza kutubu kwa dhambi zilizotangulia bila ya kua nani ya kuzirejea tena. Na hii huanza kwa mtu kua ni mwenye kujihesabu (*muhasabah*) na kutafakari katika *Nafsi* yake (*Muraqabah*).
2. ***Wara'*** (*Kujilinda*): Kujilinda huku hua ni katika hali ya kuachana na kila kitu ambacho kitampelekea mtu kumuondoa katika kumkumbuka Allah *Subhanahu wa Ta'ala*.
3. ***Az Zuhd*** (Kuipa mgongo Dunia): Kuusafisha moyo na kisha kutoa kila kitu ndani yake na kubakisha kile kinachohusiana na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* pekee.
4. ***Faqr*** (Ufukara): Kutokua na umiliki wa kitu chochote hata wa matamanio ya *Nafsi*, na badala yake kuwasaidia wengine kwa kile ulicho nacho.
5. ***Sabr*** (Subira): Kustahmili na kujuziuia katika kutoachana na kufanya mema ambayo hua ni (*Sabr alal amal)*, kua na ustahmilivu wakati wa kufanya

mema (*Sabr fil amal)* na kua na ustahmilivu katika kujizuia na kufanya maovu *(Sabr a'nil amal*).

6. ***Tawakkul*** (Kumtegemea Allah pekee): Kua na Ikhlasi katika kumtegemea Allah *Subhanahu wa Ta'ala* baada ya kutumuia jitihada zake katika kitu.
7. ***Ridha'a*** (Kuridhia): Kujisalimisha bila ya kulalamika kwa majaaliwa kwa kujua kua kila kitu kinatokana na matakwa ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* . Dhun Nun Al Misri anasema kua : '**Ridhaa maana yake ni kupendelea mapendeleo ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* juu yako zaidi ya yale unayoyapendelea wewe, na hivyo kukubaliana na majaaliwa bila ya kulalamika kutokana na kufahamu kua kila atakacho Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hua ni bora kwako**'.

Ingawa *Tariqah* ziko nyingi sana, lakini ni *Tariqah* nne tu ambazo ndio zinajulikana kua ndio *Silsila* kuu kwa upande wa Ahlu *Sunnah* wa Jamaah, *Silsilah* hizo ni *Tariqah* ya *Naqshbandiyah* ambayo ndio inayojulikana kua ndio mama wa *Tariqah* duniani, kisha zikifuatia *Tariqah* za Qadiriyah, Chishtiyah na Suhrawardiyah.

Miongoni mwa *Tariqah* maarufu sana duniani ni pamoja na:

***Tariqah Naqshbandiyah*** imeasisiwa na Baha-ud-Din Naqshband Bukhari ambae alifariki mwaka 791 *Al Hijr*.

***Tariqah Qadiriyah*** imeasisiwa na Shaykh Muhyi Din Abu Muhammad `Abd al-Qādir Al Jilani kutoka katika mji wa Jīlānī uliopo katika nchi ya Iran. Shaykh Abd Al Qadir Al Jilani alikua ni Mwanazuoni Mkuu wa *Madhhab* ya Imam Hanbal katika wakati wa uhai wake. *Tariqah* ya *Qadiriyah* ni moja kati ya *Tariqa* maarufu sana hususan miongoni mwa Waislamu wa Afghanistan, India, Bangladesh, Pakistan, Uturuki, China na Mashariki na Magharibi mwa bara la Afrika.

***Tariqah Chishtiyah*** imeasisiwa na Abu Hishak Shami anaetoka katika mji wa Chishti nchini Syria.

***Tariqah Suhrawardiyah*** imeasisiwa na Shaykh Diya'a Din Abu Najib Al Suhrawardi.

***Tariqah Tijaniyah*** imeasisiwa na Shaykh Ahmad Al Tijani ambae alizaliwa katika eneo la *Ain Madhi*, nchini Algeria.

***Tariqah Shadhiliyah*** imeasisiwa na Shaykh Ali Abu-l-Hasan As-Shadhili wa Morroco, alieishi katika karne ya 13 na kufariki nchini Misri mwaka 1258, kwa sasa

hivi *Tariqa* hii inaongozwa na Shaykh Muhammad Al Jamal Ar Rifa'i As Shadhili, ambae ni Imam wa *Masjid Al-Aqsa,* uliopo Jerusalem.

***Tariqah Alawiyyah*** imeasiswa na Muhammad Ibn Alawi wa Hadhramawt nchini Yemen anaejulikana pia kama Al Faqih Al Muqaddam alifariki mwaka 1255

***Tariqah Baktashiyah*** imeasisiwa na Alevi Muslim Shaykh Haji Bektash Veli.

Ukweli kuhusiana na *I'lm* ya *Tasawwuf*, ni kua Wanazuoni wengi sana walikua ni miongoni mwa waliopitia katika njia za maisha ya *Sufi* au *Tasawwuf*. Wanazuoni wa mwanzo wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, akiwemo Al Hakim Al Nishapuri, Ibn Furak, Al Qushayri na Bayhaqi wote walikua ni watu wa Sufi ambao walipitia katika dasturi zenye utaalamu mkubwa katika *I'lm* wakati wa utawala wa Al Abbas. Imam Abu Hamid Al Ghazal ambae aliandika vitabu zaid ya mia vikiwemo vilivyopinga utumiaji wa falsafa na *Qur'an*, vitabu vitatu vikubwa vya *Fiqh* ya *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, ambavyo ni miongoni mwa vilivyo bora, aliandika kitabu kikubwa sana chenye machapisho 40 chenye kauli za ki Sufi kinachoitwa *Ihya Ilum Al Din,* kitabu ambacho Imam An Nawawi alikisifia kua:

'**Kama ingelitokezea kua vitabu vyote vya dini ya Kiislamu vingelipotea isipokua kitabu cha *Ihya* basi kingelitosheleza kuchukua nafasi ya vitabu hivyo vyote** '*[Ithaf al sada al muttaqin cha Imam Al Zabidi]*

Imam Nawawi vile vile aliandika vitabu viwili kuhusiana *I'lm* ya *Tasawwuf*, kimoja kinaiwa *Bustan Al-Arifin* (ambacho kimetafsiriwa kwa kiingereza na kinaitwa *Garden of Gnostics)* na chengine kinaitwa *Al Maqasid* (ambacho pia kimetafsiriwa kwa kiingereza na Shaykh Nuh Ha Mim Keller).

Kwa upande wa wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Maliki, pia walikua wanapenda kupita katika njia za Sufi na miongoni mwao wakiwemo Al-Sawi, Al-Dardir, Al-Laqqani na Abd Al Wahhab Al Baghdadi. Mwanafiqh mkubwa wa *Madhhab* ya Imam Malik, Imam Abd Al Wahhab Al-Sha'rani anaielezea *Tasawwuf* kua ni:

**'Njia ya Sufi imejengwa kutokana na *Qur'an* na *Sunnah,* na hutegemeana na kuishi kutokana na *Akhlaq* za Mitume na waja wema waliongoka, haiwezekani kuikosoa isipokua pale inapokua inaenda kinyume na *Qur'an Sunnah* na *Ijma'a,* ikiwa hapingani na hivyo basi hua haina haja ya kuipinga wala kuwashusha hadhi wengine au kutafsiri kua yale wanayoyafanya ni kijuonesha, kitu ambacho hua hakiruhusiwi. Hakuna anaepinga njia sa kisufi isipokua yule asiejua wanavyoishi'***[Imam Al Sha'rani, katika Tabaqat Al Kubra]*

Kwa upande wa wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Hanbali haina haja ya kuangalia mbali kwani kuna Maimamu kama kina Imam Abd Allah Ansari, Abd al-Qadir al-Jilani, Ibn al-Jawzi, na Ibn Rajab.

Ukiangalia kwa undani utaona kua Wanazuoni wote wakubwa wanaojulikana katika ulimwengu wa Kiislam wamepitia katika njia za *Tasawwuf* kama vile: Imam Al Ghazal, Imam Al-Suyuti, Imam Ibn Hajar al-Asqalani, Imam Al Ayni, A'lamah 'Abd Al Rahman Ibn Khaldun, Imam Al-Subki, Imam Ibn Hajar al-Haytami, Imam Fakhr Ad Din Al Razi na Maimamu wa Tafsir pia akiwemo Imam Baydawi, Imam Al-Sawi, Imam Abu'l Su'ud, Imam Al-Baghawi, na Imam Ibn Kathir (*Ingawa Ibn Kathir katika kitabu chake cha Bidaya anapingana na wale Sufi waliokuja baadae lakini katika kitabu chake cha Mawlid, ambacho amewashauri wanafunzi wake wasome kila mwaka kusheherekea kuzaliwa kwa Nabii Muhammad Salallahu A'layh wa Salam anaweka wazi kuhusiana na kukubaliana na Tasawwuf*)

Vile vile waandishi wa *Aqidah* kama Imam Taftazani, Imam Al Nasafi na Imam Fakhr Ad Din Al Razi wote wanakubaliana na *I'lm* ya *Tasawwuf* na hivyo wameandika vitabu vinavyojitegemea vya *Tasawwuf*, Maulamaa wa Tawala mbali mbali za Kiislamu katika historia ya Kiislamu pia walikua ni watu waliozama katika *I'lm* ya *Tasawwuf* ikiwemo Utawala wa Dola la Ottoman na Dola la Moghul walikua wakichukulia kua *Tasawwuf* ni moja kati ya Sayansi ya Dini ya Kiislam.

Kutokana na ushahidi tuliona hapo juu, basi tunaona kua ***I'lm* ya *Tasawwuf* hua inategemeana na *I'lm* ya *Fiqh* na hivyo *I'lm* hizo mbili hua zinaenda sambamba. Kwani *I'lm* ya *Fiqh* inahusiana na Ibada za kimwili na *I'lm* ya *Tasawwuf* inahusiana na Ibada za Kiroho. Ili kufahamu zaid tuangalie mfano wa Ibada ya Sala katika mambo haya mawili. *Fiqh* inasimamia hukmu za namna ya kuifanya Ibada ya Sala, na *Tasawwuf* inasimamia *khushu'u* (Umakini) ya ndani wa *Nafsi* na moyo wa mja ili kuupata ukamilifu wa Ibada ya Sala.**

Ingawa uhalisi unaonesha kua waungaji mkono wakubwa wa *I'lm* ya *Tassawuf* ni wafuasi wa *Madhhab* ya Shi'a na Ahlu *Sunnah* wa Jamaah na kua wafuasi wa *Madhhab* ya Ibadhi wao hawaungi mkono fani hiyo, kwa sababu kwa mtizamo wao Sufi ni fani ambayo vitendo vyake huegemea zaid katika upande wa kiroho na hua haishughulikii na mambo mengine, lakini hata hivyo kwa upande wa *Madhhab* yao pia wanakubaliana na *I'lm* ya kiroho na kinafsi katika kumpwekesha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kwa upande mmoja na vile vile kwa upande wa pili kwa mtu kutosahau majukumu yake ya kidunia katika maisha yake na waislamu wengine katika jamii, *I'lm* ambayo inafanana na *I'lm* ya *Tasawwuf* ingawa wao

wameitofautisha kidogo, kwani fani yao wao hua inaitwa fani ya *I'lm* ya *Ma'rifah* ambayo hua haina msisitizo mkali sana wa kujitenga na maisha ya dunia.

Miongoni mwa Wanazuoni wa *Madhhab* ya Ibadhi waliokua na sifa kama hizo ni pamoja na Imam Abu Nabhan Ja'id Ibn Khamis Al Kharūṣi, na pia mtoto wake aliekua akiitwa Imam Naṣir Ibn Abi Nabhan; Imam Sa'id Ibn Khalfan Al Khalili, Imam Nur al Din Abdallah Al Salimi na Imam Abu Muslim Naṣir Ibn Salim Al Bahlani Al Rawahi ambao takriban wote ni wenye asili ya Jabal Akhdhar.

**WANAZUONI MAARUFU WENYE KUFANYA *TASAWWUF* KATIKA KIZAZI CHETU.**

Miongoni mwa Wanazuoni wakubwa wa Ahlu *Sunnah* wa Jamaah wenye kufanya *Tasawwuf* katika kizazi chetu ni pamoja na:

Mufti wa Misri, Hasanain Muhammad al-Mukhloof.
Muhammad At Tayib An Najjar, Rais wa *Sunnah* na *Sharia'h* International na Rais wa Chuo Kikuu cha Al Azhar.
Shaykh 'Abdallah Qanun Al Hasani, Rais wa Wanazuoni wa Morroco.
Dr. Hussaini Hashim, Katibu wa Chuo Kikuu cha Al Azhar cha Misri na Katibu Mkuu wa Chuo cha Utafiti cha Makkah,
Sayyid Hashim Al-Rafai, Waziri mstaafu wa dini wa Kuwait,
Shaykh Sayyid Ahmad Al-Awad, Mufti wa Sudan,
Shaykh Malik Al-Kandhalawi, Rais wa Jumuiya ya Wanazuoni wa Kiislamu wa Pakistan na Rais wa Chuo Kikuu cha Ashrafiya cha Pakistani.
Ustadh Abdul Ghafoor al-Attar, Rais wa Jumuiya ya Waandishi wa Saudi Arabia
Qadi Yusuf Ibn Ahmad as-Siddiqui, Qadhi wa mahkama kuu ya Bahrain.
Muhammad Khazraji, Shaykh Ahmad Ibn Muhammad Ibn Zabara, Mufti wa Yemen.
Shaykh Muhammad Ash-Shadili An-Nivar, Rais wa Chuo cha *Sharia'h* cha Tunisia
Shaykh Khal Al Banani, Rais wa Jumuiya ya Waislamu wa Mauritania.
Shaykh Muhammad Abdul Wahid Ahmad, Waziri wa Mambo ya Dini ya Kiislam wa Misri.
Shaykh Muhammad Ibn Ali Habashi, Rais wa Jumuiya ya Waislamu wa Indonesia.
Shaykh Ahmad Kuftaro, Mufti wa Syria.
Shaykh Abu Saleh Mohammed Al Fattih Al Maliki wa Ondurman, Sudan.
Shaykh Muhammad Rashid Kabbani, Mufti wa Lebanon.
Shaykh Muhammad Hisham Kabbani, Rais wa As-Sunna Foundation of America

Shaykh Ali Jumaa aliekua Mufti Mkuu wa Misri.
Shaykh Muhammad Al-Maliki Al-Hasan, Profesa wa *Sharia'h* na mwalimu wa Miskiti Mitakatifu ya Makka and Madina.
Shaykh Muhammad Taqi Usman Mwanafiqh wa *Madhhab* ya Hanafi.
Shaykh Nuh Ha Mim Keller Mwanafiqh wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i na mwanatafsir wa vitabu vya dini ya Kiislam.
Shaykh Jibril Fuad Haddad Mwanafiqh wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, n.k

******* *******

## *TAWASSUL* – KULINGANA NA KAULI ZA WANAZUONI.

Neno la kiarabu '*Tawassul*' maana yake ni kukaribia kitu fulani akitakacho mtu na '*Wasilah*' maana yake ni njia ya kukaribia kitu. Anasema Imam Fakhr ad Din Al Razi kua '***Tawassul* kwa kiislam maana yake ni kumkaribia Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kwa kufanya mambo mema**'. Imam Ibn Kathir yeye anasema kua '***Al Wasilah* (ambalo ni neno linalotokana na mzizi wa *Tawassul*) maana yake ni njia inayotumiwa na mtu kupata kile anachokihitaji, na vile vile *Al Wasilah* ni moja kati ya sehemu bora za darja ya Pepo, Darja ya sehemu ya makazi ya Pepo ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam***'.

Ni Jambo la muhimu sana kwa Muislam kumkaribia Mola wake ili kupata radhi za Mola wake. Miongoni mwa rehma za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* juu yetu ni kutupa kwake vitendo vya Ibada ambavyo hufungua milango ya kupata ukaribu wake. Muislam anao uwezo wa kumkaribia Mola wake kwa kutimia njia mbali mbali zilizoruhusiwa na Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Kila wakati Muislam anapokua akisali hua anamkaribia (*Yatawassal*) Mola wake ndani ya sala yake. Kutokana na jambo hilo basi *Qur'an* imekua ikituhimiza kutafuta ukaribu (*Wasilah*) kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*.

*Qur'an* imetaja neno *al Wasilah* katika sehemu mbili, sehemu ya kwanza ni pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema:

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱبْتَغُوٓا۟ إِلَيْهِ ٱلْوَسِيلَةَ وَجَاهِدُوا۟ فِى سَبِيلِهِۦ
لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ﴾

**Ya ayyuha alladhina amanoo ittaqoo Allaha waibtaghoo ilayhi alwaseelata wajahidoo fee sabeelihi laAAallakum tuflihoona** *(Surat Al Maida 5:35)*



*Tafsir:* ***Enyi mlioamini mcheni Allah na tafuteni Wasilah kwake na jitahidini sana kwa ajili yake, ili muwe miongoni mwa waliofuzu.***

Na mara ya pili ni pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alipowasifu wale watu ambao wanatafuta *Al Wasila* kwake yeye kupitia katika Du'a waziombazo kama isemavyo *Qur'an*:

﴿أُولَٰئِكَ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ يَبْتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ ٱلْوَسِيلَةَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ وَيَرْجُونَ رَحْمَتَهُ وَيَخَافُونَ عَذَابَهُ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحْذُوراً﴾

**Ula-ika alladhina yadAAoona yabtaghoona ila rabbihimu alwaseelata ayyuhum aqrabu wayarjoona rahmatahu wayakhafoona AAadhabahu inna AAadhaba rabbika kana mahdhooran.***(Surat Al Isra 17:57)*

*Tafsir* ***: Wale ambao wao wanaowaomba, wanatafuta (al Wasilah) njia ya kumkaribia Mola wao, ambayo itawafanya kila mmoja wao awe karibu zaid. Wanategemea Rehma zake na wana khofu na adhabu yake. Kwani kwa hakika Adhabu ya Mola wako ni ua kuogopewa sana.***

Kuna makubaliano ya Wanazuoni yanayohusiana na kuruhusika na kupendekezwa kufanya *Tawassul* kupitia kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, bila ya kutofautisha katika wakati ambao alikua yuko hai na baada ya kufariki kwake. Hata hivyo makubaliano hayo yanapingwa kutokana na baadhi ya mitizamo ya Wanazuoni wengine, ambao wanasema kua kuna tofauti wa ufanyaji wa *Tawassul* kupitia kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* wakati alipokua hai na baada ya kufa kwake. Hivyo tuangalie kwanza aina za *Tawassul* kisha tuangalie kauli na mitizamo ya wale wanaosema inaruhusika ili tujue kwa nini wakasema inaruhusika.

Kuna aina nne za *Tawassul* na *Wasilah* zinazokubalika, ambazo ni pamoja na:

**1.** Kufanya *Tawassul* kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ili azikubali Dua kutokana na mtu aliefanya amali njema ambako kunaruhusika na kunakubalika. Tawassul aina hii inaungwa mkono na *Hadith* ambayo inaelezea watu watatu ambao walijificha mvua kwenye pango na kwa bahati mbaya mlango wa kutokea nje wa pango hilo ukazibwa na jiwe kubwa Hivyo kila mmoja miongoni mwao akaomba Dua kwa Allahu *Subhanahu wa Ta'ala* kwa uwezo wake ili aliondoe jiwe hilo kutokana na *A'amal* njema zilizofanywa na kila mmoja miongoni mwao kama isemavyo *Hadith* hiyo ya iliyomo katika Sahih Bukhari:

**Abd Allah Ibn Umar amesema kua, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alisema: Kuna watu watatu kabla yenu, waliokua wapo safarini, na mara ghafla kikatokea kimbunga kilichoambatana na mvua, na hivyo watu hao wakaamua kukimbilia kwenye pango lilioko katika maeneo hayo ili kujificha mvua. Mara jabali kubwa likaanguka kutoka mlimani na kuziba eneo la mlalngo wa pango walilokuwemo ndani yake. Mmoja miongoni mwao akasema: 'Njia pekee iliyobakia ya kuokoka ni kumuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kutokana na *A'mali* njema zetu tuliyoyafanya'.**

**Hivyo mmoja miongni mwao akaomba: 'Ya Allah, wazee wangu walikua ni wazee sana, na mimi nilikua nikiwapa maziwa kila siku usiku, kabla ya kuwapa watoto wangu na jamaa wengiine walioma katika familia yangu. Siku moja nilichelewa kurudi nyumbani kutokana na kutafuta majani mabichi kwa ajili ya wanyama wangu na hivyo sikuweza kurudi nyumbani hadi pale wazee wangu hao walipokua wameshalala. Hivyo nilipowakama wanayama wangu na kuwapelekea wazee wangu maziwa yao ya usiku ili wanye walikua wameshalala tayari, hivyo nikaona si jambo zuri kuwaamsha wazee wangu hao, na pia si jambo zuri kuwapa maziwa watoto wangu na jamaa wengine wa familia yangu kabla ya kuwapa kwanza maziwa hayo wazee wangu. Hivyo huku nikiwa na chombo changu cha maziwa niliwasubiri wazee wangu hadi alfajiri walipoamka, huku watoto wakiwa wanalia kwa njaa chini ya miguu yangu, na walipoamka wazee wangu nikawapa maziwa wakanywa. Ya Rabbi ikiwa nilifanya hivi kwa ajili ya kutafuta radhi zako basi tuokoe na tatizo hili linalohusiana na jabali hili juu yetu'. Na hapo jabali hilo likasogea kidogo lakini kusogea huko haikuwezekana kwao wao kupenya na kutoka nje ya pango hilo.**

**Baada ya hapo, mtu wa pili nae akasema: 'Ya Allah, mimi nilikua na binamu yangu ambae nilikua nampenda na kumtamani sana kuliko vile ambavyo mwanamme yeyote anavyoweza kumpenda mwanamke yeyote yule duniani. Nilijaribu sana kumshawishi ili nimpate, lakini alikataa, hadi ikatokea safari moja kulikua na ukame wa njaa, akanifuata ili mimi nimsaidie, nami nikampa dinari 120 kwa masharti ya kua atanikubalia kufanya mapenzi nae, akakubaliana nami, nami katika jambo hilo, lakini wakati tulipokua tunajitayarisha kufanya mapenzi, akaniambia 'Muogope Allah na usifungue kile kilichokua hakijafunguliwa kwa njia ya haramu'. Baada ya kusikia kauli hiyo niliondoka na kukaa mbali nae ijapokua nilikua nnahamu nae sana ya kumuingilia, na nikamuwachia zile pesa atumie kwa mahitaji yake. Ya Rabbi ikiwa nilifanya hivi kwa ajili ya kutafuta radhi zako basi tuokoe na tatizo hili linalohusiana na jabali hili**

**juu yetu'. Na hapo jabali hilo likasogea kidogo lakini vile vile kusogea huko haikuwezekana kwao wao kupenya na kutoka nje ya pango hilo.**

**Baada ya hapo, mtu wa tatu akasema. 'Ya Allah, Mimi niliwakodi wafanya kazi na kuwalipa malipo yao kwa wakati unaotakiwa, lakini mmoja miongooni mwa wafanyakazi hao akaondoka kabla ya kulipwa malipo yake. Hivyo nikayatumia malipo hayo katika biashara zangu na biashara ikakua sana, baada ya muda mfanyakazi huyo akarudi na kusema: Ewe mja wa Allah nilipe malipo yangu ninayokudai', nami nikamwambia : 'Kila unachokiona hapa ni chako, ngamia, ngombe, mbuzi na watumwa pia', nae akasema: 'Usiinifanyie maskhara, ewe mja wa Allah' nami nikamuambia: 'Sifanyi masikhara', hivyo akachukua kila kitu bila ya kuniwachia kitu chochote. Ya Rabbi ikiwa nilifanya hivi kwa ajili ya kutafuta radhi zako basi tuokoe na tatizo hili linalohusiana na jabali hili juu yetu'. Na hapo jabali hilo likasogea kidogo na kusogea huko kukawawezesha watu watatu hao kupenya na kutoka nje ya pango hilo.** Hivyo *Hadith* hii inatuonesha umuhimu wa kufanya *A'mal* njema, athari zake juu yetu na vile vile uwezekano wa kufanyia *Tawassul* au *Wasila* kwa kupitia *A'mal* hizo njema.

**2.** Kufanya *Tawassul* kwa kutumia majina na sifa tukufu za Allah *Subhanahu wa Ta'ala*: *Tawassul* aina hii inaungwa mkono na Qura'an pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema:

﴿وَلِلَّهِ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ فَٱدْعُوهُ بِهَا﴾

**Walill<u>a</u>hi al-asm<u>a</u>o al<u>h</u>usn<u>a</u> faodAAoohu bih<u>a</u>** *(Surat Al Araf 7:180).*

*Tafsir:* ***Na Allah ni mmiliki wa Majina mazuri, hivyo muombeni kwa kupitia majina hayo.***

Mfano wa *Tawassul* ya aina hii ni pale mtu anaposema: '**Ya Allah, nakuomba kupitia katika sifa zako na majina yako mazuri nikubalie jambo fulani'**

**3** Kufanya *Tawassul* kupitia katika darja ya mja fulani wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* iwe yuko hai au amekwishafariki, mbele ya mtazamo wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*. *Tawassul* hii inamjumuisha Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, mashahidi na waja mwema yeyote wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*. Kwa mfano mtu akisema: '**Ya Allah, nakuomba unikubalie dua zangu kutokana na cheo cha kipenzi chako Nabii Muhammad *Salallahu***

***A'layhi wa Salam***'. *Tawassul* ya aina hii pia hua inakubalika na Wanazuoni wengi wa dini ya Kiislam na Maulamaa walikua pia wakiifanya.

**4.** Kufanya *Tawassul* kwa kupitia mja mwema alie hai kwa kumuomba akuombee dua kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* . *Tawassul* ya aina hii pia hua inakubalika.

Kati ya aina hizo nne za *Tawassul* tulizoziangalia, *Tawassul* ya aina ya tatu ndio inayopingwa na baadhi ya Wanazuoni. Hii ni ile mtu kufanya *Tawassul* kupitia kwa mtu aliehai au aliekwisha fariki kwa kusema: '**Ya Allah, nakuomba unikubalie dua zangu kutokana na cheo cha kipenzi chako Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* (au kumtaja mja mwema mwengine mwenye darja)**'.

Wanazuoni wengi wamethibitisha maombezi ya waja wema wasiokua Mitume, kwa mfano katika *`Aqida Tahawiyya* ya Imam al-Tahawi, *Al Iqtisad* ya Imam Al Ghazali, katika vitabu vya Imam Al Ash`ari, katika *`Aqida wasitiyya* ya Shaykh Ibn Taymiyya n.k. Imam Abu Hamid Al Ghazali anasema katika mlango wa *Aqida* kitabu chake cha *Ihya Ulum Din* kua: '**Ni wajib kuamini kuombewa kwanza kwa kupitia kwa Mitume, halafu kupitia kwa Wanazuoni wa Dini, kisha Mashahid kisha waumini wengine, maombezi ya kila mtu hutegemea na hadhi aliyokua nayo mbele ya Allah *Subhanah wa Ta'ala*'.**

Kama ilivyoweka wazi hadhi hizo *Qur'an* pale iliposema:

﴿وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَعَ ٱلَّذِينَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلصِّدِّيقِينَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَٱلصَّٰلِحِينَ وَحَسُنَ أُوْلَٰٓئِكَ رَفِيقًا﴾

**Waman yutiAAi Allaha waalrrasoola faola-ika maAAa alladhina anAAama Allahu AAalayhim mina alnnabiyyeena waalssiddeeqeena waalshshuhada-i waalssaliheena wahasuna ola-ika rafeeqan** (*Surat An Nisaa 4:69*)

*Tafsir:* ***Yeyote yule atakaemtii Allah na Mtume wake, basi hua pamoja na wale walioridhiwa na Allah miongoni mwa Manabii,Walioamini, Mashahidi, na watu wema. Ni miongoni mwa marafiki wema.***

Sayyid Ahmad Ibn Zayni Ad Dahlan anasema katika kitabu chake kiitwacho *Khulasat al-kalam* kua: '***Tawassul* (kutumia njia), *Tashaffu`* (kutumia shifaa), na *Istighatha* (kuomba msaada) yote haya yana maana moja, na maana pekee inayomaanisha maana ya mambo haya katika nyoyo za Mu'umini ni ile maana ya *Tabarruk* (kutumia barka) kwa kuwataja waja wema ambao ni vipenzi vya**

**Allah *Subhanah wa Ta'ala*, kwani kama ilivyokwisha thibitishwa kua yeye huwarehemu viumbe vyote kwa ajili ya waja wake vipenzi miongoni mwao, na hivi ndivyo ilivyo bila ya kujali kua wako hai ama wamekufa, kwani vyovyote vile itakavyokua basi mtekelezaji wa mambo hayo ni Allah *Subhanahu wa Ta'ala* mwenyewe na vipenzi vyake hivyo ni sababu (*asbab*) ya kawaida ya kutoa rehma zake. Kama vile ilivyo sababu nyengine zozote, kwani waja hao hawana uwezo wowote ndani yao.'**

Kuruhusika kwa *Tawassul* kunathibitishwa na *Qur'an*, *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Miongoni mwa vithibitisho hivyo ni pamoja na aya isemayo:

﴿وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن رَّسُولٍ إِلاَّ لِيُطَاعَ بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلَوْ أَنَّهُمْ إِذ ظَّلَمُوۤاْ أَنْفُسَهُمْ
جَآءُوكَ فَٱسْتَغْفَرُواْ ٱللَّهَ وَٱسْتَغْفَرَ لَهُمُ ٱلرَّسُولُ لَوَجَدُواْ ٱللَّهَ تَوَّاباً رَّحِيماً﴾

**Wama arsalna min rasoolin illa liyutaAAa bi-idhni Allahi walaw annahum idh *dh*alamoo anfusahum jaooka faistaghfaroo Allaha waistaghfara lahumu alrrasoolu lawajadoo Allaha tawwaban raheeman** *(Surat An Nisaa 4:64)*

*Tafsir:* ***Hatukutuma Mtume, isipokua kwa ajili ya kutiiwa kwa idhni ya Allah, Ikiwa wao, pale walipojidhulumu Nafsi zao, walikuja kwako na kuomba maghfira (msamaha) kwa Allah na Mtume akawaombea maghfira kwa ajili yao, kwa hakika wangalimuona Allah kua ni mwingi wa Kusamehe na mwingi wa Rehma.***



Aya hiyo inaweka wazi kukubaliwa na kupendekezwa kwa *Tawassul*. Tofauti iliyowekwa na baadhi ya watu kuhusiana kua hai ama kufariki kuhusiana na jambo hili linatokana na wale wanaoamini kuteketea kwa roho wakati wa kufariki jambo ambalo pia hupelekea pia kukataa kufufuliwa.

Mfano mwengine unapatikana katika *Surat Yusuf* pale kaka zake Nabii Yusuf walipomuomba baba yao ambae ni Nabii Yaqub awaombee *Maghfira* kwa Allah *Subhanah wa Ta'ala*, watoto hao walikua wanao uwezo wa kuomba msamaha kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* lakini waliamua kufanya *Tawassul* kwa baba yao kwa kutumia hadhi ya cheo chake mbele ya Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Kama inavyosema Sura hiyo:

﴿قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا ٱسۡتَغۡفِرۡ لَنَا ذُنُوبَنَآ إِنَّا كُنَّا خَٰطِـِٔينَ – قَالَ سَوۡفَ أَسۡتَغۡفِرُ لَكُمۡ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ﴾

**Qaloo ya abana istaghfir lana dhunoobana inna kunna khati-eena; Qala sawfa astaghfiru lakum rabbee innahu huwa alghafooru alrraheemu** *(Surat Yusuf 12:97-98 )*

*Tafsir :* ***Wao wakasema 'Ewe baba yetu! Tuombee maghfira (kwa Allah) kutokana na madhambi yetu, kwani kwa hakika sisi ni miongoni mwa waliofanya dhambi'; Nae (Nabii Yaqub) akasema: 'Nitamuomba Mola wangu akusameheni, kwani kwa Hakika yeye ni mwingi wa kusamehe na mwingi wa Rehma.'***

Mfano huo uliomo katika Surat Yusuf wa kaka zake Nabii Yusuf kufanya *Tawassul* kupitia kwa baba yao, ni mfano hai unaoweka wazi uwezekano wa Ummah kufanya Tawassul kupitia kwa Mtume wao katika kuomba *Maghfira* ya Mola wao.

Mifano iliyomo katika *Hadith* ni pamoja na:

**'Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua : 'Mnaposikia Muadhin, basi rudieni kile anachokisema, halafu nisalieni mimi, kwani kila anaenisalia mimi basi atapata thawabu 10 kutoka kwa Allah: Kisha ombeni Al Wasila kutoka kwa Allah kwa ajili yangu, ambayo ni darja katika Pepo inayofaa kwa ajili ya mja mmoja tu wa Allah, yeyote yule atakeniombea nipewe Wasila basi ninamhakikishia maombezi yangu'**.*(Sahih Muslim)*

Uthmaan Ibn Hunayf anasemakua siku moja alikuja kipofu kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kusema : '**Ya Rasul Allah (*Salallahu A'layhi wa Salam*) ! muombe Allah aniponeshe, Rasul Allah (*Salallahu A'layhi wa Salam*) akasema: 'Ukitaka nitakuombea kwa Allah au kua na Subra kwani hiyo ni bora kwako ', yule mtu akasema : 'Bora niombee dua', Rasul Allah (*Salallahu A'layhi wa Salam*) akamuamrisha mtu huyo kutia udhu na kisha aombe dua ifuatayo: 'Ya Allah! Kwa hakika nnakuomba na nnakugeukia wewe kupitia kwa Mtume wako, Mtume wa Rehma, Ya Muhammad (*Salallahu A'layhi wa Salam*), hakika mimi nimemgeukia Mola wako ili nitimiziwe haja yangu, Ya Allah mkubalie maombezi yake kwa ajili yangu''** (*Musnad Imam Ahmad, Sunan At Tirmidhi, Sunnan Ibn Majah, Imam Ibn Khuzayma, Mustadrak Al Hakim na wengineo*).

Maneno '**Nnakugeukia wewe kupitia kwa Mtume wako'** yaliyomo katika *Hadith* hii yanaweka wazi kukubalika kwa *Tawassul* kupitia katika hadhi ya mja fulani, na baada ya hapo Nabii muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamuwekea wazi mtu huyo kua anaweza akaomba tena dua hiyo wakati wowote pale atakapo. Imam Tirmidhi, Imam Ibn Khuzaymah na Al Haakim wamesema kua *Hadith* hii ni Sahih.

Vile vile Imam Tirmidhi (*hasan Hadith*), Imam Ibn Maja, na Imam al-Hakim wanasema kua: amesema Abu Umama kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: '**Watu wengie wataingia Peponi kutokana na kuombewa na mtu fulani kupita hata idadi ya watu waliokuwepo katika makabila ya Rabi`ah and Mudar**', baadhi ya watu wakasema kua mtu huyo aliyekusudiwa hapo ni `Uthman ibn `Affan.

Vile vile Imam Tirmidhi (*hasan sahih*), Imam Ibn Maja, Imam al-Hakim (*sahih*) wanasema kua: amesema Abu Abi al-Jad`a kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Watu wengie wataingia Peponi kutokana na kuombewa na mtu fulani kupita hata idadi ya watu waliokuwepo katika Ukoo wa Banu Tamim**.' Masahaba wakauliza: '**Mtu mwengine badala yako?**' Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema: **'Mtu mwengine badala yangu'**, na baadhi ya watu wakasema kua mtu huyo aliyekusudiwa hapo alikua ni Uways al-Qarni.

Vile vile Musa ibn Hilal al-`Abdi anasema kua kutoka kwa `Ubayd Allah Ibn `Umar, kutoka kwa Nafi`, kutoka kwa Ibn `Umar ambae amesema kua, amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Yeyote yule atakaetemblea kaburi langu basi nnamhakikishia maombezi yangu kwake'**. (*Imam Al Daraqutni, Imam Al Dulabi, Imam Al Bayhaqi, Imam Khatib Al Baghdadi, Imam Al `Uqayli, Imam Ibn `Adi, Imam At Tabarani, na Imam Ibn Khuzayma katika Sahih yake*)

Ijapokua *Sanad* zote za *Hadith* hii zinaambiwa kua ni zisizo imara (*layyina*), lakini Imam Adh Dhahabi anasema kua zinapeana nguvu zenyewe kwa zenyewe na kusema kua *Sanad* hiyo ni nzuri (*jayyid*) kama vile ilivyonukuliwa katika toleo la nne la *Mizan al itidal* pale alipokua aikimzungmzia Musa ibn Hilal al-`Abdi ambae ndie alieinukuu *Hadith* hii kwa kusema kua : '*Huwa Salih al Hadith', yaani* '**Yeye (Musa ibn Hilal Al Abdi) ni mzuri katika *Hadith*i zake**'. Na kusema kua *Hadith*i hii ni *Hasan Hadith.* Imam Al Sakhawi anamthibitisha Musa ibn Hilal al-`Abdi katika kitabu chake *Maqasid al hasana,* na kitabu cha *Saadat al Darayn* cha Samhudi kinasema kua Imam Al Subki aliisafisha *Hadith* hii na kusema kua ni *Hadith Sahih.* Ibn Adi yeye alisema katika *Al Kamil fi al Duafa* kua '**Yeye (Musa ibn Hilal al-`Abdi) huenda akawa ni miongoni mwa wanaokubalika, ingawa**

**wengine wamesema kua ni mtu asiejulikana lakini hili si jambo la kweli…kwani yeye ni miongoni mwa Mashaykhwa Imam Ahmad Ibn Hanbal na takriban Mashaykh wake wote walikua ni waaminifu’.** Hata Shaykh Albani mwenyewe katika kitabu chake cha *Irwa (*4:338). kamthibitisha kua ni *thabit al riwaya* (mwenye uthibitisho kiriwaya).

Ama kuhusiana na Ubayd Allah ibn `Umar al-`Umari: basi Imam Adh Dhahabi katika kitabu chake *Al Mughni* amemsifia Ubayd Allah ibn `Umar al-`Umari kua ni ‘*saduq hasan al-Hadith’* [anaeaminika katika Hasan *Hadith*].

Imam As Sakhawi katika *Al-Tuhfa al Latifa* amemsifia kua ni *salih al-Hadith* [mwenye *Hadith* zenye kuaminika] na Ibn Ma`in alimwambia Imam Ad Darimi kuhusiana na Ubayd Allah ibn `Umar al-`Umari kua ni: *salih thiqa* [anaaminika na kutegemewa] kama isemavyo *al-Kamil* 4:1459.

Kuna *Hadith* nyingi ambazo zinatolewa na Wanazuoni wa Kiislam kuthibitisha kuruhusika na kupendekezwa kutembelea kaburi la Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* na pia kufanya *Tawassul* kwake.

Vile vile tukiangalia katika kipindi cha Masahaba baada ya kufariki Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*, Masahaba walikua wakifanya *Tawassul* na mfano mmoja kati yao ni ule uliokuwemo katika Bukhari [istisqa] kua: Anas amesema kua: Kila inapotokea kua na ukame, basi Umar Ibn Al Khattab alikua akimuomba Allah (*Subhanahu wa Ta’ala* ) mvua kupitia kwa Al Abbas Ibn Abd al Muttalib. Umar alikua akisema: **‘Ya Allah! Tulikua tunakuomba kupitia kwa Wasila wa Mtume wetu na ulikua ukitupa neema ya mvua, hivyo sasa hivi tunakuomba kupitia kwa Ami yake Mtume wetu, hivyo tujaalie neema ya mvua’**. Na mvua hua inanyesha.

Anasema Imam Al-Suyuti katika *Tarikh Al Khulafa'* kua: **‘Katika mwaka wa 17 *Al Hijr*, Umar aliupanua Msikiti wa Nabii *Salallahu A’layhi wa Salam*. Katika mwaka kuliku ana ukame katika maeneo ya Hijaz, na hivyo uliitwa *Am al Ramada* (mwaka wa makaa). Umar akasali sala ya mvua kwa ajili ya watu kupitia kwa njia ya Al Abbas. Ibn Sa’ad anasema kutoka kwa (Sahaba) Niyar al Aslami kua wakati Umar alipotoka kuenda kusali Sala ya mvua, alitoka akiwa amevaa *burd* (joho) la Nabii *Salallahu A’layhi wa Salam*. Ibn Awn yeye amesema kua Umar aliuchukua mkono wa Al Abbas na kuunyanyua juu huku akisema: ‘Ya Allah, tunafanya Wasila kwako kupitia kwa Ami wa Nabii wako ili utuondolee ukame na utujaalie mvua..’**’.

Vile vile Uthmaan ibn Hunayf alimfundisha mtu dua' fulani baada ya kufariki kwa Nabii Muhamad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na baada ya kuomba dua hiyo maombi yake yalikubaliwa na Allah Subhanahwa Ta'ala. Anasema Abu Ummamah Ibn Sahl Ibn Hunayf kua kuna mtu alikwenda kwa Sayyidna Uthman Ibn Affan ili atekelezewe mahitaji yake, na Sayydina Uthman Ibn Affan hakumsikiliza, hivyo mtu huyo akamlalamikia Uthmaan ibn Hunayf kuhusiana na matatizo yake. Uthmaan ibn Hunayf akamwambia mtu huyo kua akatie udhu kisha asali rakaa mbili na kisha asome dua ifuatayo: '**Ya Allah! Hakika mimi nnakugeukia wewe kupitia kwa Mtume wa Rehma (*Salallahu A'layhi wa Salam*). Ya Muhammad! Kwa hakika, nimemgeukia Mola wetu kupitia kwakwo wewe ili nipate kukubaliwa maombi yangu**'. Baada ya hapo mtu huyo akaondoka na kuelekea kwa Sayyidna Uthman Ibn Affan ambae nae haraka akamtekelezea mahitaji yake na kisha akamwambia kua asiwache kurudi tena pale atakapokua na shida yeyote *(Imam Tabarani katika Al-Mu'jamus Sagheer; al-Mu'jamul Kabeer; Dalaailun Nubuwwah ya Imaam Bayhaqi)*

Katika *Al-Mu'jamus Sagheer* ya Imam Tabarani amesema kua hii ni *Hadith Sahih*. Allamah Mahmood Zaahid Al Kawthari vile vile amesema katika *Maqaalatul-Kawthari* kua *Sanad* iliyomo katika *Hadith* hii kupitia kwa Imam Bayhaqi kua ni Sahih, maelezo zaidi kuhusiana na usahih wa *Hadith* ii pia unapatikana katika *al-Raddul Muhkamul Matiin* cha Shaykh Abdullah Siddique Al Ghumary na *Raf'ul Manaarah* cha Shaykh Mahmood Sa'id Mamduh .

Anasema Anas ibn Maalik kua wakati Faatima bint Asad ambae alikua ni mama yake Sayyidina Ali Ibn Abi Talib alipofariki, basi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alimuombea dua ifuatayo kabla ya kumzika kwake: '**Ya Allah, Ewew ammbae utoae Uhai na Mauti, na ulie hai na usiekufa, Msamehe mama yangu Fatima Bint Asad, na mfanye kua ni mwenye kuzijua hoja zake, mrahisishie kujibu maswali ya Munkar wa Nakir kirahisi na ulifanye kaburi lake litanuke kwa ajili yake, nnakuomba *'Bi haqqi nabiyyika'* kupitia kwa haki ya Nabii wako na Manabii wote kabla yangu, kwani kwa hakika wewe ni mwingi wa rehma'** *(Al Mujamul al Awsat, Hilya)*.

***'Bi haqqi nabiyyika'*** (kupitia kwa haki ya Nabii wako). Kutokana na viwango vya *Hadith* Sahih vya Imaam ibn Hibbaan na Imam Al Haakim basi wanasema kua *Hadith* hii ina sifa ya *Hadith Sahih* (*Raf'ul Manaarah;Maqaalaatul Kawthari*). Ama Haafidh Ibn Hajar Al-Haytami yeye anasema kua *Sanad* yake ni nzuri. (*Al-Manaasik of Imaam Nawawi*).

Tukiangalia mfano wa *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* iliyosimuliwa na Abu Said Al Khudhri ambayo yenye kufundisha dua inayosomwa na mtu anaenda msikitini isemayo: **Amesema Nabii Muhammad *Salallahu***

*A'layhi wa Salam*: **'Yeyote yule anaesema anapokua akienda kusali: 'Ya Allah nnakuomba kupitia kwa haki ya wale wenye kukuomba wewe na kutokana na haki ya kitendo cha kutembea kwangu (*Allaahumma inniy as-aluka bi haqqis-saa-ileena alayka, wa bi haqqi mamshaaya haadha*), kwani sijatoka kwa jili ya jeuri, kwa ajili ya kibri, kwa ajili ya kujionesha, au kwa ajili ya kutafuta kujulikana. Nimetoka kwa ajili ya kuogopa kutokukuridhisha na kutafuta ridhaa yako. Nnakuomba unihifadhi na moto na unisamehe madhambi yangu, kwani hakuna mwenye kusamehe madhambi isipokua wewe**'. Basi aAllah huwaamrisha *Malaika* 70 ili kumuombea *Maghfira* kwa ajili yake na yeye huwageukia hadi pale watakaomaliza sala zao.

Tunaona kua katika dua iliyomo ndani ya *Hadith* hii, kuna *Tawassul* aina mbili, kwanza *Tawassul* kupitia kwa waja wema fulani, '***Allaahumma inniy as-aluka bi haqqis-saa-ileena alayka, wa bi haqqi mamshaaya haadha...*'. (Ya Allah nnakuomba kupitia kwa haki ya wale wenye kukuomba wewe na kutokana na haki ya kitendo cha kutembea kwangu...**)' kisha ina *Tawassul* kupitia *A'mal* njema za muombaji. *Hadith* hii inapatikana katika Sunan ibn Maajah, Musnad Imam Ahmad, Musannaf ibn Abi Shaybah na vitabu vyenginevyo, na Wanazuoni sita ni nguzo kubwa sana za *I'lm* ya *Hadith* wanasema kua hii ni *Hadith Sahih* nao ni pamoja na Imaam ibn Khuzaymah (*katika Kitaab Tawheed uk.17*), Hafidh Abdul-Ghani al-Maqdisi (*katika al-Naseehah*), Hafidh Abul-Hasan al-Maqdisi – ambae ni mwalimu wa Allaamah Munzhiri (*katika al-Targheeb*), Allamah al-Iraqi - Mwalimu wa Hafidh ibn Hajar (*katika Takhrijul Ihyaa*), Hafidh ibn Hajar al-Asqalaani (*katika Nataa-ijul Afkaar),* Hafidh Dimyati (*katika Al-Matjarur-raabih*).

Mifano myengine ni ile iliyokuwemo katika historia za Wanazuoni mbali mbali wakiwemo:



1. Imam Malik aliulizwa na *Khalifah* Abu Ja`far al-Mansur: '**Jee nielekee *Qiblah* huku mgongo wangu ukilielekea kaburi la Mtume (*Salallahu A'layhi wa Salam*) nitakaposoma dua baada ya kuota salam?**', Imam Malik akajibu:

'**Itakuaje uelekee upande mwengine wakati yeye ndie njia (*wasilah*) ya kusamehewa kwa baba yako Adam na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika siku ya Malipo?, muelekee yeye na umuombe *(istashfi` bihi)* uombezi ili Allah akukubalie kwani amesema kua:**

﴿وَلَوْ أَنَّهُمْ إِذ ظَّلَمُوٓاْ أَنْفُسَهُمْ جَآءُوكَ فَٱسْتَغْفَرُواْ ٱللَّهَ وَٱسْتَغْفَرَ لَهُمُ ٱلرَّسُولُ لَوَجَدُواْ ٱللَّهَ تَوَّاباً رَّحِيماً﴾

**Walaw annahum idh *dh*alamoo anfusahum jaooka faistaghfaroo Allaha waistaghfara lahumu alrrasoolu lawajadoo Allaha tawwaban raheeman** *(Surat An Nisaa 4:64)*

*Tafsir:* ***Na ikiwa wao, pale walipojidhulumu Nafsi zao, walikuja kwako na kuomba maghfira (msamaha) kwa Allah na Mtume akawaombea maghfira kwa ajili yao, kwa hakika wangalimuona Allah kua ni mwingi wa Kusamehe na mwingi wa Rehma.***

2. Imaam Al Shafi'i alipokua akiishi nchini Iraq alikua akifanya *Tawassul* katika kaburi la Imam Abu Hanifa. (*Taarikh Baghdaad* na *Maqaalaatul Kawthari* na Allaamah al-Kawthari amekielezea kisa hiki cha Imam Al Shafi'i kupitia kwa Al Hafidh Al Khatib Al Baghdadi kua ni Sahih). Imam Al Haytami vile vile amesema katika vitabu vyake cha *al-Sawa`iq al-muhriqa li ahl al-dalal wa al-zandaqa* na *al-Khayrat al-hisan*: '**Imam Al Shafi`i alikua akifanya *Tawassul* kupitia kwa familia ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* (*Ahl al-Bayt*) kwa kusema:**

***Al al-Nabi dhari`ati wa hum ilayhi wasilati; Arju bihim u`ta ghadan bi yadi al-yamini sahifati***

**Familia ya Nabii (Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*) ni njia yangu na *Wasilat* wangu kupitia kwake, Nnategemea kupewa kitabu changu kwa mkono wa kulia kupitia kwao.'**

3. Imam Hasan Ibn Ibrahim Al Hallal amesema kua kila mara anapokua na shida ya mara moja, basi huenda katika kaburi la Imaam Musa Ibn Ja'far na kufanya Tawassul kupitia kwake. Allah *Subhanah wa Ta'ala* humtekelezea shida zake. (*Taarikh Baghdaad*).

4. A'llamah Tajuddin Al Subki amesema kua watu walikua wakienda katika kaburi la Imaam Ibn Furak ambae ni mwalimu wa Imaam Bayhaqi na kuomba dua na dua zao zilikua zikikubaliwa.

5. Hafidh Al-Zarkashi pia nae alifanya *Tawassul* katika utangulizi wa kitabu cha cha ufafanuzi wa Sahih al-Bukhari kinachoitwa '*Al-Tanqeeh'*.

6. Hafidh Taqi-u-ddin Al-Subki ambae ni baba wa Mwanazuoni wa Taajuddin al-Subki ameithitisha kuruhusika *Tawassul* ameandika kuhusiana na habari hiyo katika kitabu chake cha *Shifaa-u-Siqaam*.

7. Imam An Nawawi amesema kua katika adabu za kutembelea kaburi na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ni kufanya Tawassul kupitia kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ili Allah *Subhanah wa Ta'ala* azikubali Du'a za alietembelea. Kisha Imam Nawawi akasema, '**...na moja kati ya jambo bora ambalo mtu analotakiwa kufanya ni kile kilichoelezewa na Imam al-Mawardi, al-Qaadhi Abu Teeb na Wanazuoni wote. Ulama wamesema kua jambo hilo linapendekezwa, na jambo lenyewe ni kile kisa cha Imaam al-Utabi ambae amesema kua, 'Nilikua nimekaa katika kaburi la Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, mara akatokea Bedui mmoja na akasema: 'Asalam Alayk ya Rasul Allah, Ya Rasul Allah, nimesikia Allah *Subhanahu wa Ta'ala* akisema katika *Qur'an*:**

﴿وَلَوْ أَنَّهُمْ إِذ ظَّلَمُوٓاْ أَنْفُسَهُمْ جَآءُوكَ فَٱسْتَغْفَرُواْ ٱللَّهَ وَٱسْتَغْفَرَ لَهُمُ ٱلرَّسُولُ لَوَجَدُواْ ٱللَّهَ تَوَّاباً رَّحِيماً﴾

**Walaw annahum idh *dh*alamoo anfusahum jaooka faistaghfaroo Allaha waistaghfara lahumu alrrasoolu lawajadoo Allaha tawwaban raheeman** *(Surat An Nisaa 4:64)*

*Tafsir:* ***Na ikiwa wao, pale walipojidhulumu Nafsi zao, walikuja kwako na kuomba maghfira (msamaha) kwa Allah na Mtume akawaombea maghfira kwa ajili yao, kwa hakika wangalimuona Allah kua ni mwingi wa Kusamehe na mwingi wa Rehma.***

**Kwa hivyo, nimekuja kwako katika hali ya kuomba *maghfira* ya dhambi zangu kupitia katika maombezi yako kwa Mola wangu, na baada ya hapo akasoma baadhi ya dua na kuondoka'. Imam Al Utabi anasema: 'Baada ya hapo nikapata usingizi na nikamuona Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* akinielekeza kwa kuniambia, : 'Ya Utabi, mfuate yule Bedui na umuambie kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* amemsamehe madhambi yake''** *(Al-Majmoo* na *Manaasik ul-Imaam-Al-Nawawi).*

**Kisa hiki kimehadithiwa na Maulamaa wengi sana katika vitabu vyao, wakiwemo baadhi yao Imam Ibn-Kathir katika *Tafsir Ibn Kathir*, Allamah Abu-Muhammad ibn Qudaamah katika *Al-Mughni*, Imam Abul-Faraj katika Al-Sharhul-Kabeer n.k . Imam Al-Mardawi amesema: 'Mtizamo Sahih wa *Madhhab* ya Hanbal ni kua inakubalika katika kuomba dua mtu kumtumia mja mwengine mwema (*Salih*), na hua inapendekezwa (*Mustahab*). Imam Ahmad alimwambia Abu Bakr Al Marwazi: 'Mruhusu amtumie Mtume kama njia ya kupitia dua yake kwa Allah''** *(Al-Insaaf, na Majmu' Fatawa Ibn Taymiyyah)*

9. Al Hafidh Shamsud-Deen Al-Sakhawi (RA), ambae ni mwanafunzi mkubwa wa Haafidh ibn Hajr Al-Asqalani (RA) alikua akifanya *Tawassul* mara nyingi sana kupitia kwa Nabii muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* Rasulullah katika vitabu vyake kama vile *Al-Tuhfatul-Lateefah; Al-Ibtihaaj bi azkaaril musaafiril haaj* n.k

10. Allamah Muhammad Ibn-ul-Jazri ambae ni mwanahadith maarufu na bingwa wa *I'lm* ya Qira'aat amesema kua miongoni mwa Adab za kuomba dua ni kwanza kufanya Tawassul kwa Manabii na Waja wema wa Allah. (*Al-Hisnul Haseen*)

Mifano inayoonesha kuruhusika kwa *Tawassul* iko mingi sana kiasi ya kua mtu unaweza kujaza kitabu kizima katika kuielezea. Kwani Tawassul imekua ikifanywa kwa karne na karne katika historia ya Kiislam, na Wanazuoni wengi sana wameandika vitabu katika lugha mbali mbali kuhusiana na kuweka wazi, kuthibitisha njia sahih za *Tawassul* ambazo hazimo katika *Shirk*, miongoni mwao wakiwemo Wanazuoni kutoka Syria, Jordan, Lebanon, Kuwait, Emirates, India, Pakistan, Saudi Arabia n.k.

**HIVYO kila Muislam anaetaka kufanya *Tawassul* anatakiwa achukue TAHADHARI na ajue kua ni jambo la muhimu sana kufahamu kua katika kufanya kwake huko *Tawassul*, yaani anapoumomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* jambo fulani kupitia njia *(Wasilah)* ya mja mwema fulani iwe katika *Tawassul* ya kuomba, kuombewa dua n.k kua hatakiwi mtu huyo anaefanya *Tawassul* afikirie au aamini kua huyo mja anaemtumia kupitia kwake anao uwezo wa kufanikisha maombi yake, vile vile hatakiwi aamini au afikirie kua maombi yake hayawezi kukubalika bila ya kufanya *Tawassul.***

**Kwa sababu kufikiria au kuamini hivyo hua ni sawa na *Shirk* ya kumshirikisha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na yule anaemtumia kama njia katika Sifa ya kufanikisha. Muislam anatakiwa afahamu na aamini kua ni Allah *Subhanah wa Taála* pekee ndie mwenye uwezo juu ya kila kitu.**

***** *****

***TAKFIR* – KULINGANA NA KAULI ZA WANAZUONI .**

*Takfir* ni mtihani ambao unatishia umoja na amani ya Uislamu ulimwenguni kwa baadhi ya Waislamu kuchukulia kua mitizamo yao kidini ni sahih na hivyo kuiona mitizamo ya Waislamu wengine iliyotofauti na yao wao kua si sahih na hivyo huwaita Waislamu ambao wanakwenda tofauti na mitizamo yao kua ni wenye kukufuru. Hivyo *Takfir* maana yake ni Muislamu mmoja kumuita Muislamu mwenzake kua ni *Kafir* kutokana na kufanya *Kufr*.

Imam Fakhr Al-Din Al-Razi anasema: '**Mtu anatakiwa ajue kua imekua ni vigumu sana kwa Wanazuoni kufafanua maana ya *Kufr….Kufr* hujumuisha kukataa ukweli wa jambo lolote lile ambalo Nabii Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam alilithibitisha kwa kulisema. Kwa mfano kukataa kuwepo kwa Muumbaji, Ujuzi wake, Uwezo wake, Uamuzi wake, Umoja wake au ukamilifu wake usiokua na upungufu. Au kukataa Utume wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* au ukweli wa *Qur'an* au kukataa *Sharia'h* na Hukmu yeyote inayotokana na dini ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* kama vile wajibu wa Sala, Zakkah, Saum, Hija, au uharamu wa Riba na Ulevi n.k. Yeyote yule atakaefanya hivyo basi hua ni *Kafir* kwa sababu hakumuamini Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuhusiana na kile kinachojulikana kua kinatokana na Dini yake.**

**Ama kwa kile kinachojulikana kwa kuhitimishwa kutokana na vithibitisho vyilivyomo katika dini yake, kama, 'Allah anajulikana kutokana na utukufu wa Sifa zake au kutokana na utukufu wa kuwepo kwake', au 'Kama ataonekana ama hatoonekana [kesho Akhera]' au 'kama anaumba vitendo vya viumbe wake ama la', mahitimisho ambayo hua hatuna uhakika nayo kutokana na *Hadith* nyingi sana [*tawatur*] zenye maana tofauti kitafsiri kua zimethibitishwa na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.**

**Kwa sababu, kutokana na hali ya kuwepo mahitimisho kwa kila upande, basi kwa kila uthibitisho wa upande mmoja ulio sahih hua unaopingana na ule upande mwengine ambao hua unaoonekana kua si sahih.**

**Hivyo si katika kukubali ama kupinga juu ya mahitimisho hayo kunakoingiza katika Iman yenyewe halisi na hivyo haiwezekani kumuingiza mtu katika *Fufr* kutokana na mahitimisho.**

**Ushahidi wa hili ni kua kama mambo hayo yangelikua ni sehemu ya Imani. Basi Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* asinge mhukumu mtu yeyote kua ni Mu'umin hadi pale atakapokua na uhakika kua mtu huyo kayafahamu mambo hayo yote. Na kama angelifanya hivyo basi msimamo wake katika mambo hayo ungelijulikana wazi kwa kila mtu katika Uislamu na ungenukuliwa na *Hadith* nyingi sana. Lakini kwa sababu haikua hivyo, basi ni jambo lilowazi kua hakuyafanya mambo hayo kua ni sehemu muhimu ya uthibitisho wa Iman, hivyo kuyakubali mambo hayo si sehemu ya uthibithisho wa Iman na kuyakataa pia si sehemu ya kukufuru.**

**Kwa muangaza huu basi, katika Ummah huu [wa Kiislam] hakuna aliekua si *Mu'umini*, na hatumhesabu yeyote yule kua si *Mu'umini* kutokana na maneno yake kutafsirika vyenginevyo. Ama kwa Imani ambazo haziwezi kujulikana isipokua kupitia kwa *Hadith* iliyonukuliwa na mtu mmoja mmoja, hua inaonekana wazi kua haziwezi kua ni vigezo vya Iman au *Kufr*. Huu ndio mtizamo wetu kuhusiana na ukweli wa *Kufr*.** (*Mafatih Al Ghayb*).

Abu Dharr anasema kua amemsikia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akisema: **Hakuna mtu anaemtuhumu mwenzake kua ni *Fasiq* au *Kafir* isipokua humrudia yeye mwenyewe maneno hayo ikiwa yule mwenzake hakumtuhumu hivyo** (*Sahih Al-Bukhari*).

Anasema Abu Malik: Nimemsikia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akisema, '**Yeyote Yule anaeshuhudia kua hakuna Mola apasae kuabudiwa kwa haki isipokua Allah, na akapinga kuabudiwa kwa chochote kile ambacho watu wengine wanakiabudu na kumuabudu Allah, basi mali yake na damu yake ni haramu kumwagwa, na mambo yake yote ni juu ya Allah**.' (*Sahih Muslim*)

Anasema Usama Ibn Zayd kua**: 'Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alitutuma vitani na alfajir tukavamia sehemu ya Al-Huruqat katika ardhi ya Juwayna. Nikamkamata mtu mmoja ambae alisema, '*La ilaha illa Allah,*' nikamuua, baade nikakumbukia na kumhadithia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, 'Ambapo alisema, alisema *La ilaha illa Allah*, na ukamuua?' name nikajibu, '*Ya Rasul Allah*, alisema maneno hayo kwa kujiokoa kutokana na silaha yangu.' Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, akasema: 'Kwa nini hukumfungua moyo wake ukaona kama alisema hivyo kwa dhati ma la?' Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alirudia maneno hayo mpaka nikajuta kwa nini mim nimekua Muislam kabla ya siku hiyo** (*Sahih Muslim*)

Imam An Nawawi anasema kuhusu *Hadith*i hii kua '**Mtu anatakiwa ajue kuhusu kanuni muhimu ya *Fiqh* na njia za *Sharia'h* kua, hukmu hutegemea na ushahidi wa nje wa mtu, na kuhusiana na ndani ya *Nafsi* ya mtu ni juu ya *Allah Subhanahu wa Ta'ala* pekee.**' (*Sharh Sahih Muslim*)

Al-Miqdad anasema nilimuuliza Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, '**Ya Rasul Allah, tuseme imetokea vitani kua mimi na *Kafir* tunapigana na akataka kunikata mkono wangu, lakini nikamzidi nguvu na kutaka kumpiga lakini akasema '*La ilaha illa Allah*!' Jee nimuue au nimuachie?'** Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: **'Muachie'** Nami nikasema: **'Hata kama akinikata mkono wangu?',** Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: **'Hata kama amekukata mkono.'** Nikamuuliza mara tatu swali hilo hilo, na hapo akanijibu: **'Ukimuuwa baada ya kusema *La ilaha illa Allah*, basi wewe utakua kama alivyokua yeye kabla kutamka maneno haya, na yeye ni kama wewe kabla ya kumuuwa'**.(*Imam Ahmad, Abu Daud, An-Nasa'i, Imam Shafi`i katika Musnad, na Imam Al-Bayhaqi*).

Ali Ibn Abi Talib alituma pesa kutoka Yemen kuzipeleka kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akazigawa pesa hizo kwa watu wanne, kuna mtu akasema '**Ya Rasul Allah, muogope Allah!**'.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema '**Ole wako! Ni nani katika dunia hii ambae anatakiwa amuogope Allah kuliko mimi?**'

Khalid Ibn Walid ambae alikuwepo hapo, akasema '**Ya Rasul Allah, Nimuuwe?**'

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema '**La! Huenda akawa anasimamisha Sala.**'

Khalid Ibn Walid akasema '**Wengi wanasimamisha Sala, lakini hawana katika nyoyo zao yale wanayoyasema ndani ya nyoyo zao**'

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema '**Sikuamrishwa mimi kufungua nyoyo za watu au kuwakata na kuwaangalia sehemu zao za ndani.**' (*Sahih Bukhari, Muslim*).

Anasema Imam Shafi'i na Imam Ahmad katika *Musnad* na Imam Malik katika *Muwatta* wanasema siku moja mmoja katika *Ansar* alikua akizungumza kwa kujiamini na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, mara ghafla Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema kwa sauti (kuhusu mtu mwengine) '**Jee hakushuhudia kua hakuna mungu isipokua Allah?**'

Yule Ansari akajibu **‘Ndio ameshuhudia, Ya Rasul Allah, lakini shahada yake haiwezi kuaminika’.**

Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* akasema: **‘Jee hakukubali kua Muhammad ni Mtume wa Allah?**’

Ansari akajibu ‘**Ndio, amekubali lakini kukubali kwake hakuaminiki**’.

Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* akasema **‘Jee Hasali?**’ Ansari akasema: ‘**Naam, anasali lakini sala zake haziwezi kuaminika**’ Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* akasema ‘***Allah Subhanah wa Ta’ala*, amenikataza mie kuwauwa watu kama hao.**’

Amesema Imam Ibn Nujaem wa Madhhab ya Imam Abu Hanifa kua: ‘**Kama ikiwa kuna asilimia 99% ya watu wanaomtuhumu mtu kua ni Kafiri na ikawa kuna asilimia moja 1% tu ya watu wasiomtuhumu mtu huyo kua ni Kafiri, basi mimi nitatoa hukmu kulingana na mtizamo wa ule upande wa asilimia moja 1% ya watu.**’

**MUFTI AHMAD AL KHALIL NA FATWA YA TAKFIR**

Shaykh Ahmad Ibn Hamad Al Khalili, Mufti wa Oman, aliulizwa kuhusu Takfir akasema:‘**Imam al-Salimi amesema kua, ‘*Fiqh* inamfahamu Muislam kutokana na kushuhudia *La ilaha illa Allah, Muhammad Rasul Allah*. Vitendo vyote vya kiislamu kama kusali n.k, akiwa kama Muislamu anaweza kuvifanya nyumbani kwake peke yake bila ya mtu mwengine kushuhudia, Isipokua pale Muislamu huyo atakapomkana Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* au kitu chochote kinachohusiana na nguzo kuu za Uislamu na Iman, basi hapo tutamuhesabu mtu huyu kua ni Kafir**’.

Shaykh Ahmad bin Hamad Al Khalili akamalizia kwa kusema **‘Kwa hakika neno *Kafir* ambalo maana yake ni ‘aliekufuru’ linachukuliwa kua ni lenye kuchukiza, hivyo Wanazuoni wa Kiislam hawapendelei utumiaji wake kutokana na amri ya *Qur’an* ya kutumia maneno mazuri. Kwa *Sharia’h* za Kiislamu ni kosa la kuadhibiwa kwa mtu anapotumia neno hili hata kwa Mayahudi au Wakristo. Hivyo mtu anaefuata *Madhhab* yeyote ya Kiislamu hawezi kumtoa Muislamu mwenzake katika Uislamu, iwe Ashari, Sufi n.k.**’

**MUFTI MUHAMMAHD TAQI USMAN NA FATWA YA TAKFIR**

**Mufti Muhammad Taqi Usmani: Alizaliwa mwaka 1943 ni Mwanazuoni mkubwa wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa ambae ni mwenye *I'lm* ya *Hadith, Fiqh,* Tafsir, Uchumi wa Kiislam na Tasawuf. Mufti Taqi Usman ambaeni Makamo Mwenyekiti wa Kikuu Cha Kiislamu cha Karachi, Pakistan, Mwenyekiti wa Baraza la Kimataifa la Uchumi la Taasisi za Kiuchumi za Kiislam, Bahrain, ni Mwanachama na Makamo Mwenyekiti wa Tasisi ya Kimataifa ya Kiislamu ya *Fiqh,* tawi la Jiddah, Saudi Arabia la OIC, Mwanachama wa Taasisi ya *Fiqh* ya Baraza la Kiislamu la Dunia (Rabbita Al A'lam Islamiya), Makkah Saudi Arabia.**

Mufti Taqi Usman ameandika vitabu vya dini ya kiislam kuhusu *Fiqh*, *Hadith* zaidi ya 60, katika lugha mbali mbali ikiwemo vitabu sita kwa lugha ya kiarabu kikiwemo *Takmala Fathul Mulhim* (*Tafsir ya Kiarabu ya Sahih Muslim katika matoleo sita*), ameandika vitabu 17 katika lugha ya kiingereza ikiwemo *An approach to the Qur'anic Sciences, Ma'ariful Qur'an. Contemporary Fatawa (Fatwa za wakati tulionao). The Legal Status of Following a Madhab (Uhalali wa kufuata Madhhab), The Meanings of the Noble Qur'an (Tafsir Ya Qur'an na Ufafanuzi wake)*, na vitabu 43 katika lugha ya ki Urdu kikiwemo *Ina'mul Bari* (*Ufafanuzi wa mkusanyiko wa Hadith Sahih Bukhari katika matoleo tisa*).

Mufti Muhammad Taqi Usman aliulizwa kuhusu Takfir na akasema:

**Kabla ya kujibu swali hili kwa maelezo zaid, basi ningependa kuangazia jambo ambalo tunalishuhudia katika jamii zetu za kiislamu. Watu wengi wamekua na msimamo mkali kuhusiana na jambo hili kiasi ya kua wamevuka mipaka zaid au wamekua na mtizamo mfupi ulio sahih. Na hii ni kwa sababu kwa upande mmoja baadhi wamekua na pupa ya kuwatoa wale wasiofuata misimamo yao katika mambo ya *Fur'u* kama Makafir wakati ambapo jambo hilo si sehemu ya Nguzo za msingi wa Dini. Bali kuna nafasi bado ya *Ijtihad* na vile vile tofauti ya mambo ya *I'lm* ya dini yalikuwepo tangu mwanzoni mwa Uislam. Jambo hili linaufanya Uislam kua ni kama uwa mwembamba na ikiwa mtu atatoka nje ya uwa huo japo kwa ncha ya kidole tu basi huonekana ametoka nje ya Uislam.**

**Kwa upande mwengine wako wale ambao wanakubaliana na madai ya kila mtu anaeshuhudia, na hawa hawakubaliani na msimamo wa kumuita mtu huyo *Kafir* kwa njia yeyote ile, ijapokua mtu huyo anakataa baadhi ya nguzo za msingi za Dini ambazo zinaitofautisha Uislam na dini nyengine. Jambo hili linaufanya Uislam kuonekana kama kwamba hauna uthabiti na inaonekana**

**kama tambara bovu ambalo linaweza kupambwa na imani mbovu na ilioharibika muradi tu mtu huyo anajidai kua ni Muislam. Mitazamo yote hii haina msingi na imechangia sana katika kusaSayyidasha mifarakano na miganyoko miongoni mwa Waislamu.**

**Ukweli ni kua Uislam au Iman inahitaji uthibitisho na ukweli halisi ambao unahitaji kuthibitishwa ili mtu atoke nje ya Uislam, ukweli wa uthibitisho huu una tofauti nyingi katika mambo ya *Fur'u*, kiasi ya kua Uislam wenyewe umeweka vikwazo na hivyo kutoruhusu kumtoa mtu na kumuita *Kafir* kutokana na msingi wa kua na tofauti ya *Fur'u*, vilevile ukweli huu haupotei kwa mtu kukosea katika *Fur'u* fulani katika vitendo vyake ama Imani yake, wakati akiwa bado anaamini katika misingi ya Uislam, hivyo ikiwa tunataka kuunganisha safu za Waislam basi ni muhimu kujitenga na na aina zote za misimamo hiyo mikali. Kwa hivyo kama vile tunavyotaka kujitenga na wale wanaowaita watu kama Kafir kutokana na utofauti wa misingi ya *Fur'u*, basi ndivyo pia tunavyotakiwa kujitenga na wale ambae wanataka kuingiza Iman za uongo katika Uislam ambazo haziendani na misingi ya Dini iliyokuwepo kwa makarne.**

**Kinachofuatia ni kuelezea huu ukweli ambao unajulikana kama 'Uislam', ili tuweze kushikamana na msimamo wa kati kati ambao utatungenga na misimamo yote mikali. Maana ya Uislam kutokana na *Qur'an* na *Sunnah* ambazo kuna makubaliano ya Ummah wa Kiislam ni 'Kuamini kwa yakini kuhusu kile Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alichokuja nacho.'**

**Hivyo, kila yule anaekubaliana na maana hi hua ni Muislam, ambae hairuhuisiwi kumuita *Kafir*. Kutokana na msingi huo basi Skuli za *Madhhab* ambazo ni za Kiislamu ziko aina tatu:-**

**Aina ya Kwanza:** Ni wale wanaojiita Waislam, lakini wanakataa baadhi ya mambo ambayo ni sehemu ya Dini na yanajulikana kutokana na uyakini wake. Kwa mfano: Ikiwa wanaamini kua utume unaendelea baada ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na wanawamini waongo wote ambao wanajiita Watume, kama vile Makadiyani; au wanaamini kua *Qur'an* imeongezewa vitu, Allah ainusuru, na kua sio *Qur'an* ya kweli kama vile baadhi ya Mashia waliokua na msimamo mkali walivyokua wakisema; au wanaamini uungu au sehemu ya uungu anaweza kuwa nayo mtu, kama vile Mashia wa *Madhhab* ya Alawi na wengineo. Basi hawa wote si waislamu na ni wajibu kuwaita *Kafir*.

**Aina ya Pili:** Ni wale Skuli za *Madhhab* ya *Fiqh*, ambayo yanaamini kayika kila kitu ambacho ni sehemu ya dini kwa yakini, isipokua kuna utofautiano wa mambo ya *Fiqh* au katika mambo ya *Aqidah* ambayo kuna uwezekano wa kufanyiwa *Ijtihad*, ijapokua kuna utofauti wa *Fur'u*, laini kila Skuli ya *Madhhab* ya *Fiqh* hizi iko katika njia sahih kutokana na *Ijtihad* ya Skuli ya *Madhhab* hayo, na hakuna iliyokua siyo, wachilia mbali kuwa nje ya Uislam. Katika aina hii zinaingia Skuli zote za *Madhhab* ya *Fiqh* ambazo tofauti zake zilianzia tangu enzi za Masahaba na Tabiun, kama skuli za Hanafi, Shafi'i, Maliki na Hanbali, vile vile na kila kilicho *Hadith*iwa na *Mujtahidiin* ambao wanajulikana kama *Ahlu al Hadith*, *Ahlu Ray* au *Ahlu Zahir, kama Al Shabi*, *Hasan al Basr*, *Said Ibn Musayyib, Said Ibn Jubair, Muhammad Al Baqir*, *Jafar as Sadiq*, *Al Awzai* na *Al Layth* wakiwemo miongoni mwao, na vile vile pia Ashari na Maturidi. Moja katika masharti ya kuwemo katika aina hii ya pili ni kutotakiwa kuziita Skuli nyengine za *Madhhab* ya *Fiqh* kua ni *Kafir* au *Fasiq*, na vilevile kutotukana au kutovunja heshima ya Imamu yeyote.

Kwani Mujtahid wa Skuli zote hizi za *Madhhab* ya *Fiqh* wameelezea katika vitabu vyao kama alivyosema A'lama Haskafi katika utangulizi wa kitabu chake kua **'Tunapoulizwa kuhusiana na Skuli ya *Madhhab* yetu na wale wanaotofautiana nasi basi tunatakiwa tujibu: Skuli ya *Madhhab* yetu ni Sahih yenye uwezekano wa kukosea, wakati Skuli nyengine za *Madhhab* ya *Fiqh* waliotofautiana nasi wamekosea lakini kuna uwezekano wa kua wako Sahih'** (*Ad-Durr al Mukhtar 1:48:)*

Na hii ni kutokana na *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* isemayo:**'Hakim anapofanya *Ijtihad* na kutoa Fatwa na ikiwa sahih basi hulipwa mara mbili, na ikiwa si sahih basi hulipwa mara moja'.**

**Aina ya Tatu**: Katika aina hii zinaingia Skuli za *Madhhab* ya *Fiqh* ambayo Imani yao haiku katika *Kufr* kwa kua hawaikatai mitazamo yeyote ambayo ni sehemu ya Dini na inajulikana kwa *Yaqin*. Hata hivyo kutokukubali kwo hakuhusiani na mambo ya *Ijtihad* wala *Fur'u*. Bali kunahusiana na mambo muhimu katika mitazamo ya Iman, kila moja ya Skuli za *Madhhab* hizi zinaamini pia ziko katika mtizamo Sahih na wale wasiokubaliana nao wako katika kukosea, ijapokua mitizamo ya haijaingia katika *Kufr*. Hii ni kama kutokukubaliana baina ya *Ahlu Sunnah wal Jamaah* na Mashia wenye msimamo wa katikati ambao hawakubali kupandikizwa kwa aya za *Qur'an*, na wasiokataa mitizamo myengine ambayo ni sehemu ya Dini inayojulikana kwa *Yaqin* iliyo wazi. Vile vile ni kama kutokukubaliana baina ya *Ahlu Sunna wa Jamaah* na Skuli za *Madhhab* ya Ibadhi na ya *Madhhab* ya Zaid, ikiwa tu hawapingi chochote kile ambacho ni sehemu ya Dini kinachojulikana kwa *Yaqin* iliyo wazi.

Hivyo ni jambo lililo wazi kua Skuli zote hizi za *Madhhab* ya *Fiqh* haziko katika msimamo mmoja pale inapobidi kuwakilisha Uislam wenyewe. Hata hivyo Fatwa ya *Kufr* na kutoka nje ya Uislam haiwezi kupitishwa, isipokua kwa kundi la aina ya mwanzo ambalo linakataa misimamo ambayo ni sehemu ya Dini na inajulikana kwa Yaqini iliyo wazi.

Tukiangalia kwa upande wa *Sufi* ambao ni mchanganyiko wa wafuasi wa Skuli za *Madhhab* ya *Fiqh* tofauti, wakiwemo miongoni mwao ambao wanajilinda na kujirekebisha ili waweze kufuata *Sharia'h* kama zinavyosema Skuli mbali mbali za *Madhhab* za *Fiqh*, lakini hawaegemei katika imani yeyote ambayo haiendani na Dhahir (hukmu za nje) za *Sharia'h*, na wala hawafanyi yale yanayoenda kinyume na *Sharia'h*. Hata hivyo wanafikiria sana katika kubadilisha tabia za mtu kwa kutumia njia ambazo zinakubalika kisharia. Wale watu wa aina hii hua wanaingia katika kundi la Skuli za *Madhhab* za kundi la Aina ya Pili.

Kuna kundi jengine ambalo hujiita '*Sufi*' lakini wanaegemea katika imani ambazo zinapinga mitizamo ya sehemu ya dini na inajulikana kutokana na *Yaqini* iliyo wazi. Kwa mfano, wanakataa mtazamo wa nje wa *Sharia'h*, na hivyo wamevumbua *Sharia'h* ndani ya *Nafsi* zao ambazo hazina msingi wa *Qur'an* wala *Sunnah*. Hawa huwa wanaingia katika lile kundi la Aina ya Kwanza, miongoni mwao ni wale wasiopinga mtazamo wa nje wa *Sharia'h*, na pia hawapingi mtizamo wowote wa sehemu ya Dini ambao unajulikana kutokana na *Yaqini* iliyo wazi, hata hivyo wamevumbua mambo au imani ambazo hazikubaliki kwa wengi miongoni mwa Ummah, watu hawa pia wamo katika kundi la Aina ya Tatu, na haikubaliki kuwaita *Kafir*.

Tukiangalia kwa upande wa *Masalafi*, wako miongoni mwa ambao wanafuata *Ahl Al Hadith* huku wakiwa wanawaheshimu *Mujtahid Imam* na wafuasi wao na *Madhhab* yao ya Skuli za *Fiqh*, hawa nao wako katika kundi la Aina ya Pili. Hata hivyo miongoni mwa *Masalafi* wako wale ambao wanaamini kua Skuli za *Madhhab* zote ni *batil* na hazifai na wanawalaani wale wote wanaopingana nao, ijapokua tofauti ipo katika mambo ya *Fur'ui*. Hawa pia wamo katika kundi la Aina ya Tatu, hata hivyo hairuhusiwi pia kuwaita *Kafir* kwa kesi aina zote mbili. *(Mufti Muhammad Taqi Usmani 12/4/1427 AH.)*

**FATWA YA WANAZUONI DUNIANI KUHUSU *TAKFIR***

Wanazuoni wa Dini ya Kiislam walitoa Fatwa kukataza Takfir, kumuita Muislam yeyote yule ambae anafuata *Madhhab* ya skuli za Kiislam za *Fiqh* kua ni Kafir. Mkutano huo ulitayarishwa na kuhudhuriwa na Ufalme wa Kihashim wa Jordan,



Mfalme Abdullah, uliowaweka pamoja viongozi 170 wa dini ya kiislam na Wanazuoni kutoka nchi, kutoka katika *Madhhab* ya Shia – Ithna Ashari, Ismai’li na Zaidi; *Madhhab* ya Sunni – Hanafi, Maliki, Shafi’i na Hanbali; *Madhhab* ya Ibadhi na Zahiri.

Miongoni mwa Wanazuoni walioshiriki katika kutoa Fatwa hiyo iliyotolewa na Mkutano huo wa Kislam kuhusu Takfir, Siku ya Jumatano 7/7/2005 ni pamoja na:-

Mufti Professor Doctor Muhammad Said Tantawi wa Al Azhar cha Misri.
Mufti Ali Juma wa Misri.
Shaykh Yusuf Al Qaradawi wa Qatar.
Mufti Ali Bargakoglu wa Uturuki.
Shaykh Abdallah Ibn Bayyah wa Mauritania.
Mufti Taqi Usmani wa Pakistan.
Mufti Abdullah Al Harari wa Ethiopia.
Shaykh Muhammad Tahir ul Qadri wa Pakistan.
Shaykh Habi Ali Jifri wa Yemen.
Shaykh Habib Umar Ibn Hafidh wa Yemen.
Professor Doctor Shaykh Wahba Mustafa Al Zuhayl wa Syria.
Shaykh Nuh Ha Mim Keller wa Jordan.
Mufti Ahmad Ibn Hammad Al Khalili wa Oman.
Shaykh Doctor Kahlan Ibn Nabhan Al Harusi wa Oman.
Mufti Ahmad Kuftaru wa Syria.
Professor Doctor Shaykh Qutb Mustafa Sanu wa Malaysia.
Ayatollah Ali Khamenei wa Iran.
Ayatollah Ali Sistani wa Iraq.
Mufti Muhammad Rashid Qabbani wa Lebanon.

Fatwa hiyo inasema kama ifuatavyo:-

**Bismillahi Rahmani Rahiim**

**Rehma na Amani zimshukie Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* na familia yake.**

﴿يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ..﴾

**Ya ayyuha alnnasu ittaqoo rabbakumu alladhi khalaqakum min *Nafsi*n wahidatin..***(Al Nisa', 4:1)*

*Tafsir:* ***Enyi watu! Kuweni waangalifu na wajibu wenu juu ya Mola wenu ambae amekuumbeni kutokana na Nafsi moja...'***

**Kwa mujibu wa Fatwa iliyotolewa na Mheshimiwa Imam Mkuu wa Al Azhar, Shaykh Mkuu Ayatollah Al-Sayyid Ali Al-Sistani, Mheshimiwa Mufti wa Misri, Waheshimiwa na Wakuu wa kidini wa *Madhhab* ya KiShia (*wa Ja ' fari na Zaydi*), Mheshimiwa Mufti wa Sultani wa Oman, Akademi ya Kiislamu ya *Fiqh* ya Ufalme wa Saudi Arabia, Baraza Kuu la Masuala ya Dini ya Uturuki, Mheshimiwa Mufti wa Ufalme wa Kisharifu wa Jordan na Waheshimiwa wanachama Kamati ya Kitaifa ya Fatwa, na Mheshimiwa Shaykh Dr Yusuf Al-Qaradawi**

**Na kwa mujibu wa yale yalioelezwa katika hotuba ya Mfalme A'bd Allah II Ibn Al Husein Mfalme wa KiHashim wa Jordan wakati wa kikao cha ufunguzi wa mkutano wetu;**

**Na kwa mujibu wa *I'lm* yetu na usafi wa dhati kwa Allah *Subhanah wa Taála*; Na kwa mujibu wa vile vilivyowasilishwa katika mkutano wetu huu kutokana na utafiti na masomo, na kwa njia ya mijadala ambayo lilitokea ndani yake;**

**Sisi, tumekubaliana, kueleza idhini yetu na uthibitisho wa kile kinachoonekana hapa chini:**

**1) Yeyote yule ambaye ni mfuasi wa moja ya Skuli nne za *Fiqh* za *Madhhab* ya Sunni ya (Hanafi, Maliki, Shafi'i na Hanbali), Skuli ya *Fiqh* ya *Madhhab* ya Ja'fari (KiShia), Skuli ya *Fiqh* ya *Madhhab* ya Zayd, Skuli ya *Fiqh* ya *Madhhab* ya Ibadhi, au Skuli ya *Fiqh* ya *Madhhab* ya Dhahiri basi hua ni Muislamu. Kutangaza kwamba mtu ni Kafir haiwezekani.**

**Hakika damu yake, heshima yake na mali yake ni takatifu. Aidha, kwa mujibu wa kile kinachoonekana katika Fatwa ya Mheshimiwa Shaykh wa Al-Azhar, haiwezekani kutangaza yeyote yule anaefuata Aqida ya Ash'ari au anaejishughulisha na Tasawwuf kuwa Kafir. Vile vile, haiwezekani kutangaza mtu anaefuata Salafi Salih kua ni Kafir. Sawia, haiwezekani kutangazia Ukafir kundi lolote la Waislamu ambalo linamuamini Allah *Subhanah wa Ta'ala*, na Mtume wake *Salallahu A'layhi wa Salam*, na Nguzo za Imani, na kuheshimu**

**nguzo za Uislamu na halipingi kipengele chochote kilicho wazi cha dini ya Kiislam.**

**2) Kuna makubaliano mengi zaidi baina ya Skuli za *Fiqh* za *Madhhab* mbali mbali kuliko tofauti zao. Wafuasi wa Skuli nane za *Fiqh* wanakubaliana katika kanuni za msingi ya Kiislamu.**

**Wote wanaamini kua Mwenyezi Mungu Mwenye nguvu na Mtukufu, kua ni mmoja na ni pekee, kwamba *Qur'an* Tukufu ni maneno aliyoyashusha Mwenyezi Mungu, na kuwa bwana wetu Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* ni Mtume na Mtume kwa watu wote .**

**Wote wanakubaliana kuhusu nguzo tano za Uislamu: Kauli mbili za imani (shahadatayn), Ibada ya sala (salat), Zaka (zakat), kufunga mwezi wa Ramadhani (Sawm), na Hajj kwenye Nyumba Tukufu ya Mwenyezi Mungu.**

**Wote pia wanaamini misingi ya imani: Kuamini Mwenyezi Mungu, na *Malaika* wake, Vitabu vyake, na Mitume wake, na katika Siku ya Hukumu, katika riziki ya Mungu - mema na mabaya.**

**Kutofautiana kati ya Maulamaa ni kutokana kuheshimu matawi ya dini (*Furu*') na si kwa kanuni na misingi (*Usul*). Kutofautiana kutokana na kuheshimu matawi ya dini (*Furu*') ni Rehma. Zamani watu husema kuwa tofauti katika maoni miongoni mwa Maulamaa 'ni jambo nzuri'.**
**3) Kuzikubali Skuli za *Madhhab Fiqh* ndani ya Uislamu maana yake ni kushikamana na mbinu za msingi ya utoaji wa Fatwa. Hakuna mtu anaeweza kutoa Fatwa bila kua na sifa zinazohitajika ambazo kila Skuli ya *Fiqh* imezifafanua. Hakuna mtu anaeweza kutoa Fatwa bila kushikamana na mbinu za Skuli za *Fiqh*. Hakuna mtu anaweza kudai kufanya *Ijtihad* ya kipekee na kuanzisha Skuli mpya ya *Fiqh* au kutoa Fatwa isiokubalika ambayo itawaweka Waislamu nje ya kanuni na yaqini ya *Sharia'h* na kile kilichoimarishwa katika kuheshimu Skuli zake za *Fiqh*.**

**4) Kiini cha Ujumbe wa Amman, ambao umetolewa katika usiku heri ya *Laylat ul Qadir* katika mwaka 1425 *Al Hijr*. na ulisomwa kwa sauti katika Masjid al-Hashimiyyin, ni uzingatiaji wa Skuli za *Fiqh* na mbinu zao za msingi. Kuzitambua Skuli za *Fiqh* na kuthibitisha majadiliano na ushirikiano baina yao na kuhakikisha haki, msimamo wa kati, msamaha kwa pande zote, huruma, na kushirikiana katika mazungumzo na wengine.**

**5) Tunatoa wito kuweka pembeni tofauti zilizopo baina ya Waislamu na kuunganisha maneno yao na misimamo yao; kuwahakikishia heshima yao ya pamoja kwa kila mmoja, kuujenga mshikamano wa pamoja kati ya watu wao na mataifa; kuimarisha mahusiano ya udugu ambayo huwaunganisha wao katika mapenzi ya Allah. Na tunatoa wito kwa Waislamu kutoruhusu ugomvi na kuingiliwa na nguvu za nje baina yao. Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika *Qur'an*:**

**Sifa njema zote ni Mwenyezi Mungu peke yake.**

﴿إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُواْ بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ وَاتَّقُواْ اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ﴾

**Innama almu/minoona ikhwatun faaslihoo bayna akhawaykum waittaqoo Allaha laAAallakum turhamoona** *(Surat Al-Hujurat, 49:10).*

*Tafsir:* ***Waumini ni ndugu. Hivyo patanisheni baina ya ndugu zenu, na mtekeleze jukumu lenu kwa Allah, ili muwe katika Rehma.***

**Skuli nane, au Madhahib, ni Sunni ya Al Shafi'i, Maliki, Hanbali na Hanafi na pia Shiia Jaafari, Ibadhi na Zaydi na Zahiri.**

**Makubaliano hayo ambayo hayajawahi kutokea yalitiwa saini na Wanazuoni na Maimamu wa Skuli nane za *Fiqh* za *Madhhab* ya dini ya Kiislam, nakuambatanishwa na Fatwa ambazo zilitolewa na Imam Mkuu wa Al Azhar (Mwanazuoni Mkuu wa *Madhhab* ya Sunni) Mohammed Sayyid Tantawi, Ayatollah Mkuu Sayyid Ali Sistani, (Mwanazuoni Mkuu wa *Madhhab* wa Shia wa Iraq), Mufti Mkuu wa Misri Mufti Ali Jumaa, Viongozi wa juu wa Shia wa Skuli za Jaafari na Zaydi, Mufti Mkuu wa Oman wa *Madhhab* ya Ibadhi, Shaykh Ahmad Khalili, Chuo kikuu cha Kiislam cha *Fiqh* cha Saudi Arabia. Baraza kuu la mambo ya Kidini la Uturuki, Mufti Mkuu wa Jordan Izzeddine Tamimi, Kamati kuu ya Fatwa ya Ufalme wa Jordan na kiongozi wa Maimamu Yusuf Al Qaradawi.**

Vile vile tarehe 6-4-2013, katika kikao cha kila mwaka cha Wanazuoni wa *Fiqh* ambacho hua kinazungumzia mambo mbalimbali yanayohusiana na masuala ya *Fiqh* duniani, ambacho kwa mwaka huo kiliandaliwa na Wizara ya mambo ya Dini ya Kiislam ya Sultan wa Oman na kufanyika Muscat Oman, kiliwakutanisha wana*Fiqh* zaidi ya 90 wa *Madhhab* tofauti kutoka nchi mbalimbali za kiislamu duniani. Wana

*Fiqh* wa Benin, Marekani, Tanzania na Zanzibar walikua ni miongoni mwa walioalikwa katika kikao hicho.

Katika hotuba yake ya ufunguzi Mufti Mkuu wa Sultan ya Oman, Shaykh Ahmad Ibn Hamad Al Khalili alisema '**Kwa kuendelea na jitihada za Wanazuoni na watafiti wa Kiislam, tutakua na uwezo wa kudhihirisha upana wa *Fiqh* na kuilinda kama urithi na utukufu wa Ummah huu.**' Nae Mufti Ali Jumaa aliekua Mufti mkuu wa Misri, akaelezea katika hotuba yake, kua chanzo cha kuwepo kwa mizizi ya ushirikiano katika *Qur'an* na *Sunnah* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kuwataka Waislamu wavutiwe na kuchukua mfano kutokana na Rehma za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kwa viumbe wote, katika kuishi na watu wengine.

Vile vile akasema Rais wa wanafunzi wa kiislamu wa Malaysia wanaosoma katika nchi za Mashariki ya kati, Said Ismai'l Abdel Halim akasema katika kikao hicho kua '**Uislamu umekua unafahamika sivyo na baadhi ya watu kwa ujinga wao wa kutojua *Fiqh* ya mshikamano baina ya watu (wa dini na *Madhhab*) tofauti na pia kutofahamu uhalisi wa *Fiqh ya Jihad*** '.

Vile vile mnamo tarehe 24-02-2016 Mufti Mkuu wa Chuo Kikuu cha Al Azhar Cha Misri Shaykh Ahmad Al Tayyib alisema katika Mkutano wa Baraza la Wanazuoni wa Kiislam nchini Indonesia kua: '**Kikwazo kikubwa sana ambacho kinachotukabili Waislam leo hii Ulimwenguni ni kua hakuna ustahmilivu wa tofauti zetu za Kiitikadi na hivyo kupelekea kua na machafuko na Elimu imechangia kuleta machafuko haya. Waislamu hatuna kipingamizi dhidi ya wale wanaofuata Madhhab Mengine. Lakini hakuna mtu anaetakiwa aseme kua yeye ndio anawakilisha Uislam Sahih. Sisi Sote ni Waislam, isipokua wale ambao Watakaopinga mambo ambayo Kila Muislam anayajua kua ni ya Msingi. Mapigano yanayoziangamia nchi za Syria, Yemen, na Iraq yamesababishwa na machafuko ya kuwagawa Sunni na Shia. Imani hizi potofu za kuwagawa Waislam zinatakiwa kung'olewe kutoka katoka mifumo yetu ya Elimu na Miskitini**'

***** *****

## *JIHAD* NA MAANA YAKE KULINGANA NA KAULI ZA WANAZUONI.

Neno la kiarabu *Jihad* hua linajumuisha maana nyingi. Hata hivyo katika jamii yetu ya leo kuna jitihada za kuitenga maana hizo za neno hili na hivyo neno hili hutafsiriwa na wengi kua ni kupambana kwa kupigana vita, na hutumiwa kuondoa amani iliyokuwepo ulimwenguni, wale wanaoitumia maana hii ya jihad husahau kua

maana halisi ya neno *Jihad* kwa Kisharia ni kuendeleza jitihada za kupambana na *Nafsi* na jamii ya kiislamu katika kufanya mema, na mapambano hayo yakifikia kua katika hali ya kushika silaha basi hii hua hayaruhusiki isipokua kwa sababu zinazokubalika kisharia.

Anasema Imam Al Raghib katika *Al Mufradat* kua jihad ziko aina tatu:

**1. Jihad dhidi ya Adui aliejidhihirisha.**
**2. Jihad dhidi ya Shaytan. na**
**3. Jihad dhidi ya *Nafsi*.**

Jihad pia humaanisha kuenda Makkah na kuhiji, kwani wakati Aisha Ummu ul Muuminin alipoulizwa kuhusiana na Jihad kwa wanawake alijibu kua '**Jihad yenu ni kuenda Hija**', hapa inaonesha kua Hija ni Jihad ndogo kwa wanawake na wazee wasioweza kuenda kupigana vitani katika kuilinda nchi yao, hivyo Hija kutokana na purukushani na ugumu wake pia huitwa Jihad, vile vile kusema ukweli kuwaambia viongozi walioko madarakani pia ni aina ya Jihad.

Katika kitabu chake cha *Al Muqaddimah*, A'lamah 'Abd Al Rahman Ibn Khaldun ameyagawa mapambano ya kupigana kwa silaha katika sehemu nne kutokana na asili ya mapambano hayo. A'lamah 'Abd Al Rahman Ibn Khaldun anasema kua: '**Asili ya vita vyote hutokana na matamanio ya kulipiza kisasi, lakini hata hivyo mapigano ya aina mbili husababisha uvukaji wa mipaka na machafuko, kwanza ni mapigano ya kushindana na pili ni mapigano ya mataifa katili. Mapigano ya aina mbili yaliyobakia ni mapigano yanayoruhusika nayo ni mapigano yananayopiganwa kwa ajili ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na dini yake ambayo ndiyo maana ya Jihad na mapigano ya pili ni mapigano ya kupigana na waasi, ambao wanapingana na wenye Mamlaka.**'

Hivyo, Jihad pia humaanisha kupigana katika kulilinda Taifa au kupigana kwa ajili ya jambo lililoruhusika kisharia, hata hivyo Jihad haina maana ya kuua ovyo kwa ajili ya Mungu, kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika *Qur'an* katika aya ya mwanzo kushushwa kuzungumzia Jihad kua:

﴿وَقَاتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يُقَاتِلُونَكُمۡ وَلَا تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ﴾

**Waqatiloo fee sabeeli Allahi alladhina yuqatiloonakum wala taAAtadoo inna Allaha la yuhibbu almuAAtadeena** *(Surat Al Baqar 2:190)*



*Tafsir:* ***Na piganeni kwa njia ya Allah dhidi ya wale wanaopigana nanyi, lakini msivuke mipaka, hakika Allah hawapendi wanaovuka mipaka.****(Hii ni aya ya mwanzo kushuka kuhusiana na kuamrishwa kupigana Jihad, ambapo baadae ikaelezewa zaid na aya ya 36 ya Surat At Tawba)*

Imam Taher Ibn 'Ashur anasema kua: '**Amesema Abd Allah Ibn 'Abbas na 'Umar Ibn 'Abdul 'Aziz na Mujahid kua aya hii ya *Surat Al Baqar 2:190* imejiweka wazi na haihitaji ufafanuzi na haijabatilishwa**'. Kisha akaendelea na kusema: '**Ujumbe wake halisi ni kupigana na wale watakaopigana nanyi, wale ambao wamejitayarisha kupigana nanyi, yaani msiwavamie na kuwapiga wazee, wanawake na watoto**.'

Hivyo aya hiyo imeweka wazi kabisa kila kitu kuhusiana na masharti ya vita vya Jihad.*(Ikiwemo kipengele cha mwanzo na cha pili cha Makubaliano ya Geneva)*. Ukweli ni kua Uislam umekataza kabisa kujiua kwa kujitolea muhanga, na kuwadhulumu *Nafsi* za watu wengine, wakiwemo raia wasiokua na hatia, watu wazima, wanawake na watoto, kwani kufanya hivyo hua sawa na Ujahiliyah.

**Kusudio la uhalali wa kupigana Jihad au kupigana vita kwa ajili ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* hujumisha mambo yafuatayo:**

1- Kwa ajili ya kujilinda na kurudisha mashambulizi ya maadui.

2- Kuondoa dhulma ya kidini na kusimamisha uhuru wa kuabudu ili watu wapate uhuru wa kuabudu na na nafasi ya kufanya Ibada zao kwa uhuru bila ya madhara.

**Na masharti ya mapigano hayo huhusisha mambo yafuatayo:**

1- Kusudio lake kuu lisiwe ni lenye kutokana na mapendekezo ya kibi*nafsi* au kutafuta faida kwa mtu fulani katika mapigano hayo.

2- Mapigano yawe ni lazima dhidi ya wale wapiganaji husika na wala sio wananchi wasiokua na hatia ambao hawapo katika maeneo ya uwanja wa vita au wale ambao hawahusiki kwa kutokua na silaha ama si miongoni mwa wapiganaji wa maadui.

3- Kuua wanawake na watoto hakuruhusiki kabisa. Katika Sahih Muslim kuna *Hadith* ya Abd Allah Ibn Umarisemayo kua Nabii Muhammad Salallahu A'layi wa Salam aliwaona watoto na wanawake wameuliwa katika vita na hapo akalaani kuwaua wanawake na watoto na katika *Hadith* nyengine inasema kua **'Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ameharamisha kuua wanawake na watoto'**. Anasema Imam An Nawawi kuhusiana na *Hadith* hizi kua: '**Kuna *Ijma'a* ya Wanazuoni kuhusiana na *Hadith* hizi kua hukmu yake inatumika katika vita**

**pale itakapokua wanawake na watoto hawapigani na Waislam. Lakini ikiwa wanapigana basi Wanazuoni wengi wanasema inaruhusika kuwaua’** *(Sharh Sahih Muslim 12/48).*

4- Kuyalinda maisha ya mateka wa vita kutovunjiwa haki zao za kibinaadamu.

5- Kuyalinda mazingira ambako kunajumuisha, makatazo ya kuua wanyama, kukata miti, kuteketeza mazao mashambani, kuharibu mali, kuvunja majumba, kutia sumu na kuchafua vyanzo vya maji iwe mto,visima, n.k

6- Kuulinda uhuru wa kuabudu kwa waumini wengine iwe majumbani mwao, makanisani, mahekalu,n.k.

7- Kuvamia maadui kwa kuwashtukizia kumeharamishwa kabisa. Kwani amesema Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* kua : ‘**Mu’umini hawaui wenzake. Imani huondoka kwa kuua**’. Imam Ibn Athir anasema kuhusiana na *Hadith*i hii kua ‘**Mauaji yaliyokusudiwa hapa ni kwa kuwashtukizia wengine bila ya kuwapa onyo, wakati wakiwa hawajajitayarisha’** (*Al-Nihaya fi Gharib al-Hadith wa al-Athar 3/775*)

8- Ruhusa ya kuingia katika nchi hua inahesabika kama makubaliano ya kiusalama ya ukimya kua hairuhusiki kufanya ufisadi katika nchi ya maadui. Imam al-Khurqī anasema katika Mukhtasr wake: ‘**Yeyote yule anaeingia katika nchi ya maadui zake haruhusiwi kuwalaghai mali zao’**, katika kuielezea kauli hii Imam Ibn Qudama anasema katika Al Mughni, ‘**Hairuhusiki kuwasaliti wao [Wasiokua Waislamu katika nchi isiyokua si ya Waislam], kwa sababu kuna makubaliano ya kimya ya mtu kuingia katika mji kwa usalama kutokana na sharti la kua mtu huyo anaeomba ruhusa ya kuingia katika mji wa kigeni hatowadhuru au hatowasaliti watu wa mji huo. Hivyo mtu yeyote yule atakaeingia katika mji wetu kwa usalama na kisha akatusaliti hua anavunja makubaliano hayo. Hivyo hili hua ni katazo kwa sababu kufanya hivyo hua kunasababisha hadaa ambayo imaharamishwa katika dini yetu.**’ *(Al-Mughnī 9/237*).

9- Adui ni lazima awe ni miongoni mwa wale ambao Muislam ameruhusika kupigana nao, kwani ikiwa adui ni yule ambae kuna makubalianao ya kusitisha makubaliano na Waislam, basi hua hairuhusiki kumvamia adui wakati wa usiku kwa sababu kufanya hivyo hua ni kuvunja makubaliano ya usalama baina yao katika mambo yanayohusu uhai, mali na heshima.

10- Hairuhusiki kuwatumia watu kama ngao ili kujilinda isipokua katika wakati wa vita na katika hali maalum, ambavyo ni kama ilivyoelezewa na Wanazuoni. (*Bahr Ra`iq 80\5, Hashiyat ibn 'Abn Abdin 223\3, Rawdat al Talibin 239\10, Mughni al*

*Muhtaj223\4, Mughñi ibn Qudama 449\8, 386/10*).

**Nani anaruhusika kutangaza na kuitisha Vita vya Jihad? :** Kanuni ya kuingia katika Mapigano huhitaji ruhusa au amri kutoka kwa Kiongozi wa Kiislam; kwa masharti ya kua kutangazia kwake huko mapigano kutokane na msingi wa ufahamu wake na walio chini yake hua ni wajibu wao kutii. Kiongozi huruhusika kutangazia vita kutokana na ufahamu wa vithibitisho vilivyowazi na vilivyojificha, na kujua matokeo ya mapigano hayo na pia manufaa yatakayo patikana kwa jamii yake. Kutokana na hilo basi kiongozi huruhusika kutangaza vita na kukubaliana na makubalino ya watu wake na ya kimataifa, hata pale inapokua ni mara tu, baada ya kuingia katika nafasi ya uongozi wake. Vile vile hatakiwi kutoa maamrisho hayo kutokana na matamanio yake bi*nafsi*.

Kiongozi wa Kiislam hutangazia mapigano baada ya kujadiliana na wataalamu wake wa mapigano, silaha, uchumi na kisiasa ambao wana ujuzi wa mbinu za kivita. Anasema Al Bahutī katika *Sharh Muntahā Al Iradāt* kua: '**Hairuhusiki kuanzisha mapigano bila ya kupata amri ya Kiongozi, kwa sababu yeye ndio mwenye mamlaka ya kufanya maamuzi kwa kutangaznia vita, na hii ni kwa sababu yeye ndie ambae hua na maelezo yote kuhusiana na maadui zake. Ruhusa yake hua ni Wajibu, isipokua pale inapotekezea kua Waislam wamevamiwa na wasiokua Waislam kwa ghafla bila ya kujua, na wanakhofia usalama wao, hapo wataruhusika kupigana bila ya kusubiri ruhusu ya kiongozi wao kwa ajili ya manufaa yao wote**'

Vie vile kuvunja makubaliano na ahadi za kimataifa katika mapigano hua hakukubaliki, kwani dini ya Kiislamu inasisitiza sana kutekeleza ahadi na makubaliano ambayo ndani yake kuna kukubaliana kwa hiari bila ya kulazimishana, na hii inajumuisha kusimamia katika kutafuta usalama wa kimataifa na kiulimwengu kwa nchi zilizokubaliana makubaliano hayo, kwani Allah anasema katika *Qur'an* :

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ أَوْفُواْ بِٱلْعُقُودِ﴾

**Ya ayyuha alladhina amanoo awfoo bialAAuqoodi ..***(Surat Al Maidah 5:1)*

*Tafsir:* ***Enyi Mlioamini tekelezeni majukumu yenu.***

Maana ya majukumu au makubaliano katika aya hiyo hapo juu hujumisha makubaliano ya aina zote baina ya pande mbili kuhusiana na jambo husika. Anasema Imam Ibn Ashur katika kuielezea aya hii kua: '**Makubalino yanayozungumziwa katika aya hii yanajumuisha, ahadi zote ambazo Waislam wamezitoa kwa Mola**

**wao, kama vile kufuata *Sharia'h*…makubaliano baina ya Waumini na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, ya kutomshirikisha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* , kuiba, kuzini..makubaliano baina ya Wailsmau na wasiokua Waislam…na vile vile makubaliano baina ya Waislam na Waislam wenzao**' *[Al-Tahriir wa al-Tanwīr, 6/74].*

Amr Ibn ʿAwf al Muzna, anasema kua amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: '**Waislamu wanafungwa na masharti (waliyo yaahidi) isipokua yale Masharti ambayo ni ya haram au yale ambayo huyafanya mambo husika kua haram**' *(Imam al-Tirmidhi).*

Baada ya kuangalia maana na masharti ya Jihad katika dini ya Uislam, basi ni vizuri kuangalia kwa undani zaidi kupitia fatwa za Wanazuoni wa karne yetu wanasemaje kuhusiana na maana na hukmu na *Sharia'h* za Jihadi kwa kuangalia kauli ya Shaykh ul Islami Dr. Muhammad Tahir ul Qudri wa *Madhhab* ya Hanafi na pia kumuangalia Mufti Afifi Al Akiti wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i.

**FATWA YA SHAYKH UL ISLAMI DR. MUHAMMAD TAHIR UL QADRI KUHUSIANA NA JIHAD NA MAUAJI YA KUJITOLEA MUHANGA.**

Shaykh ul Islami Dokta Muhammad Tahir ul Qadri ambae alizaliwa tarehe 19-2-1951, katika mji wa Jhang nchini Pakistan, na alipelekwa katika mji wa Madina kusomeshwa wakati akiwa na umri wa miaka 12, alisoma chini ya wanzuoni wakubwa wakubwa akiwemo Mawlana Diya' Al-Din al-Madani, Muhaddith al-Hijaz al-Sayyid 'Alawi ibn 'Abbas Al Maliki Al Makki, Al-Shaykh al-Sayyid 'Alawis, Muhaddith wa al-Hijaz, al-Sayyid Muhammad ibn 'Alawi al-Maliki al-Makki na wengineo. Shaykh ul Islami Shaykh Dokta Muhammad Tahir ul Qadri ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa ni mtaalamu mkubwa sana wa *I'lm* za Sufi, Falsafa katika Uiislam, *Hadith*, Tafsir, Sirah, Tasawwuf na pia Siasa katika Uislamu.

Shaykh ul Islami Dokta Muhammad Tahir ul-Qadri alikua Profesa wa Sheria na Hukmu za Kimataifa katika Chuo Kikuu cha Punjab kabla ya kua muanzilishi wa Taasisi ya Minhaj-ul-*Qur'an* International iliyoanzishwa mwaka 1981 Taasisi ambayo ina matawi katika nchi 90 duniani ikiwa na lengo la kutangazia na kueneza elimu ya dini ya Kiislam katika jamii mbali mbali duniani, na pia ni Muanzilishi wa Chuo Kikuu cha Minhaj, Shaykh ul Islami Dokta Muhammad Tahir ul-Qadri ametoa khutba na Mihadhara zaidi ya 6,000 kuhusiana na mambo mbali mbali ya Dini ya Kiislam, katika lugha mbali mbali ikiwemo Kiurdu, Kiarabu na Kiingereza, na

ameandika vitabu takriban 1000 miongoni mwao vitabu 425 tayari vimeshatafsiriwa katika lugha mbali mbali duniani.

Alisema katika *Mhadhara* alipowahutubia Waislamu wanaoishi Uingereza kua : '**Inabidi tuweke wazi na dhahir, niondoe utatanishi kua hakuna kiongozi au kundi lenye Mamlaka ya kutangaza Jihad. Ikiwa kiongoni au kikundi chochote kinafanya hivyo, basi huo hua ni ugaidi na wala si Jihad, kwani hiyo ni haki ya kipekee ya wenye Mamlaka ya nchi kutangazia Jihad na pale tu inapokua hakuna njia nyengine, na jitihada zote za kutafuta usalama zinaposhindikana**'

Vile vile mnamo mwaka 2010 Shaykh ul Islami Dokta Muhammad Tahir ul-Qadri alitoa kitabu chenye kurasa 600 ambacho kinaelezea masuala ya Jihad na mauaji ya kujitoa muhanga, na hivyo alisema katika fatwa yake iliyokuwemo ndani ya kitabu hicho kua:

'**Umuhimu wa Dini ya Kiislamu unasisitiza utukufu na heshima ya maisha ya *Bani Adam* , kutokana na ukweli kua, Uislam hauruhusu kuua watu wasiokua na hatia, hata pale jeshi la Kiislam linapokua vitani na maadui zao. Kuwaua watoto, wanawake, wazee, dhaifu, wagonjwa, vilema, viongozi wa dini na wafanya biashara ni jambo lililokatazwa kabisa. Hata wale walioweka silaha chini pia, waliojifungia ndani ya nyumba zao ama kujificha kwa mtu yeyote hawaruhusiwi kuuliwa. Raia na wananchi hawaruhusiwi kuuliwa. Vile vile nyumba za kuabudia, nyumba za kuishi, mazao na miti pia haiwezekani kuteketezwa. Kanuni za Kiislam zina misingi ya busara na akili, kwa upande mwengine kuna watu ambao wao hutumia jina la Uislam kuhalalisha kuua watu bila ya kujali watoto, wanawake bila ya kujali na kuheshimu dini. Inasikitisha pia kuona kua watu wanafanya unyama huo, halafu huuita kua ni Jihad. Hakuna khitilafu kubwa sana zaid ya hii kuweza kuonekana duniani. Haiwezekani kwa njia yeyote ile kuhalalisha kuwateka watu wa kigeni na kuwaua wao na kuwaua raia wengine wasiokua Waiislam eti kwa kulipiza kisasi kwa kuingilia, dhulma na utumiaji wa nguvu wa nchi zao, Yeyote yule anaefanya hivyo basi hana uhusiano wowote na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam***'. (*Shaykh Ul Islami Doctor Muhammad Tahir Ul Qadri – Introduction to the Fatwa on Suicide Bombings and Terrorism*)

**FATWA YA MUFTI AFIFI AL AKITI KUPINGA MSIMAMO MKALI WA MAUAJI YA KUJITOLEA MUHANGA.**

Mufti Afif Al Akiti aliulizwa Jee ni nini hukmu ya wale wenye kutumia kanuni ya *Fiqh* inayoitwa *Aqd ul Amaan* ili kuhalalisha mauaji ya kujitolea muhanga kutokana na kuitafsir *Aqd ul Amaan* kama ifuatavyo:

***AQD UL AMAAN:*** **Waislamu wanaoishi katika nchi za Magharibi hua wanaishi chini ya *Aqd Ul Amaan* (mkataba wa Amani), hivyo hawaruhusiki kupigana na yeyote yule ambae wamekubaliana na kukaa nae kwa amani. Kufuata makubaliano ya amani ni wajib kwa Waislamu wote. Hata hivyo kwa wale Waislam wanaoishi nchi za nje, hawako katika mkataba wa makubaliano ya kuishi na amani na Makafir wa nchi za Magharibi, hivyo kwao wao inakubalika kuwapiga Makafir katika nchi za Magharibi iwe kwa kujibu mapigo ya kupigwa mabomu au mauaji yanayoendelea kila sehemu katika ulimwengu wa Kiislam, mauaji yanayosababisha na mikono ya Makafiri, au kwa kushambila ili kutaka kuachiwa kwa Waislam waliokamatwa na kuwemo katika mikono ya Makafir.**

Katika kufafanua kwa undani zaid kanuni hiyo ya *Aqd Ul Amaan* Mufti Afif Al Akiti wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i anazungumzia na kuweka wazi kuhusiana na kauli za Wanazuoni wa Dini ya Kiislam kuhusiana na *Aqd Ul Amaan* kama ifuatavyo:

***Bismillahi r-rahman al-rahim***

***Al-hamdulillah alladhi yahuddu l-harba wa-la yuhibbu l-mu'tadina wa s-salatu wa-s-salamu 'ala qa'idi l-ummah alladhi huwa asbaru 'ala adha l-a'da'i bi-futuwwatin kamilatin wa-muru'atin shamilatin wa-'ala alihi wa-ashabihi wa-jayshihi ajma'in!*** [Sifa zote anastahiki Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alieweka mipaka ya vita na asiependa wanaovuka mipaka! Rehma na Amani zimfikie kiongozi wa Ummah wa Kiislamu, mtu asiekua na mfano katika ustahmilivu mbele ya madhara ya maadui zake, aliejaa huruma na ubinaadam uliokamilia kwa famila yake, Masahaba zake na pia Jeshi lake!]

Mkusanyiko huu unazungumzia *masa'il* yanayojulikana kama: ***Mudafi' al-Mazlum bi-Radd al-Muhamil 'ala Qital Man La Yuqatil.*** [Utetezi wa waliodhulumiwa kwa kwa kufanyiwa ukatili wale waliokua hawakufanya ukatili]; ambao umeandikwa kujibu *fitna* iliyoukumba Ummah, siku ndani siku nje ambayo iliyosababishwa na wale ambao kwa hiari yao ama bila ya hiari yao, kushindwa kufahamu uhalali wa *Sharia'h* za vita na kuupeleka nje maana iliyokusudiwa [*ambayo kwa mtazamo wa Fiqh hutofautiana na mlango wa Siyar,jihad au Qital*] na ambayo imekua ikitumiwa na watu hao kuhalalisha vitendo ambavyo haviruhusiki. Inshaallah Allah atufungulie

macho yetu ili tuione maana sahih [Haqiqah] ya Subra na ukweli wa kua ni kwa kupitia Subra ndio tutafanikiwa katika mapigano tunayokabiliana nayo katika dunia hii, hususan katika wakati huu wa kiza kikubwa; kwani kwa hakika Allah *Subhanahu wa Ta'ala* yupo pamoja na wale wanaoikabili mitihani yao kwa Subra.

Hakuna *khilaf* (tofauti) miongoni mwa wana*Fiqh* wa *Madhhab* ya Al Shafi'i wa kizazi chetu na wataalamu wengine wa *Sharia'h* kuanzia Mashariki ya mbali hadi Mashariki ya kati kupinga [*mardud*] mtizamo huo na kukubali si kua tu huo ni mtizamo usio wa kawaida [*shadh*] na dhaifu sana [*wahin*] lakini pia ni mtizamo ulio *batil* na pia ni upotovu [*bid'a dhalala*]: A'mal ambayo haiwezi kukubalika na *mukallaf (mtu mwenye akili zake na aliefikia umri wa kubeba majukumu kwa ki sharia'h)*. Ni jambo la kusikitisha sana kuona kua kilichoandikwa hapo juu (*Aqd ul Amaan*) kimeandikwa kwa utaalamu wa aina ambayo mtaalamu yeyote yule wa *Sharia'h* atashtuka (kutokana na kua si wa mtu aliebobea lakini hata hivyo una ushawishi mkubwa katika kuficha mtazamo uliopotoka wa kibi*Nafsi* ukiungwa mkono na mamlaka ya *Fiqh*, katika kujaribu kuiteka nyara *Fiqh* yetu kwa kuchochea moja kati ya *qadhaya* nyingi za mlango huu huku ukidharau milango myengine). Itafaa kuwakumbusha wanafunzi wa *Fiqh* umuhimu wa kua na mwamko na kufuatilia kwa ukamilifu *thawabit* na *dawabit* atakapokua akisoma maneno ya *furu'*, ili kuhakikisha kua kanuni hazikuvunjwa katika hukmu ya *Sharia'h* iliyotolewa.

Kwa kuangalia mtizamo wa *Aqd ul Amaan* uliotolewa hapo juu, basi utaona una matatizo ya kupingana na vifungu vitatu vya *Sharia'h*:

1. ***Maqtul***: Waliokusudiwa kuuawa: bila ya shaka hua ni raia.
2. ***Amir al Kital***: Walioidhinisha mauaji hayo: kwani hamna kiongozi wa Kiislam alietangazia vita, na hata kama yupo basi kuna wakati wa kusimamisha mapigano[*hudna*].
3. ***Maqtul bih**:* Njia zilizotumika katika kutekeleza mauaji hayo, kutokana na kua ni njia za Haram na njia zilizolaaniwa kwa sababu ni njia za kujidhulumu *Nafsi* [*qatil nafsah*] au zenye kufanana [*shubhat*] na njia ambazo hutakiwa kukaa mbali nazo kwa wale wenye kufuatilia dini [*wara*]. Muislam yeyote mwenye akili zake na akaamini vyenginevyo na kuona kua kufanya hivyo si makosa [*jinaya*] basi atakua ni mtu mwenye kufanya mambo ya kipuuzi na[muhmil] na ni mwenye kupotoka[maghrur]. Na badala yake akiwa anafahamu ama la, kwa kufanya hivyo atakua anaziteka nyara *Sharia'h* Takatifu ambazo zimewekwa kwa ajili ya wenye mamlaka ya jeshi la Taifa la Kiislam na kwa wale wenye amri juu ya mamlaka hayo, lakini si kwa mtu mmoja mmoja ambao hawako pamoja na jeshi au dola[*dawla*].

Jibu lake kwa mtazamo wa *Fiqh* ni kua: **Ikiwa Muislam atafanya shambulizi kama hilo, basi hua ni muuaji na wala si shahidi wala shujaa, na atakua ni mwenye kuadhibiwa kesho Akhera.**

**1. *Maqtul*: Waliokusudiwa kuuawa:**

Kwa mtazamo wa kua: **'Inakubalika kuwashambulia wasiokua Waislam katika nchi za Magharibi'**, ambapo 'Wasiokua Waislam' wanajumuishwa na wasiokua na silaha, na hivyo bila ya shaka kutokana na kauli hiyo hua ni raia au kwa mtazamo wa *Fiqh* ni wale waliokua hawamo katika vita [*man la yuqatilu*]'.

Mtizamo huu unavunja kanuni inayojulikana sana [*dabit* (Kanuni ya msingi)] katika *Sharia'h* yetu: ***'la yajUzu qatlu nisA'ihim wa-la SibyAnihim idhA lam yuqAtilu'*** [**Hairuhusiwi kuwaua (miongoni mwa maadui zenu) wanawake na watoto ikiwa wao hawapo katika mapigano na nyinyi**], ambayo inatokana na katazo la Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuwaua wanawake na watoto kutokana na *Hadith* ya Abd Allah Ibn Umar iliyo*Hadith*iwa na Imam Malik, Imam Al Shafi'i, Imam Ahmad Ibn Hanbal, Al Bukhari, Muslim, Ibn Majah, Abu Daud, Al Tirmidhi, Al Bayhaqi na Al Baghawi (Allah awaridhie wote!) na *Hadith* nyenginezo.

Imam al-Subki ameweka wazi ufahamu wa Wanazuoni kutokana na katazo hili ambalo linatokana na *Sharia'h* ya kupigana vita kua ***'Askari wa Kiislamu haruhusiwi kuwaua wanawake au wapiganaji watoto hadi pale itakapotokea kua wanakabiliana uso kwa uso katika kupigana, na wanaruhusiwa kuuliwa kwa sababu ya kujilinda tu'*** *[Al-Nawawi, Majmu', 21:57]*.

Ni jambo lililowazi na lisilohitaji kusisitizwa, kua wanaume waliokua hawakukamata silaha na waliosimama bila ya kua na hatia pia nao wamejumuishwa ndani ya kanuni hii. Maumbile ya katazo hili ni kua hakuna uhalali, na wala hakutokua na kisingizio chochote cha uhalali wa kisharia, cha kuivunja kanuni hii kwa kuwaua wasiokua katika maeneo ya vita na wasiokua na silaha au raia kwa njia yeyote ile na hivyo *Hukm Shar'i* ya kuwaua watu hao si **Haram** tu lakini pia ni dhambi kubwa [*kabira*] na ni kuenda kinyume na maamrisho katika maisha yetu.

**2. *Amir al-Qital*: Idhinisho la Mauaji.**

Kwa mtazamo wa kua: '**Inakubalika kwao wao kuwashambulia wasiokua Waislam katika nchi za Magharibi iwe kwa kujibu mashambulio au kwa uendeleaji wa wale wasiokua Waislamu kupiga mabomu nchi za Kiislamu**

**ulimwenguni'**, ambapo humaanisha kua kuna hali ya vita katika nchi hiyo isiyokua ya Kiislamu kutokana na kuonekana wazi kua ni wenye kufanya dhulma.

Mtazamo huu unavunja *Sharia'h* ya msingi ya kupigana iliyomo katika *Sharia'h* isemayo: ***'amru l-jihAdi mawkulun ila l-imAmi wa-Ijtihadihi wa-yalzamu r-ra'iyyata TA'atuhu fImA yarAhu min dhalika'*** [Amri ya kutangazia vita [ama la] imekabidhiwa juu ya wenye mamlaka na pia maamuzi yake : kulingana na uamuzi wa mwenye jukumu kutegemeana na wenye mamlaka kuamua nini cha kufanya kuhusu jambo hilo] na ***'wa-li-imamin aw amirin khiyarun bayna l-kaffi wa l-qitAli'*** [Watekelezaji au wasaidizi wa wenye mamlaka wana hiyari ya kutangazia vita ama la].

Kwa kila Taifa la Kiislamu, basi maamuzi kama haya ya kusimamisha vita [*'aqd al-hudna*], makubaliano ya amani [*'aqd al-aman*] na hukmu za wafungwa wa kivita [*al-ikhtar fi asir*]hua yanashughulikiwa na kiongozi mwenye mamlaka [*imam*] au msaidizi wake aliechaguliwa na mwenye mamlaka alietangulia [*amir mansubin min jihati l-imam*]. Kwa Waislam hili ni jambo ambalo halina shaka kutokana na *naql* [maandiko matakatifu] yetu, kiasi ya kua hakuna atakaekataa isipokua wale waliozisaliti *'aql* [akili] zao. Sababu ya msingi [*'illa asliyya*] ni kua jambo hili linajumuisha pia na maslahi ya jamii ambapo ni wale wenye mamlaka tu katika jamii ndio wenye haki ya kutoa maamuzi [*li-anna hadhA l-amra mina l-masAliHi l-'Ammati allati yakhtassu l-imAmi bi-n-naZari fI-hA*].

Na hii inatokana na kanuni ya msingi na maarufu ya *Fiqh* ambayo ni:

***taSarrufu l-imAmi 'ala r-ra'iyyati manUTun bi l-maSlaHati*** **[Maamuzi ya Mamlaka kwa maslahi ya walio chini ya mamlaka yake].**

Na:

***fa-yaf'alu l-imAmu wujUban al-aHaZZa li-l-muslimIna li-Ijtihadihi*** **[Hivyo Mwenye mamlaka ni lazima aamue kutekeleza lile lenye maslahi zaid kwa Waislam katika maamuzi yake].**

**Nasiha**! Jambo la muhimu kabisa katika la kujua kwa wenye mamlaka juu yetu, katika makusudio yao ya kuanzisha vita ama la ni kujua kua vita ni njia pekee na si mwisho wa jambo hilo. Hivyo, ikiwa kuna njia nyengine ya kufanikisha dhumuni hilo na dhumuni kuu ni kua na uhuru wa kuabudu bila ya vizuizi (kama tukichukulia mfano wa Hispania kwa wakati wa leo), basi ni bora [*awla*] kutokupigana vita. Jambo hili limeelezewa kwa kifupi na Imam Al Zarkashi kama:

***wujUbuhu wujUbu l-wasA'ili lA l-maqASidi***

[**Wajibu wake ni wajib wa kimalengo, sio kukomesha**]

Jambo la muhimu ni kua, tupende ama tusipende, lakini wajibu na haki ya kutangaza vita au Jihad kwa ajili ya Waislam upo juu ya viongozi wenye mamlaka ambao kwa leo hii ni wale wanaowakilishwa na nchi za Kiislam – na sio mtu mmoja mmoja hata kama yeye akiwa ni Mwanazuoni ama ni mwanajeshi - kama vile ilivyokua ni wenye Mamlaka tu (kama Qadhi katika Mahkama ya Qadhi) ndio pekee wenye haki ya kutoa hukmu ama kutangaza kua mtu fulani ameritadi [*murtad*]. Vyenginevyo, mauaji hayo yatakua yamefanyika bila ya kupitishwa hukmu na pia bila ya idhini ya Mamlaka.

Hata wakati wa Dola la Ottoman kwa mfano, Mamlaka moja ya kiislamu katika sehemu moja labda tuchukulie katika bara Hindi wanaweza kutangaza vita na katika wakati huo huo jeshi la *Khalifah* likawa haliko katika vita na adui huyo. Na hivi ndivyo ilivyokua katika historia yetu na ndivyo itakavyokua na ndivyo ukweli ulivyo.

**3. *Maqtul bih:* Njia za mauaji.**
Tuchukulie mfano wa: 'Mashambulizi kama ya Septemba 11 ambapo utekaji nyara ni njia ya hiyari katika *Jihad*', wakati mashambulizi kama hayo hua na mbinu – zinazofanana na Kamikaze wa Kijapani katika vita vya pili vya dunia – ambazo zimefafanuliwa kwa mitizamo tofauti ikiwemo kujitolea muhanga, kujitoa kafara, kujiua kwa kukusudia n.k.

Ni jambo lililowazi kua hakuna *khilaf* (kutofautiana) miongoni mwa Wanazuoni iwe Qadhi, Mufti au Mwanafiqh yeyote, kua mitizamo hiyo na wale wanaoikubali mitizamo hio, hua wanavunja makubaliano ya *Ijma'a* [*mukhalifun li-l-ijma'*] ya Kiislamu kwani mitizamo hiyo inapelekea kuwaua wale wasiokua na hatia ambao hawapo katika vita, na vile vile jambo baya zaid ni kua mtizamo huo, hua ni kujaribu kuhalalisha mauaji yasiyokua na shaka ya wale wasiokua na hatia na wasiokua wapiganaji wa vita.

Ama kwa mtazamo wa kutumia njia na mbinu za Kamikaze, basi kuna kutofautiana miongoni mwa baadhi ya Wanazuoni, kwani kuna mtizamo wa kua kufanya hivyo ni: Kujiua, na hivyo hua si Haram tu bali pia hua kumelaaniwa, na kama kufanya hivyo hua: Si kujiua, hali ambayo ina ufauanuzi wake ikiwa kufanya hivyo Si kujiua (*weka akilini kua katika hali tutakazoziangalia, ni kua yule aliekusudiwa kuuliwa tayari ameshahalalishwa kuuliwa, - kama vile askari wa maadui – na kitendo hicho*

*hufanyika pale inapokua hayajafikiwa makubaliano ya kusitisha vita [fi hal al-harb wa-la l-hudna fihi], kama vile ilivyokua katika hali ya mashambulizi ya Kijapani ya Kamikaze.*)

**Tafsil I**: Ikiwa shambulizi ni la bomu ambalo limewekwa kwenye mwili wa *Bani Adam* ama karibu na yule anaetaka kuliripua bomu hilo, na kua atakapoliripua bomu hilo basi kuna yakini kua mtu huyo atafariki dunia, hivyo kauli sahih [*Qawl Asahh*] kutokana na mtizamo wetu ni kua hii huhesabiwa kua ni: Kujiua. Na hii ni kwa sababu yule mwenye bomu pia hua anakua ni *Maqtul* [alieuliwa], na bila ya shaka pia hua ni Qatil [alieua] = *Qatil Nafsahu*, alieiua *Nafsi* yake.

***Furu'*** ikiwa shambulio ni la kuripua (kama vile kurusha bomu n.k) lakini wakati wa kuliripua, mripuaji hana uhakika [*zann*] kama atakufa au atapona, basi kauli sahih [*Qawl Sahih*] ni kua hali hii haihesabiwi kua ni kujiua, na kama akifa katika hali kama hii basi hua ni yule tunaemwita kua ni shahid. Na hii ni kwa sababu mshambuliaji huyo kama angelikufa, basi angelikua si muuaji aliekusudia kujiua, kwani *Qatil* muuaji ni mwengine.

Taswira [*sura*] au mfano wa jambo hili ni : Inapotokea hali na mazingira ambayo, kuna mapigano makali yakiwa yanaendelea na kikosi cha majeshi ya upinzani, sasa mpiganaji akashambulia peke yake, iwe kwa amri ya kiongozi wa jeshi lake ama kwa hiari yake mwenyewe, na kutokana na shambulio hilo mpiganaji huyo akafanikiwa kubadilisha muelekeo wa vita lakini akafariki (bila ya kukusudia) katika jitihada hizo: basi mpiganaji huyo hufariki kifo cha kishujaa (na katika hali inayofahamika kama *Shahidi* - kwa lugha ya Kisharia – kafa bila ya kua na Ubi*Nafsi*). Na kama ikitokea akawa hajafa, basi hutunukiwa medali ya heshima na hua ni *Mujahid*.

Hii ni hakika kuhusiana na *mas'ala* ya mshambuliaji mmoja pekee [*al-hajim al-wahid*] na maana ya kuingiza maisha ya mtu hatarini [*al-taghrir bi-l-nafs*], hakika ambayo huweza kupatikana katika sura zote za *Fiqh* kuhusiana na mambo ya vita. Imam wa Ummah, Imam Abu Hamid Al Ghazali anatupa muhtasari ulio bora kwa kusema:

'**Ikiwa itaulizwa ni nini maana ya maneno aliyoyasema *Subhanahu wa Ta'ala*** :

﴿وَلَا تُلْقُوا۟ بِأَيْدِيكُمْ إِلَى ٱلتَّهْلُكَةِ﴾

‘***Wa-lA tulqU bi-aydIkum ila t-tahlukati***’ (*Surat Al-Baqara, 2:195*)

Tafsir: **Na msijiingize kwa mikono yenu katika maangamizo!**

**Sisi tunasema: Hakuna kukhitilafiana [miongoni mwa Wanazuoni] kua kuhusiana na mpiganaji mmoja aliejitolea katika mapigano kuwavamia maadui [jeshi lililo katika hali ya mapigano na jeshi lake katika vita] na akapigana nao hata kama akijua kua atauawa – hali ambayo hudhaniwa kua haiendani na matakwa ya aya hiyo, lakini ukweli ni kua hali sio hivyo. Kwani kwa hakika Abd Allah Ibn Abbas amesema: Maana ya ‘*Maangamizo*’ hua si katika hali kama hiyo, bali hua ni katika kudharau kutoa mahitaji ya kutosha [*nafaqa* katika maandalizi ya vita: kwa mfano katika hali kama ya leo ni kwamba taifa litayarishe silaha za kutosha, ambapo haya yote hufanywa] kwa ajili ya kutii amri ya Allah [kama vile ilivyoelezwa mwanzo katika aya isemayo**:

﴿وَأَنْفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ﴾

**‘Wa-anfiqU fI sabIli LlAhi’** (*Surat Al-Baqara, 2:195*).

*Tafsir: **Na tumieni kwa ajili ya Allah***

**Hii ni kwa sababu wale watakaoshindwa kufanya hivyo watakua wamejiangamiza. [kama katika *Hadith* ya sahaba mwengine:] Al-Bara' Ibn 'Azib [Al-Ansari *Radhi Allahu A'nhu* ] aliesema: [maana ya] ‘Maangamizo’ ni [kwa Muislam] kufanya dhambi na kisha kusema kua toba yangu haitokubaliwa, na Abu 'Ubayda anasema: [maana ya maangamizo ni] ni kufanya dhambi na halafu kutofanya jambo jema baada yake kabla ya kuangamia**. [*Tafakkar!]*

**Vile vile imeruhusika [kwa mpiganaji Muislam katika hali iliyotajwa hapo juu] kupigana na majeshi ya wale wasiokua Waislam hadi akafariki kutokana na jithada za kupigana huko.**

**Hata hivyo, [angalia sifa ifuatayo (*qayd*)]: ikiwa mtu atajua [*zanni*] kushambulia kwake hakutosababisha madhara kwa maadui, kama vile kwa kipofu ama kiziwi kujirusha kwa maadui, basi hii imekatazwa [Haram] na [hali hii] imejumuishwa katika jumlisho la maana [*'umum*] ya "maangamizo"**

**iliyomo katika aya [kwani katika hali hii itakua mtu amejitia katika maangamizo].**

'**Hua inaruhusika kwake yeye kuendelea [na kukubaliana na yatakayomfika] ikiwa anajua kua ataweza kukabiliana na maadui hadi kufa kwake ama kuwavunja moyo maadui hao: kwa kuuona ushujaa wake na kuwatia khofu maadui wakaona kua Waislam wengine wote waliobakia ni kama yeye, hawana ubi*Nafsi* [*qilla al-mubala*] wako tayari kujitolea kwa ajili ya Mola wao. Kutokana na hili basi ari yao ya maadui hao ya kupigana itapungua na kuwafanya wachanganyikiwe na hivyo kuvunjika kwa ngome yao**'. [*Al-Ghazali, Ihya', 2:354*].

Ni jambo lililowazi kua jambo hili lisilo la ubi*Nafsi* ambalo mpiganaji yeyote wa leo, awe Muislam au si Muislam akiweza kulifanya katika vita ni kua si kujiua. Ingawa inaweza kufananishwa na shambulio la kujiua, lakini kuhatarisha maisha hua ni jambo jengine na kujiua hua ni jambo jengine. Na kama inavyojionesha, hali hii inawezekana pia ikahesabiwa kua na hali zote mbili: yaani inaweza kua ni kuihatarisha *Nafsi taghrir bi-l-nafs* ambayo haikukatazwa ; na pia inaweza kua shambulio la *tahluka* ambalo hili limekatazwa.

**Tafsil II**: Ikiwa shambulio linajumuisha kukigonganisha chombo na ngome ya maadui na mpiganaji huyo hua na uhakika wa kufariki, kama ilivyokua Kamikaze wa Kijapani basi, wana*Fiqh* wetu hawakukubaliana kua kama shambulio hilo hua ni kujiua ama la, kwani kuhusiana na hili kuna kauli mbili zifuatazo:

***Qawl* A**: Wale wanaosema kua kufanya hivyo ni kujiua wana hoja ya kua kuna uwezekano [*Zanni]* kua *Maqtul* na *Qatil* ni huyo huyo [kama vile katika Tafsil I] kwa hivyo hawakubaliani na kuliita vyovyote jambo hilo isipokua kujiua kwani kujiua ni dhambi iliyolaaniwa.

***Qawl* B**: Wale wanaosema kua kufanya hivyo si kujiua, hata kama ikiwa kuna uwezekano [*Zanni*] wa kua *Maqtul* na *Qatil* ndio huyo huyo, kwa hivyo hukubaliana na jambo hilo kutokana na uwezekano wa kua labda kama ingelikua si shambulizi hilo basi Waislamu wangelishidwa, kwa hivyo shambulio hilo limebadilisha muelekea wa mapigano ya siku hiyo. Hata hivyo pia bado kuna maelezo mengine yanayotizamwa katika *Qawl* hii, kwa mfano kama vile kiongozi anaetoa amri katika vita, hua hana haki ya kumuamrisha yeyote yule alie chini yake kufanya kitendo kama hicho kinachohatarisha maisha yake, hivyo imebidi kiwekwe kikwazo, cha kua jambo hilo lazima liwe halikutokana na amri ya yeyote yule isipokua, limetokana na

hiari ya yule aliefanya jambo hilo (kama vile inavyokua katika kupinga amri ya kiongozi).

Baina ya *qawl* hizi mbili, *qawl* ya kwanza ndio inayokubalika [*Muttajih*] miongoni mwa wana*Fiqh* wetu, kwani *qawl* ya pili ni adimu sana kutokana na utokeji wake kua si wa dhahir, pia hukmu zake zimejaa ugumu wenye utata na utofauti wa kimaana, na hali ya mkabala [*muqabil*] wake una uzito wenye madhara makubwa (yaani, kuhusiana na kujiua, jambo ambalo kuna *I'jmaa* isemayo kua yule aliejiua hulaaniwa milele).

Vile vile kwa mtazamo wa *Fiqh*, *qawl* ya kwanza hutumika sana na pia ni bora zaid kwani ina hali ya uasili [*Asl*], na kwa sababu inaendana na utumiaji wa kanuni marufu na inayojulikana na kukubalika sana ya *Fiqh* isemayo: ***Al-khurUju mina l-khilAfi mustaHabbun* [Kujilinda na utata kunapendekezwa zaid].**

Mwishowe, hali ya kwanza iko salama kidini, kutokana na utata wenyewe wa kisharia wa yule afanyae kitendo hicho – kama atakua *Maqtul* na pia *Qatil* – na kutokana na ukweli kua kuna shaka ya kua na uhakika wa kuwezekana kua kama hivyo ama kutokua hivyo, hivyo hali hii huingia katika hali za mambo yenye shaka [*shubuhat*] na katika mambo yanayojulikana kama [*naw'*] ambayo yanatakiwa kujitenga nayo kwa wale wenye uadilifu katika dini [*wara'*]. Na hapa ndio inapatikana busara ya ya Mtume wetu Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ile alioitaja katika *Hadith* ya Al Nu'man isemayo:

**"*fa-mani ttaqA sh-shubuhAti istabra'a li-dInihi wa 'irDihi*"**

[**Yeyote yule atakaejiokoa na mambo yenye shaka basi huweza kuilinda dini yake na heshima yake**] (*Imepokewa na Ahmad, al-Bukhari, Muslim, al-Tirmidhi, Ibn Majah, al-Tabarani, na al-Bayhaqi*)

*wallahu a'lam bi-s-sawab!*

**Fa'ida** : Hukmu ya asili [*al-Asl*] ya kutumia bomu (ambalo kwa wakati wa vita vya zamani hua sawa na: Moto wa Kigiriki [*qital bi l-nar or ramy al-naft*] na [*manjaniq*] mtego wa kurushia moto huo) kama silaha hua ni **Makruh** [inachukiza] kwa sababu mauaji yake hua hayabagui baina ya waliokuemo na wasiokuwemo [*ya'ummu man yuqatilu wa-man la yuqatilu*], tofauti na bunduki (ambayo kwa wakati wa vita vya zamani hua sawa na: mshare na mkuki). Ikiwa silaha isiyobagua baina ya waliokuwemo na wasiokuwemo itatumika katika sehemu ambayo ina raia, basi hua ni **Haram, isipokua kama itatumika kwa dharura** [*min dharura*] **pale inapokua**

**hakuna njia nyengine yeyote ya kufanya** (na bila ya shaka wanaoruhusika kutumia ni wale wapiganaji wenye uzoefu mkubwa wa kutumia silaha hizo na pia wawe ni waliopewa ruhusa ya kutumia silaha hiyo katika sehemu hizo na kiongozi mwenye mamlaka juu yao).

Kutokana na haya mambo matatu ya kisharia tuliyoyaangalia, tunaona kua ni jambo lililowazi kutokana na ushahidi tulioelezea kuhusiana na *a'mal* hio ni kua **mtizamo wa kujiripua haukubaliki katika *Sharia'h* zetu takatifu**.

Na kwa wale ambao bado watashawishika na kukubaliana na *a'mal* hiyo na kusema kua unaweza kufanya hivyo kutokana na kukhitilafiana kwa Wanazuoni juu ya jambo hilo kama tulivyoona katika *Tafsil* II katika kifungu cha tatu (na hivyo kutokana na hilo, mwishoni mwa *a'mal* hiyo unaweza kukata rufaa kwa kutumia kifungu cha kanuni cha muongozo kua mtu hatakiwi kulazimisha, hususan pale tunapozungumzia kuhusiana na masuala ya kukhitilafiana [*masa'il khilafiyya*] na hivyo ukakubali kukataa); basi fahamu kua hakuna kukhitilafiana miongoni mwa Wanazuoni kua hukmu hiyo haisimami kwani inafahamika sana kua:

***lA yunkaru l-mukhtalafu fIhi wa-innamA yunkaru l-mujma'u 'alayhi*** [**Haiwezekani kukikana kile chenye kukhitilafiana ndani yake; bali inawezekana kukana {ukiukaji} makubaliano**].

Kanuni hii inamaanisha na kufahamika wazi kua: **Jambo ambalo lisilokua na makubaliano ndani yake linaweza kuachiwa, lakini jambo linalopingana na makubaliano ya *Ijma'a* haliwezi kukubalika kabisa**. Hivyo kutokana na kua kuna makubaliano ya *Ijma'a* kua kuua raia hakuruhusiki, basi hakuna hoja nyengine yeyote isipokua *a'mal* hiyo, hairuhusiki kisharia.

***Masa'il Mufassala***

**Ikiwa Watasema:**

"Nimesikia kua Uislam unasema kuwaua raia inakubalika ikiwa raia hao si waislam."

**Sisi tunasema**: **Kwa kutania** (*lakini hata hivyo tafakari kwani huenda moyo wako ukafunguka*!): Katika Uislam Mamlaka hayako katika Uislamu umesema vipi kuhusu jambo fulani, bali yapo katika kile walichokisema Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*!

**Lakini bila ya kutania**: Jibu ni kua HAPANA, kwani hata yule mwanafunzi mpya asiejua kitu katika *Fiqh* atakua na uwezo wa kuona *Dabit* (Kanuni za Msingi) za mwanzo hapo juu zinazohusiana na wale wapinzani wasiokua Waislam katika hali ya vita ambavyo vimetangazwa na Kiongozi wa Kiislamu mwenye Mamlaka dhidi ya wale maadui wasiokua Waislam hata kama raia hao wako chini ya usimamizi [*dhimma*] wa Taifa lisilo rafiki na Waislam [*Dar Al harb*], ikiwa hii ndio mipaka inayotakiwa kuangaliwa dhidi ya wale raia wa wasiokua Waislam waliotangaziwa kua ni jeshi la maadui, jee kutakua na kigezo gani pale itakapotokea kua vita hivyo ni vita visivyo halali kisharia au vikawa ni vita vyenye mashaka ndani yake? Faham kua kuna aya zaid 100 ndani ya *Qur'an* zinazotuamrisha kila wakati tuwe na Subra na ustahmilivu pale tunapokuwa katika hali ya kufedheheshwa, kunyanyaswa na kujizuia kutumia nguvu [*al-i'rad 'ani l-mushrikin wa l-sabr 'ala adha l-a'da'*], wakati kuna aya moja tu ambayo ndani yake inazungumzia vita (ambavyo si vya milele) kua ni maamuzi yanayoweza kutumika (katika wakati wetu: kwa kiongozi mwenye Mamlaka na si maamuzi ya mtu pekee), pale inapotokea kua yule asiekua Muislam kuanza kumwaga mwanzo damu za Waislam.

**Ikiwa Watasema**:

Vipi kuhusiana na aya ya *Qur'an* isemayo '**Waueni Mushrikina popote pale mtakapowakuta..**' na Sahih *Hadith* isemayo '**Nimeamrishwa kupigana na watu hadi Washuhudie ...** '?

**Sisi Tunasema**: Ni jambao lililowazi kua aya ifuatayo ya *Surat At Tawba* isemayo:

﴿فَٱقْتُلُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ حَيْثُ وَجَدتُّمُوهُمْ﴾

'**Fa-qtulU l-mushrikIna Haythu wajad-tumUhum**'(Surat *at-Tawba, 9:5*)

*Tafsir:* ***Waueni Mushrikina popote pale mtakapowakuta.***

Inalizungumzia tokeo la historia : yaani wale waliovunja mkataba wa Hudaybiyyah [*Sulh al-Hudaybiyya*] jambo ambalo baadae lilipelekea kutekwa kwa Mji wa Makkah, hivyo halina hukmu ya kisharia au kwa lugha nyengine ni kua hamna hukmu au kitu chochote kinachoweza kupelekea kuchukua hukmu yake peke yake. Jambo la kushangaza ni kua sehemu ya mwisho ya aya hiyo isemayo '**Popote pale mtakapowaona**'**-** ambalo wengi miongoni mwa Wafasir wetu wamelifaham kua linahusiana na sehemu – (yaani waueni, iwe ndani ya maeneo matakatifu ama nje ya

maeneo matakatifu) – ni kua ushindi dhidi ya watu wa Makkah ulipatikana bila ya mapigano yeyote, iwe ndani ya maeneo Matakatifu, nje ya maeneo hayo ama popote pale na badala yake kukawa na msamaha wa jumla [*wa-mannun 'alayhi bi-takhliyati sabilihi* or *naha 'an safki d-dima'*] kwa ajili ya Majahili hao wa Kiarabu. Kama ingelikua aya hii haikuhusiana na tukio hili kihistoria, basi inatakiwa ujue kua hii ni aya iliyo katika hali ya kujumuisha [*'amm*] na hivyo inategemeana na sifa [*takhsis*] zitakazotokana na dalili [*dalil*] nyengine. Hivyo kufanya kazi kwake kama ikiwa haikukusudiwa kwa Majahili hao wa Kiarabu basi, huweza kutumiwa tu pale panapotokea vita vilivyo halali na vile vile pale inapokua hakuna makubaliano ya kusitisha vita.

Miongoni mwa Tafsir za *'Al-mushrikin'* zinazotokana na aya hii ni: ***'Al Nakithina khassatan'* [Hususan wale waliovunja mkataba] [kutokana na Imam Al Nawawi al-Jawi, Tafsir, 1:331]; *'Alladhina yuharibunakum'* [wale ambao waliotangazia vita dhidi yenu] [Qadi Ibn 'Arabi, Ahkam al-*Qur'an* , 2:889]; na *'Khasan fi mushkriki l-'arabi duna ghayrihim'* [Hususan, Majahili wa Kiarabu na si wengine]** *[Al-Jassas, Ahkam al-Qur'an , 3:81]*.

Kwa upande wa maana ya neno 'watu' [*al-nas*] katika *Hadith*i husika, basi imethibitishwa na *'Ijma'*, kua inawazungumzia '*mushrikin*' wale wale waliozungumziwa katika aya ya Sura al-Tawba na kwa hivyo kilichomaanishwa hapo ni Majahili wa Kiarabu tu [*muskhriku l-'arab*] waliokuwepo katika wakati wa mwisho wa uhai wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na katika miaka ya mwanzoni ya *Khalifah* Rashidun (Makhalifah waadilifu) na si kwa Makafir wengine.

Kwa ujumla, hatuko katika hali ya vita vya milele dhidi ya wale wasiokua Waislam. Bali ni kinyume chake, kwani hali halisi ya asili Kisharia [*al-Asl*] ni hali ya Usalama, na uamuzi wa kubadilisha hali hii unamilikiwa na wenye Mamlaka ya Kiislam ambao watakua na masuali ya kujibu kesho Akhera kutokana na *Ijtihad* zao na maamuzi yao, na kidini maamuzi haya hayakuwekwa juu ya mtu yeyote yule – hata mpiganaji au Mwanazuoni (na kuamini vyenginevyo ni kuenda kinyume na kanuni inayojulikana sana katika *Sharia'h* zetu kua Mamlaka ya Kiislamu yanaweza kuomba msaada kutoka kwa asiekua Muislam kutokana na makubaliano maalum, kwa mfano wasiokua Waislam hao ni washirika wema wa Waislam [***La-yast'Inu bi-mushkrikin illA bi-shurUTin ka-an takUna niyyatuhu Hasanatan li-l-muslimIna***]).

**Ikiwa Watasema:**

‘**Nimemsikia, Mwanazuoni akisema kua ‘Wanawake wa Kiisrael si kama wanawake walioko katika jamii yetu kwani wao hua wanapewa mafunzo ya kijeshi’,** Kwa kujumuisha, hili ina maana kua wanahesabika kua ni miongoni mwa wanawake wanaopigana na hivyo jambo hili linahalalisha kuuliwa lakini katika hali iliyokuwepo Palestina tu’.

**Sisi Tunasema:** Hakuna Mwanazuoni aliesoma hasa kutoka katika *Madhhab* yeyote miongoni mwa skuli zetu nne anaeweza kusema kua hii ni hukmu ya Kisharia, ikiwa kweli wanafuatilia kiuadilifu njia za kutoa hukmu katika Ahlu *Sunnah* wa Jamaah katika mlango huu. Kwani ikiwa ni kweli Mwanazuoni ametoa kauli hiyo na kukusudia vile ulivyofahamu wewe, basi kauli si haivunji kanuni ya msingi ya *Fiqh* tuliyoiangalia hapo juu tu, {Sehemu I: ‘Hairuhusiki kuwaua wanawake na watoto ikiwa hawako katika mapigano’} bali pia kauli hiyo inaonesha udogo wa *I’lm* na ufahamu katika mambo ya *Sharia’h*. Ikiwa ndio hivyo basi inabidi tuseme hapa kua si miongoni mwa masuala ya kukhitilafiana *masa'il khilafiyya* ambayo mtu anaweza kukubali kuyakataa, kwani hivyo si sahihi kabisa kikanuni na kihukumu kutokana na *Usul* na *Furu* zetu'.

Wacha tuielezee tena *Dabit* (Kanuni ya msingi), kama vile wana*Fiqh* wetu walivyoizungumzia kwa uwazi na kina kanuni ya kukabiliana kimapigano: Mpiganaji anaweza kumpiga au kumvamia mwanamke au (ikikubalika) askari wa kitoto (au raia mwanamme) pale anapokua katika hali ya kujilinda na ni pale tu inapokua mwanamke huyo (na si mtu mwengine katika jeshi lake) anakabiliana nae katika mapigano (na kwa upande wa wanaume huhesabika kua ni wapiganaji pale wanapofika katika maeneo ya mapigano, hata kama ikiwa hawako katika hali ya mapigano - tukihesabia kua hukmu zote za vita hivyo zimeshapatikanana kuhalalisha vita na hakuna makubaliano ya kusitisha mapigano).

Sio tu kwamba kanuni hii kali ya mapigano imewekwa wazi katika maandiko ya vitabu vyetu vikuu, bali pia hii ni kutokana na uthibitisho ulio dhahir wa kilugha uliotokana na uchunguzi katika maandiko ili kutoa kanuni hiyo ya msingi. Hivyo, aina ya kitenzi kilichotumika katika maandiko *yuqAtilu*, kina aina ya *musharaka* (kushirikiana), kiasi ya kua kitenzi hicho kinamaanisha uhusiano moja kwa moja au wa kinafsi au wenye kushirikisha baina ya pande mbili: na udogo wa mwisho wa uhusiano unaotakiwa ni kua kufanyika jitihada kwa upande mmoja kujaribu kuushambulia mwengine baina ya pande mbili hizo. Kwa ujumla *Sharia’h* ya haraka haraka kwa hapa ni kua upande mmoja baina ya pande mbili hizi unaweza kukubalika kua ni lengo la shambulio linalokubalika kisharia inapokua kuna uhusiano unaoshirikiana.

Ukweli ni kua, hivi sivyo inavyotokea (kutokana na maumbile ya njia za kujiripua hua zinakirihisha – kwa sababu hua hazilengi kwa mfano, nguvu ambazo zinawashambulia Waislam na badala yake mashambulio hayo hua moja kwa moja yanalenga maeneo yasiyokua ya wapiganaji, hivyo yule anaeshambulia hujulikana kua ni mshambuliaji – na mlengwa, anaeshambuliwa hua hajulikani - hadi sekunde kadhaa kabla ya kumalizika kwa shambulio hilo).

Kifupi, hata kama ikiwa wanawake hawa ni wapiganaji, basi huweza kushambuliwa pale tu wanapokua katika hali ya mapigano moja kwa moja na si vyenginevyo. Vyovyote vile, kuna mambo mengine ya kuyatilia maanani kuyaangalia, ikiwemo pia kua ni lazima iwe katika hali ya vita vilivyohalalishwa kisharia na bila ya kuwepo makubaliano ya kusitisha vita.

**Ikiwa watasema:**

‘**Mshambuliaji anapojiripua hua hakusudii moja kwa moja kushambulia raia, bali shambulio lenyewe limetengenezwa kuwalenga wapiganaji waliokua hawapo mapiganoni (ambapo nimejuulishwa kua, haimaanishi wale wanaojulikana kama kwamba wapo kwa ajili ya matumizi ya baadae, kwani Waisrael wote wako katika hali hiyo). Raia wasiokua na hatia kwa bahati mbaya hua ni miongoni mwa waathirika wasiokusudiwa kutokana na kulengwa kwa wapiganaji.**’

**Sisi Tunasema:** Kuna maelezo aina mbili kuhusiana na jambo hili.

***Tafsil* A**: Wapiganaji waliokua hawapo kazini huhesabika kua ni kama raia.

Wanazuoni wetu wanakubaliana na kua wakati wa vita vilivyo halali inapokua hakuna makubaliano ya kusitisha vita, na pale inapokua shambulio halilengwi kwa mpiganaji anaekubalika, mpiganaji wa kiadui (awe mwanamme au mwanamke alieajiriwa jeshini ama la) ambae hayupo katika mapigano, hayupo katika majukumu ya kimapigano au hajavaa nguo za kimapigano na hamna kitu chochote kinachojuulisha kua mpiganaji huyo yupo katika mapigano, basi huhesabika kua ni mtu alie katika hali ya kutokupigana [*man la yuqatilu*] (na katika hali kama hii askari inabidi ahesabike kua kama raia).

Mpiganaji anaekubalika hua ana mipaka ifuatayo: Aidha kuwepo vitani katika mapambano [*mahall al-ma'raka or sahat al-qital*] ama katika ngome au kambi ya kijeshi [*mu'askar*] lakini kwa hakika KAMWE si katika sehemu nyengine yeyote kama vile mkahawani, hotelini, kwenye vituo vya mabasi na sehemu nyengine zote

zenye watu mbali mbali, kwa sababu kwanza hizo si sehemu ambazo mashambulizi huanzia [*mahall al-ra'y*]; Pili ni kwa sababu kuna ufahamu kua [*yaqin*] kuna kuingiliana [*ikhtilat*] na wasiokua wapiganaji; na tatu, wasiokua wapiganaji hawakupewa uamuzi wa kuchagua kubakia ama kuondoka katika sehemu hiyo. Ama kwa wapiganaji ambao wapo katika uwanja wa vita basi hili hua linakubalika

Ama kwa wapiganaji ambao wapo kwenye ngome ama kambini na sehemu nyengine kama hizo, basi kuna maelezo zaid kuhusiana na wapiganaji hawa, kama hua walengwa wanaokubalika kisharia ama la, na *Qawl Asahh* [kauli inayokubalika] kulingna na wana*Fiqh* wetu ni kua, kuwavamia katika sehemu kama hizo ni **Makruh**.

**Tafsil B**: Wasiokua wapiganaji hawawezekani kabisa kukubalika kua ni waathirika wasiokusudiwa isipokua kwa lengo la kijeshi linalokubalika ambapo wanaweza kuhukumiwa hivyo, kutokana na mazingira maalum.

Hamna kutofautiana kua wale wasiokua wapiganaji au raia hawawezi kuhesabiwa kua ni waathirika wasiokusudiwa katika maeneo ya vita yasiyokua ya wapiganaji, na *Sharia'h* zao hazitekelezwi na *Sharia'h* zetu, na yeyote yule atakaeua mmoja tu miongoni mwao atakua na dhambi kama zile za muuaji, ijapokua mpiganaji atakaefanya hivyo na kukutikana na kosa hilo basi atapata adhabu ya kitaifa [*hadd*], isipokua pale itakapoonekana kua mauaji hayo yalipangwa na ni ya makusudi, [*aw ata bi-ma'siyyatin tujibu l-hadda*]. Kama si hivyo basi hukmu ya alieua katika hali kama hii itasimamiwa na kuchunguzwa [*ta'zir*] na Mamlaka husika na hivyo itambidi alipe fidya inayotakiwa [*diya*].

Ama kwa maeneo ya mapigano yanayolengwa katika mapigano, kwa upande wa skuli ya *Madhhab* ya Al Shafi'i ni kua kihistoria unatilia maanani uwezekano wa waathirika wasiokusudiwa, tofauti na msimamo wa skuli nyengine kua uwezekano wa waathirika wasiokusudiwa hauingii katika sifa za makosa. Zifuatazo ni hali zilizopelekea kuruhusu kupingana kusikohesabika (kwa kuongezea kupatikana vigezo vyote muhimu: kua haya yatokee katika mapigano yaliyo halali na inapokua hamna makubaliano ya kusitisha mapigano):

(1) Lengo lililokusudiwa linakubalika kisharia.

(2) Shambulio hilo ni la dharura [*min darura*] (kama vile raia walionywa kuondoka katika sehemu hiyo na baada ya mda wa kuzingirwa kumalizika). [*wujUb al-indhAri qabla l-bad'i bi-l-qatli li-annahu lA yajUzu an yaqtula illA man yuqAtilu*].

(3) Hamna raia wa Kiislam wala mfungwa wa Kiislam katika eneo hilo.

(4) Uamuzi wa kuvamia sehemu iliyokusudiwa unatokana na uamuzi wa kiongozi wa mapigano hayo na kwa kufanya hivyo kuna uwezekano mkubwa wa kushinda mapigano hayo.

(*Vile vile, msimamo huu uko chini ya kukhitilafiana (khilaf) baina ya Wanazuoni wetu kuhusiana na kama mlengwa wa shambulio hilo anaweza kua ni Myahudi/Mkristo [Ahl l-Kitab], kwani andiko pekee la kimsingi linalotumiwa katika kuruhusu jambo hili linahusiana na tukio liliomo ndani ya mipaka waliyokuwemo 'Mushrikin' wale wale kama inavyojionesha kwenye Surat at-Tawba*.)

Kudharau kwa makusudi sehemu yeyote ya mipaka hii ni sawasawa na kutotimiza masharti [*shurut*] ya sala na hivyo kupelekea sala hiyo kua b*atil* na isiokua na maana [*fasad*]. Hii ndio sababu ya kua kitendo [*'amal*] lazima kiwe sahihi na kikubalike kutokana na hukmu za *Sharia'h* ili matokeo yake yawe ya kweli na yenye kukubalika, kama vile ilivyoelezwa kwa kina katika kauli ifuatayo ya Imam Ibn 'Ata'illah pale aliposema:

**man ashraqat bidayatuhu ashraqat nihayatuhu.**
[Anaefanya vyema mwanzoni mwake ataufanya mwema mwisho wake].

Kisharia, mwisho wa kitu hauwezi kuhalalisha jambo isipokua jambo lenyewe liwe ni jambo lililoruhusiwa, au Mubah (sio Haram) na hili limewekwa wazi katika kanuni maarufu ifuatayo ya *Sharia'h*:

**wasIlatu T-TA'ati TA'atun wa-wasIlatu l-ma'Siyati ma'Siyatun**
[Njia za kujipatia thawabu ni thawabu na njia ya kujipatia madhambi ni dhambi].

Hivyo hata kitendo cha kirahisi cha kufungua dirisha, ambacho kitakachokua ni *Mubah* na *Halal*, kidini hua hakina thawabu wala dhambi na pale mtoto anapolifungua dirisha, kwa nia ya kumpatia upepo mama yake wakati wa siku za kiangazi kabla ya mama huyo kuomba afunguliwe dirisha hilo, basi kitendo hicho hua ni ***Mandub*** [kinachopendekezwa] na mtoto huyo atapata thawabu kesho akhera kwa *'amal* yake hiyo na kupata radhi za Allah.

**wallahu a'lam wa-ahkam bi-s-sawab!**
{Allah anajua lile lililo sahih!}

**Ikiwa watasema**:



Katika vitabu vya zamani vya *Sharia'h* za Kiislamu nimesoma kua:

**Inakirihisha kufunga safari ya kwenda kupigana [*ghazw*] dhidi ya Waislam wasiokua marafiki bila ya ruhusa ya *Khalifah*. (hivyo ikiwa hakuna *Khalifah* hua haina haja ya ruhusa)**

Jee jambo hili halifanyi kua ijapokua ni Makruh kwa yeyote yule kuitisha Jihad, jee inaruhusiwa? '

Sisi tunasema: ***La ghazwata illA fi l-jihAdi*** [Haiwezekani kuwepo na vita isipokua wakati wa Jihad]!

Vitabu kwa msingi vya *Sharia'h*, kama vile pia ilivyo maandiko ya msingi (kama aya ya *Qur'an* miongoni mwa aya za Hukmu (*Ayat al-Ahkam*) au *Hadith* kutoka katika *Hadith* za Hukmu (*AHadith al-Ahkam*)) lazima zisomwe na kufahamika kutokana na kile kilichotangulia kabla yake na kinachofuatia baada yake. Kukhitimisha kua ni makruh au inaruhusiwa kwa yeyote yule zaid ya wale wasiokua na Mamlaka ya kutangaza au kuanzisha vita hutokana na ushahidi usiokua sahih, kwani hua unavunja kanuni za mapigano zilizozungumziwa hapo juu.

Maana yake halisi ni kua, kuhatarisha maisha ya mtu bi*nafsi* [*taghrir bi-nafs*] wakati inapokua tayari kuna mapigano bila ya kuwepo kwa makubaliano ya kusitisha mapigano kama tulivyoona hapo mwanzo katika sehemu ya Ihya', lakini kwa uhakika si kutokana utekelezaji wa mambo hayo ya kutangazia mapigano ya vita n.k. Hili ni jambo lililowazi kutokana na lugha iliyotumika: *ghazw* [kitendo cha kupigana, shambulizi, au kuvamia ; mipaka ya chini kabisa kwa mifano ya kileo ni: kushambulia kwa kikundi cha wapiganaji wa kijeshi [*katiba*]* huweza kutekelezwa pale tu inapokua kuna hali ya vita vya Jihad na si vyenginevyo.

**Fa'ida**

Imam Ibn Hajar (Allah amridhie!) ametaja mpangilio wa makundi ya wapiganaji wa kijeshi kama ifuatavyo: ***Ba'th* [sehemu] wanapokua pamoja, *Katiba* [kikundi cha wapiganaji], ambayo ni sehemu ya *sariyya* [yenye wapiganaji 50 hadi 100], ambayo pia ni sehemu ya *Minsar* [yenye wapiganaji 800], ambayo ni sehemu ya *Jaysh* [yenye wapiganaji hadi kufikia 4000], ambayo ni sehemu ya *jahfal* [yenye wapiganaji wanaozidi 4000], ambao huunda *Jaysh 'adhim* [Jeshi kuu].** [*Ibn Hajar, Tuhfa, 12:4*]

Katika skuli yetu hua inachukiza lakini haikukatazwa kabisa kwa mpiganaji kuasi au kwa maneno mengine kuenda kinyume na maamrisho ya mwenye mamlaka juu yake, iwe sehemu ya kikundi chake kiwe chenye nguvu ama la. Kwa mtazamo wa kileo huingia pia wapiganaji wanaokataa kutii baadhi ya maamrisho waliyopewa na viongozi wao au mbinu walizoamrishwa na wakubwa wao wakati wa vita ama vyenginevyo.

Maelezo yanayofuatia kutoka katika maandishi uliyoyanukuu yatasaidia kuweka wazi jambo hilo kwa ajili yako:

**[Maandishi ya asili:] ‘Haipendezi kuanzisha shambulio [iwe kikundi kina nguvu (*man'a*) ama vyenginevyo; na baadhi wamefafanua kua kundi lenye watu kumi wenye nguvu] bila ya ruhusa ya mwenye Mamlaka ([Maelezo]: au msaidizi wake, kwani shambulio hutegemea na mahitajio [ya mapigano na mambo kama hayo] na wenye Mamlaka hujua zaid juu ya mahitajio hayo. Sio hairuhusiki [kuenda bila ya ruhsa]{ikiwa} hakuna hatari ya kupoteza maisha ya mtu bi*Nafsi* hata kama ikiwa inaruhusika katika vita.)**’ [*Ibn Barakat, Fayd, 2:309*]

**Ikiwa watasema:**

‘**Jee nini maana ya *Sharia’h* ya *Fiqh* ambayo kila siku nasikia kua Jihad ni *Fardh Kifayah* [Wajibu wa Jamii kwa jumla], wakati *Dar al-Islam* inapovamiwa ama inapokaliwa kimabavu hua ni *Fard 'Ayn* [Wajibu wa mtu bi*Nafsi*]? Jee tutaitumiaje tafsiri yake katika hali tuliyokua nayo katika maisha yetu ya leo katika nchi ya Kiislamu kama Misri?**’

Sisi Tunasema kua: **Hua ni *Fard Kifaya* kwa Waislamu wanaokubalika kua wako chini ya Taifa (ama kwa wale wasiokua Waislam, kwao hawawajibiki kidini lakini wanaweza wakasaidia), katika kujiunga na wapiganaji hua ni kwa hiari wakati Taifa linapokua katika hali ya vita na Taifa la wasiokua Waislam. Hua ni Fardh Ayn kwa kila Muislam aliemzima pale inapoamrishwa au kuandikishwa kitaifa jeshini ikiwa Taifa limevamiwa na maadui wasiokua Waislam, lakini fardhi hiyo humalizika pale maadui hao wanaposhindwa ama kiongozi wa mwenye Mamlaka wa Kiislam anapoitisha kusimamishwa kwa vita. Kwa upande wa wale wasiokua wapiganaji, watakua na hiari kujilinda *Nafsi* zao watakaposhambuliwa hata kama ikiwa kwa kurusha mawe au kwa kutumia bakora** [*bi ayyi shay'in aTAqUhu wa-law bi-HijAratin aw 'aSA*].

***Furu'***



Pale isipowezekana kujitayarisha kwa mapigano [na kulikusanya jeshi kwa ajili ya vita (*ijtima' li-harb*), na limetokea shambulio la kushtukiza kutoka kwa maadui na Taifa likashindwa na hivyo kupelekea kutawaliwa na maadui] na kuna mtu [labda nyumbani kwa mfano] anakabiliwa na maamuzi ya aidha kupigana ama kujisalimisha [labda tuseme maadui wameshafika mlangoni], basi anaruhusika kupigana ama kujisalimisha, isipokua kama atajua [*kwa yakini*] kua kama akigoma kukamatwa, atauliwa lakini mkewe atasalimika na kubakwa [*fahisha*] kama ikiwa mkewe atachukuliwa. Kama hali haiko hivyo [tuseme anajua hata kama akijisalimisha, basi yeye atauliwa na mkewe atabakwa na kuchukuliwa], basi [hua hana njia nyengine] kupigana [*jihad*] hua ni wajib bi*Nafsi* juu yake. [*Al-Bakri, I'ana, 4:197*].

Tafakari kuhusiana na *Sharia'h* ya hukmu hii katika dini yetu katika kulinda maisha ya mtu na busara yake ya kutotumuia nguvu hadi pale inapombidi mtu kufanya hivyo na katika sehemu maalum, na shuhudia uhusiano baina ya *maqasid* (makusudio) na *wasa'il* [njia] zinazopelekea hali ya kua mapigano kua ni *Fard 'Ayn* kwa mtu bi*Nafsi*!

**Ikiwa watasema**:

'Jee katika *Madhhab* ya {Shafi`i}, kuna utofauti gani wa maeneo ya ardhi duniani, kwa mfano Dar al-Islam, Dar al-Kufr n.k, na jee Mau'lamaa waliotangulia wamesemaje juu ya hili na vigezo vyao kuhusiana na ardhi hizi?'

**Sisi tunasema:** Kutokana na ukweli wa kitaifa [*tajriba*], Wanazuoni wa Kiislam wamegawa maeneo ya dunia hii katika sehemu zifuatazo: ***Dar al-Islam*** **[hujulikana pia kama: *Bilad al-Islam* au *Dawla al-Islam*; Taifa, Ardhi au eneo la Kiislamu n.k] na *Dar al-Kufr* [Ardhi au Eneo lisiloku la Kiislam].**

Maana ya Taifa la Kiislam ni: '**Sehemu yeyote ambayo Muislam anaishi na akawa anaweza kujilinda na nguvu za maadui zake [*harbiyyun*] kwa mda fulani ni taifa la Kiislam ambapo pale hukmu zake zinapoweza kutumika kwa wakati huo na wakati utakaofuatia baada ya hapo**' [Ba'alawi, Bughya, 254]. Yule asiekua ai Muislam anaeishi katika eneishi katika ardhi ya Kiislam hua ni: *kafir dhimmi* au *al-kafir bi-dhimmati l-muslim* [asiekua Muislam katika maangalizi ya Waislam].

Kimaana ni kua, nchi hua ya Kiislamu pale inapokua Waislamu wanaendelea kuishi katika nchi hiyo huku wakifaidika kwa kisisasa na kiutekelezaji wa Mamlaka yaliyokuwepo. (Fikiria, kwa Muislam ardhi ziko nyingi, tofauti, kubwa na pana; na wasivyokua na uwezo wa kuliona hili ni wale wanaojaribu kuwekea mipaka ya

Ardhi ya Kiislam iwe vipi, na bila ya kujua ama la huanza kuubinya Ulimwengu wa Kiislam )

Ama kwa taifa lisilo la Kiislam ni kutokuwepo kwa taifa la Kiislam.

Ama kwa *Dar al-Harb* [ambalo pia huitwa, *Ard al-'Adw*], ni taifa lisilo la Kiislam ambalo liko katika hali ya mapigano na Taifa la Waislam. Hivyo mpiganaji asiekua Muislam anaetoka katika sehemu hiyo, katika vitabu vyetu hujulikana kama: *Kafir harbi*.

***Furu'***

Hata kama ikiwa kama huyo ataingia au ataishi katika nchi ya Kiislam ambayo iko katika hali ya vita na nchi yake ya nyumbani, na ikiwa anaishi kutokana na ruhusa ya wenye Mamlaka ya Kiislam (kama vile kuingia na visa halali n.k), basi utukufu wa maisha ya *kafir harbi* hua unalindwa kisharia kama vile ilivyokua kwa Waislam na wasiokua Waislam waliokua chini ya nchi hiyo [Al Kurdi, Fatwa 211-2]. Katika hali kama hii, hali yake kisharia hua ni *kafir harbi bi-dhimmati l-imam* [asiekua Muislam anaelindwa na Mamlaka ya Kiislam], ambapo, kwa kila kitu hua kama wale wasiokua Waislam walioko chini Taifa la Kiislam. Kwa njia hii, utaona kua kua utofauti ulioko baina ya *dhimmi* na *harbi* asiekua Muislam hua ni kwa ki elimu tu na huonekana kwa jina tu.

Mtizamo wa hukmu wa wale wanaomuogopa Mola wao, wenye Taqwa na wenye kufuata njia za Kiislam ni kua sio tu kuwashambulia wale wasiokua Waislam hairuhusiki na hua ni kitendo cha kufanya maasi [*ma'siya*], lakini pia hatua zilizochukuliwa na viongozi watekelezaji wenye Mamlaka kama vile ilivyo Indonesia au Malaysia hivi sasa, kuwalindia maeneo yao ikiwemo makanisa yao na majumba mengine ya kuabudu, kutokana na hali ya hatari ya kuuliwa au kuripuliwa, umo ndani ya mlango wa *amr bi-ma'ruf wa nahi 'ani l-munkar* [Jukumu la kuamrishana mema na kupinga dhulma; katika maana ya leo ni kusimamia sheria], hata kama ikiwa wasimamiaji hao wa Kiislam [*muhtasib*] watakufa katika kuwalinda wasiokua Waislam.

**Ikiwa watasema:**

‘Jee sisi tuliokwepo katika nchi za Umoja wa bara la Ulaya tuko katika Ardhi gani Kiislam, na ni nini hukmu ya wale walioko huko? wanatakiwa waondoke?’

**Sisi tunasema:** Ni jambo lililowazi kua nchi zilizoko katika umoja huo ni nchi ambazo si za Kiislam, isipokua Uturuki au Bosnia, kwa mfano ikiwa zimo ndani ya umoja huo. Hali ya Waislam wanaoishi na waliozaliwa katika maeneo yasiyokua ya Kiislam hua ni mbadala na ile waliyokua nayo wale wasiokua waislam katika nchi ya Kiislam yaani hua: *Al-muslim bi-dhimmati l-kafir* [Waislam walio chini ya uangalizi wa taifa la wasiokua Waislam] na kutokana na mtizamo wetu wa kidini ni kua tupende tusipende wao hua ni sawa na hali aliyokua nayo mgeni asiesahauliwa kua yeye ni mgeni.

Iko hukmu yake kwa wenye hali kama hii katika *Sharia'h*. Jibu la swali lako ni kua wanatakiwa wabakie katika nchi hizo, na kama inawezekana wajifunze kuyatibu maradhi ya kuishi katika ndoto yaliyokuwemo ndani ya utamaduni wa nchi hizo, aidha kwa kujitenga kinafsi ama kwa kujitenga kijamii kwa ujumla, na kama hawawezi kufanya hivyo na wanaona kua mazingizra yao hayaendani na maisha wanayohisi kua wanatakiwa waishi basi ni vizuri kwao kuhama katika nchi hizo na kuenda kuishi katika nchi za Kiislam. Hali hii imewekwa wazi na fatwa ya Imam al-Kurdi (Allah amridhie!) kwani yeye aliulizwa:

'**Katika eneo ambalo linatawaliwa na wasiokua Waislam, wamewawacha waislam bila ya kuwabughudhi, isipokua hua wanawalipisha kodi kila mwaka [*mal*] kama vile ilivyokua katika kodi ya Kiislam [*jizya*], na pale Waislamu wanapolipa kodi hiyo bashi huhakikishiwa usalama wao na wale wasiokua Waislam hua hawawapingi [yaani hawawaingilii katika mambo yao]. Hivyo Uislam hua unaendelea kama kawaida na waislam wanafanya Ibada zao bila woga [yaani wako huru kufanya Ibada zao katika maeneo ya jamii ya wasiokua Waislam]. Ikiwa hawawalipi, wanaweza kuwaua au kuwafukuza. Jee inakubalika kulipa kodi hiyo [na hivyo kuishi pamoja nao]? Ikiwa unasema inakubalika, jee kuna hukmu gani kuhusiana na wale wasiokua Waislam waliotajwa katika swali hili hapo awali watakapoenda vitani na taifa jengine la Kiislam: Jee inaruhusika kuwapinga na kama inawezekana kuchuka mali zao? Tafadhali tupe mtizamo wako!**'

'Jibu ni kua: **Wakati upo uwezekano kwa Waislam hao kufanya Ibada za dini zao, wazi bila ya kujificha na hakuna woga wa vitisho vyovyote [*fitna*] kuhusiana na dini yao ikiwa watalipa kodi hiyo kwa wasiokua Waislam basi inaruhusika kuishi katika nchi hiyo na inaruhusika kulipa kodi hiyo kutokana na kuhitajika kwake, na ni wajib kulipa kodi hiyo kwa kuondoa woga wa kudhuriwa kwa Waislam hao. Kuhusiana na hukmu ya wasiokua Waislam kua vitani na Waislam kama ilivyotajwa hapo juu, kwa sababu ya kua wanawalinda**

**Waislam waliokua chini ya Mamlaka yao, basi hairuhusiki kwa Waislam hao wanaolindwa kuwaua au kuwaibia watu hao’** [*al-Kurdi, Fatawa, 208*]

***Dabit*** (Kanuni ya msingi) kuhusiana na *mas'ala* haya ni:

***Wa-in qadara 'ala iZhAri d-dIni wa-lam yakhfi l-fitnata fi d-dIni wa-Nafsihi wa-mAlihi lam tajib 'alayhi al-hijratu* [ikiwa mtu anaweza kufanya ibada bila ya kipingamizi wala kujificha na haogopi kudhurika kwa dini yake, maisha yake na mali yake basi kwake yeye kuhama hua si wajib.]**

***Furu'***

Wana*Fiqh* wetu wamezungumzia kwa undani mambo yanayohusu hali za Waislam wanaoishi katika nchi zisizo za Kiislam, na wamezigawa hukmu za mtu kuhama kutoka katika nchi hiyo kuelekea katika nchi ya Kiislam katika njia nne (tukichukulia kua Muislam huyo anao uwezo wa kuhama):

1. **Kukatazwa kuondoka**: Pale wanapokua na uwezo wa kulilinda eneo lao kutoka kwa maadui wasiokua Waislam na kuondoka katika eneo hilo na wakawa hawahitaji msaada kutoka kwa taifa la Kiislam, kwani sehemu yao ni sehemu ya Kiislam na hivyo wakiondoka itakua si sehemu ya Kiislam.

2. **Makruh**: Wakati inaporuhusiwa kwao kufanya Ibada za dini yao bila ya kujificha, na wao wanataka kufanya Ibada bila ya kujificha.

3. **Inapendekezwa**: Inawezekana kufanya Ibada kwa uwazi lakini wao hawataki kufanya kwa uwazi.

4. **Wajib**: Pale inapokua hakuna njia nyengine ila hiyo,{kufanya Ibada bila ya kujificha}isiowezekana.

**Ikiwa watasema**:

‘Unasema kua katika wakati tuliokua nao, kutokana na mazingira ya kiutawala na kuungana ungana kimataifa, kua vigezo tulivyokuanavyo haviwezekani kutumika tena, au katika skuli za *Madhhab* yetu tunazo nyenzo za kutosha katika kuendelea kutumia vigezo hivyo’

**Sisi tunasema:** Kama alivyosema Imam Al Ghazali: '**Inapofahamika maana halisi, basi haina haja ya kuuliza kuhusiana na jina'. Vigezo haviwezi kutegemewa; bali maana iliyo nyuma ya vigezo hivyo ndio vinatakiwa kufahamika vizuri zaid. Na vigezo hivyo vinapofunguka, basi moja kwa moja huonekana utumiaji wake katika nyakati zote, kama vile tukichukulia yale yaliyokuwemo ndani ya vitu kama: *Jihad, Mujahid* na *Shahid.* Matokeo yake ni kua yule Muislam atakaeshindwa kugundua utumiaji wake na akashindwa kuunganisha na kujaza nafasi zilizomo baina ya mapengo yaliyomo ndani ya vigezo vyetu wenyewe tulivyovirithi kulingana na vigezo tulivyonavyo katika wakati wetu wa leo, watakua wakiishi katika utamaduni wenye maradhi ya kuishi katika ndoto na hawatokua na uwezo wa kuzitenga *Nafsi* zao na jamii zilizowazunguka na hawatokua na usalama [*sukun*] na viumbe wengine**.

Kama ilivyo *sabab al-wujud* ya nakala hii inayotokana na Waislamu kutofahamu maana ya maneno yanayotokana na urithi wao wenyewe uliojaa utajiri wa misimamo, fitna katika dunia yetu inatokana na wale waliofahamu sivyo *Sharia'h* zetu.

Angalia kwa makini maneno ya Mawlana Rumi (Allah azitukuze siri zake!):

Nenda zaid ya majina na angalia sifa, ili zikuoneshe njia ya kuupata umuhimu.

Kutokukubaliana baina ya watu hutokana na majina, Usalama hupatikana pale wanapoipata maana halisi.

Kwa kila vita na migogogro baina ya *Bani Adam* vimetokea kutokana na kutokukubaliana juu ya majina.

Ni jambo la kijinga lisilokua na maana kwa sababu, tukishapita kugombana kwetu kuna meza ndefu ya ushirikiano wetu iliokwishapangwa na kutusubiri sisi tukae chini.

**Mwisho wa sehemu ya *Masa'il.***

---

Ni jambo linalosikitisha sana kua mbali ya kua na hukmu zilizojaa busara ya hali ya juu na zilizopangika za mapigano na mbali ya ukali wa hukmu, ukarimu na uadilifu kwa waliodhaifu (wanawake, watoto na wazee) ambazo wapiganaji wetu

wanategemewa kuzizingatia, zote zimefanyiwa kazi na kupangiliwa na wana*Fiqh* wetu wa Ummah kutoka kwa kizazi cha Salafi, leo hii kuna ambao miongoni mwetu hawaoni aibu kuachana na njia hizi takatifu na kuamua kufuata mitizamo ya watu amabo hawajapitia wala hawana mafunzo ya *Sharia'h* hata kidogo wachilia mbali ya kua na cheo cha ukadhi au uwana*Fiqh* - urithi halali na chanzo ambacho ndani yake wanatakiwa wapate muongozo kabla ya kuanza chochote. Badala yake wanategemea wahandisi na wanasayansi na wale ambao hawamo hata katika *ahl* kuzungumzia kwa jina la *Sharia'h*. Pamoja na hawa wahubiri wenye kupigania kuleta mabadiliko na *da'i* wanaingia na kutoka katika mitizamo ya *Sunnah* kuhusiana na hukmu za *Siyar/Jihad/Qital*, n.k, za mapigano.

Hawaoni kua kwa kufanya hivyo na kwa kuwafuata watu hao watakua wanapinga na kudharau mipaka na makatazo yaliyosimamiwa na kutunzwa na wazee wetu wachamungu waliotutangulia na hivyo watakua wanaipa migongo Jamaa na *I'jmaa* na watakua wanaingia katika mambo ambayo hayakubaliki kisheria katika historia yote ya Ahlu Sunna wal Jamaa? Wamesahau kuhusu sehemu ya makusudio (*maqsad)* ya *jihad* ni kuweka mipaka ya mapigano na kua mapigano kwa Waislamu sio mapigano ya kuwavamia wote, hivyo wanawake, watoto na wasiokua na hatia hawatakiwi kuuliwa na mali zao hazitakiwi kuteketezwa bila ya kua na haja yakufanya hivyo?

Kwa ufupi, hakuna hukmu yeyote katika historia ya Kiislam ya Sunni kutumia mbinu za kuwashambulia raia na sehemu zisizokua za kijeshi. Hata hivyo ukweli ulio mchungu leo hii ni kua wafuasi wa Sunni waliokua kidogo katika maeneo kama ya Iraq au Beslan au sehemu yeyote pale wamekua wakirejea vitendo hivyo kwa kutumia jina la *Jihad* na kwa ajili ya Ummah. Labda inawezekana kua shambulio la kwanza la kuvunja utulivu uliokua ukipendwa ni lilikua ni la Hamas kuripua basi la abiria katika mji wa Jerusalem 1994 - si zamani sana.

(Hebu tafakar ukweli huu!) Mara tu baada ya tukio hilo, Wanazuoni wa *Madhhab* ya Sunni ya Shafi'i walitoa tamko kuanzia Mashariki ya mbali hadi Hadramawt, si tamko la makubaliano ya kuweka wazi msimamo wa kua jambo hilo halikubaliki kisharia, lakini pia kuonya Ummah kua kwa kuelekea katika njia hiyo tutakua tunahatarisha njia bora ya *Ihsan* na kua tunaingia katika hatari kubwa ya kupoteza maadili na mafunzo ya dini. Wale ambao bado wanazilinda mbinu hizi, bila ya kuona hua wanatumia kanuni zisizokua wazi kua inahalalika kutokana na dharura huku wakidharau [*far'i*] misingi kamili, ni lazima waangalie kwa vizuri na kwa kina kwa kile wanachotaka kukifanya na pia wauliza maswali: Jee kuna ulazima, na kama ndio kwanini haya hayakufanywa kabla 1994, hususan katika vita vya kabla yake, kama katika vita vya 1948 na 1967?

Kwa nini mbinu hizi hazikutumiwa na mmoja kati ya *Khalifah* wetu muongofu, mpiganaji jasiri kama Sayyidna Ali Ibn Abi Talib, ambae wakati alipokua akipigana katika vita vya *Khandaq*, adui yake aliekua akipigana nae ambae ilikua bado sekunde tu auliwe na adui huyo, akautemea mate uso wake wenye busara, lakini Sayyidna Ali Ibn Abi Talib hakumfanya kitu na akamuachia. Baadae alipoulizwa sababu ya kumuachia adui yule wakati Allah alikua amempa nguvu ya kua na uwezo wa kumuua, Sayyidna Ali Ibn Abi Talib alijibu: '**Nilikua napigana kwa ajili ya Allah, na aliponitemea mate niliogopa kua kama ningelimuua basi ingelikua nimemuua kwa sababu ya kulipiza kisasi cha kutemewa mate**', Kitendo hiki hakikua cha kijinga bali kilikua ni kitendo kinachoashiria ujasiri na busara ya wapiganaji wa Kiislam: **Kupigana lakini si kwa hasira**.

Ni ukweli uliowazi kua, tukio pekee linaloigwa katika utumiaji wa mbinu hizi katika historia ya Uislam ni lile tukio la ugaidi wa kijinga lililofanywa na 'Wauaji' wa Nizari Ismai'liya. Athari ya maarufu ilikua ni uuaji wa kujitoa muhanga kwa kumuua waziri mwenye busara na mlinzi wa Dini ambae kama angelikua hai angalilishughulikia suali la fitna ya Makafiri: Nizam al Mulk (Allah amrehemu) *Jamal al Shuhada* katika siku ya Alkhamis mwezi kumi Ramadhan 485 A.H ambayo ni sawa na 14 oktoba mwaka 1092. Mbaya zaidi ni kuhusiana na kesi ya Palestina, tukio linaloigwa halikupangwa na Waislamu bali lilipangwa na magaidi wa mwanzo wa Kiyahudi miongoni mwao ni pamoja na kina Irgun, ambae aliripua hoteli ya *King David* katika mji wa Jerusalem tarehe 22 -7- 1946.

Hivyo hebu jiulize wewe kama ni mtu muadilifu na ni mchamungu ambae kila sehemu ya kiungo chake kitaenda kuhojiwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* : Hivi ni kweli unataka kufuata nyayo za Wayahudi na wale Ismai'li badala ya kufuata njia iliyochukuliwa na kipenzi chetu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, ambae kwa takriban ya nusu ya {ishirini na tatu }miaka ya kazi yake alistahmili maudhi, adhabu na matusi ya watu wa Makkah? Jee hasira ndio nguvu yako ya kipekee? Ikiwa ndio, basi kumbuka wasia wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua hasira hutokana na Shaitan. Na dharura ni kisingizio chako pekee kwako kuwafuata katika mashimo yao. Unafikiria ni nani miongoni mwa Mujahid wetu waliomo katika historia ya Kiislam, kama Sayyidna Ali Ibn Abi Talib, Salah Din na Muhammad Al Fatih (Allah awaridhie) wangeliweza kusamehe haya mambo yanayofanyika leo hii katika miji ya Baghdad, Jerusalem, Cairo, Bali, Casablanca, Beslan, London na New York, baadhi ya mauaji hayo yamefanyika katika siku ambazo ni haram ki *Sharia'h* kupigana: *Dhul - Qa'da* na *Dhul - Hijja*, *Muharram* na *Rajab*? Kila mtu mwenye *fitra* ataona kua mambo haya hayahusiani na *Sunnah* yeyote isipokua *Sunnah* ya kupotoka. Hivi ndivyo inavyotokea pale *wahm* (ufaham) wa *Bani Adam* unapoachana na *'aql (akili)*, na moja ya (makusudio) *maqasid* yanapo

halalisha (njia) *wasila*, na ukweli wa (matawi ya *Sharia'h*) *furu'* unapobatilishwa bila ya kanuni kwa kujumuisha (asili) *usul*, na baya zaidi, kama ilivyoelezewa na kashfa ya milele ya *Iblis*, pale inapokua utukufu wa (kumtegeme Allah pekee) *tawakkul* inapobadilishwa na misingi ya *nafs*.

Kweli sisi ni Ummah mmoja, hivyo sehemu moja ya mwili inapovamiwa na basi na sehemu nyengine bila ya kutaka huhisi maumivu hayo, lakini historia yetu inatuonesha kua sisi pia ni wenye busara na akili mbali ya kupata athari na misukosuko, *Ummah* wetu. Hiyo ndio siri ya mafanikio yetu na humo pia ndio nguvu zetu zitakapo hifadhika milele kama vile ilivyoahidiwa na *Qur'an* tukufu : katika *sabr* (Subra) na katika *tawakkul* (Kumtegemea Allah). Inajulikana sana kua wakati Jerusalem ilipotekwa na majeshi ya Makafiri (Crusaders) tarehe 15 Julai mwaka 1099 na ikatawaliwa nao, mbali ya kua wananchi wake walibakwa, waliuliwa na kuteswa na Makafiri hao na Ummah ukadhalilishwa - kwa mambo ambayo hayasemeki wala kufikirika ukifananisha na yale wanayofanyiwa Waislam sasa hivi – ilichukua zaidi ya miaka 100 ya Subra. Lakini mwishowe yakatokea mapigano yaliyo halali chini ya mtazamo wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ambae alimruhusu Salah Al-Din Ayoub kuikomboa Jerusalem.

Tunatakiwa kufundishwa tangu tukiwa watoto na baba zetu na mama zetu umuhimu wa kulipa kipaumbele suala la utafutaji wa suluhisho la mazingira ya ulimwengu wetu na majukumu yetu kwa jamii zetu – kwani hatutoepuka maswali ya kaburini kuhusiana na jamii zetu – hivyo kwa kumurika mwanga huku tunategemea kua mwitikio wetu hautokua usiofaa wala usiokubalika. Hii ndio maana ya hakika [*haqiqa*] ya nasiha [*nasiha*] ya kweli ya kipenzi chetu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: kuachana na lisilo kuhusu [*tark ma la ya'nih*], ambapo wakati na nguvu zetu ni bora kuzielekeza katika kuendeleza Waislamu wengine leo hii ama kuwasaidia wengine Duniani.

Kweli ni jambo la maumbile kuhisi maumivi wakati wanapofariki ndugu zetu bila ya haki popote pale, hususan vifo hivyo vinapokua vinasababishwa na wale wasiokua Waislam. Lakini LAZIMA itakua inauma zaid wanapokufa Iraq kwa mfano, pale inapotokea kua vifo hivyo vimesababishwa na mhanga/shahidi/kujiua kwa kukusudia shambulio ambalo limefanya na mmoja mwa wale walio miongoni mwetu kwa *tafakkur* (Kutafakar), maumivu ya pili yanabidi kutuamsha sisi kuona kua njia na kanuni za shambulio hilo haziko sahih kisharia – kwa kimaandiko na kwa kiakili – na pia si zenye madhara kwa wale majirani zetu wasiokua Waislam tu lakini pia ni msiba mkubwa na *fitna* kwa *Umma* wetu uliorehemewa, hivyo bila ya *maslaha* mazuri kwa jumla, basi kuna ulazima kusimamishwa jambo hili.

Kwa kumalizia, tunaweza kujumuisha mambo yote hayo katika kauli ifuatayo: **Makosa mawili hayafanyi kosa la pili kua ni sahih [*lA yaj'alu Z-ZulmAni th-thAniya Haqqan*]. Ikiwa maumivu ya kwanza ndio ambayo yanapelekea kuhalalisha upotovu wa vijana wetu kulipiza kisasi katika njia ambazo *Sharia'h* yetu tukufu na bila ya shaka inapinga (jambo ambalo linafanya nakala yako ivutie zaid, kwani muandishi wake anaonekana amevuka umri maalum wa miaka 40), basi maumivi yanayofuatia yanatakiwa yawe makali zaid yatakayozalisha mwamko wenye maana zaid. Kutokana na nia hii, tunaweza kua na matumaini, kua tutaweza kukifikia kile kiwango cha darja yetu na sifa nzuri na kuigundua tena heshima yetu na sifa za ukarimu wetu kwa wale walio dhaifu zaid yetu bila ya kupunguza ushujaa wetu.**

Ninamalizia kwa aya ya mwanzo kushushwa katika *Qur'an* ambayo ilitoa ruhsa ya mapigano na ni kwa wale wenye mamlaka tu:

﴿وَقَاتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يُقَاتِلُونَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْمُعْتَدِينَ﴾

***Wa-qAtilU fI sabIli LlAhi l-ladhIna yuqAtilUnakum wa-lA ta'tadU inna LlAha lA yuHibbu l-mu'tadIna***. (*Surat Al-Baqara, 2:190*)

*Tafsir:* ***Na piganeni kwa ajili ya Allah dhidi ya wale wanaokupigeni: lakini msivuke mipaka kwani Allah hapendi wenye kuvuka mipaka.***



Na wakati huo hata usalama unakubalika kuliko vita:

﴿وَإِن جَنَحُوا۟ لِلسَّلْمِ فَٱجْنَحْ لَهَا وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ﴾

**Wa-in janahoo lilssalmi faijnah laha watawakkal AAala Allahi innahu huwa alssameeAAu alAAaleemu** (Surat *Al-Anfal, 8:61*).

*Tafsir:* ***Na ikiwa watakubali usalama, basi nanyi kubalini na mtegemeeni Allah hakika yeye ni mwenye kusikia na kujua kila kitu.***

Hata kama ukifikiria kua wenye Mamlaka wameamua sivyo na wewe hukubaliani na uamuzi wao wa kutopigana na wasiokua Waislam, ambapo wewe unataka kutangaza vita basi fuata amri ya Mungu ifuatayo:

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَأُوْلِى ٱلأَمْرِ مِنْكُمْ﴾

***Ya ayyhuhA l-ladhIna AmanU aTI'u l-LAha wa-aTI'u r-rasUla wa-uli l-amri minkum*** *(Surat Al-Nisa', 4:59)*

*Tafsir:* ***Enyi mlioamini, Mtiini Allah na Mtume wake na wale wenye Amri juu yenu!***

Ikiwa bado unatilia mkazo kua wenye mamlaka dhidi yako wanatakiwa kutangaza vita dhidi ya nchi isiyokua ya Waislam ambayo wewe unataka itangaziwe, basi jambo la mwisho ambalo unaweza kulifanya kwa uwezo wako ni kukabiliana na viongozi hao. Hata hivyo, ikiwa hasira zako hazizuiliki na zinawaka moto ambao unakupelekea kuweka wazi kutokubaliana na Waislam wenye mamalaka dhidi yako na kutangazia vita na wale ambao unataka wenye mamlaka kwako wawatangazie vita na hivyo ukaishia kutumia nguvu, basi fahamu kua utakua umevunja *Sharia'h* za dini ya Kiislam. Na ikiwa umefikia kutumia nguvu basi moja kwa moja unakua unaingia katika hali inayojulikana kama hali ya uasi [*ahl al-baghy*] ambapo wenye Mamlaka watakua na haki ya kukuadhibu: **Hata kama ikiwa wenye hao wanasemekana kua ni kweli si waadilifu [*fasiq*]**. (Maana ya Muasi ni: '**Muislam ambae hakukubaliana [si kwa moyo au kwa ulimi bali kwa mikono] na viongozi wenye Mamlaka hata kama ikiwa wenye Mamlaka hao si waadilifu [*ja'ir*] na yeye ni muadilifu ['*adilun*]**' [Al-Nawawi, Majmu', 20:337].)

Na hii ndio maana, ndugu zagu pale inapotokea kua maamuzi ya kupigana si halali kwa yule mpiganaji basi anatakiwa asivunjike moyo kwa ajili ya Allah; hebu tukumbushane maneno ya kipenzi chetu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*a aliposema:

***AfDhalu l-jihAdi kalimatu Haqqin 'inda sulTAnin jA'irin***

**Jihadi bora ni maneno ya ukweli mbele ya uso wa kiongozi asiekua muadilifu**. (kutoka kwa Abu Sa'id al-Khudri) na wengineo, *Hadith* ambayo imeripotiwa na Ibn Al Ja'd, Ahmad, Ibn Humayd, Ibn Majah, Abu Daud, Al Tirmidhi, al Nasa'i, Abu Ya'la, Abu Bakr al-Ruyani, Al Tabarani, Al-Hakim, na Al Bayhaqi).

Kwani inawezekana, hususan katika maisha yetu ya leo, kupigana kwa kupinga dhulma na *taghut* duniani kupitia kwa ulimi wako, maneno yako, kwa kutumia kalamu na korti, ambazo pia huhesabika na huingia kwenye kauli ya Mtume yenye maana ya *Jihad*, hata kama ikiwa si kwa kupitia vitani. Kwa kukumbusha [*tadhkira*] Mwanazuoni mkubwa, Imam al-Zarkashi alisema:

**‘Vita ni njia ya mwisho na wakati njia nyengine ziko wazi basi hizo ndizo njia zinayopitiwa na Waislam.**’

Masha-Allah, maneno ya kweli yaliyobarikiwa, hivyo *Mujahid* au mpiganiaji anaefuatia hatokua na upungufu wa ushujaa wowote katika kampeni zake za kutaka mabadiliko katika nchi yenye dhulma kuliko yule Mujahid alietangulia na kupigana kwa ushujaa katika vita vilivyo halali.

*fa-t-taqillaha wa-raji' mufatashata Nafsika wa-islaha fasadiha wa-huwa hasbuna wa-ni'ma l-wakil wa-la hawla wa-la quwwata illa billahi l-'aliyyi l-'azim! wa-salawatuhu 'ala sayyidina Muhammadin wa-alihi wasallim waradiyallahu tabaraka wa-ta'ala 'an sadatina ashabi rasulillahi ajma'in wa-'anna ma'ahum wa-fihim wa-yaj'aluna min hizbihim bi-rahmatikaya arhama r-rahimin! Amin!*

Hii iwe na manufaa kwetu.

Kwa hisia zitokazo moyoni na salam na tayyiba kutoka Oxford hadi Brunei,

M. Afifi al-Akiti 16 Jumada II 1426 23 VII 2005.

***** *****

***RU’YAT UL HILAL* - MUONEKANO WA MUANDAMO MWEZI KATIKA UISLAM.**

Kwa karne na karne, Ummah wa Kiislam ulimwenguni umekua ukianza na kumaliza nyakati zake za Ibada mbali mbali ikiwemo, Funga, Iddi, Kuchinja, Hija, Edda ya kufiwa, Edda ya Talaka n.k kwa kutumia muonekano wa mwezi muandamo, kwani



hivyo ndivyo alivyoweka wazi Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na Mtume wake Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kwa kutueleza katika Aya na *Hadith* zifuatazo:

﴿يَسْأَلُونَكَ عَنِ ٱلْأَهِلَّةِ قُلْ هِىَ مَوَاقِيتُ لِلنَّاسِ﴾

**Yas-aloonaka AAani al-ahillati qul hiya mawaqeetu lilnnasi** *(Surat Al Baqara 2:189)*

*Tafsir:* ***Wanakuuliza (Ewe Muhammad) kuhusiana na miezi (miandamo). Sema 'Hizi ni alama za nyakati kwa ajili ya watu'***

Imam `Abdur Razzaq anahadithia *Hadith* ya Abd Allah Ibn `Umar isemayo kua: Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua:

«جَعَلَ اللَّهُ الْأَهِلَّةَ مَوَاقِيتَ لِلنَّاسِ، فَصُومُوا لِرُؤْيَتِهِ، وَأَفْطِرُوا لِرُؤْيَتِهِ، فَإِنْ غُمَّ عَلَيْكُمْ فَعُدُّوا ثَلَاثِينَ يَوْمًا»

*Tafsir :* **Allah amejaalia miandamo ya miezi kua ni kwa ajili ya kuwekea alama za Nyakati kwa ajili ya watu. Hivyo fungeni kwa kuuona mwezi na fungueni kwa kuona mwezi, na ikiwa mwezi umefichika basi timizeni siku thelathini** (*Hadith hii inapatikana katika Mustadrak al Hakim, Imam Al hakim anasema kuhusiana na Hadith hii kua Sanad yake ni Sahih na Bukhari na Muslim hawakuiandika*)

Lakini hata hivyo katika miaka ya karibuni baada ya kuanza kutokea mtihani wa maendeleo ya kisayansi na kiteknolojia na hivyo kuifanya dunia kua kama katika kiganja cha mkono cha *Bani Adam*, Hivyo basi baadhi ya watu wameamua pia kuuingiza muandamo wa mwezi ndani ya mfumo huo wa kuuweka muandamo wa mwezi ndani ya kiganja cha mkono, na hivyo kusababisha mgogoro usiokwisha kila siku, jambo ambalo limepelekea baadhi ya Wanazuoni kuona kua suluhisho la pekee la kutatua mgogoro wa mwezi ni kutumia mfumo wa kalenda ya mahesabu ya muandamo mmoja wa mwezi kwa dunia nzima.

Lakini hata hivyo jambo hilo la kufuata mfumo wa mahesabu ya sayari hua ni jambo linaloenda kinyume na *Sharia'h*, kwani kalenda hua inakubalika pale inapotumika kukanusha uwezekano wa muandamo wa mwezi au kuunga mkono uwezekano wa muandamo wa mwezi, lakini hua haikubaliki kuiamini na kufuata kalenda moja kwa moja peke yake bila ya kuangalia muandamo wa mwezi, au kufuata mfumo wa mahesabu ya sayari peke yake. Kwani kufanya hivyo hua ni kuenda kinyume *Sharia'h*, *Hukm* na pia *I'jmaa* ya makubaliano juu ya jambo hilo kama inavyothibitishwa katika kauli za Wanazuoni waliotangulia, ambapo miongoni mwao wakiwemo:

1. Imam Abu Bakr Ibn Mundhir An Nishapuri.
2. Imam Abu Umar Ibn Abd Al Barr Al Andalus.
3. Imam Ibn Rushd.
4. Shaykh Ibn Taymiyyah.
5. Imam Abd Allah Ibn Al Qurtubi.
6. Imam Abu Walid Al Baji.
7. Imam Ibn Hajr Al Asqalani.

Imam Al Qurtubi ambae ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Malik anasema kua: **Sisi hatumjui Mwanazuoni yeyote yule aliesema kuhusiana na jambo hili hapo kabla (kua inawezekana kutumia hesabu za sayari), isipokua baadhi ya Wanazuoni wa *Madhhab* ya Shafií, ambao hata hivyo kuwepo kwa *I'jmaa* inayopingana nao ni uthibitisho tosha dhidi yao**.*(Jamii al Ahkami ul Qurán)*

Imam Ibn Hajar Al Asqallani ambae ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Al Shafii anasema katika *Fat-h al Barr* : '**Na kuna baadhi ya watu hua wana mtizamo ambao wa kua kuwategemea watu wanaofanya mahesabu ya kalenda ya Sayari kunakubalika, watu hao ni *Rawafid*, na imenukuliwa kua baadhi ya Wanazuoni wa Sunni hua wanakubaliana nao, lakini Al Bajji anathibitisha kua kutokana na kupingwa kwao na *I'jmaa* ya Wanazuoni ni ushahidi tosha dhidi yao, na Ibn Bazziah anasema kua : Mtizamo huo *(wa kufuata mahesabu)* ni *Batil*'**.*(Fat-h al Barr Sharh Sahih Bukhari)*

Shaykh Ibn Taymiyyah ambae ni Mwanazuoni Salafi wa *Madhhab* ya Imam Hanbal anasema kua: '**Kwa bahati mbaya Mahesabu ya kalenda ya mwezi hayakubaliki na *Sunnah* na vile vile makubaliano ya *I'jmaa* ya Masahaba, kama vile ambavyo ilivyosema *Hadith* Sahih iliyonukuliwa na Bukhari na Muslim isemayo kua : Sisi ni Ummah usioandika, hivyo hatuandiki wala hatuhesabu, fungeni kwa kuuona mwezi na fungueni kwa kuuona mwezi. Hivyo yule anaetegemea Mahesabu basi mtu wa *Bidaa* aliepotoka si katika upande wa**

**mambo yanayohusu *Sharia'h* tu bali pia katika upande wa mambo yanayohusu Mantiki na Sayansi ya Mahesabu.'***(Ibn Taymiyyah, Majmua al Fatawa).*

Imam Muhammad Amiin Ibn Abidin ambae ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa anasema kua : '**Maimamu wa Skuli nne za *Madhhab* wanasema kua mtizamo ulio Sahih ni kua hakuna dalili ya muonekano wa Muandamo wa mwezi katika wakati wa asubuhi bali dalili yake hua ni wakati wa usiku. Na hakuna uthibitisho katika kauli za *Munajjimin (Wanaofanya mahesabu ya Sayari)*** *' (Imam Ibn Abidin, Rad Al Mukhtar Al Duril Mukhtar).*

Imam Ad Darir ambae ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Malik anasema kua: '**Mwanzo wa mwezi wa Ramadhan huanza kwa… au kwa kukamilisha Shaabani siku thelathini.. na wala si kwa kufaya Mahesabu ya kalenda ya Sayari kulingana na mtizamo *Mashhur* wa Skuli yetu, kwa sababu Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ametuwekea *Hukmu* ya kutegemea kuuona Muandamo wa mwezi au kukamilisha siku thalathini za mwezi wa Shaaban.**' *(Muhammad Ad Dusuki, Hashiyat Ad Dusuki Al Sharhi al Kabir).*

Na akasema tena Imam Al Qurtubi kua : '**Ibn Nafií amesema kua amesema Imam Malik kua : 'Ikiwa Imam (Kiongozi wa Dini au Mtawala) hafungi kulingana na Muonekano wa wazi wa Muandamo wa Mwezi na hafungui kulingana na Muonekano wa wazi wa Mwezi, na badala yake akawa anafunga na kufungua kulingana na Mahesabu ya Kalenda ya Sayari, basi hatakiwi kufuatwa!!''** *(Jamii al Ahkami ul Qurán)*

Imam An Nawawi ambae ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafií anasema kua : '**Yeyote yule anaekubali kufuata Mahesabu ya Kalenda ya Sayari basi mtizamo wake huo hua unapingwa na *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* (Sisi ni Ummah uliokua haukusoma na usiopiga mahesabu, mwezi uko kama hivi na kama hivi)…Hivyo mtizamo uliosahih ni wa wengi miongoni mwa Wanazuoni na mtizamo mwengine wowote ule unaoenda kinyume na hivi hua ni upotovu na unapingana na *Hadith* hiyo**'*(Majmu An Nawawi)*

Imam Ibn Hajar Al Haytam ambae pia ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafií anasema kua : '**Kufunga mwezi wa Ramadhani hua wajib baada ya kukamilika Shaaban au kuuona Muandamo wa mwezi..na sio kulingana na Mnajimu (Mwenye kuangalia Sayari)…au Muhasab (Mfanya mahesabu)..na hairuhusiki kwa mtu yeyote yule kuwafuata watu hao'***(Ibn Hajar Al Haytam Tuhfatul Muhtaj)*

Imam Shamsu Ad Din Al Ramli ambae pia ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafií anasema: '**Tunaweza kufahamu ulingana na kauli ya Muandishi (Imam An Nawawi) kua muandamo wa mwezi huweza kuthibitishwa na muonekano wa Muandamo hata kama Mahesabu ya kalenda yanasema kua hakuna uwezekano wa kuweo kwa mwezi…nah ii ni kwa sababu alie weka hukmu (Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na pia Mtume wake Nabii Muhammadh *Salallahu A'layhi wa Salam*) hakutegemea Mahesabu ya Kalenda bali aliyadharau, na huu ndio ukweli, ambavyo pia ndivyo alivyotoa Fatwa baba yangu (Imam Shihabu Din Al Ramli)**' *(Imam Al Ramli Nihayat ul Muhtaj)*

Ibn Muflih Al Hanbal ambae ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Hanbal anasema: '**Yeyote yule atakaefunga kulingana na mtizamo wa Mnajimu au Muhasab, basi funga yake hubatilika hata kama ikiwa yuko sahih, kwani haitakiwi kutegemea uthibitisho wa yeyote miongoni mwao, hata kama wakiwa wako Sahih**.'*(Ibn Muflih Al Hanbal Al Furuu)*

Imam Ibn Qudamah Al Maqdisi ambae nae ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Hanbal anasema kua: **'Ikiwa mtu atategemea mtizamo wa Mnajimu na wale wenye *I'lm* ya Mahesabu na matokeo yake yakawa Sahih, basi funga yake hua ni *Batil*, hata kama wakiwa Sahih kwani huo hua si uthibitisho wa Kisharia ambao mtu anatakiwa autegemee au kuufanyia kazi, hivyo kuwepo kwake hua ni sawa na kutokuwepo kwake**' *(Imam Ibn Qudamah, Al Mughny)*.

Hivyo ndivyo baadhi ya vithibitisho vinavyoweka wazi kutokukubalika matumizi ya Kalenda ya Mahesabu ya Muandamo wa Mwezi.

## ***MATLA MAHAL AL RUÝAH*** **– ENEO LA MUONEKANO WA MUANDAMO WA MWEZI - KULINGANA NA KAULI ZA WANAZUONI.**

Moja kati ya jambo lililotupelekea kuangalia mtizamo wa Wanazuoni juu ya kalenda ya mahesabu ya muandamo wa mwezi, ni kukhitilafiana kwa Wanazuoni kuhusiana na mipaka ya maeneo ya Muandamo wa Mwezi, kwani baadhi ya Wanazuoni walisema kua dunia nzima ina mwandamo mmoja wa mwezi (***Ittihad ul Matali***), na huu ni mtizamo wa Imam Abu Hanifa na baadhi ya Wanazuoni wa mwanzo wa *Madhhab* ya Hanafi, na pia ni mtizamo wa Wanazuoni wa mwanzoni wa *Madhhab* ya Imam Malik lakini kwa upande wa Imam Hanbal na wengine wanasema kila sehemu ina muandamo wake wa mwezi (***Ikhtilaf al Matali***) ambao ni msimamo mkuu wa Imam Al Shafi'i, Ibadhi, Shia na Wanazuoni wa baadae wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa, Imam Malik na Imam Hanbal na hii pia ni kutokana na kuwepo kwa makubaliano ya *Ijmaa* juu ya hili. Kwani wanazuoni wamekubaliana katika

*Ijma'a* kua kila nchi ifuate muandamo wa mwezi wa nchi yake kama alivyosema Imam Ibn Abd al Bar.

Kuwepo kwa mtizamo zaidi ya mmoja ya kuhusiana na suala mwezi katika baadhi ya *Madhhab* kunatoka na kutofautiana kwa *Ijtihad* ya wanazuoni wa nyakati tofauti wa Madhhaab hayo, hususan kwa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa na Imam Malik. Kwani kama kama tulivyoona katika Sura ya tano ya kitabu hiki pale tulipozungumzia *Al Qawl Al Qadim na Al Qawl Al Jadid, Al Qawl Mashhur na Al Qawl al Mutamad* katika *Madhhab* ya Al Shafií, basi hivyo ndivyo hali ilivyo kwa *Madhhab* mengine yote pia.

Kwa mfano tukiangalia *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa basi tunaona kua wao pia wana kanuni ambayo hua ni *Tabaqat* au *Qism* (mpangilio) maalum ambao hutumiwa pale inapotokea kupingana kwa kauli mbili ndani ya *Madhhab* hayo. Inapotokea hali ya kupingana kwa kauli ya *Mujtahid* mkuu wa *Madhhab* hayo ambae ni Imam Abu Hanifa na kauli nyengine ya *Mujtahid* wengine wa *Madhhab* hayo tuchukulie mfano wanafunzi wake ambao ni Abu Yusuf na Ashaybani basi, mtizamo unaofuatwa na *Madhhab* hayo hua ni ule wenye kukubaliana baina ya Imam Abu Hanifa na mmoja kati ya Wanafunzi hao na inapotokea kua kuna kutofautiana kikauli baina ya *Mujitahid* mkuu Imam Abu Hanifa na wanafunzi wake au *Mujtahid* wengine wa *Madhhab* hayo katika jambo ambalo tofauti yake imesababishwa kutokana na kutofautiana kwa wakati baina yao basi kauli inayofuatwa na *Madhhab* hua ni ya wanafunzi wake.

Kabla ya kuendelea mbele zaid na mitizamo ya fatwa za Wanazuoni kuhusiana na jambo hilo basi, itakua vizuri kama tukiangalia mitazamo ya *Madhhab* kuhusiana na Jambo hilo kama vile inavyoonekana hapo chini:

***Madhhab* ya Imam Abu Hanifa wana kauli mbili kuhusu muandamo wa mwezi.**

1. ***Ittihadul al Matali* -** Muandamo mmoja wa mwezi mmoja unakubalika kwa maeneo yote pale inapokua hamna masafa marefu baina ya sehemu mbili tofauti ambapo habari zitafika mara moja na pia ikiwa Mwezi utaandama katika upande wa Mashariki mwa Dunia, Itabidi nchi zote zilizopo katika sehemu ya Magharib zifuate muandamo huo.
2. ***Ikhtilaf al Matali*** – Muandamo wa sehemu moja haukubaliki katika sehemu nyengine. Huu ni msimamo wa wanafunzi na wafuasi wa Imam Abu Hanifa.

***Madhhab* ya Imam Maliki wana kauli tatu kuhusu muandamo wa mwezi.**



1. ***Ittihadul Al Matali* -** Muandamo mmoja wa mwezi mmoja kwa Dunia nzima unakubalika ikiwa nchi ziko jirani ama la**.**
2. ***Ikhtilaf al Matali*** - Muandamo wa sehemu moja unakubalika ikiwa umethibitishwa na kutangazwa na kiongozi wa kidini wa sehemu aliyokua na mamlaka nayo, na haukubaliki katika sehemu asiyokua na mamlaka nayo.
3. ***Ikhtilaf Al Matali*** – Muandamo wa sehemu moja haukubaliki katika sehemu nyengine, kila sehemu ina muandamo wake.

***Madhhab* ya Imam Al Shafi'i wana kauli moja kuhusu muandamo wa mwezi.**

1. ***Ikhtilaf al Matali* –** Ikiwa mwezi wa Ramadhan utaonekana katika nchi moja na haujaonekana katika nchi nyengine, nchi hizo zitachukuliwa kama nchi moja zikiwa jirani, Hamna kukhitilafiana katika hili, na zikiwa mbali mbali basi kila nchi na muandamo wake.

***Madhhab* ya Imam Hanbal wana kauli mbili kuhusu muandamo wa mwezi.**

1. ***Ittihadul Al Matali* -** Muandamo mmoja wa mwezi mmoja kwa Dunia nzima unakubalika.
2. ***Ikhtilaf Al Matali* -** Muandamo wa sehemu moja haukubaliki katika sehemu nyengine.

***Madhhab* ya Ibadhi wana kauli moja kuhusu muandamo wa mwezi.**

1. ***Ikhtilaf al Matali* –** Muandamo wa sehemu moja haukubaliki katika sehemu nyengine, kila sehemu ina muandamo wake.

***Madhhab* ya Shia wana kauli moja kuhusu muandamo wa mwezi.**

8. ***Ikhtilaf al Matali* –** Muandamo wa sehemu moja haukubaliki katika sehemu nyengine, kila sehemu ina muandamo wake.

Imam Ibn Abi Shaybah anasema : '**Imam Al Shafi'i ameiwekea mipaka *Matl'a* ambayo ni umbali ambao mtu anaruhusiwa kufanya *Qasr* (kusali sala ya Safari). Wengine wamechukulia mfano ya umbali wa maili 400, Abd Allah Ibn 'Abbas *Radhi Allahu A'nhu* alichukulia kutoka Madinah hadi Damascus, Tabi'ina Akrama aliukataa muandamo wa Astara, sehemu ambayo ina umbali wa maili 20 kutoka katika mji wa Madinah**'.(*Musannad Ibn Abi Shaibah*)

Imam Ibn Abd Al Bar (Mwanazuoni mkubwa wa *Fiqh* wa Imam Malik) amesimulia kua kuna *Ijma'a* inayokubaliana kua mwezi muandamo kati ya maeneo ya mbali

kama Khurasaan na Andalus haukubaliki, na kila nchi ina muandamo wake wenyewe maalum.

Makubaliano ya *Ijma'a* ni muhimu kwa sababu *Ijma'a* ni chanzo halali, ambacho kinauwezesha Umma wa Kiislam kujua na kupata hukmu mbali mbali kisharia. Na hii huwezekana kutokana na Wana*fiqh* na Mujtahid kutoka katika sehemu tofauti duniani. *Ijma'a* hufanya utafiti na uchunguzi wa mambo mapya na kutoa hukmu muwafaka na kuzitawanya kwa Ummah ili upate kuzifahamu na pia Wanazuoni wengine wa Kislam wachangie mawazo yao. *Ijma'a* inapofikia makubaliano ambayo yametokana na *Mujtahid* na Wana*fiqh* wa *Ijma'a* hiyo, basi kisharia makubaliano hayo ni lazima yafuatwe na kutekelezwa.

Kwani anasema Imam al Shafi`i kuhusu *Ijma'a* katika kitabu chake cha *Al Risala* kua: '**Waislamu wanatakiwa kushikamana na *Ijma'a* ya Waislamu katika kupata hitimisho la hukmu iliotolewa kuhusu nini kimeruhusiwa na nini hakijaruhusiwa, baada ya kufariki kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.'**

Imam al Shafi`i alitumia neno '***Ijma'a* ya Waislamu**' akimaanisha wataalamu wenyye uwezo wa kufanya *Ijtihad (Ahl al-Ijtihad)* na majibu yao kisharia katika mambo yaliyojificha ambayo yanahitaji utafiti na pia kukubaliana kwa jamii ya Waislam kuhusiana na kile kinachujulikana kua ni wajibu katika dini kutegemeana na ushahidi wenye vithibitisho.

Imam Al Shafi`i anaendela kwa kusema: '**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amewaamrisha watu wafuate Jamii ya Kiislamu ni ushahidi kua *Ijma'a* ya Waislam inakubalika**' baadae akanukuu *Hadith* ambayo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema '**Waamini Masahaba zangu, kisha watakaofuata na baada hapo wale watakaofuata baada yao. Lakini baada ya hapo uongo utatawala wakati watu watakapo apa, bila ya kuambiwa waape, watashuhudia bila ya kuambiwa washuhudie. Ni wale tu wataotafuta raha za Peponi, ndio watakaoshikamana na Jamaa**' Imam Al Shafi'i akaelezea '**Hivyo yule atakaeshikamana na kile kilichoshikwa na Jamaa ya Waislamu (*Jama'a*) ndie atakaehesabiwa kua amefuata Jamaa, na yule atakaeshika tofauti, atahesabika kua amepinga Jamaa alioamrishwa aifuate. Hivyo kosa linatokana na kujitenga; lakini katika Jamaa kwa ujumla hamna kosa kuhusu maana ya *Qur'an, Sunnah* na *Qiyas***'. (*Al Risala*, uk 253)

**SAUDIA NA KALENDA YA *UMM UL QURA***

Ingawa kuna makubaliano ya *Ijmaa* juu ya kutofuata mahesabu, kutofuata kalenda, kutofuata unajimu na pia kutofuata muandamo mmoja wa mwezi kwa Dunia nzima. Lakini kuna baadhi ya watu wamekua wakitumia njia na visingizio vya kutaka kuwaweka Waislamu chini ya Mamlaka moja na hivyo kuwadhibiti, kwa ajili ya kulinda na kuendeleza mitizamo na Itikadi za baadhi ya watu ambao wanapingwa na Wanazuoni wengi Duniani kutokana na Mitazamo yao ambayo ni yenye kuenda kinyume na Mitizamo ya Wanazuoni wengi wakubwa wa Kiislam.

Watu hawa si wengine bali ni Masalafi wanaoongozwa na Mamlaka ya Utawala wa Saudi Arabia kama tulivyoona katika kurasa zilizotangulia za kitabu hiki. Katika jitihada zake hizo za kueneza mitizamo yake kwa Waislamu zaidi na hivyo kupata wafuasi wengi zaidi, basi mnamo mwaka 1961, nchi hivyo ikafungua chuo Kikuu cha Kiislamu cha Madina ili kukipa upinzani Chuo Kikuu cha Al Azhar Sharif cha Misri ambacho ndio chenye kukubalika katika Ulimwengu wa Kiislam, na wakati huo huo ni chenye msimamo wa kupinga mitizamo ya Kisalafi.

Miongoni mwa njia nyengine zilizotumika katika kueneza mitizamo ya Kisalafi ni kutengeneza chombo ambacho kitawafanya Waislam wawe moja kwa moja katika kufanya Ibada zao wawe wanaitegemea nchi ya Saudi Arabia. Hivyo ukaandaliwa mkakati wa kuwataka Waislamu wafuate Muandamo wa Mwezi wa Saudia na hivyo kuandaa Kalenda ya Kuandamisha mwezi inayojulikana kama Kalenda ya *Umm ul Qura*.

Mnamo mwaka 1972, Wanazuoni wakubwa wa Dini ya Kiislamu wa nchi mbali mbali walipokea mualiko rasmin wa kuhudhuria Mkutano ulioandaliwa nchini Saudia Arabia ambao yake itakayozungumziwa haikuwekwa wazi katika mualiko huo. Ni pale tu Wanazuoni hao walipowasili katika ukumbi wa Mkutano huo nchhini Saudi Arabia ndio wakataarifiwa kua nia na dhumuni la Mkutano huo ni kutangazia kuanzishwa kwa kalenda ya Muandamo wa Mwezi iitwayo *Umm ul Qura*, kalenda ambayo inapendekezwa Waislamu kuifuata.

Dhumuni hilo lilipingwa sana na Wanazuoni wote waalikwa waliohudhuria katika mkutano huo, kwani hilo ni jambo lisilokubalika tena kwa vithibitisho vya kisharia, Lakini hata hivyo wenyeji wa Mkutano huo, wakakataa pingamzi hizo na kusema kua kalenda hiyo tayari imeshaandaliwa na hivyo itaanza kutumika mwaka ujao ambao ni mwaka 1973. (*Al Furqan, Shaykh ul Hadith Mufti Said Ahmad Palanpuri, Dar ul Ulum, Lucknow India*)

Ingawa dhumuni la kuwalazimisha Waislamu kufuata kalenda ya *Umm ul Qura* halikufanikiwa kutokana na kupingwa na Wanazuoni lakini hata hivyo, dhumuni hilo halikufifia wala kumalizikia hapo katika mkutano huo bali liliendelezwa chini kwa chini na kuanza kuenezwa kidogo kidogo na kimya kimya na hivyo athari zake kutufikisha Waislam hapa tulipo katika hali ya kua na ufa unaozidi kukua kutokana na mvutano baina yetu kila inapokaribia mwezi wa *Ramadhani, Shawwal na Dhul Hijah.*

***EID AL ADHHA* – HUKMU NA HISTORIA YAKE.**

Baada ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuhamia katika mji wa Madinah, aliwakuta watu wa Madinah wakisheherekea Sikukuu mbili katika mji huo, kama inavyosema *Hadith* ya Anas Ibn Malik iliotajwa na Abu Daud kua '**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alikuja Madinah na akawaona wanaadhimisha sikukuu mbili na akauliza 'Jee hizi siku mbili ni za nini?' wakasema' Tumezoea kuziadhimisha siku mbili hizi wakati wa ujahiliya', Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema, Allah amekupeni badala yake siku mbili bora zaid, siku ya *Idd al Fitr* na siku *ya Idd al Adhha* '**

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alisali sala yake ya mwanzo ya Idd katika mji wa Madinah katika mwaka wake wa pili wa Hijr, wakati Hija ilifaradhishwa katika mwaka wa 9 *Al Hijr*.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliadhimisha *Idd al Fitri* mwezi wa Shawwal, baada ya kumaliza kufunga mwezi wa Ramadhan, na pia aliadhimisha *Idd al Adhha* mwezi 10 *Dhul Hijjah*. Lakini hamna *Hadith* wala kauli hata moja inayotoa ushahidi kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliwahi kumtuma mtu kutoka mji wa Madinah alikokua akikaa na kuenda katika wa Makkah ili kujua ni lini unaanza mwezi *Dhul Hijjah* ili kujaribu kuifanya *Idd al Adhha* ifungamane na siku ya Siku ya Arafa au Hija.

Katika kipindi cha uhai wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kulikua kuna uwezekano mkubwa na wa kutosha kwa kumtuma mtu kusafiri baina ya Makkah na Madinah bila ya wasiwasi wowote wa kuchelewa kutoa taarifa katika kipindi cha siku kumi. Hii inathibitisha kua Siku ya Arafa haifungamani moja kwa moja na *Idd Al Adhha*, Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliifungamanisha *Idd Al Adhha* na mwezi kumi *Dhul Hijjah* na hakuifungamanisha na muandamo wa Hija kwa sababu alikua akifuata muandamo wa mwezi wa sehemu aliokuwepo, ambayo ni Madinah.

Tukiangalia historia ya Uislam pia tunaona kua tangu karne 14 zilizopita, Waislamu wa sehemu zote duniani walikua wakiendeleza jambo hili, kwani katika historia ya Uislam hamna ushahidi usemao kua kuna *Khalifah* au *Amir ul Mu'minin* yeyote ambae alikua akijaribu kutaka kujua ni lini Arafa itakua katika mji wa Makkah ili kuifungamanisha sikukuu ya *Idd Al Adhha*, kwani kufanya hivyo ingalikua mtihani mkubwa sana hususan baada ya uislam kuenea dunia nzima. Na ndio maana Wanazuoni waliotangulia na tuliokua nao katika kizazi chetu wakakubaliana kua kila sehemu ifuate na muandamo wa mwezi wa nchi yake, iwe kwa Ramadhan, *Eid al Fitr*, Funga ya *Arafa, Idd al Hajj, Zakat ul Fitr*, Funga ya *Sitat Shawal*, Funga ya Ashura, Eda ya Talaka, Eda ya Kizuka aliefiwa na Mumewe n.k.

**Anasema Imam Shihab al-Din Abu Al Abbas Aḥmad Ibn Idris (*al-Sanhaji al-Bihinsi al-Misri*) al-Qarafi (1228–1285)**, ambae ni Mwanafiqh mkubwa wa *Madhhab* ya Imam Malik na pia mtaalamu wa elimu ya sayari, Imam Al Qarafi anasema kuhusu mtazamo wa Imam Malik, kauli *Mashhur* ya *Madhhab* ya Imam Malik ni kua mwezi ukionekana popote basi jamii nzima inatakiwa ifunge mtazamo huu hujulikana kama '*ittihad al-matali'*. Mtazamo mwengine ambao ni mtazamo wa wafuasi wa Imam Al Shafi'i ni kua kila sehemu ina mwezi wake, Imam Al Qarafi anaelezea zaid kua '**Hata hivyo mtazamo wa Imam Malik una kasoro kutokana na dhana ya kua, mwezi huonekana wakati mmoja kwa sehemu zote**' Imam Al Qarafi anasema, **'Muonekano wa muandamo wa mwezi hutofautiana na hutegemea na sehemu aliyokuwepo mtazamaji wa muandamo huo, hivyo mtazamo wa Imam Al Shafi'i ni Sahih'**. (*Al-Furuq, al-farq al-awwal, al-farq bayna al-riwaya wa-l-shahada*).

Imam Al Qarafi anasema '**Ikiwa muandamo wa mwezi unatofautiana kutokana na tofauti ya maeneo, basi hapo hua ni lazima kwa kila sehemu ifuate muandamo wake. Kila sehemu ina wakati wake wa sala kama vile sala ya Alfajir, hili liko wazi kabisa na huu ndio jambo sahih. Kwa upande mwengine kulazimisha kufunga kwa dunia nzima kutokana na mwezi wa sehemu moja, ni jambo ambao liko mbali na ukweli uliowekwa ki sharia'h. Mtu anatakiwa ajue kua maandiko ya kiislam hayakuweka wajibu huo.**

Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazali ambae ni Mujtahid wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i anasema katika kitabu chake *Ihya Ulum al-Din* kua: '**Ikiwa mwezi utaonekana katika mji mmoja na si katika mji mwengine na umbali baina yao si zaidi ya maili sita, basi itawabidi watu wa miji hiyo yote miwili wafunge, lakini ikiwa baina ya miji hiyo kuna umbali wa zaidi ya maili sita basi kila mji utafuata mwezi wake**'.

Anasema Sayyid Sabiq katika kitabu chake cha *Fiqh us-Sunnah* kua, '**Mtazamo Sahih miongoni mwa wafuasi wa *Madhhab* ya Hanafiyyah na Shaffiyah, ni kua kila nchi (Eneo) inatakiwa iangalie muandamo wake bila kufuata muandamo wa sehemu nyengine.**'

Anasema Shaykh A'bd Allah Ibn Baaz katika *Al Baath ul Islaami,* Dhul Hijjah 1399 *Al Hijr* (1979). '**Ama kwa wale wanaosema kua ni lazima kufuata mwezi muandamo wa Makkah, basi inawabidi wajue kua hamna ushahidi huo kwenye *Qur'an* wala *Hadith***'.

Kauli hii ya Shaykh Ibn Baaz inaungwa mkono na fatwa nyingi sana ambazo miongoni mwao ni zile nilizozianisha katika kurasa zinazofuatia za kitabu hiki. Kwa kuanzia basi tutaanza na Fatwa ya mwaka 2015, na hii ni Fatwa iliyotolewa na Chuo Kikuu cha Kiislam cha Dar ul Ulum cha Deoband cha Bara Hindi ambacho ni chuo kinachosifika kwa utaalamu wa *I'lm* ya Dini ya Kiislam hususan *I'lm* ya *Hadith* na *Fiqh* kama tulivyoona katika Sura ya Pili na ya Sura ya Sita za kitabu hiki.

**FATWA YA *DAR UL ULUM DEOBAND* JUU YA KUTOAMINIKA KWA MUANDAMO WA MWEZI WA SAUDI ARABIA (*MWEZI JANUARY 2015*).**

Anasema Mwanafiqh wa *Madhhab* ya Hanafi, Mufti Zayn ul Islam Qasmi wa Chuo Kikuu cha Deoband cha Bara Hindi katika kuelezea kutoaminika kwa muandamo wa mwezi wa Saudi Arabia kua: **Mwaka huu (1435AH/2014) kwa ajabu mwezi 10 *Dhulhijjah* ulitofautiana baina ya India na Saudi Arabia kwa siku mbili. Kihistoria na kawaida hua inatokea kua na tofauti ya siku moja, lakini haijawahi kutokea tofauti ya siku 2, hali ambayo iliwachanganya watu wengi. Huyu (Mja nyenyekevu) alipokea simu nyingi, kutoka kila sehemu ya India akiuliziwa kuhusiana na siku halisi ya Eid ul Adhha, Watu pia walikua na wasi wasi au huenda mwezi uliandama 29 nchini India lakini haukuonekana?**

**Watu wengi walitupigia simu sisi (Dar ulum Deoband) mara mbili mbili kuthibitisha nasi tukapata habari kuhusiana na kutokea uzushi wa watu kuchinja kulingana na mwezi 9 *Dhulhijja* kwa Saudi Arabia ambapo ilikua ni mwezi 8 *Dhulhijja* kwa India na hivyo kuchinja huko kutokua na usahih.**

**Mtihani wa kileo wa kila mtu kutaka kutumia mantiki katika nyanja na mitizamo ya Kiislam imekua ni Msiba mkubwa. Kawaida ya kuthaminisha *Sharia'h* za Kiislam kulingana na mitizamo yake mtu mwenyewe kisha akaipindisha ili kuifanya iendane na Sayansi na uvumbuzi ni kua bahati mbaya. Hatupingi kuachana na maendeleo ya Sayansi kwani kufanya hivyo**

**kutakua kuenda kinyume na Dini yetu. Bali tunasema kua Sayansi na teknolojia yake inatakiwa itumike kupitia katika njia ambazo hazitopingana na *Sharia'h*. Na inavyotakiwa hasa ni kua Sayansi na Teknolojia inatakiwa chini ya njia za *Sharia'h* na kamwe si kinyume chake.**

**Ni nia yangu kuweka kwazi kwa kifupi kuhusiana na kanuni za muandamo wa mwezi, na pia kuweka wazi kasoro za mfumo wa muandamo wa mwezi wa Saudia.**

1. ***Sharia'h* ya Kiislam imeegemea misingi yake yote katika kuuona mwezi. Kua mwezi hutakiwa lazima uwe ni wenye kuonekana, na japo kwa macho matupu. Ikiwa utafahamu kanuni hii basi mambo yote yaliyobakia hua hayana haja ya kuelezewa zaidi. Hakuna Aya wala *Hadith* na wala Kifungu kinachotuambia kua, uwezekano wa kuwepo kwa mwezi katika upeo wa macho hua ni wenye kutosheleza! Kuna *Hadith* nyingi sana kutoka kwa katika vyanzo Sahih vitukufu na vinayoaminika katika Sahih Bukhari na hii hapa mfano muhimu kuhusiana na mada yetu.**

Sayyidna Abd Allah Ibn Umar amesema kua**, Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua 'Mwezi (unaweza kua) siku 29, na msifunge hadi mtakapo uona mwezi, na ikiwa mwezi umejificha basi timizeni Shaaban kama siku 30'***(Imam Bukhari).*

a. **Kanuni ya mwanzo ya msingi ni utumiaji wa neno *Ru'ya* (Muonekano) wa Mwezi. Hapa hua hakuna maana, maelezo au ufafanuzi mwengine wowote wa neno hili kwa kiarabu, kwani daima neno hili maana yake hua ni Muonekano. Maana nyengine yeyote ile itakayotafsiriwa hapa juu ya neno hili basi haitakua maana halisi bali itakua ni maana ya kupigiwa mfano tu.**

b. **Sehemu ya pili ya *Hadith* hii inaweka wazi Nia (Ya *Sharia'h*), kua hata kama ikiwa mwezi umejificha (neno *Ghumma* kwa kiarabu humaanisha kitu kinachozinga baina ya muonekano wa kitu kinachoangaliwa na yule mwenye kukiangalia kitu hicho), katika hali hii neno *Ghumma* hua linamaanisha kuzingwa na mawingu, yaani mwezi upo lakini hauonekani, hivyo inabidi kukamilishwa siku 30.**

2. **Ni kanuni iliyothibitishwa Kiislam kua, miezi ya Kiislam huweza kua na aidha siku 29 au 30 tu. Hivyo kama ikiwa kulingana na masafa ya kukubalika kuonekana kwa mwezi kutoka katika sehemu moja hadi**

nyengine kutapelekea mwezi huo uwe na siku aidha 28 au 31 basi kamwe haitowezekana kukubalika kutumia mwezi mmoja wa kimataifa kwa dunia nzima.(Kwa sababu mwezi hauwezi kua na siku 28 wala 31)**

3. **Muandamo hua unakubalika kulingana na mipaka ya maeneo maalum tu. Imam Tirmidhi ameandika Sura nzima kuzungumzia 'Yale yaliyonukuliwa kuhusiana na: Kwa kila watu wa ardhi fulani hua na Muandamo wao'. Vile vile tunaona ushahidi kutoka kwa Imam Tirmidhi na pia katika Sahih Muslim kukiwa na utofauti wa maneno katika kunukuu, kauli ifuatayo:**

**Kuraib alisema kwamba Umm Fadl, binti Harith, alimtuma aende kwa Mu'awiya huko Syria. Mimi niliwasili Syria, na kutimiza mahitaji yake. Nilipokua Syria mwezi wa Ramadhani ulianza. Nikauona mwezi mpya (wa Ramadhan) siku ya Ijumaa. Niliporudi Madinah mwishoni mwa mwezi. A'bd Allah Ibn ''Abbas (Mwenyezi Mungu awe radhi nae) akaniuliza (kuhusu mwezi mpya wa Ramadhan) na akasema: siku gani mliuona mwezi? Mimi nikamjibu: Tuliuona usiku wa Ijumaa. Akauliza: (Je) wewe mwenyewe uliuona? Nikasema: Ndiyo, na watu pia waliuona hivyo na wao wakafunga Saum na Mu'awiya pia akafunga, Ibn 'Abbas akasema: Lakini sisi tuliuona Jumamosi . Hivyo tutaendelea kufunga Saumu mpaka tukamilishe thelathini au tuuone (mwezi mpya wa Shawwal). Mimi nikasema: Je muandamo wa mwezi wa Mu'awiya haukubaliki kwako? Ibn 'Abbas akasema: Hapana, hivi ndivyo alivyotuamrisha Rasul Allahi *Salallahu A'layhi wa Salam*** *(Tirmidh).*

Mwishoni Imam At Tirmidhi anahitisha kwa kusema, ***'Hadith* hii ndio innayotumiwa na watu wenye *I'lm*: Kua kwa kila watu wa eneo la ardhi husika hua na muandamo wao'**

Imam At Tirmidhi anaendelea kufafanua zaidi kwa kusema kutoa uthibitisho ufuatao:

Sayyiduna Abu Hurayrah *Radhi Allahu A'nhu* amesema kua, **Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua** : **Kufunga hua ni katika siku ambayo watu wanafunga, na kufungua hua ni katika siku ambayo watu hua wanafungua funga yao, na kuchinja hua ni katika siku ambayo watu wanachinja'**. *(Tirmidh).*

***Hadith* hizo zinatuwekea wazi kua inapotokea kua mtu ametangulia kufunga saum ya Ramadhan kwa siku moja kabla na hivyo kuwasili nchini India katika siku ya mwezi 30 ambapo kwake itakua ni mwezi 31, basi hata hivyo atakua haruhusiki kusherehekea sikukuu, bali itambidi kusubiri hadi pale watakapokula sikukuu watu wa India.**

4. **Suali la Muandamo wa mwezi hua linashikamana na uthibitisho ambao huweza kupatikana katika sharti 3 zifuatazo:**

   a. **Kwa mtu alieushuhudia moja kwa moja na kula kiapo.**
   b. **Kwa mtu anaethibitisha kutokana na kiapo cha alieuona mwezi.**
   c. **Kwa mtu anaethibitisha kua Qadhi amethibitisha mbele yao na kua Qadhi amekubali na kutangazia kuanza kwa mwezi mpya.**

**Hizi ndio tu, sharti 3 ambazo zinazokubalika kiuthibitisho, ili kukubalika uthibitisho wa sehemu za maeneo ya ardhi za mbali, basi Wanazuoni wameongeza sharti la 4 ambalo ni kua mwezi usiwe na siku 28 wala 31, na ikitokea hali kama hiyo basi hata kama ikiwa uthibitisho wake umekamilisha moja kati ya sharti 3 hizo basi hautokubalika.**

**Mwaka huu bado hatujapata habari ya muandamo wowote kupitia njia yeyote ile kati ya njia 3 tulizozitaja hapo juu katika maeneo ya India. Kukubali muandamo wa Saudi Arabia itakua ni sawa na kuona mwezi kwa siku 28 ambako hua ni kuenda kinyume na *Sharia'h*.**
**Vile vile wapo wale wanaosema labda kutolewe kafara mbili, ili kufidia yaliyotokea Saudi Arabia na India, lakini sisi tunasema kua watu hawa wameathiriwa na athari za mambo yasiyokua na uhakika, kuunganisha unganisha huku na kule na kuvumisha vumisha. Kwani jambo hili liko wazi kabisa kama unavyoonekana mchana wa siku, sasa kuna haja gani ya kuchukua tahadhari kama hiyo?**

**Hivyo wale wachache ambao walichinja kwa kufuata mwandamo wa Saudi Arabia, basi sisi tunawaambia kua mtizamo wenu unaenda kinyume na *Sharia'h* na vile vile unapingana na Kauli za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Hivyo tunasema bila ya kipingamizi kua kuchinja kwenu ni *batili.***

**Tunapenda kuwauliza watu hao, Jee mnaposali sala zenu hua mnafuata nyakati za Saudi Arabia au za India? Jee hua mnafuga Ashura, *Laylat ul Qadr* kulingana na Saudi Arabia au India?**

a. **Ikiwa mlikua mkifuata Saudi Arabia katika mambo hayo kiibada basi Ibada zenu ni *Batil.***
b. **Ikiwa hamkua ni wenye kufuata Saudi Arabia katika *Ibada* hizo hapo awali basi jee ni hoja gani iliyopelekeeni nyinyi kufuata kwenu kusheherekea Eid al Adhha ya mwaka huu kulingana na mtizamo wa Saudi Arabia?**

**Kwa kifupi, tunatangazia bila ya kua na shaka kua kulingana na ushahidi uliomo ndani ya *Qur'an, Sunnah* na *Sharia'h,* kua hakuna kigezo kinachoruhusu kuutumia muandamo wa mwezi wa Saudi Arabia kwa ajili ya kufunga katika maeneo ya ardhi ya India.**

**FATWA YA KIARABU YA AZIMIO LA NNE LA RABITA AL'ALAM AL ISLAMIYA KUHUSU MWANDAMO WA MWEZI.**

Rabita al'Alam al Islamiya (Baraza la Kiislam Duniani) ambalo lina makao makuu yake mjini Makkah Saudi Arabia, hukutana kila mwaka ili kutafuta ufumbuzi wa matatizo na migogoro ya waislam Duniani kote. Katika kikao chake kikuu cha Wanazuoni kumi na saba wa *Fiqh* kutoka katika *Madhhab* Tofauti ya Kiislamu Duniani, walilizungumzia suali la mwezi mara mbili, na mara zote kutoa kufikia makubaliano na Fatwa isemayo kila muislam ifuate muandamo wa mwezi wa sehemu aliyokuwepo, mara ya kwanza ilikua katika Azimio la nne la kikao hicho, azimio la saba la kikao na pia katika mkutano wa Wanazuoni wa Baraza la *Fiqh* la dunia mwaka 2012. Zifuatazo ni Saini za Wanazuoni hao na Fatwa yao.




The 4th Meeting of the Council
From 7th of Rabi Al-Thani-17th of Rabi Al-Thani 1401 Hijri
11th of Feb-21st of Feb 1981





















Fatwa hiyo kwa lugha ya kiarabu inasomeka kama ifuatavyo:




**The 4th Meeting of the Council**
**From 7th of Rabi Al-Thani-17th of Rabi Al-Thani 1401 Hijri**
**11th of Feb-21st of Feb 1981**

## القرار السابع

## في بيـان توحـيد الأهـلة من عـدمه

الحمد لله وحده، والصلاة والسلام على من لانبي بعده.. أما بعد:

لقد درس المجمع الفقهي الإسلامي مسألة اختلاف المطالع في بناء الرؤية عليها، فرأى أن الإسلام بني على أنه دين يسر وسماحة، تقبله الفطرة السليمة، والعقول المستقيمة، لموافقته للمصالح، ففي مسألة الأهلة، ذهب إلى إثباتها بالرؤية البصرية لا على اعتمادها على الحساب، كما تشهد به الأدلة الشرعية القاطعة، كما ذهب إلى اعتبار اختلاف المطالع، لما في ذلك من التخفيف على المكلفين، مع كونه هو الذي يقتضيه النظر الصحيح، فما يدعيه القائلون من وجوب الاتحاد في يومي الصوم والإفطار مخالف لما جاء شرعاً وعقلاً، أما شرعاً فقد أورد أئمة الحديث، حديث كريب، وهو أن أم الفضل بنت الحارث بعثته إلى معاوية بالشام قال: فقدمت الشام، فقضيت حاجتها، فاستهل علي شهر رمضان وأنا بالشام، فرأيت الهلال ليلة الجمعة، ثم قدمت المدينة في آخر الشهر فسألني عبدالله بن عباس –رضي الله عنهما– ثم ذكر الهلال فقال: متى رأيتم الهلال؟ فقلت: رأيناه ليلة الجمعة فقال: أنت رأيته؟ فقلت نعم ورآه الناس، وصاموا وصام معاوية، فقال: لكنا رأيناه ليلة السبت، فلا نزال نصوم حتى نكمل ثلاثين أو نراه، فقلت: أولا نكتفي برؤية معاوية وصيامه؟ فقال: لا، هكذا أمرنا رسول الله ﷺ (رواه مسلم في صحيحه).

وقد ترجم الإمام النووي على هذا الحديث في شرحه على صحيح مسلم بقوله (باب بيان أن لكل بلد رؤيتهم، وأنهم إذا رأوا الهلال ببلد، لايثبت حكمه لما بَعُدَ عنهم) ولم يخرج عن هذا المنهج من أخرج هذا الحديث من أصحاب الكتب الستة أبي داود والترمذي والنسائي في تراجمهم له.




**The 4th Meeting of the Council**
**From 7th of Rabi Al-Thani-17th of Rabi Al-Thani 1401 Hijri**
**11th of Feb-21st of Feb 1981**

وناط الإسلام الصوم والإفطار بالرؤية البصرية دون غيرها، لما جاء في حديث ابن عمر –رضي الله عنهما– قال قال رسول الله ﷺ (لا تصوموا حتى تروا الهلال، ولا تفطروا حتى تروه، فإن غم عليكم فاقدروا له). رواه البخاري ومسلم في صحيحيهما. فهذا الحديث علق الحكم بالسبب، الذي هو الرؤية، وقد توجد في بلد كمكة والمدينة، ولا توجد في بلد آخر، فقد يكون زمانها نهاراً عند آخرين، فكيف يؤمرون بالصيام أو الإفطار؟ أفاده في بيان الأدلة في إثبات الأهلة – وقد قرر العلماء من كل المذاهب: أن اختلاف المطالع هو المعتبر عند كثير، فقد روى ابن عبدالبر الإجماع على ألا تراعى الرؤية فيما تباعد من البلدان: كخراسان من الأندلس، ولكل بلد حكم يخصه– وكثير من كتب أهل المذاهب الأربعة طافحة بذكر اعتبار اختلاف المطالع، للأدلة القائمة من الشريعة بذلك، وتطالعك الكتب الفقهية بما يشفي الغليل.

وأما عقلاً: فاختلاف المطالع لا اختلاف لأحد من العلماء فيه، لأنه من الأمور المشاهدة، التي يحكم بها العقل، فقد توافق الشرع والعقل على ذلك، فهما متفقان على بناء كثير من الأحكام على ذلك التي منها أوقات الصلاة – ومراجعة الواقع تطالعنا بأن اختلاف المطالع من الأمور الواقعية– وعلى ضوء ذلك قرر مجلس المجمع الفقهي الإسلامي: أنه لا حاجة إلى الدعوة إلى توحيد الأهلة والأعياد في العالم الإسلامي؛ لأن توحيدها لا يكفل وحدتهم، كما يتوهمه كثير من المقترحين لتوحيد الأهلة والأعياد. وأن تترك قضية إثبات الهلال إلى دور الإفتاء والقضاء في الدول الإسلامية، لأن ذلك أولي وأجدر بالمصلحة الإسلامية العامة. وأن الذي يكفل توحيد الأمة وجمع كلمتها، هو اتفاقهم على العمل بكتاب الله وسنة رسوله ﷺ في جميع شؤونهم. والله ولي التوفيق. وصلى الله على نبينا محمد وآله وصحبه وسلم.

**TAFSIRI YA KIINGEREZA YA FATWA YA RABITA L'ALAM AL ISLAMIYA KUHUSU MWANDAMO WA MWEZI KATIKA AZIMIO LA NNE.**




**The 4th Meeting of the Council**
**From 7th of Rabi Al-Thani-17th of Rabi Al-Thani 1401 Hijri**
**11th of Feb-21st of Feb 1981**

***All Praise be to Allah alone, and peace and salutations be on the one whom after there is no Nabi (Prophet), there after (Amma Baa'd):***

The Islamic Jurisprudence Council has studied the issue of Difference in Horizons ***(local sighting)*** and establishing sighting criteria on it. The Council concluded Islam is basically an easy and accommodating religion; this is what individuals with sound nature, appropriate intellect follow since it yields benefits. In the matter of Moon sighting Islam established its visual sighting over calculation as proven by the clear evidences from the Shariah. Also, it adopted differences in horizons ***(local sighting)*** since it is easier for the ordinary Muslims to follow, although that is the implication upon detailed examination of the proofs. As for the promoters of unification of the beginning of the fasting month and its end is concerned they are in opposition of what is established by Shariah and sound intellect.

As far as the opposition to Shariah, the Scholars of hadith have narrated the hadith of Kuraib which is

***(Book 006, Number 2391added by translator)***

***Kuraib reported that Umm Fadl, daughter of Harith, sent him (Fadl, i. e. her son) to Mu'awiya in Syria. I (Fadl) arrived in Syria, and did the needful for her. It was there in Syria that the month of Ramadan commenced. I saw the new moon (of Ramadan) on Friday. I then came back to Medina at the end of the month. Abdullah b. 'Abbas (Allah be pleased with him) asked me (about the new moon of Ramadan) and said: When did you see it? I said.: We saw it on the night of Friday. He said: (Did) you see it yourself? -I said: Yes, and the people also saw it and they observed fast and Mu'awiya also observed fast, whereupon he said: But we saw it on Saturday night. So we would continue to observe fast till we complete thirty (lasts) or we see it (the new moon of Shawwal). I said: Is the sightidg of the moon by Mu'awiya not valid for you? He said: No; this is how the Messenger of Allah (may peace be upon him) has commanded us.***

Imam Nawawi Classified this hadith in his commentary on Sahih Muslim under the heading "*chapter for every country there is its own sighting, if the moon is sighted in a country that sighting is not acceptable for far away countries*" and none of the authors of the six books of hadith who narrated the same hadith deviated from this methodology in their classification for this hadith like Tirmidhi, Abu Daud and Al-Nasa'i.

And Islam established the moon sighting by vision over all other means, because of what was narrated by Ibn Omar in his hadith in Bukhari and Muslim.

***(Book 006, Number 2363 added by the translator)***

***Ibn Umar (Allah be pleased with both of them) reported Allah's Messenger (may peace be upon him) as saying in connection with Ramadan: Do not fast till you see the new moon, and do not break fast till you see it; but if the weather is cloudy estimate about it.***




**The 4th Meeting of the Council**
**From 7th of Rabi Al-Thani-17th of Rabi Al-Thani 1401 Hijri**
**11th of Feb-21st of Feb 1981**

This hadith established the reason for the obligation as sighting, so it (the Moon) may be sighted in Makkah and Madina while it may not be sighted in any other country, the time in other countries may be day instead of night, so how then we obligate the other people with Fasting or Iftaar? All the scholars from all Madhahib have concluded that "the difference of horizons ***(local Sighting)***" is the answer, near a great majority of them, so much so that Ibn Abd Al-Bar (great Maliki Jurist) narrated an Ijmaa ***(Judicial Consensus)*** that moon sighting between far places like Khurasaan (Asia now) and Andalus (Spain now) is not considered and every country has its own specific sighting. A majority of the Books of Most Schools of Jurists (madhahib) are full of opinions in favor of "the difference of Horizons" because of the vast evidence in shariah in that regard, if one were to look at the books of Fiqh they will conclude the same and they will heal any contempt for this issue in their hearts.

Common sense dictates, local moon sighting is something that the scholars do not differ on, because it is obvious, and hence the intellect concludes the same. This is the same for the Common Sense and the Shariah's convergence on the times of prayer as well. So if one was to be an observer of the Natural order and reality of the differences in times he will conclude the same.

Hence the Council concludes in light of the above:

1-There is no need to peruse unification of Moon sighting and Festivals in the Islamic world. Because this pursuit will not guarantee the ummah's unification as the promoters of unification of Moon sighting and Festivals imagine.

2- That the matter of moon sighting be left to the Muslim countries and their Judicial and Juristic Councils, because that has priority as well as will yield the most benefit.

3-The only guarantee which will benefit the Muslims in unifying the ummah in its matters and issues is that they agree to abide by the Quran and Sunnah in all of their matters.

*And Allah only guarantees success. And Peace and Salutations be on our Nabi and his Family and his companions.*

Signatures of the Scholars on this Fatwa are:

Shiekh Abd al Aziz bin Abdallah bin Baaz          Abo Bakr Mahmood Jumee




The 4th Meeting of the Council
From 7th of Rabi Al-Thani-17th of Rabi Al-Thani 1401 Hijri
11th of Feb-21st of Feb 1981

Shiekh Saleh Al Othaymeen
Sheikh Mustafa Ahmad Zarqa
Abu Al Hassan Al Nadawi
Sheikh Mohammed Salih Adood
Abdallah Ali Al Harkaan
Abdallah bin Mohammed al Homaid
Mohammed Mahmood Al-Sawwaf
Mohammed bin Abdallah al Subayil
Mabrook al Awadi
Mohammed al Shdhali Nefier
Hassanian Mohammed Makhloof
Dr.Mohammed Rashidi
Mahmmod Shhet Khattab
Mabrook al Awadi
Mohammed Rashid Qabbani

**TAFSIRI YA KISWAHILI YA FATWA YA RABITA L'ALAM AL ISLAMIYYAH KUHUSU MWANDAMO WA MWEZI KATIKA AZIMIO LA NNE**




The 4th Meeting of the Council
From 7th of Rabi Al-Thani-17th of Rabi Al-Thani 1401 Hijri
11th of Feb-21st of Feb 1981

**Sifa zote ni za Mwenyezi Mungu peke yake, na amani na salamu zimfikie yule ambaye hakuna Nabii baada yake, *Amma Baa'd*:**

Baraza la *Fiqh*i la Kiislam limefuatilia masuala ya Tofauti katika Matali (Mzunguko wa Muandamo wa Mwezi) na kuthibitisha vigezo vya muandamo wa mwezi. Baraza limehitimisha kua kimsingi Uislamu ni dini rahisi na yenye manufaa kwa kila mtu,



na jambo hili ndilo linalomfanya kila mtu mwenye akili timamu kufuata Uislam kwa manufaa yake. Katika suala la muandamo wa Mwezi, Uislamu umeamrisha muonekano wa muandamo wa mwezi kwa macho na si kwa hesabu kama ilivyothibitishwa wazi katika *Sharia'h*. Pia, ukafuatilia tofauti za *Matali* (Mzunguko wa muandamo wa Mwezi) kwani ni rahisi zaidi kwa Waislamu wa kawaida kufuata, ingawa hiyo inahitaji uchunguzi na ushahidi wa kina. Kwa wanaopendekeza kuunganishwa mwanzo wa mwezi wa kufunga na mwisho wake hua wanapingana na kilichothibitishwa katika *Sharia'h* na kiakili pia. Kutokana na kupingana kwa *Sharia'h,* Wanazuoni wa *Hadith* wameisimulia *Hadith* ya Kuraib ambayo ni (Kitabu 006, namba 2391):

**Kuraib alisema kwamba Umm Fadl, binti Harith, alimtuma aende kwa Mu'awiya huko Syria. Mimi niliwasili Syria, na kutimiza mahitaji yake. Nilipokua Syria mwezi wa Ramadhani ulianza. Nikauona mwezi mpya (wa Ramadhan) siku ya Ijumaa. Niliporudi Madinah mwishoni mwa mwezi. A'bd Allah Ibn ''Abbas (Mwenyezi Mungu awe radhi nae) akaniuliza (kuhusu mwezi mpya wa Ramadhan) na akasema: siku gani mliuona mwezi? Mimi nikamjibu: Tuliuona usiku wa Ijumaa. Akauliza: (Je) wewe mwenyewe uliuona? Nikasema: Ndiyo, na watu pia waliuona hivyo na wao wakafunga Saum na Mu'awiya pia akafunga, Ibn 'Abbas akasema: Lakini sisi tuliuona Jumamosi . Hivyo tutaendelea kufunga Saumu mpaka tukamilishe thelathini au tuuone (mwezi mpya wa Shawwal). Mimi nikasema: Je muandamo wa mwezi wa Mu'awiya haukubaliki kwako? Ibn 'Abbas akasema: Hapana, hivi ndivyo alivyotuamrisha Rasul Allahi *Salallahu A'layhi wa Salam*.**
'

**Imam Nawawi** ameiainisha *Hadith* hii katika ufafanuzi wake juu ya Sahih Muslim chini ya kifungu cha '**Mlango wa kila nchi ina muandamo wake wenyewe, kama mwezi ukionekana katika nchi moja, muandamo wake haukubaliki kwa nchi nyengine**', na katika vitabu vya Waandishi wote wa vitabu sita vya *Hadith* walioielezea *Hadith* hii hakuna aliejitenga na uainishaji huu wa *Hadith* hii (*Tirmidhi, Abu Daud na Al-Nasa'i*).

Na Uislamu umesisitiza juu ya muonekano wa muandamo mwezi kuliko njia nyingine yeyote, kwani kama ilivyosimuliwa na Ibn Umar katika *Hadith* yake katika Bukhari na Muslim. (Kitabu 006, Namba 2363), **Ibn Umar (Mwenyezi Mungu awe radhi nae) Mtume *Salallahu A'layhi wa Salam* alisema kuhusu mwezi wa Ramadhani: Msifunge mpaka muone mwezi mpya, na msifungue mpaka muone mwezi, na kama hali ya hewa ni mawingu fanyeni makisio yake.**

*Hadith* hii ilithibitisha sababu ya kuonekana muandamo kua ni wajib, hivyo mwezi unaweza kuonekana katika mji wa Makka na Madinah na usiweze kuonekana katika nchi nyingine yoyote, na pia wakati mwengine nchi nyengine hua mchana badala ya usiku, hivyo basi ni vipi tutawawajibisha watu wengine kufunga au kuftaar?

Wanazuoni wote kutoka Madhahab walihitimisha kuwa '**Tofauti ya Matali (*Mzunguko wa Muandamo wa mwezi*)**' ni Jibu na kwa idadi kubwa miongoni mwao, kiasi ya kwamba **Ibn Abd al-Barr (Mwanazuoni mkubwa wa *Fiqh* wa Imam Malik) amesimulia *Ijma'a* (Makubaliano ya Ki sharia'h) kwamba mwezi muandamo kati ya maeneo ya mbali kama Khurasaan (Sasa hivi ni bara Asia) na Andalus (Hispania) si wa kuhesabiwa, na kila nchi ina muandamo wake wenyewe maalum.** Vitabu vyingi vya Skuli nyingi za Madhahab vimejaa maoni yanayokubaliana na '*Tofauti ya Matali*' kwa sababu ya ushahidi mkubwa ulioko katika *Sharia'h* kuhusu suala hilo, kama watu wakitaka kuangalia vitabu vya *Fiqh* wao watapata jibu hilo hilo pia na kuziponya nyoyo zao kutokana na suala hili.

Ki akili, mwezi muandamo kwa kila nchi ni kitu ambacho wasomi hawana cha kutofautiana juu yake, kwa sababu ni kitu kilicho dhahiri hivyo akili inahitimisha hivyo hivyo. Hii ni sawa na kwa ufahamu wa akili na *Sharia'h* juu ya nyakati za Sala. Hivyo kama mtu akiangalia utaratibu wa asili na hali halisi ya tofauti katika nyakati basi atapata jibu hilo hilo.

**Hivyo Baraza limehitimisha katika mada ya hapo juu kua:**

1 – Hakuna haja ya kutafuta muungano wa Mwezi na muandamo na Sikukuu ya Kiislamu duniani kwa sababu azma hii haitahakikishia kuungana kwa ummah kama wanavyofikiria wanaotaka kuunganisha kwa muandamo wa Mwezi na Sikukuu.

2 – Kwamba suala la muandamo wa mwezi liachiwe kwa nchi za Kiislamu na Wana*fiqh*i wao na Mabaraza yao ya Ki*fiqh*, kwa sababu kufanya hivyo ni bora na ni sahihi zaid katika mtazamo wa maslahi ya Waislamu kwa ujumla.

3 – Thibitisho pekee ambalo litalowanufaisha Waislamu katika kuunganisha Ummah na masuala yake ni kukubaliana kushikamana na *Qur'an* na *Sunnah* katika kila kitu katika maisha yao.

Ni Allah *Subhanah wa Taala* tu ndie anaehakikishia mafanikio. Na Amani na Salamu iwe juu ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* pamoja Familia yake na Sahaba zake.

**Saini za Wanazuoni waliokubaliana juu ya Fatwa hii ni:**

Shaykh Abd al Aziz bin A'bd Allah Ibn Baaz (Mufti wa Saudia, Hanbali na Salafi)
Mohammed Rashid Qabbani (Mufti Mkuu wa Lebanon)
Shaykh Saleh Al Uthaymeen (Khatib wa Msikiti wa Makkah, Mwanafiqh mkubwa wa *Madhhab* ya Hanbali na Salafi)
Shaykh Mustafa Ahmad Zarqa (Profesa wa *Fiqh* katika Chuo Kikuu cha Damascus Syria,U.A.E na Kuwait, Mwandishi wa Encyclopedia of Islamic *Fiqh*)
Shaykh Mohammed Salih Adood
A'bd Allah Ali Al Harkaan.
A'bd Allah bin Mohammed al Homaid.
Mohammed Mahmood Al-Sawwaf (Mwanafiqh mkubwa wa Iraq)
Mohammed bin A'bd Allah al Subayil (Imam wa Msikiti wa Makkah. Hanbali na Salafi)
Mabrook al Awadi.
Mohammed al Shadhali Nefier.
Hasanian Mohammed Makhloof (Aliekua Mufti wa Misri na Chuo cha Al Azhar)
Dr. Mohammed Rashidi.
Mahmmod Sheith Khattab.

**FATWA YA SHAYKH MUHAMMAD IBN SALIH AL UTHAYMEEN KUHUSU MWANDAMO WA MWEZI KATIKA TAREHE 28/8/1420 (2000) (MTAZAMO WA *MADHHAB* YA IMAM HANBAL NA WA KISALAFI).**

Mwanafiqh mkubwa ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Sunni ya Imam Hanbal na pia Salafi maarufu ajulikanae kama Shaykh Muhammad Ibn Salih Ibn 'Uthaymeen, aliekua pia mwalim wa *Fiqh* katika Chuo Kikuu cha Saudi Arabia na Khatib wa Masjid Haraam Makkah kwa miaka 35 hadi kufariki kwake mwaka 2001. Aliulizwa '**Vipi ikiwa siku ya Arafah ni tofauti kutokana na utofauti wa kuonekana kwa mwezi kwa siku tofauti katika nchi tofauti? Jee tufunge kufuatana na mwezi wa Al-Haramayn (Miji miwili Mitakatifu)**? '

Akajibu: '**Hii inategemea na mitazamo tofauti baina ya Wanazuoni: Jee kuna mwezi muandamo mmoja tu kwa dunia nzima au unatofautiana kutokana na wakati gani mwezi unachomoza katika sehemu tofauti?**

**Mtazamo Sahih ni kua kuna kutofautiana kuulingana na kuchomoza kwa mwezi katika sehemu tofauti, mfano,mwezi ukionekana Makkah na leo ni**

**mwezi tisa, na ulionekana sehemu nyengine siku moja kabla ya kuonekana Makkah, na siku ya Arafah ni mwezi kumi kwao wao, wao hawataruhusiwa kufunga kwa sababu kwao ni sikukuu. Hivyo basi ikitokea wameuona mwezi baada ya kuonekana Makkah, na makkah ni mwezi 9 na kwao wao ni mwezi 8, hawatotakiwa kufunga, itawabidi wafunge ile siku ambayo ni mwezi 9 kwao wao. Hii ndio njia Sahih, kwa sababu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema 'Fungeni mnapouona mwezi na fungueni mnapouona mwezi'. Hivyo wale ambao hawakuuona mwezi katika nchi yao ndio hawajauona. Kama vile watu wanapokubaliana kua wakati wa alfajir linapochomoza na magharibi linapozama jua unatofautiana kulingana na utofauti wa sehemu, hivyo na mwezi pia hutegemea sehemu kama nyakati nyengine katika siku.'** (*Majmoo' al-Fataawa, 20*)

**FUNGA YA ARAFAH KULINGANANA NA FATWA YA SHAYKH MUHAMMAD IBN SALIH AL UTHAYMEEN.**

Wafanyakazi wa Saudi Arabia waliokua wakifanya kazi nchi za nje, ambao walisema walikua wana tatizo kuhusu saumu ya Ramadhan na saum ya Arafah, ambalo linawafanya wagawanyike katika makundi matatu:

**Kundi la kwanza husema**: Tutafunga na kufungua na Saudi Arabia.
**Kundi la pili husema**: Tutafunga na nchi tuliokuwepo na tutafungua pamoja nao.
**Kundi la tatu husema**: Tutafunga Ramadhan na nchi tuliokuwepo lakini tutafunga Arafah na Saudi Arabia

Walimtaka Shaykh awawekee wazi kuhusiana na Saumu ya mwezi wa Ramadhan na Saumu ya Arafah kwani kwa kipindi cha miaka mitano sambamba, hamna hata mara moja iliowahi kutokea kua Ramadhan na Arafah ikawa siku moja na Saudi Arabia, Ramadhan yao mara yengine hutokea siku moja au mbili baada ya kutangazwa Saudi Arabia na mara nyengine hufikia utofauti wa siku tatu.

Shaykh Al Uthaymin akajibu '**Bismillahi Rahman Rahim, Wanazuoni wametofautiana kuhusu jambo la kuandama kwa mwezi katika sehemu moja ya Waislam na sio katika sehemu nyengine:kua Waislam wote wafuate kutokana na muonekano huo, au ni wale waliouona pekee na wale waliokuwepo kwenye sehemu hiyo, au waliouona na na wale wanaoishi chini ya utawala mmoja? Kuna mitazamo tofauti. Lakini mtizamo sahihi ni kua jambo hili waachiwe wale wenye *I'lm* nalo juu yake. Ikiwa mwezi utaochomoza katika sehemu moja kwa nchi mbili tofauti, nchi hizo hua ni nchi moja. Hivyo, mwezi ukionekana sehemu moja *Sharia'h* hii hutumika na kwa hiyo nchi nyengine,**

**lakini ikiwa kuna utofauti wa kuchomoza kwa mwezi, hapo hua kila nchi hua na *Sharia'h* tofauti. Huu ni mtizamo ambao anakubaliana nao Shaykh Al Islam Ibn Taymiyah *Radhi Allahu A'nhu*; Hii ni kutokana na uwazi wa kimaana uliomo katika vitabu vya *Qur'an* na *Sunnah* na kwa kufanyiwa *Qiyas*.**'

**'*Qur'an* inasema (kwa tafsir)** '**Hivyo yeyote yule atakaeuona (muandamo katika mwanzo wa usiku) wa mwezi (Ramadhan i.e na akawa yupo nyumbani), humlazimu kufunga Saum mwezi huo, na yeyote yule ambae anaumwa au yuko safarini, idadi ilele(ya siku ambayo hakuzifunga azilipe) kutoka katika siku nyengine.Allah anakutakieni urahisi, na hataki kufanyieni ugumu juu yenu.(Anataka nyie) mtimilize idadi (ya siku) na lazima mumtukuze Allah, kwa kukuongozeni ili muwe wenye shukrani kwake**' [*Al-Baqarah 2:185*]

'**Kilichoelezewa katika aya hii ni kua yeyote yule ambae hajauona mwezi basi haimlazimu kufunga. Katika Sunna, Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema 'Fungeni mnapouona mwezi na fungueni mnapouona mwezi' Kinachoelezea *Hadith* hii pia ni kua ikiwa hatukuuona hatulazimiki kufunga wala kufungua, Tukiangalia kutokana na *Qiyas*, mda wa kufunga na kufungua saum kwa kila nchi inabidi upangwe kutokana na nyakati za kuchomoza na kuzama kwa jua kutokana na nchi yenyewe. Jambo ambalo Wanazuoni wamekubaliana. Hivyo unaona watu wa mashariki mwa bara la Asia wanatangulia mwanzo kufunga kuliko watu wa Magharibi wa bara la Asia na hufungua kabla yao, kwa sababu Alfajiri huingia mwanzo kwao kuliko wenzao na Magharibi huingia mwanzo pia kulio wenzao.**'

**'Kwa kua hii inakubalika kutokana na nyakati za kufunga na kufungua kwa saum za kila siku, vile vile hukubalika kwa kufunga na kufungua kwa saum za mwezi. Hamna tofauti baina yao.**

**Lakini ikiwa eneo kubwa liko chini ya utawala mmoja, na kiongozi akaamrisha kuanza na kumalizika kwa saum, hapo inabidi amri hii lazima ifuatwe, kwa sababu hili ni jambo la migongano baina ya wanzuoni lakini amri ya kiongozi hufuta migongano hiyo.**

**Kutokana na nilivyoelezea hapo juu, inakulazimuni mfunge na mfungue pamoja na watu wa nchi mnayoishi, iwe ni nchi uliyozaliwa ama la. Vilevile katika siku ya Arafah mnatakiwa mfuate mwezi wa nchi mnayoishi**', (*Muhammad al-Saalih al-'Uthaymeen, 28/8/1420 AH. Majmoo' al-Fataawa, 19*).

Wanazuoni wengi wa karne yetu hususan wa nchi ya Saudi Arabia, ambao ni Masalafi na wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Hanbal, wanakubaliana na kauli ya Shaykh Al Uthaymeen katika Fatwa zao, wakiwemo Shaykh Ibn Baaz, Shaykh A'bd Allah Al Jibreen, Shaykh Salih Fawzan, Shaykh Saud Al Shuraim, Shaykh Salih Al Munajjid na wengineo.

**MUFTI TAQI USMANI KUHUSU KUUNGANISHA MWANDAMO WA MWEZI MMOJA DUNIANI KOTE (*MADHHAB* YA HANAFI ).**

Mwaka 2010 Mufti Taqi Usman alizungumzia kuhusu uamuzi wa ISNA - Islamic Society of North America, Jumuiya ya Kiislamu ya Marekani ya Kaskazini kuhusu kuadhimisha sikukuu ya *Idd Al Adha* baada ya Arafa kwa pamoja duniani kote kwa kusema:

Nimeiangalia nakala ya ISNA kwa heshima kubwa ya hamu ya kuunganisha Ummah wa Kiislam duniani. Lakini inanibidi niseme kuhusu kutokubaliana na yale waliyoyasema katika nakala ya Idd al Adhha katika siku ya pili ya Arafa, kwani haikubaliani kabisa na mafundisho ya *Qur'an*, *Sunnah* na mtazamo wa *Sharia'h* ambao unajulikana kwa karne na karne. Jambo hili halijawahi kufuatwa na Muislam yeyote tangu kuanzia miaka 1400 iliopita, na lina idadi ya kasoro na mapungufu ambayo ninayafupisha kama ifuatavyo:

1-Nakala inakubali kua kuadhimisha Idd Al Fitr kunafungamana na muandamo wa mwezi wa kila sehemu na mwezi wake, na usifungamishwe na mwezi wa Saudi Arabia Arabia. Na wakati huo huo, nakala inatoa wito kuadhimisha Idd al Adha kwa kufuata kalenda ya Saudi Arabia Arabia na kutokufuata muandamo wa mwezi wa sehemu ya mtu aliekuwepo, na hapo itabidi Idd Al Adhha itaadhimishwa katika marekani ya Kaskaziani katika mwezi 8 au 9 Dhul Hijjah. Jambo ambalo ni wazi kua nadharia iliopendekezwa katika nakala ya ISNA haiwezekani.

2- Nakala imetilia mkazo sana jambo la umoja wa Ummah wa Kiislam, jambo ambao hamna hata mmoja anaelikataa, lakini kila mtu inabidi ajue kua Umoja wa Kiislam duniani hauna maana ya kua waislamu wote duniani kote, wafanye Ibada zao katika kwa pamoja na wakati mmoja, kwa sababu jambo hili haliwezekani. Ni ushahidi tosha kua wakati watu wa Saudi Arabia wanasali sala ya Alfajir, wale wa Marekani ya Kaskazini wanakua hawajamaliza kusali sala ya Isha ya siku iliyopita, na pia wakati waislam wa Los Angeles, Marekani wanasali Sala ya Alfajir, Waislamu wa India na Pakistan hua wanasali sala ya Maghrib au ya Isha katika siku hiyo hiyo.

Kama ingelikua ni wajib kwa Waislam kufanya Ibada zao kwa pamoja duniani, kwa ajili ya Umoja wao, basi umoja huo usinge wezekana kutokana na tofauti ya wakati.hivyo ni jambo lililowazi kua kufanya Ibada kwa wakati tofauti duniani halidhuru umoja wa Kiislam.

**NINI MAANA YA UMOJA WA KIISLAMU?**

**Umoja wa Kiislam maana yake ni kua Waislam wapendane na wasichukiane, wasitengane na wasifarikiane baina yao. Na wasitengeneze mawazo mapya na ya kigeni tofauti na mafundisho ya *Qur'an* na *Sunnah* ambayo yatasababisha mgawanyiko na migongano miongoni mwa Waislam.**

3- Instaajabisha kuona kua nakala hiyo, inaonesha kuadhimisha *Idd Al Adhha* katika siku tofauti ni jambo ambalo halikubaliki katika Ummah, lakini kuadhimisha *Idd Al Fitr* kua ni jambo ambalo linakubalika. Ikiwa jambo la maadhimisho ya *Idd Al Fitr* halivunji umoja wa Waislamu, inakuaje kwa umoja huo kuvunjika kwa kuadhimisha Idd al Addha?

Ni kweli *Idd Al Adhha* hufuata baada ya Siku ya Arafat nchini Saudi Arabia Arabia, lakini hii haina maana kua Waislam wote wafuate tarehe hiyo katika sehemu zao. Kuhusu Hija haina shaka kua inafungamana na sehemu fulani lakini sikukuu ya *Idd Al Adhha* haifungamani na sehemu hiyo pekee. Inaadhimishwa kila mahali duniani kote na haiwezekani kufungamanishwa na kalenda ya mwezi wa Saudi Arabia.

4-Nakala inakubali kua maadhimisho ya *Idd Al Adhha* katika nchi nyengine, hayakuwahi kufungamanishwa na Saudi Arabia tangu karne 14 zilizopita. Jambo ambalo mwandishi anadai kua ni kutokana na kutokuwepo kwa njia rahisi za mawasiliano, kutokana na maendeleo ya mawasiliano katika karne yetu, wanahoja kua, karibu kila mtu, kila mahali anao uwezo wa kujua siku ya Hija na inabidi aadhimishe *Idd Al Addha* kutokana na kalenda ya Saudi Arabia.

Katika hoja hii kuna ruhusa iliyowazi, kua sio wajibu, kuadhimisha *Idd Al Hajj* kwa kufuata kalenda ya Saudi Arabia Arabia kwa mujibu wa *Qur'an* na *Sunnah*. Kama ingelikua wajibu, basi waislam wangefanya kila wanaloweza ili wapate kujua tarehe sahih ya Hija nchini Saudi Arabia. Si sahih kusema kua ilikua ni vigumu kwa watu wanaoishi nje ya nchi ya Saudi Arabia kujua tarehe sahih ya Hija, kwa sababu siku ya Hija hujulikana katika usiku wa mwanzo wa *Dhul Hijjah*. Hivyo kuna siku tisa ambazo hutosha sana katika kupata habari za Hija. Hata hivyo, hamna hata Mwanafiqh mmoja ambae alisimamia kupatikana kwa habari hizi ili watu waadhimishe *Idd Al Adhha* kulingana na tarehe za Saudi Arabia.

Vile vile, ikiwa hoja ya nakala hiyo imekubalika kua nia sahih ya *Qur'an* na *Sunnah* ni kufungamanisha *Idd Al Adhha* na kalenda za Saudi Arabia, kama ni wajib kwa waislamu wote duniani, itakua inamaanisha kua *Sharia'h* ya Kiislam ilitilia mkazo kanuni ambayo haikukubalika kwa miaka 1300, Jee hii si kinyume na azimio la *Qur'an* kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, hafanyi kitu kuwa wajib isipokua kile kinachowezekana kufanywa na *Bani Adam* ?

Ikiwa mwandishi ana hoja ya kua adhimisho la *Idd Al Adhha* halikufungamana na tarehe za Makkah, kwa miaka iliyopita lakini imekua wajib kwa *Sharia'h* ya sasa, itakua kuna swali linajitokeza, ambalo ni: **Ni nani aliebatilisha kanuni zilizopita na kwa misingi gani? Hamna sharti katika *Qur'an* na *Sunnah* ambalo linaamrisha Waislamu kuadhimisha *Idd Al Adhha* kutokana na muandamo wa mwezi wa sehemu zao kwa wakati fulani, na baadae waifungamanishe na tarehe za Makkah. Yeyote yule anaekubali hili na maswali kama haya yanayotokana na nadharia zilizokuwemo katika nakala hiyo basi atakubali kasoro ya nakala hiyo**.

Mwisho, ningependa kukufahamisha kua swali la muandamo wa mwezi kwa kila mwezi muandamo, ikiwemo *Dhul Hijjah* tayari limeshazungumzwa katika kikao cha mwaka cha *Islamic Fiqh Academy* (kilichofanyika Jordan, October 11-16, 1986) ambacho kilihudhuriwa na zaid ya Wanazuoni wakuu 100 wa *Sharia'h*. Jumuiya ilikubaliana na ufumbuzi wa kua nchi zote za Kiislamu zifuate miezi yote ya muandamo, ikiwemo *Dhul Hijjah* kutokana na misingi iliyo sawa ambayo wanaitumia katika *Idd al Fitr* na *Idd Al Hajj*.

Makubaliano hayo yanakubaliana na *Ijma'a* ya Wanazuoni wa Kiislamu duniani kote. Lakini mapendekezo ya ISNA yanaenda kinyume na makubaliano hayo.

Kabla kuachana na swali hili, ningependa kutilia mkazo kua mapendekezo ya ISNA, kamwe hayataweza kusababisha umoja wa Kiislam, bali yatatengeneza sehemu mpya ya kugawanyika na kutokua na umoja miongoni mwa Waislam. Kabla ya kuingia katika mambo kama haya na kuanza kutoa Fatwa, kwanza mambo haya yanatakiwa yajadiliwe katika chombo kikubwa cha kimataifa cha Wanazuoni wa kiislam wa leo, kama Jumuiya ya Kiislam ya *Fiqh*, mjini Jidah (*International Islamic Fiqh Academy in Jeddah*).

**FATWA YA AYATOLLAH SAYYID AS SISTANI KUHUSU MWANDAMO WA MWEZI YA MWAKA 2012 (*MADHHAB* YA SHIA).**

**Ayyatollah Sayyid As Sistani Aliulizwa:** Kuna tafsir tofauti ambazo zinatolewa na Wanazuoni wetu katika nchi za magharibi kuhusu umbali wa kuonekana kwa mwezi. Swali letu ni hili**: Ikiwa hesabu za elimu ya sayari zinathibitisha kua mwezi umeandama sehemu ya mashariki, tuchukulie Dar es salaam, Afrika Mashariki, kuna uwezekano mkubwa sana wa kua mwezi huo utaonekana Magharibi, tuchukulie New York, ijapokua kuna utofauti wa masafa ya kutoka kaskazini mwa kuelekea kusini mwa dunia (*Latitude*), Jee kwa umbali huu wa kisayansi unakubalika kuukubalia muandamo mmoja wa mwezi kwa watu wote**?

Ayatollah Sistani alijibu '**Mwezi ukiandama Mashariki hauna maana kua utaonekana Magharibi, japo kua kila mwezi unapoelekea Magharibi hua unakua mkubwa, lakini muonekano wa muandamo wa mwezi unategemea na urefu unaotakiwa kutoka juu ya upeo wa macho, na umbali unaofaa kutoka katika jua. Wakati mwengine mwezi huonekana upande wa Mashariki kwa sababu, jua linapotua hua ni digrii 8 juu ya upeo wa macho, na hivyo hautoweza kuonekana upande wa Magharibi hadi baada ya masaa kwa sababu hua ni digrii 2 kutoka katika upeo wa macho**'.

**UFAFANUZI WA SHAYKH YASIR QADHI KUHUSU MWANDAMO WA MWEZI.**

Mnamo mwaka 2010, Shaykh Yassir Qadhi alitoa nakala katika website yake isemayo Ufahamu mgogoro kuhusu muandamo wa mwezi kua:

Hili jambo ambalo Wanazuoni wamekhitilafiana. Kutokana na *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i ni kua, muandamo wa sehemu moja haukubaliki sehemu nyengine kwa umbali unapozidi kilomita 81, kama alivyosema Imam Rafi'i na Imam Nawawi. Umbali wa kilomita 81 hua ni umbali wa pande zote wa muonekano wa mwezi huo kuanzia kaskazini hadi kusini, Fatwa zilizopita za wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa, Imam Maliki na Imam Hanbal zinasema kua, muandamo mmoja unakubalika kwa watu wote [*Angalia 'Fath al-Qadir', 'Mukhtasar Khalil' na 'al-Mughni'*.] Hata hivyo, Mwanazuoni wa *Madhhab* Imam Malik, Ibn Rushd ananukuu makubaliano ya *Ijma'a* (Ya Wanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Malik) kua jukumu la kufunga kutokana na muandamo wa sehemu za mbali haukubaliki katika sehemu ambazo mwezi haukuonekana, kwa sehemu ambazo ziko mbali kimasafa baina yao kama vile Hispania na Uarabuni. [*'Bidayat al-Mujtahid', 1/288*] na Fatwa kama hiyo

pia imetolewa na Wanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa wakiwemo Imam Al Kasani, Al Zayla`i na Al Kashmiri. Shaykh Muhammad Burhanuddin Sanbheli anasema, '**Wanazuoni wa karne yetu kwa pamoja wanakubaliana kuwepo kwa utofauti wa muonekano wa muandamo wa mwezi, kutokana na utofauti wa sehemu za uchomozaji wa mwezi**.' [*Qadhaya Fiqhiyyah Mu`asarah, uk. 94*]

Ushahidi wa ufahamu wa *Bani Adam* unakubali ushahidi wa kua Waislamu wote duniani hawawezi kua wanasali wote kwa pamoja sala ya Adhuhuri kwa wakati mmoja, bali kila sehemu husali kutokana na wakati wake kutokana na uchomozaji wa jua, hivyo pia sio lazima watu wafunge na kufungua dunia nzima kwa pamoja . Anasema Zayla`i, katika kuelezea '*Kanz al-Daqa'iq*', kua Abu Musa ambae ni Mwanafiqh wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa aliulizwa na waislam wa Alexandria, Misri kuhusu mtu ambae atakua amepanda juu ya mnara, hivyo akawa analiona jua halijazama kwa mda mrefu baada ya wale waliokua chini kuliona kua limeshazama. Jee inakubalika kwake yeye kufungua? Abu Musa akajibu '**La, ijapokua wale waliokua chini wanaruhusiwa kufungua, kwani kila mtu hua na jukumu kutokana na mazingira yake**'.

Tunapofuata muongozo huu, haiturahisishii mambo kama tunavyofikiria bali hua magumu zaid kuliko tunavyofikiria. Si ingelikua rahisi tu, kwa kufuata *Hadith*: Mkiuona fungeni, na kama hamkuuona basi timizeni siku thalathini? Jee kufanya hivi ni rahisi au kutegemea zana na njia ambazo huweza kubadilika kila baada ya muda, na kutengeneza migongano na migawanyiko? Jee itakuaje ikiwa zana na njia za kitaalamu zikiondoka katika siku za baadae? Tutafanya nini? Uislam hauna mipaka ya wakati, na ndio maana *Sharia'h* zikawa ni za Umoja na za KIRAHISI!

Ikiwa mtu atafuata njia za *Ahl Al Hadith wal Athar* (Watu wa *Sunnah* na *Hadith*), itakua rahisi sana na hakutokua na migogoro. Njia za watu wa *Sunnah* ni kua tunaamini *Sunnah* na kuziendeleza kwa vizazi vijavyo kama zilivyokuja, bila ya kuzipangua, kuziharibu au kuzikataa.

## UFAFANUZI WA KINA WA SHAYKH MUHAMMAD AFIFI AL AKITI KUHUSU MWANDAMO WA MWEZI : *MADHHAB* YA AL IMAM AL SHAFI'I.

**Shaykh Muhammad Afifi al-Akiti ambae ni Mwanazuoni mchanga na mahiri wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kutoka Malaysia, anaesomesha katika Kitengo cha Tawhid na mambo ya Dini katika Chuo Kikuu cha Oxford Center for Islamic Studies na pia ni Profesa wa Chuo Kikuu cha MARA, nchini Malaysia (Universiti Teknologi MARA)**



Tarehe 8 ya Dhu l-Hijja 1425, ambayo ni sawa na 19-I-2005 Shayk Afifi al Akiti alifafanua kuhusu habari ya tofauti ya kuandama kwa mwezi kutokana na mtazamo wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kutokana na kujibu maswali ambayo aliyoulizwa na kuyajibu kama ifuatavyo:

***Bismillahi r-rahmani r-rahim.***

*Al-hamdulillah alladhi ja'ala l-ahillata mawaqita li-n-nasi wa-ijtima'a n-nayrayni 'alamatan li-inqida'i sh-shahri wa-miqatan li l-'ibadati bi-ru'yati l-ahillati fi shari'ati l-amri wa s-salatu wa s-salamu 'ala rasulihi alladhi ja'alahu sirajan muniran wa-min nurihi mustaniran wa ja'ala alihi wa-ashabihi nujuman wa li-shayatina l-insi wa l-jinni rujuman amma ba'd.*

*Allahumma hidayatan li-s-sawab!*

Kwa kuanzia, hukm ya kisharia kwa kila muislamu anatakiwa kuijua kalenda yake ya sehemu aliyokuwepo (kwa kujua sehemu ya muandamo ya mwezi wa sehemu aliyokuwepo, na mwezi wa sehemu nyengine kama ikiwa ni msafiri alieondoka katika mji wake kuelekea mji mwengine, hii ni katika kumsaidia kukamilisha wajib wake katika Ibada tofauti ambazo hufanyika katika mwaka mzima), kama vile anavyotakiwa kila Muislam kujua upande wa *Qiblah*, hivyo hii ni *Fardh Kifaya* (Wajibu ambao ukifanywa na baadhi ya watu katika jamii basi hutosheleza kama kumsalia maiti) kwa kila mkaazi wa sehemu na ni *Fardhi A'yna* (Wajibu ambao ni lazima kwa kila Muislam kama Kusali na kutoa Zakah) kwa kila msafiri [*Shabramallisi, 3:156, kutoka katika I'anat. 2:220*]. Hua Fardh Ayn kwa mkaazi pale inapokua ni wachache miongoni mwa wakaazi wanaoijua kalenda, na fardh Kifaya inapokua wanaojua ni wengi [*Fadani, Mukhtasar, 3*].

Na hii ndiyo maana katika nchi za Mashariki ya Mbali [*sharq aqsa*], kwa mfano, hata kwa wale ambao si Wanazuoni wanapewa nafasi ya kusomeshwa elimu ya sayari ya Kiislamu [*falak shar'i]* iwe skuli au katika vyuo vikuu, kama ni sehemu ya kutekeleza wajib wao katika jamii. Ambapo ni inategemewa kwa mwanafunzi wa dini katika Madrasa afundishwe vilivyo elimu ya wakati *Miqat* [kujua wakati], *Nayrayn* [elimu ya myenendo ya jua na mwezi], na pia elimu ya sayansi mama, katika Falak [elimu ya sayari] , ambayo ndani yake mna nyakati za sala za Fardhi, Shuruq, Dhuha na Zawal [ambayo ni taarifa za nyakati], muelekeo sahih wa *Qiblah*, [*simt al-Qiblah*], muonekano wa mwanzo wa miezi inayotegemea mwezi [*hukm imkan al-ru'ya*] (na sio kwa miezi mitatu tu ya *Ramadan*, *Shawwal* na *Dhu l-Hijja* bali yote kumi na mbili)

Kutokana na hukmu ya asili inayohusiana na mwezi, tunaona kua tangu enzi za zamani hadi leo katika jamii, maeneo za nchi za kiislamu, hua na kiongozi [au Imam kama yule anaeongoza sala ya jamaa msikitini, ambae hua anawajibika na kasoro zinazotokea na ambae huchukua dhamana kwa wanaomfuata; ambapo katika jambo kama hili hua ni kamati ya kuangalia muandamo wa mwezi au baraza la kuangalia muandamo wa mwezi] ambae kwale wanaoishi sehemu hiyo humfuata kuhusu habari ya muandamo wa mwezi wa sehemu hiyo. Kwa mfano nchini Morocco, *Muwaqqit* [mfuatiliaji wa wakati] wa asili huwepo katika kila mji napia Madrasa hufuatilia muandamo wa mwezi na kutoa taarifa kwa Qadhi; pia katika nchi nyingi za kiislam kuna sehemu maalum inayofaa kwa ajili ya kuangalia muandamo wa mwezi. Kiongozi huyu, iwe kamati au baraza hua lina mamlaka makubwa, kiasi ya kua ikitokea mtu kama katika nchi ya Kiislamu ya Malaysia akaamua kuadhimisha sikukuu kwa kutumia mwezi ambao haujatangazwa na Kamati ya kuangalia mwezi wa nchi hiyo, hata kama ikiwa sikukuu hiyo inaendana sawa na Idd ya Makkah, basi mtu huyo anaweza kupigwa faini au hata kufungwa jela. Kitendo hiki kinakubalika katika *Sharia'h*, na ni haki ya Imam au Amir anaeongoza kukitekeleza, kwa sababu kusudio la *Sharia'h* hii ni kuhakikisha kua Waislam wanaoishi katika sehemu moja, wanatakiwa wafuate muandamo mmoja wa mwezi *matla'* wa sehemu waliyokuwepo, wafuate muandamo mmoja, waadhimishe sikukuu pamoja na wafunge pamoja. Bila ya kua na muandamo mmoja wa mwezi kwa sehemu moja, jamii ya sehemu hiyo itagawanyika na kua ni jamii mbaya mbele ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ikiwa msikiti miwili inafuata muandamo tofauti ilio katika masafa ambayo hayahesabiki kua ni ya Qasr [masafa yanayoruhusika kusali sala ya safari, yaani kama kilomita 96]. Waislam wanaoishi katika nchi za magharibi ya mbali [*bilad al-afranj*] wanatakiwa kutilia mkazo jambo hili, kwani jambo hili limejumuishwa wazi katika kanuni ya *Fiqh* ya umoja [*qa'ida*]:

***Tasarrufu l-imAmi 'ala r-ra'iyyati manutun bi l-maslahati***
[Uamuzi wa Mamlaka juu ya waliochini ya mamlaka hiyo hutegemea na faida ya jamii].

Ni jukumu la kidini, kama lilivyo jukumu la kiakili, na pia ni jukumu la lazima kutokua na kamati za misikiti elfu katika nchi nzima kujiamulia muandamo wa mwezi kila mmoja na atakavyo yeye (Hivyo kuchukua jukumu la mzigo mzito mbele ya Allah *Subhanah wa Ta'ala*, na ambao kesho Akhera itawabidi kua na maswali ya kujibu kutokana na maamuzi yao). Ni jambo la busara na salama kuliwachia jukumu hili kwa kamati za kitaifa za muandamo wa mwezi ambazo zipo katika jamii na nchi za kiislamu

**Kuhusu msimamo wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i kua *matla'* muonekano umewekewa mipaka ya umbali wa kutoka kaskazini – kusini kwa ukubwa wa kilomita 80:**

Kwa hakika hii si kauli *Qawl Mu'tamad* [kauli ambayo inategemewa na ya mwisho] katika Skuli yetu ya *Fiqh*, kuhusu ukubwa wa masafa ya *matla'*au eneo la muandamo. Badala yake kama alivyoweka wazi Imam Al Nawawi al Jawi kua '**msimamo wake hutokana na [*tul*] masafa ya kutoka mashariki kueleke magharibi mwa dunia na masafa ya kutoka kaskazini kuelekea kusini mwa dunia ['*ard*], iwe masafa ni marefu au mafupi, usiangalie kua ni umbali wa kusafiri ama la'** [*Nihayat al-Zayn, 185*]. Msimamo sahih [*Qawl Sahih*] uko mbali kuliko masafa ya kusafiri [*Qasr*], kwani sehemu nyengine hukubalika kua ni katika eneo moja la muandamo wa mwezi kutokana na kua na wakati mmoja wa kuchomoza, kutua na kuonekana kwa sayari (ikiwemo jua, mwezi na nyota) ikilinganishwa na nyakati za kuchomoza na kutua kutokana na maeneo (*dabit* (kanuni za msingi) ni: *ghurubu sh-shamsi wa Tulu'uha fi l-mauallayni fi waqtin* [Sehemu mbili ambazo zina nyakati sawa za kuchomoza na kutua kwa jua] [*Nihayat al-Zayn*, 184]; 'Nyakati sawa' maana yake ni kua na mfanano wa digirii zilizotofautiana, na hapa hua na kuna tofauti ndogo baina ya Wanazuoni wa skuli ya *Madhhab* yetu).*

*__Kwa wanafunzi wa *Fiqh* & *Falak*:__ Katika historia yetu yote, Wanazuoni wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i ambao wana *I'lm* ya sayari wametoa vigezo mbalimbali vya kuelezea ukubwa wa *Matla* (kwa kweli wote wameainisha maana ya *fi waqt wahid ki kanuni*). Wanazuoni hawa wa *Fiqh (Fuqaha)* wametumia ujuzi wao wa hali ya juu katika elimu ya sayari, nyota na utafiti wa kutafuta mahusiano ya pembe katika umbo lenye pembe tatu [trigonometry-*muthallathat*] pamoja na utafiti wa matokeo ya muonekano wa asili na mwendo wa sayari na mpangilio wa uchunguzi waliokua nao katika nyakati walizoishi na hivyo kupata ukubwa wa kieneo wa *Matla'*.

Kwa sababu, kama wengi miongoni mwa Wanazuoni wetu waliopita walivyokwisha tizama na kuona, kile maarufu ambacho Imam Al Nawawi alikirudia kwa kusema '**Kukubalika kuhusu utofauti wa maeneo ya muandamo wa mwezi hutokana na ukweli wa mahesabu ya kisayari na hukmu za wataalamu wa sayari.**' [*Tuhfa,* 4:506]. Juhudi na matokeo ya baadhi ya Wana*fiqh* wakubwa wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i nitayaelezea hapo chini. (kwa upande wa kiasi cha digirii, inafahamika kua tofauti walioichukua inatokana na sehemu isiokua ya mashariki kutokana na sehemu aliyokuwepo mtu kama vile alivyoweka wazi Imam Al Fadani,

na hii iko wazi kwa sababu kutokana na ukweli kua ‘usiku huingia mapema katika upande wa mashariki’).

(1) Mwanazuoni mwenye *I’lm* mchanganyiko wa karne yetu Imam Al Fadani anasema: **Ikiwa muandamo wa mwezi utaonekana upande wa Magharibi (lakini sio Mashariki) ya sehemu aliyokuwepo mtu, basi ni jambo lililowazi kua ulikua uonekane katika sehemu aliyokuwepo mtu ikiwa tofauti iliyokuwepo baina ya sehemu hizo mbili hazizidi digirii 8 [*Sharh al-Thamra, 63*]. Hii inamaanisha kua, muandamo wa Mashariki ya sehemu unakubalika lakini kwa Magharibi hukubalika pale inapokua tofauti iliozidi ni digirii 8-6 inakubalika.**

(2) Qadhi al-Batawi anasema: Ikiwa tofauti ni digirii 6 na zaid, basi maeneo mawili hayo yanahesabika kua ni tofauti, ‘Maana ya Tofauti ya maeneo ya Muandamo wa mwezi [*ikhtilaf al-matali‘*] imetajwa katika kitabu sehemu ya kufunga katika vitabu vya *Fiqh*, ni kua utofauti wa sehemu ya kuonekana mwezi pale ambapo mwezi unaonekana katika sehemu moja, lakini hauwezi kuonekana katika sehemu nyengine kwa wakati huo huo. Tofauti hii ya sehemu ya muonekano wa mwezi hutokea pale tu inapokua tofauti [*tafawut*] baina ya sehemu mbili ni digirii 6 au zaidi katika mkunjo wa umbo la usiku na mchana wa dunia.; [*Sullam, 1:10*]. (Angalia: mahesabu haya ya digirii 6 degrees ya Qadhi Al-Batawi, ambae ni mwalimu kwa Imam al-Fadani ni kua *Ihtiyat* [hali ya kuondoa wasiwasi] na sio msimamo unaowezekana ki*Fiqh*.)

****Kwa mwanafunzi wa *Falak*:** Ufafanuo wa *Falak* uoneshao kwa nini kuna tofauti baina ya mkunjo wa umbo la usiku na mchana [*al-tafawut min qus al-layl wa l-nahar*] ni: kutokana na utofauti wa ukubwa wa usiku na mchana katika sehemu tofauti za dunia kutokana na kuzidi upande mmoja kwa jua [*mayl al-shams*] kutoka katika mhimili wa katikati wa dunia [*da’ira mu‘addal*] na kunyanyuka [*irtifa‘*] kwa pembe ya kaskazini ya dunia kutoka katika upeo, linapozama jua.

(3) Mwanahistoria na mwanausuli [*usuli]*, ambae ni mtaalamu wa sayansi zote za vitabu vitakatifu na za ufahamu [*al-Jami‘ bayna l-manqul wa l-ma‘qul*], na mwandishi wa vitabu kutoka katika mambo ya mahesabu hadi kwenye *Fiqh*, Habib al-Shilli anasema: digirii 8 au chini yake [*Sharh al-Thamra, 63*].

(4) Mufti wa Yemen wa karne ya 16, Habib Bamakhramah anasema: **Ikiwa tofauti baina ya sehemu mbili ni digirii 8 au chini ya hapo, basi sehemu hizo zipo katika muandamo mmoja wa mwezi, ikiwa vyenginevyo, basi hata kama wakiwa wana msimu mmoja wa mwaka, basi watakua wapo katika maeneo tofauti ya**

**muandamo wa mwezi au katika sehemu ambayo isiyofahamika ya muandamo wa mwezi** [*Bughyat*, *109*].

(5) *Mfasir*, *Muhaddith*, mwana*usuli* na mwanahesabu, Imam Taj al-Din al-Tibrizi (mzaliwa wa Azerbaijan, ambae aliishi Baghdad na kufariki mjini Cairo) anasema: **Ukubwa wa mwisho wa masafa [*musafat al-ba'id*] ba sehemu mbili ambazo hukubalika kua ni eneo moja la kuonekana muandamo wa mwezi linatakiwa liwe ni nusu ya masafa ya kusafiri** (i.e., 24 *farsakh* [i.e., 3 *marhala*] (24 x 6 km = 144 km) [I'anat, 2:219].(*Angalia: kutokana na Imam al-Qalyubi, huu ni msimamo dhaifu ambao hauwezi kuchukuliwa kama ule ambao usemao ukubwa wa mwisho wa matla' ni masafa ya Qasr [Hashiyatan, 2:64]*).

****Nukat kwa wanafunzi wa *Fiqh***** ki*Fiqh* maana ya 'maeneo ya muandamo mmoja wa mwezi' [*ittihad al-matla'* au *balad muttahid matla'ihi* au katika maandiko ya zamani: *balad wahid* au *balad qarib* / maeneo ya karibu], ni:

(A) Kutokana na maeneo ya masafa ya kutoka kaskazini kuelekea kusini mwa dunia, hua ni maeneo yanayochangia kwa pamoja masafa yanayotoka mashariki kuelekea magharibi mwa dunia kama vile Greenland na Brazil. Hua hamna mpaka hivyo mwezi utakapoandama mwezi kwa upande wa Kusini unaweza kukubalika kwa watu wa upande wa Kaskazini; na

(B) Kutokana na maeneo ya masafa ya kutoka mashariki kuelekea Magharibi mwa dunia, hua ni maeneo yanayochangia masafa kutoka kaskazini kuelekea kusini mwa Dunia, kama vile Mexico na Mashariki ya Kati. Katika kesi hii kuna tofauti ndogo ya mpaka ya Mashariki na Magharibi hivyo ikiwa upande wa Magharibi umezidi lile eneo la muandamo wa mwezi, basi muandamo wa mwezi wa Magharibi hauwezi kukubalika kua kama muandamo wa Mashariki kwani upo katika maeneo tofauti ya muandamo (i.e, *ikhtilaf al-matali'* au *balad ba'id* / maeneo ya mbali).

Miongoni mwa misingi ya *Sharia'h* inayotumika katika Skuli ya *Fiqh* ya *Madhhab* yetu katika kuainisha tofauti za maeneo ya muandamo wa mwezi (kama aina B hapo juu), ambapo kila *Matla* ina mipaka maalum ya Mashariki kuelekea Magharibi ni:

(1) Maandiko ya kwenye vitabu yanayojumuisha kuanza na kumalizika kwa Ibada za fardhi kwa kutumia mzunguko wa mwezi ambayo yanaruhusu kuwepo kwa nyakati tofauti (kama *Surat al-Baqara, 2:189* na *Hadith* ya Kurayb);

(2) Makubaliano ya pamoja [*Ijma'a*] (kama alivyosema Imam Ibn 'Abd al-Barr na wengineo) kua muandamo wa sehemu moja hauwezi kukubalika kama muandamo watu wa maeneo yote;

(3) Kiyas [*Qiyas*] katika Salat ambacho kwamba *'illa* [msingi] ni nyakati za sala [*mawaqit*] ambazo pia zinategema, kama tofauti ya maeneo ya muandamo wa mwezi,t ofauti ya maeneo ya jua [*ikhtilaf matali' al-shams*] kwa sababu ya utofauti wa mzunguko wa jua; na

(4) Dalili za kiakili [*dalil 'aqli*] kama vile ukubwa na udogo wa mwezi hutofautiana kiumbo katika sehemu za kuchomoza kwake kwa upande wa Mashariki kueleka Magharibi yake.

**Kuhusu:** *ushauri wa kusisitizia muonekano yaani kufuata muandamo wa sehemu uliyokuwepo na kupingana na ule wa kufuata muandamo wa Saudi Arabia, iwe kwa Idd Al Adhha au Idd al Fitr na miezi myengine yote au kufungua na 'kundi kubwa' na kama ni bora kukaa kimya.*

**Jibu** : Inategemea na hali ya Uongozi wa eneo lako (hivyo kama utakua unaishi Uingereza, basi Uongozi wako utakua uongozi wa kitaifa wa kiislam wa Uingereza) ambao wao ndio wana jukumu la kufuatilia muandamo (katika kesi nitakazozizungumzia, *hisab qat'i* itakua inamaanisha mahesabu ya kalenda, na sio utabiri wa muandamo na ni kwa mji wenye msikiti mmoja tu, kama katika mazingira yako):

**Hali A**: Ikiwa Uongozi umeamua kufuata X na sio Y, na msikiti wako ukafuata Y, na kwa X ikawa kuna uwezekano wa kuonekana, basi, ikiwa unajua hili au hujui, hutakiwi kukaa kimya bali unatakiwa uikumbushe kamati ya msikiti kua wanadharau jukumu lao la kidini katika jamii na wanadhoofisha mamlaka ya Uongozi ambao Waislamu wote katika nchi hiyo wanautegemea, hata kama ungelikua katika mji huo itakubidi ufuate msikiti huo.(Katika kesi hii, kamati kuu ya msikiti peke yake itabeba jukumu la kujitenga na 'kundi kubwa' kwa kutolihamishia jukumu hilo zito la kutoa uamuzi kwa Uongozi).

**Hali B**: Ikiwa Uongozi umeamua kufuata X na sio Y, na msikiti wako ukafuata Y, na kwa X ikawa hakuna uwezekano wa konekana, basi ikiwa unajua hili au hujui, unatakiwa uikumbushe kamati ya msikiti kwa kosa la kuyadhoofisha mamlaka ya Uongozi ambao Waislam wote katika nchi hiyo wanautegemea, hata kama ukijua kua msikiti uko sahihi na hatimae utafuata msikiti huo; na unajua kua unao uwezo, unaweza ukatoa malalamiko yako kwa kamati kuu ya msikiti kuhusu jambo

walilolifanya.(Katika kesi hii, kamati ya msikiti itabeba majukumu yote, kwa kukataa kutii Mamlaka ya Uongozi na kufanya makosa ya kuandamisha siku siyo)

**Hal C**: Ikiwa Uongozi umeamua kufuata X na sio Y na msikiti wako ukafuata X, na kwa X ikawa kuna uwezekano wa kuonekana, basi ikiwa unajua hili au hujui, unatakiwa ukae kimya. (Katika kesi hii utakua umebeba jukumu la kujitenga na 'kundi kubwa' ikiwa umeamua kufuata Y peke yako)

**Hal D**: Ikiwa Uongozi umeamua kufuata X na sio Y, n msikiti wako ukafuata X, na kwa X ikawa hakuna uwezekano wa kuonekana, basi, ikiwa hulijui hili au unalijua, unatakiwa ukae kimya; ikiwa unajua, unatakiwa ukae kimya kwa kuuheshimu msikiti wako (na kuufuata msikiti) na kama ikiwa unaweza, unaweza kutoa malalamiko yako kwa Uongozi kutumia busara kuhusu jambo walilolifanya. (Katika kesi hii, ni Uongozi tu ndio utakaobeba jukumu la uamuzi wao wenye makosa)

**Hal E**: Ikiwa Uongozi umeamua kufuata X na Y, na msikiti wako ukafuata Y, na kwa Y ikawa kuna uwezekano wa kuonekana, jambo ambalo unalijua bila ya kuuliza maswali, basi unatakiwa ukae kimya kwa kuuheshimu msikiti wako (na kuufuata msikiti) lakini uukumbushe Uongozi kua unadhofisha mamlaka ya Uongozi ambao Waislamu wote wanautegemea katika nchi hiyo. (katika kesi hii, Uongozi utakua umevunja kusudio lake lililokusudiwa na kushindwa kutekeleza majukumu yake ya ki-Imam, kwa sababu umeliwachia jukumu lake kwa miskiti elfu katika nchi na hivyo kusababisha kuvunjika kwa 'kundi kubwa')

**Hal F**: Ikiwa Uongozi umeamua kufuata X na Y, na msikiti wako ukafuata Y, na kwa Y ikawa hakuna uwezekano wa kuonekana, jambo unalijua bila bila kuuliza maswali, badi ikiwa unaweza, peleka malalamiko yako kwa kutumia busara kwa kamati ya msikiti kuhusu jambo walilolifanya (hata kama ungelikua katika mji huo katika siku ya Idd inakubidi uufuate msikiti), na kuukumbusha Uongozi kua unadhoofisha mamlaka ya uongozi amba Waislamu wote wanautegemea katika nchi hiyo. (Katika kesi hii, msikiti utabeba jukumu la kuamua kimakosa, na Uongozi utabeba jukumu la kuvunja 'kundi kubwa'.)

Katika *Ahwal* (hali) za A hadi D, utakua unafuata muandamo wa mwezi wa sehemu uliyokuwepo (jambo ambalo ni *Fardh Kifaya*), na katika hali za E hadi F, inawezekana ikawa unafuata muandamo wa sehemu uliyokuwepo na pia inawezekana ikawa hufuati, hii inategemea na uamuzi wa msikiti, katika kufuata muandamo wa sehemu uliokuwepo; lakini katika kesi zote nilizozitaja hapo juu, kamwe hutokua ukipingana na 'kundi kubwa' isipokua pale utakapoamua kutofuata msikiti pekee unapokua katika mji huo. Hukmu ya kujua muandamo wa mwezi wa

sehemu uliyokuwepo inakua *Fardh 'Ayn* unapokua katika hali E na F, hata kama ikiwa hufuati muonekano wa mwezi kutokana na macho yako lakini ukawa unafuata uamuzi wa msikiti kwa sala ya Idd.

**Hii ndio maana [*haqiqa*] ya kua na *Idd* moja**: Kua na miskiti yote katika sehemu moja au muandamo mmoja au hata kwa mji kusheherekea pamoja kwa siku moja (iwe muandamo ni kweli umeonekana ama la), kama ilivyo katika nchi za kiislamu kuanzia Mashariki hadi Magharibi.(badala ya, kuamini adhimisho la *Idd* kidunia katika hali ambayo Waislamu wote duniani kote kuadhimisha Idd bila kujali sehemu za muonekano wa muandamo wa mwezi na nyakati za sehemu hizo, ni makosa; Idd ya wakati mmoja dunia nzima ni kitu kilichokosewa [*mughalata lafziyya*], kisichoingia akilini[*muhal*], na uzushi wa kidini [*bid'a*]. Hivyo Muislamu mwenye wajibu wa kutekeleza jukumu la kiislamu [*mukallaf*] ambae anajitenga na 'kundi kubwa' kwa kufanya jambo hili basi hua anabeba jukumu la kujibu kesho Akhera kwa kusababisha fitna katika jamii ya Kiislam katika sehemu aliyokua akiishi).

Njia pekee [*kayfiyya*] ya kupata umoja wa Idd, ni kwa maelfu ya miskiti, vituo vya kiislam, jumuiya za kiislam au na chombo chochote kile kinachoongoza Sala ya Idd, ni kufuata Uongozi wa kitaifa juu ya ya muandamo wa mwezi wa sehemu waliyokuwepo, hata kama ikiwa msikiti fulani unaamini kua uamuzi huo si sahih kwani *Qur'an* inasema.

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَأُوْلِى ٱلأَمْرِ مِنْكُمْ﴾

***Ya ayyhuhA l-ladhIna AmanU aTI'u l-LAha wa-aTI'u r-rasUla wa-uli l-amri minkum*** *(Surat Al-Nisa', 4:58)*

*Tafsir:* ***Enyi mlioamini, Mtiini Allah na Mtume wake na wale wenye Amri juu yenu!***

Ikiwa, kwa huzuni, *Shaytan* (Laanatul Allah) ametuzidi na hivyo kusababisha katika sehemu moja kuna *Idd* mbili baina ya miskiti miwili katika mji, basi ikiwa kuna uamuzi wa uongozi wa kitaifa, unatakiwa ufuate ule msikiti ambao unafuata uongozi wa juu, wa kitaifa hata kama ikiwa imetokea kua unajua kua uamuzi wa kitaifa sio sahih, na kua mwezi hauwezi kuonekana katika siku hiyo; lakini ikiwa hakuna uamuzi wa uongozi wa kitaifa, basi unatakiwa ufuate uamuzi ambao unahisi kua ni uamuzi sahih au siku [*Azhar*] iliyowazi zaid.

Mtu anaefuata muandamo wa mwezi wa sehemu aliyokuwepo, au anaefuata uongozi wa kitaifa japo kwa kisayari, siku hiyo haitakua sahih basi hua sahih kutokana na misingi ya *Fiqh*. Njia hii ndio ile ambayo ki *Fiqh* hujulikana kama kanuni ya '**Kukubaliana kwa jamii katika mji au nchi' [*muwafaqa ahl al-bilad*]** juu ya mambo yote, na katika njia hii ndio inapatikana busara ya:'**Ikiwa mtu anasafairi kutoka sehemu moja ya muandamo wa mwezi kuelekea sehemu nyengine ya muandamo wa mwezi, na kuwakuta watu wamefunga au wamefungua kutokana na kua wanafuata muandamo tofauti na wake, basi inabidi afuate mwezi wao, ikiwa mwanzo wa muandamo wa mwezi au iwe mwisho wa muandamo wa mwezi**' [*Nihayat al-Zayn, 184-5*].

^^^***Furu'***^^^ Ifuatayo ni mifano miwili ya kesi zenye tathmini za Ramadhan ambazo zilifuatiliwa na Wanazuoni wetu katika kuelezea kanuni ya kuthibitisha muandamo wa mwezi wa sehemu aliyokuwepo mtu.[*I'anat, 2:220*]:

**A. Kufunga zaidi ya siku 31:** Ikiwa Kurayb alisafiri kutoka Damascus kuelekea Madinah, ambapo watu wa Damascus walitangulia kufunga kwa siku moja kuwapita watu wa Madinah, na akawakuta bado wanendelea kufunga, basi ni Wajib kwake kuungana nao hata kama ikiwa ameshatimiza siku 30 za kufunga na akiwa na hamu ya kuadhimisha siku ya Idd kama walivyoadhimisha watu wa Damascus, katika kesi hii atakua katika hali ya kipekee ya kulipwa na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kwa kufunga siku 31 za funga ya Fardh.

**B. Upungufu wa kufunga siku 28:** Ikiwa Kurayb alisafiri kutoka Medina kuelekea Damascus, ambapo watu wa Medina walichelewa kwa siku moja kufunga kuliko watu wa Damascus, na akawakuta watu wa Damascus wanaadhimisha *'Idd*, basi hapo itakua haram kwake kufunga, kwani ni lazima ajumuike nao katika kuadhimisha siku ya Idd, hata kama ikiwa yeye amefunga kwa siku 28 tu ambazo hua haijatimia mwezi kwa mwezi wa muandamo. Katika kesi hii atakuwa amesamehewa kwa sababu ana udhuru unaokubalika kisharia kwa kutokamilisha kufunga mwezi mzima, lakini atatakiwa ailipe funga hiyo kwa kufunga funga iliyoruhusiwa kisharia funga ya [*Qadha'*] siku moja baada ya kuadhimisha Idd na kabla ya kuanza mfungo unaofuata wa mwezi wa Ramadhan.

**?!?!*Mas'ala*?!?! Ikiwa mtu anasema: 'Jee Hatutakiwi kufuata funga ya *'Arafa* katika siku yenyewe ya *'Arafa*? Hivyo tukitaka tusitake itatubidi tufuate muandamo wa mwezi wa Saudi Arabia?'**

**Sisi tunasema: Funga ya Arafa inakua katika mwezi 9 wa Dhul Hijja** (*Na katika Skuli ya Fiqh ya Madhhab yetu ni bora zaid [Awla; lakini si Sunna Mu'akkada] pia*

*kufunga katika siku ya mwezi 8 kama funga ya Arafa, ili kua na hadhari zaid [Ahwat], katika hali ambayo huenda Arafa itatokea mwanzo kuliko muandamo wa sehemu uliyokuwepo [Fath al-Mu'in: I'anat, 2:265]*), **bila ya kujali jina lake,* popote pale utakapo kuwepo, hata kama ikiwa ni siku tofauti na siku halisi ya Arafa, tusema siku moja baadae** [i.e., *muqarana hukmiyya wa-law ba'dahu*].

Kwa wale ambao hawana *I'lm* ya *Fiqh* hua ni rahisi kwao kuamini na kuhitimisha kimakosa kua, kwa sikukuu ya Idd Al Adhha tu, inaruhusika kufuata mwezi wa Saudi Arabia, bila kujali utofauti wa kalenda au utofauti wa muandamo wa mwezi. Hivyo, Funga ya Arafa si *wajib* kufunga tu, bali pia si lazima ifungamane [*muqarana haqiqiyya*] ki uhakika na *wuquf 'Arafa* [kisimamo cha Arafa], kwani hukmu yake kisharia [sabab] kwa funga hii sio kitendo chenyewe cha kusimama, bali funga hii ni kwa wale ambao hawakuenda kuhiji katika mwaka huo, popote pale watakapo kuwepo (na katika Skuli ya *Fiqh* ya *Madhhab* yetu kwa mfano, inaweza kua *Khilaf Awla* au *Makruh* kwa Mahujaj waliokua Arafa kufunga katika siku hiyo [*Mahalli, Hashiyatan, 2:93]).*

Tuangalie haraka haraka katika moja ya maelezo ya kifungu cha msingi cha *Fiqh* ambacho kitatosheleza kuondoa fikra zenye kasoro: '**Inapendekezwa sana [Sunna Mu'akkada] kwa wale ambao hawajaenda kuhiji [hata ikiwa kwa mtu ambae hayupo Makkah, kwa mfano, au kwa wale ambao hawakusafiri au wanaumwa] kufunga siku ya Arafa…na siku hiyo ni mwezi 9 Dhul Hijja**' [*Fath al-Mu'in: I'anat, 2:265*]. Ikiwa bado mtu anaamini kua Idd ya mwezi wa *Dhul Hijja* ni lazima ifungamane na Hajj, basi na aiite Idd hiyo *Idd al Hajj*, na asitumie jina maarifu *mutawatir*- linalotumia kwa Idd hii, ambayo huitwa Sikukuu ya kuchinja au *Idd Al Adhha* ambayo hufuata baada ya Hija.

*Pia kwa kupendekezwa kufunga siku tisa za mwanzo za *Dhul Hijja,* ijapokua jina la asli la funga hiyo ni *ashr dhi l-Hijja'* [siku kumi za *Dhu l-Hijja*]. Tunatakiwa kuufuata uongofu wa Imam Al-Ghazali *Radhi Allahu A'nhu* aliposema: '**Wakati maana inafahamika, basi haina haja ya kuhoji hoji kuhusu jina hilo' [*idhA urifa l-ma'nA fa-lA mushAHHata fi 'l-asAmi*].**

Maana ya funga ya *'ashr dhi l-Hijja* inalezewa na Imam al-Tarmasi: **'Maana yake ni siku tisa za mwanzo [na sio kumi], kwa sababu ukifunga katika siku ya Idd ni Haram kama tulivyokwisha zungumzia. Inawezekana kua inazungumziwa 'kumi' kwa sababu *Hadith* inayozungumziwa kuhusiana na funga hii imekuja na neno 'kumi**'' [*Mawhiba, 4:299*].

~~~***Tatimma***~~~ ‘**Ummah wangu hautakubalina katika uovu’**, ni *Hadith* mashuhuri sana na hakika, ni zawadi bora katika dini yetu. Lakini kama unafikiri ’**Sehemu kubwa iliyoathiriwa na Saudi Arabia** ’(tunawawekea heshima kubwa kwao, bila ya shaka) ni sawa na ‘**kundi kubwa**’ kiidadi, basi kwa hakika umekosea sana, kwani Mashariki ya Mbali peke yake kuna Waislamu zaidi ya milioni mia mbili (200,000,000) idadi ambayo imewapita hao wa Mashariki ya kati.

Haina haja ya kutaja katika nakala hii kua kuna *Ijma’a* katika Ummah Mtume wa Mwisho *Salallahu A’layhi wa Salam*, kua siku ya *Idd Al Adhha* hua ni katika siku ya kumi ya *Dhul Hijja*, na *Idd Al fitr* ni mwezi mosi Shawwal, na kua zinafuata na muandamo wa mwezi kutokana na sehemu, nchi na maeneo ya dunia kufuatana na maamuzi ya Imam wao. Kama vile ambavyo Wanazuoni wengi wakubwa, wakiwemo miongoni mwao kutoka katika nchi ya Saudi Arabia yenyewe wameandika kuhusu jambo hili. Kuamini kua ni lazima kwa dunia nzima kufuata muandamo wa mwezi wa Saudi Arabia, kwa mwezi wa Ramadhan, Shawwal na Dhul Hijja ni uzushi usiokua na msingi [*Bid‘a la asla laha*], kupata kutokea kwa Wanazuoni wenye wa leo na *I’lm* waliotangulia.

Ijapokua katika wakati tulionao, mgogogro wa kuchanganyana kuhusu marekebisho ya muandamo wa mwezi yanayo shuhudiwa katika ulimwengu wa Kiislamu, unasikitisha sana na ni mtihani mkubwa kwa dini yetu. Inaudhi kuona kua baadhi yetu kutoka katika ummah huu wanapinga *Fiqh* na maumbile ya Sayari na pia dasturi zilizokuwepo katika historia yetu tajiri, Kuna baadhi ya kesi pia ambapo kuna baadhi ya nchi zinatangazia muandamo wa mwezi hata kabla jua halijazama wakati ambao mwezi hua umezama kabla ya jua - hali ambayo haikukubalika katika zama za Kiislam na sio katika njia za Uislam. Kama taifa tumesahau ushupavu uliotufanya waislam tuwe taa ing’arayo wakati wa zama za giza.

*Al-muHAfaZatu ‘alA qadImi S-SAliHi wa l-‘akhdhu bi-jadIdi l-aSlaHi* [Kuhifadhi mambo bora ya kale na kuchukua mambo bora ya kisasa].

Ya Rabb, tupe rehma zako katika siku tutakayoitwa na kuhesabiwa; wasamehe Waislam kwa makosa yao, na kwa siasa zao zisizokua na maana, na kwa kutoendana na matakwa yako, *Amin, ya Allah, Amin*!

Nna matumaini kua haya yametosheleza; *wa Allahu ta‘ala a‘lam wa ahkam*!

***** *****


~~~

**MISIKITI KARIBU NA ENEO LENYE MAKABURI**

﴿وَٱتَّخِذُواْ مِن مَّقَامِ إِبْرَاهِيمَ مُصَلًّى﴾

**Waittakhidhoo min maqami ibraheema musallan** *(Surat Al-Baqarah, 2:125)*

*Tafsir:* ***Na ifanyeni Maqam Ibrahim sehemu yenu ya kusali.***

Ingawa aya iliopo hapo juu inatuamrisha kusali katika *Makam Ibrahim,* sehemu ambayo kuna alama za nyayo za Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* ambae alisimama wakati akipokea mawe kutoka kwa Nabii Ismali *A'layhi Salaam* ya kujengea Al *Kaabah,* lakini miongoni mwa mambo ambayo yamekua ni chanzo cha uhasama na kuvunjika kwa umoja wa Waislam pia ni pamoja na Waislam kuwapiga vita Waislamu wengine kutokana na kusali katika Miskiti ambayo ipo karibu na maeneo yenye kaburi, au yenye kaburi ndani yake kwa mtizamo wa kua kufanya hivyo ni shirk.

Wakati mbali ya kua ni jambo lililo wazi kua miongoni mwa Miskiti yenye makaburi ndani yake ni *Masjid Al Aqsa, Masjid Nabawi* wa Madina, na pia *Masjid al Haram* wa Makkah kama anavyohoji Mullah al Qaari kwa kusema kua: **Jee hamulioni kaburi la Nabii Ismai'l *A'layhi Salaam* ndani ya Masjid Al Haraam, karibu na *Hatiim Sharif,* na hakuna kitu kitukufu zaidi kuliko kusali katika Hatiim Sharif kuliko sehemu nyenginezo, hivyo kusali Makaburini hua hairuhusiki, pale wakati inapokua mchanga wa sehemu hiyo umechanganyika na *najis* ya maiti. Katika eneo la Hatiim na karibu na *Hajar al Aswad* (Jiwe Jeusi) na karibu na *Mizaab Rahmati* (mfereji wa Rahma) kuna Makaburi ya Mitume takriban 70**. *(Al-Mirqaat fi Sharh al-Mishqaat, toleo la. 2, uk 202)*

Imam Ibn Hajar Al Haythami vile vile anatuthibitishia kuwemo kwa Makaburi katika *Masjid al Khayf* wa Minna kupitia kwa *Hadith* ya Abd Allah Ibn Umar isemayo kua: '**Amesema Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* kua Hakika katika *Masjid al Khayf* wamezikwa Mitume 70. '***(Majma' al-Zawaaid, toleo la. 3 uk. 640 Baab fi Masjid al-Khayf),* kisha Imam Ibn Hajar al Haythami anasema kulingana na usahih wa *Hadith* hii kua mpokeaji wake ni *Thiqa.*

**FATWA YA MUFTI MKUU WA CHUO KIKUU CHA AL AZHAR CHA MISRI MUFTI ALI JUMAH.**

Akizungumzia kuhusiana na suala hili aliekua Mufti Mkuu wa nchi ya Misri, na Profesa na Mufti wa Chuo kikuu cha Al Azhar ambae pia ni mfuasi wa *Madhhab* ya

Imam Al Shafii, na pia ni mwanachama wa Jumuiya ya Kimataifa ya Wana*Fiqh* Duniani, ämbae ameandika vitabu mbali mbali vya dini ya Kiislam zaidi ya 50 na kuandika mamia ya nakala ya utafiti wa mambo mbali mbali ya dini ya Kiislam, Shaykh Ali Jumaa anasema:

Kuhusiana na suali la Miskiti ambayo ina Makaburi ndani yake ni suali la Ki*Fiqh*, na limekua likitumiwa sivyo na wale wasiokua na *I'lm* na hivyo kutaka kufumua umoja wa Waislam kwa kulifanya jambo hilo kua ni chanzo cha Waislam kushambuliana na kutukanana, kwani baadhi yao huwaita wale wanaosali katika miskiti hiyo kua ni watu wanaoabudu Makaburi, watu wa bida'a na pia ni kua washirikina. *La haula wal Quwwata ill billah* (Hakuna nguvu wala uwezo isipokua wa Allah). Tumekusanya maelezo kuhusiana na jambo hili ili kujaribu kuwafungua macho vipofu na pia kuyazibua masikio ya wale waliokua hawajawahi kusikia.

Kwani kuna mchanganyano baina ya mambo tofauti ambayo yamesababishwa na kutofahamu kuhusiana na jambo hili, kiasi ya kua kila tunapolizungumzia basi hua hatufiki popote tunarudi pale pale tulipoanza, kua kusali juu ya kaburi si sawa na na kusali katika msikiti wenye kaburi ndani yake na kufanya hivyo pia hakumaanishi kuyafanya makaburi kua ni miskiti. Hivyo tutatofautisha mambo 3:-

**1) Kusali Makaburini.**
**2) Kusali katika Miskiti yenye Makaburi.**
**3) Kuyafanya Makaburi kua Miskiti.**

**Kwanza: Kusali kwenye Makaburi**. Kaburi ni sehemu ya ardhi ambayo mtu amezikwa ndani yake. Makaburi ni sehemu ambayo inaheshimiwa na *Sharia'h* za Kiislam kama ni njia ya kuwaheshimu waliokufa, kutokana na jambo hili Wanazuoni wamekubaliana kua haipendezi kutembea juu ya Makaburi kutokana na *Hadith* isemayo kua: '**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amekataza kutembea juu ya Makaburi',** lakini hata hivyo wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Malik wanasema kua hii inahusiana na Makaburi yaliyo inuliwa tuta juu, wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i na wa *Madhhab* ya Imam Hanbal wanasema kua inaruhusika kutembea juu ya Makaburi pale inapotokea kua mtu anataka kuenda kaburi jengine na hakuna njia nyengine isipokua kukanyaga Makaburi hayo.

Ama kuhusiana na kusali katika Makaburi, basi wafuasi wa *Madhhab* ya Hanafi wanafuata msimamo wa kua haipendezi, na pia ndio msimamo wa Al Thawry na Al Awzai, kutokana na ukweli kua sehemu hiyo haiwezi kua safi, na pia kutokana na mtizamo wa kua Mayahudi wao ndio hufanya hivyo. Hata hivyo kama ikiwa katika

eneo la Makaburi au makaburini kuna sehemu imetengwa kwa ajili ya kusalia na sehemu hiyo iko safi haina uchafu basi inaruhusika.

Kuhusiana na Jambo hili basi wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Malik wanasema kua inaruhusika kusali Makaburini, iwe Makaburi hayo yanatumika kwa kuzikiwa watu ama la, yawe wazi ama la, yawe ya Waislam au ya Wakristo.

Kuhusiana na mtizamo wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i wao wamezungumzia kwa kina zaid kwa kusema kua msimamo wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i ni kua haikubaliki kusali katika sehemu ya Makaburi ambayo ardhi yake iko wazi (yaani juu ya udongo wa kaburi) na imechanganyika na mabaki ya waliokufa. Hukmu hii inatumika pale inapokua hukutandika kitu chochote juu ya ardhi hiyo, lakini ukitandika kitu juu yake (kama msala) basi inaruhusika na Sala inakubalika lakini hua haipendezi. Lakini kama ikiwa udongo wa ardhi hiyo hauko wazi basi Sala hiyo inakubalika kwa makubaliano ya Wanazuoni wote kwa sababu Sala hiyo ilifanyika juu ya sehemu iliyokua Safi ingawa kuna kutokupendeza kusikokua kukubwa kwa sababu ya kua ni sehemu iliyozikwa uchafu.

Hivyo ikiwa kuna shaka kuhusiana na kukaa wazi kwa ardhi hiyo, basi kuna mitizamo miwili juu ya jambo hili. Mtizamo wa kwanza ambao ni Sahih zaid ni kua Sala inakubalika lakini haipendezi kutokana na msingi wa kua ardhi yake ni safi, hivyo huwezi kusema kutoa hukmu ya kua ardhi hiyo ni chafu kutokana na kua na shaka. Msimamo wa pili ambao unaendana na mtizamo wa kwanza ni ulio sahih (muqbil al asah) ni kua Sala haikubaliki kutokana na msingi wa kua Sala ya Fardhi imemuwajibikia aliesali sehemu hiyo na yeye akawa na shaka kuhusiana na utimilifu wa Sala yake hiyo, na kutokana na kua wajib huo hauwezi kuondoka kutokana na kua tayari kuna shaka.

Kuhusiana na mtizamo wa *Madhhab* ya Imam Hanbal wao wanasema kua Sala inayosaliwa kwenye Makaburi hua haikubaliki iwe sehemu hiyo ina Makaburi mapya ama ya zamani, iwe Makaburi hayo yako wazi au yamezibwa, lakini hakuna tatizo kusali katika sehemu yenye kaburi moja au mawili kwa sababu sehemu hiyo haiwezi kuitwa Makaburini. Msimamo wao kua haiwezekani kusali katika eneo lolote lile litakalozungukwa na Makaburi na hivyo kuitwa Makaburini. Na wameweka wazi kabisa kua haikukatazwa kusali katika nyumba ambayo ndani yake amezikwa mtu, hata kama sehemu hiyo wamezikwa watu watatu, kwa sababu sehemu hiyo hua si Makaburini.

Hii ndio mitizamo ya Wanazuoni wa ki*Fiqh* kuhusiana na suali la kusali Makaburini bila kuangalia suala la kusali katika Msikiti uliozungukwa na Makaburi.

**Pili: Kusali katika Mistiki yenye Makaburi.** Kusali katika Miskiti yenye Makaburi yenye jengo la kaburi la mmoja kati ya Mitume ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* au Masahaba au *Walii* inaruhusika na ni halali kisharia kiasi ya kua inaweza kufikia hali ya kua inapendekezwa. Kwani kuna uthibitisho wa hukmu hii katika *Qur'an*, katika Sunna za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salaam*, katika vitendo vya Masahaba zake na pia katika makubaliano ya Ummah na vitendo vyao.

Ushahidi uliomo ndani ya *Qur'an* unapatikana katika *Surat Al Kahf* inayozungumzia kisa cha *As-hab Al Kahf* pale iliposema:

﴿وَكَذَٰلِكَ أَعْثَرْنَا عَلَيْهِمْ لِيَعْلَمُوٓاْ أَنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ لَا رَيْبَ فِيهَا إِذْ يَتَنَٰزَعُونَ بَيْنَهُمْ أَمْرَهُمْ فَقَالُواْ ٱبْنُواْ عَلَيْهِم بُنْيَٰنًا رَّبُّهُمْ أَعْلَمُ بِهِمْ قَالَ ٱلَّذِينَ غَلَبُواْ عَلَىٰٓ أَمْرِهِمْ لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيْهِم مَّسْجِدًا﴾

**Wakadhalika aAAtharna AAalayhim liyaAAlamoo anna waAAda Allahi haqqun waanna alsaAAata la rayba feeha idh yatanazaAAoona baynahum amrahum faqaloo ibnoo AAalayhim bunyanan rabbuhum aAAlamu bihim qala alladhina ghalaboo AAala amrihim lanattakhidhanna AAalayhim masjidan** (*Surat Al Kahf 18:21).*

*Tafsir**: Na hivyo tukaifanya athari (jambo au kesi) yao ijulikane kwa watu, ili wapate kuweza kujua kua ahadi ya Allah ni ya kweli, na kua hakuna shaka kuhusiana na saa (ya kufufuliwa)*. *(Kumbuka) pale waliposema (watu wa mji huo) walipokhitilafiana baina yao kuhusiana na kesi yao, na wakasema 'Tuwajengee jengo juu yao, kwani Mola wao anajua zaid juu yao' (kisha) wale walioshinda (hoja) baina yao wakasema 'Kwa hakika tutawajengea jengo la kuabudia juu yao'***

Kutokana na aya hii tunaona kua watu waliowaona *As-hab Al Kahf* baada ya kulala pangoni kwa miaka 300 wakaamka na kisha wakafa baada ya kuonekana kufa kwao, wale waliowaona wakasema: '**Tuwajengee jengo juu yao**' na wengine wakasema: '**Kwa hakika tutawajengea jengo la kuabudia juu yao**', maana ya maneno haya katika aya hii yanaonesha kua kauli ya kwanza ilisemwa na Washirikina na kauli ya pili ilisemwa na wenye kuamini Mungu mmoja. Aya inaelezea kauli zote mbili bila ya kuonesha kupinga au kukataza jambo hilo, na kama ingelikua jambo hilo si sahih basi aya hiyo ingelionesha kukosoa kosa hilo kwa njia moja ama nyengine.

Kutokana na aya hii kukubaliana na kauli zote mbili basi inatoa ushahidi tosha kua jambo hili halikukatazwa kisharia. Ukweli ni kua aya inawakilisha kauli ya Walioamini Mungu mmoja katika njia inayoonesha kuisifu kauli yao dhidi ya kauli ya Washirikina ambayo imefunikwa na mashaka wakati kauli ya Walioamini Mungu mmoja ni yenye maamuzi ya mwisho, Kwa hakika tutawajengea jengo, na inatokana na mtazamo wa Iman. Hawakutaka kujenga jengo tu, bali walitaka kujenga sehemu ya kuabudia. Kauli hii inonesha kua watu hao walikua wakimjua Mungu na wanakubaliana na kuabudu na kusali.

Anasema Imam Fakhr Ad Din Al Razi katika *Tafsir al Kabir* kuhusiana na kauli ya Kwa hakika tutawajengea sehemu ya kuabudia juu yao kua ni sehemu ya '**Kumuabudia Mungu na huku ikiwa na maana ya kuyahifadhi mabaki yao watu hao wa *As-hab Al Kahf* .**'

Imam Al Shawkani yeye anasema kua: '**Kutajwa kwa jengo la kuabudia kunamaanisha kua 'Wale walioshinda hoja yao' ni Waislam. Lakini ikasemekana kua ni watu wa Mfalme na Sultan wa watu waliotajwa hapo, kwani wao ndio walioshinda hoja dhidi ya wenzao, na mtazamo wa kwanza ndio bora zaid**'.

Imam Al Zajaj nae akasema kua: **'Hii inaonesha kua jambo hilo lilipowekwa wazi, Walioamini walishinda kutokana na sababu ya ushahidi wa kufufuliwa na pia Miskiti ni kwa ajili ya Walioamini'**. Hivyo ndivyo ilivyotajwa katika *Qur'an* kuhusiana na suali la kujenga Miskiti juu ya Makaburi.

Ushahidi uliopo katika *Sunnah* ni ule uliotajwa katika *Hadith* ya Abu Nusayr isemayo kua amesema Abd Al Razaq, kua kutokana kwa Ma'mar kutokana na Muhammad Ibn Muslim Ibn Shihab Al Zuhri ambae amesema kua: '**Abu Basir alikimbia kutoka kwa Washirikina baada ya Mkataba wa Hudaybiyyah. Akakimbilia katika mwambao wa bahari na Abu Jandal Ibn Suhayl Ibn 'Amr nae akamfuata huko baada ya kukimbia kutoka kwa Washirikina. Wakaungana na Waislam wengine wapatao 300. Abu Basir alikua akiwasalisha na kisha husema, 'Allahu Akbar, yeyote yule atakae mnusuru (*yansur Allah)* Allah basi atalindwa na Allah'**.

**Wakati Abu Jandal alipoungana nao aliwasalisha sala zao. Na haukupita msafara hata mmoja wa *Quraysh* isipokua waliuvamia na kuua kila mtu na kuchukua kila kitu. Maquraysh wakatuma ujumbe kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* wakimuomba kwa ajili Mungu na kwa ajili ya jamaa zake, kua awarudishe (Kina Abu Basir na wengineo), na kwa yeyote yule**

**miongoni mwao atakae rudi basi atakua salama. Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akamuandikia barua Abu Jandal na Abu Basir kuwaambia wao na wale waliokua pamoja nao warudi majumbani kwao na familia zao. Barua hiyo ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ilipelekwa kwa Abu Jandal na Abu Basir ambae ilimfikia wakati akiwa mwishoni mwa uhai wake. Alikufa huku akiwa na barua hiyo mikononi mwake akiisoma. Hivyo Abu Jandal alimzika Abu Basir katika sehemu hiyo hiyo aliyofia na kisha akajenga Msikiti juu ya kaburi lake.**'

Na kutokana na ushahidi wa Masahaba wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, jambo hili limewekwa wazi katika utofauti wao katika maziko ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*. Hivi ndivyo alisema Imam Malik kuhusiana na tofauti zao kuhusiana na sehemu ya kumzika kua: **'Baadhi ya watu walitaka akazikwe kwenye Minbar, wengine wakashauri kua akazikwe katika Makaburi ya Baqi. Mara akawasili Abu Bakr na kusema: 'Nimemsikia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akisema kua: 'Hakuna Mtume aliekufa isipokua alizikwa katika sehemu hiyo hiyo aliyofia, hivyo chimbeni kaburi lake hapo hapo'''.**

Ushahidi uliokuwepo hapa ni kua Masahaba walitaka kumzika katika Minbar, ambayo kwa hakika ni sehemu iliyopo ndani ya Msikiti na hakuna hata mmoja alietolea ukali ushauri huo, Abu Bakr alipinga ushauri huo si kutokana na kua hairuhusiwi kumzika ndani ya Msikiti, bali kutokana kushikamana na amri yake ya kua azikwe katika sehemu ile ile ambayo ilipotolewa roho yake takatifu.

Tunapoangalia kuhusu sehemu aliyozikiwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* tunaona kua roho yake ilichukuliwa wakati akiwa yupo katika chumba cha Aisha. Ukuta wa chumba hiki ulikua umeungana na Msikiti katika sehemu ambayo Waumini walikua wakisalia, hivyo hali ya chumba hiki na kulingana na Msikiti ni sawa sawa na hali ambayo tuliyokua nayo sasa hivi ambayo Mawalii wa Mwenyezi Mungu wamezikwa huku Makaburi yao yakiwa yameungana na Msikiti na watu wakiwa wanasali katika eneo la Msikiti.

Kuna wale wanaopinga hili kwa kusema kua hali hii inaruhusika kwa ajili ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* tu, jawabu juu ya jambo hili ni kua, ili kutoa hoja hii inabidi mtu atoe pia na ushahidi, na msingi wa hukmu ni kua, hukmu hua ya jumla hadi pale inapopatikana uthibitisho kuthibisha vyengineyo, na hapa hakuna ushahidi huo, hivyo hoja hiyo hua kaikubaliki. Ikiwa tutakubali kua hali hii inaruhusika kwa ajili ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* tu (Jambo ambalo tumeshalithibitisha kua haiwezekani), basi jibu litakua Abu Bakr As Sidiq

na Umar Ibn ul Khattab nao pia walizikwa ndani ya chumba hicho, na chumba hicho kimeungana na Msikiti, hivyo jee hali hii pia imeruhusika kwa Abu Bakr na Umar?. Masahaba waliendelea kusali ndani ya msikiti wa Madina ambao umeungana na chumba hicho chenye Makaburi matatu ndani yake, na Aisha aliishi ndani ya chumba hicho, alisali sala zake za Fardhi na *Sunnah* ndani ya chumba hicho pia. Jee hii haitoshelezi kuonesha kua huu ni ushahidi wa vitendo na makubaliano ya Masahaba?

**Tatu: Kugeuza Makaburi kua Misikiti.** Kugeuza makaburi kua Misikiti sio sawa na kuwa na Msikiti wenye kaburi ndani yake. Kuyageuza makaburi kua Misikiti kumekatazwa na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, na hili ni jambo tofauti na kujenga Msikiti katika maeneo yenye Makaburi iwe yameungana na Msikiti ama la. Aisha anasema kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema, '**Allah *Subhanah wa Ta'ala* amewalaani Mayahudi na Wakristo [kwani] Makaburi ya Mitume wao wameyageuza kua Miskiti**', na katika *Hadith* iliyokaririwa na Muslim ina maneno yaliyotaja '**Makaburi ya Mitume wao na Watu wema**'

Wanazuoni wa Ummah hawakufahamu kutokana na *Hadith* hizi kua zina nia ya kukataza Miskiti kuungana na Makaburi, bali walitafsiri kisahihi kama inavyotakia kua kuyageuza Makaburi yenyewe kua ni sehemu ya kuisujudia hivyo watu kusujudia juu yake na kumuabudia mtu aliekuwemo ndani ya Kaburi kama wafanyavyo Mayahudi na Wakiristo. *Qur'an* inasema:

﴿ٱتَّخَذُوٓاْ أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَانَهُمْ أَرْبَاباً مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَٱلْمَسِيحَ ٱبْنَ مَرْيَمَ وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلاَّ لِيَعْبُدُوٓاْ إِلَـٰهاً وَاحِداً لاَّ إِلَـٰهَ إِلاَّ هُوَ سُبْحَانَهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ﴾

**Ittakhadhoo ahbarahum waruhbanahum arbaban min dooni Allahi waalmaseeha ibna maryama wama omiroo illa liyaAAbudoo ilahan wahidan la ilaha illa huwa subhanahu AAamma yushrikoona** *(Surat At Tawba 9:31).*

*Tafsir:* ***Wao (Mayahudi na Wakristo) wamewafanya Rabbi wao na Watawa wao kua ni Miungu yao badala ya Allah (kwa kuwatii katika mambo waliyoyahalalisha au kuharamisha kutokana na matamanio yao bila ya kuamrishwa na Allah) na (wakamfanya kua ni Mungu wao) Isa Ibn Mariam wakati wao (Mayahudi na Wakristo) wameamrishwa (katika Taurati na ijnil ) kutomuabudu yeyote isipokua Allah La illaha illa huwa (Hakuna mwenye haki ya kuabudiwa ispokua yeye) Sifa zote zinamstahiki yeye (yeye yuko mbali na juu sana) na wanavyomshirikisha.***

Waislam inawabidi kufahamu ni kitu gani hasa kilichokatazwa na sio kuangalia nini wamefanya Waislam wenzao ndani ya Miskiti yao na kudai kua *Hadith* hiyo inazungumzia Waislam. Hivi ndivyo vile Khawarij walivyofanya, *Allahuma nsurna*.

Abd Allah Ibn Umar alisema: '**Wamechukua aya (za *Qur'an*) ambazo zimeshushwa kuwazungumzia Makafiri, na wao wakazitumia kuwazungumzia Waislam**'. Hakuna Kanisa wala Sinagogi hata moja ambalo liko kama Miskiti ambao una Makaburi ambao baadhi ya watu wanasisitizia madai yao kua *Hadith* hii inayazungumzia.

Wanazuoni wameifahamu maana ya *Hadith* hizi kwa mtazamo wa kina wa ufahamu, ambao wameuweka wazi katika ufafanuzi wao. Shaykh Al Sindi anasema kuhusiana na *Hadith* hiyo kua: '**Kilichokusudiwa kutokana na kauli hii ni kuuonya Ummah kuhusiana na kulifanya Kaburi lake kua kama vile walivyofanya Mayahudi na Wakristo kwa Makaburi ya Mitume wao, ambalo ni kuyafanya na kuyageuza Miskiti aidha kwa kuyasujudia kwa njia ya kuyatukuza ama kuyafanya kua Kibla cha kukielekea wakati wa sala zao. Wamesema kua kujenga jengo la Msikiti karibu na mtu mwema ili kutafuta baraka zake haijakatazwa**'

Imam Ibn Hajar Asqalani na wafasiri wengine wa vitabu vya *Hadith*, wamezungumzia kauli ya Al Baydawi ambae alisema kua : '**Kwa kua Mayahudi walikua wakisujudia makaburi ya Mitume wao kwa kuyatukuza ki darja, na walikua wakiyafanya kua ndio Kibla chao pale wakati wanapotaka kusali, kwa kusali huku macho yao yakiwa yanayatazama makaburi hayo, hivyo wameyafanya kua ni masanamu, Allah amewalaani na pia amewakataza na kuwazuia Waislamu kufanya kama hivyo pia. Lakini kujenga Msikiti karibu na watu wema, au kusali pembeni ya kaburi lake katika kuomba msaada kupitia kwao au kwa ajili ya athari za Ibada kumfikia, na wala si kwa sababu ya kumtukuza au kumuelekea na kuyatazama [wakati wa kusali] basi hakuna kosa lolote juu ya hili.** *(Ibn Hajr al-Asqalani, Fath al-Baari toleo la. 3 uk. 208*) **Hamuoni kaburi la Nabii Isma'il katika msikiti wa Makkah? Na Miskiti wa Makkah ndio msikiti bora kuliko yote ambao mtu akiambiwa achague kusali atauchagua. Hivyo makatazo ya kusali Makaburini yanahusiana na Makaburi yaliyokua wazi kutokana na uchafu uliokuwemo ndani yake.**'

Al Mubarkafuri anasema kuhusiana na *Al Tawrabishati* katika tafsiri yake ya Jami'i Imam Al Tirmidhii kua, '***Al Tawrabishati* amesema kua imekatazwa kwa njia mbili: Kwanza ni kua wao (Mayahudi na Wakristo) walikua wakisujudia makaburi ya Mtume wao katika kuwatukuza na hivyo hukusudia kufanya**

**Ibada. Pili ni kua walikua wanakusudia kusali katika Makaburi ya Mitume wao na kuyaelekea Makaburi yao wanaposali na kumuabudu Mungu. Wanachukulia mambo hayo kua ni bora kuyafanya hapo kwa sababu ndio sehemu bora kwa Mungu na inahusisha mambo mawili**.'

Kutokana na misingi hiyo, tunaona kua Hukmu ya kusali katika Misikiti ambayo ina makaburi ni Sahih ikiwa Makaburi hayo yapo katika sehemu ambayo watu hawasali tofauti na Msikiti, na hakuna kinachofanya kusiruhusiwe au kuchukiza kuhusiana na kusali katika Msikiti ulioungana na ukuta wa Makaburi. Hata hivyo ikiwa Kaburi liko ndani ya Msikiti basi Sala itakayosaliwa humo ndani itakua haikubaliki kutokana na Mtizamo wa *Madhhab* ya Imam Hanbal, na Inaruhusika na ni Sahih kutokana na Mitizamo ya *Madhhab* mengine matatu ya Imam Abu hanifa, Imam Malik na Imam Al Shafi'i; isipokua wao wanasema kua haipendezi kwa kaburi kua mbele ya yule anaesali kutokana na kufanana baina ya hilo na kulisalia kaburi hilo. *Wa Allahu A'lam*!

***** *****

**UTHIBITISHO WA MTIZAMO WA *MADHHAB* YA IMAM AL SHAFI'I KUHUSIANA NA KUTENGUKA KWA UDHU KUNAKOTOKANA NA KUGUSANA BAINA YA MWANAMME NA MWANAMKE - MUFTI TAHA KARAN**

Miongoni mwa wale wasiojua sababu na vithibitisho vya baadhi ya fatwa za Al Imam Al Shafi'i, hua wanapinga kuhusiana na msimamo wa *Madhhab* ya Imam Al Imam Al Shafi'i, kuhusiana na utenguaji wa udhu kwa mwanamke na mwanamme wanapogusana, kutokana na kuona kua huo ni mtizamo wa kipekee miongoni mwa Misimamo ya Maimamu wanne wa upande wa Ahlu *Sunnah* wal Jamaa, na hivyo huona labda huenda ikawa Al Imam Al Shafi'i, ametafsiri sivyo aya aliyoitumia kuthibitisha fatwa yake hiyo, hivyo watu hao hutumia ushahidi wa *Hadith* ya Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* iliyosimuliwa na Sayyida Aisha ambayo kwa mtizamo wao hua inathibitisha kua udhu hautenguki, *Hadith* hio ni ile isemayo kua: '**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alimbusu mke wake na kisha akaenda kusali bila ya kutia udhu tena**.*'(Sunnan Abu Daud, Sunan An Nasai)*

Katika kujibu hoja hiyo tumuangalie Mufti wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, wa Mji wa Cape Town nchini Afrika ya Kusini, aitwae *ash-Shāfi'ī as-Sagīr* Mufti Taha Karaan. Mufti Taha Karaan ambae ni mtoto wa Mwanazuoni mkubwa wa Cape Town Shaykh Yusuf Karan, alizaliwa katika mji wa Cape Town nchini Afrika ya Kusini na kusomeshwa na baba yake na baadae akasoma katika vyuo vikuu mbali

mbali vya Kiislam vikiwemo vyuo vya Dar ul Ulum vya India na Pakistan, Al Azhar Misri Saudia na Afrika ya Kusini pia, baadae Mufti Taha Karan aliamua kuanzisha Taasisi ya Kiislam ya kuendeleza Ilm ya dini ya Kiislam mnamo mwaka 1996 iitwayo Dar ul Ulum al Arabiyyah al Islamiyyah ya Afrika ya Kusini.

Mufti Taha Karan anaelezea hoja hiyo ya mtizamo wa Al Imam Al Shafi'i kama ifuatavyo:

*Hadith* iliyopo hapo juu haikuweza kutumika kama uthibitisho kwa sababu ya kutokana na utata wake, kwani mbali Al Imam Al Shafi'i kua na wasi wasi dhidi ya *Hadith*i hiyo lakini pia ushahidi unaonesha kua *Hadith* hiyo imetiliwa shaka usahihi wake na Wanazuoni wengi wa *Hadith*, kutokana na msingi wa kua 'Urwah ambae ndie alienukuu *Hadith* hiyo kutoka kwa Sayyida 'A'ishah Radhiyallahu 'Anha, kutokana na msingi wa kukatika kwa Sanad ya hadih hiyo baina ya wanukuaji wa *Hadith* hiyo ambao ni Habib Ibn Abi Thabit na 'Urwah. Wanazuoni wengi wa *Hadith*, wanasema kua 'Urwah alietajwa katika *Hadith* hii si yule 'Urwah Ibn Al Zubayr, ambae ni mpwa wa Sayyida 'A'ishah *Radhiyallahu 'Anha*, bali ni 'Urwah huyu ni mtu mwengine anaejulikana kama 'Urwah Al Muzani na ni wanahadithi kidogo sana ambao ni miongoni mwa wenye mtizamo wa kua Habib hakuisikia *Hadith* hii kutoka kwa 'Urwah. Baadhi ya Wanahadith wanadhani kua huenda mmoja kati ya wanukuaji hawa alijichanganya kuhusiana baina ya *Hadith* ya kutobatilika kwa *saum* pale mtu anambusu mke wake na si kubatilika kwa udhu wa mtu huyo. Wafuatao ni Wanazuoni walioikosoa *Hadith* hiyo:

**Imam al-Bukhari:** mwanafunzi wake ambae ni imam Al Tirmidhi anasema kua: **Nimemsikia Muhammad Ibn Isma'il [Imam al-Bukhari] akiielezea *Hadith* hii ni *Hadith dhaif* kwa kusema: Habib Ibn Abi Thabit [mmoja kati ya wanukuaji waliomo kwenye Sanad ya *Hadith* hii] hakusikia [*Hadith*] kutoka kwa [chanzo chake alichokitaja] 'Urwah**. *(Jami' al-Tirmidhi nambari 86)*

**Yahya Ibn Sa'id al Qattan:** Alizikataa *Hadith* mbili alizozinukuu Habib ibn Abi Thabit kua ni "zisizo na maana". *Hadith* hii ni moja kati ya *Hadith*i mbili hizo. *(Abu Dawud, al-Sunan nambari. 179-180)*

**Imam al-Tirmidhi:** Baada ya kuinukuu *Hadith* hii basi anasema kua: **Wenzetu (yaani Wanazuoni wa *Hadith*) wameiacha *Hadith* ya 'A'ishah kutokana na jambo hili, kwa sababu haina usahih kutokana na hali ya *Sanad* yake**. *(Jami' al-Tirmidhi nambari. 86)*

**Yahya Ibn Ma'in:** Alipoulizwa na mwanafunzi wake aitwae 'Abbas al-Duri kuhusiana na hadhi ya Habib Ibn Abi Thabit alimsifia kua ni muaminifu, lakini akaainisha *Hadith* zake mbili zenye makosa, moja kati ya *Hadith* hizo mbili ni hii tunayoizungumzia. *(Imam Al-Bayhaqi, Ma'rifat al-Sunan wal-Athar toleo la 1 uk.*

*216, Imam al-Dhahabi, Siyar A'lam al-Nubala toleo la 5 uk. 290, na al-Mizzi, Tahdhib al-Kamal toleo la 5 uk. 362)*

**Imam Abu Hatim al-Razi:** Imam Ibn Abi Hatim anasema kua: 'Nimemsikia baba yangu akisema kua: '***Hadith* ya Aisha inayohusiana na kutotia udhu kutokana na kubusiana, yaani *Hadith* ya Al Amash kutoka kwa Habib itokayo kwa 'Urwah si *Hadith* Sahih'**' *(Imam Ibn Abi Hatim, al-'Ilal, nambari 110)*

**Sufyan al-Thawri:** *Hadith* hii ilihadithiwa kwa Yahya Ibn Sa'id, ambapo nae akasema: '**Miongoni mwa wanaolijua jambo hili zaidi ni Sufyan al-Thawri. Nae amesema kua Habib hakuwahi kusikia *Hadith* yeyote utoka kwa Úrwah'**. (*Sunan Al-Daraqutni, al-Sunan Toleo la 1 uk. 139*) Vile vile akasema kua '**Urwah ambae Habib alinukuu *Hadith* hii kutoka kwake si 'Urwah Ibn al-Zubayr, bali ni 'Urwah al-Muzani asiejulikana'**. *(Sunan Abu Dawud, nambari 179-180)*

**Imam Al-Daraqutni:** Katika Sunan Al-Daraqutni, Imam Daraqutni anaainisha makosa ya *Hadith* mbali mbali. Katika kuanisha huko anaweka wazi namna *Hadith* ya kubatilisha funga ilivyokosewa na kujumuishwa na *Hadith* ya kubatilisha udhu. *(Al-Daraqutni, al-Sunan toleo la 1 ukurasa. 135-145)*

**Imam Al Bayhaqi:** Baada ya kuainisha makosa ya *Sanad* ya *Hadith* hii, basi anasema kua usahih wa *Hadith* sahih iliyokusudiwa unahusiana na ubatilishwaji wa funga, lakini hata hivyo baadhi ya wanukuzi wasioaminika wameibadilisha na kuiingiza kwenye kubatilisha udhu, na akasema kua kama ile *Hadith*i ya kubatilisha funga ingelikua sahih basi bila ya shaka angeifuata.*(Al-Sunan al-Kubra Imam Al Bayhaqi toleo la 1, uk. wa 126-127)*

Hata hivyo mitizamo yote iliyopo hapo juu, haimaanishi kua kuna makubaliano ya *Ijma'a* kuhusiana na udhaifu wa *Hadith*i hiyo, kwani Wanazuoni wengine kwa mfano Imam Ibn 'Abd al-Barr wana mtizamo wa kua *Hadith* hii ni Sahih.

Mwanafunzi wa kweli wa *Hadith* hua anajua kua uthibitishaji wa *Hadith* Sahih hua mara nyingi haupelekei kupata majibu yaliyowazi na yasiyokua na mitizamo mchanganyiko. Wakati ni jambo lililowazi kua 'Urwah mara nyingi hua unatoa majibu yasiyokua na shaka ya kua aidha ni sahih au vyenginevyo, na ni kweli kua baadhi ya wakati hua kuna mitizamo iliyogawanyika, ambapo baadhi ya Wanazuoni hukubaliana na usahih wa *Hadith* fulani na baadhi hukatalia usahih huo. Hivyo *Hadith* hii ni miongoni mwa *Hadith* hizo.

Ugumu wa kupitisha hukmu juu ya usahih wa *Hadith* hii unaweza kupimwa kutokana vizuri kutokana na mtizamo wa Mwanazuoni maarufu wa *Hadith* Shaykh al-Albani, ambae nae ametumbukia katika kutoweza kuweka sawa kipimo cha *Hadith* hii. Kwani katika kitabu chake *cha Dha'if Sunan Abi Dawud (uk.16)* ameitaja *Hadith* hii kua si Sahih; lakini katika kitabu chake chengine cha *Sahih Sunan Abi Dawud (uk. 36)* na *Dha'if Sunan al-Tirmidhi (nambari.75)* amechukua mtizamo

mwengine kabisa. Kiasi ya kua mtu hatoweza kujiuliza, inakuaje daktari mzuri aliweza kutoa hukmu ya uhakika iliyo sahih juu ya *Hadith* hii wakati hata Al Albani mwenyewe alikosa uhakika.

Kutokana na mitizamo hiyo, tunaona kua zulio la kupingana na *Hadith* alilobebeshwa Al Imam Al Shafi'i hua halina msingi wowote isipokua ni wa kukubaliana na mtizamo mmoja katika jambo lenye mitizamo miwili tofauti. Kwani Al Imam al-Shafi'i alikua anajua na ana uhakika wa hali ya *Hadith* hiyo lakini hata hivyo kama ilivyo kwa Imam al-Bukhari, Imam al-Tirmidhi, Sufyan al-Thawri, Imam Abu Hatim Al Razi, Yahya ibn Sa'id na wengineo, yeye hakuthibitishika kutokana na usahih wake, na hivyo akachukua uamuzi uliosawa kiufahamu wa kutoitumia dhidi ya amrisho la Allah *Subhanahu wa Ta'ala* katika aya ya 6 ya *Surat Al Maidah* isemayo:

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ إِذَا قُمْتُمْ إِلَى ٱلصَّلاَةِ فٱغْسِلُواْ وُجُوهَكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ إِلَى ٱلْمَرَافِقِ وَٱمْسَحُواْ بِرُؤُوسِكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ إِلَى ٱلْكَعْبَينِ وَإِن كُنتُمْ جُنُباً فَٱطَّهَّرُواْ وَإِن كُنتُم مَّرْضَىٰ أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَآءَ أَحَدٌ مِّنْكُمْ مِّنَ ٱلْغَائِطِ أَوْ لاَمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُواْ مَآءً فَتَيَمَّمُواْ صَعِيداً طَيِّباً فَٱمْسَحُواْ بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُمْ مِّنْهُ مَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيَجْعَلَ عَلَيْكُم مِّنْ حَرَجٍ وَلَـٰكِن يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمْ وَلِيُتِمَّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ﴾



**Ya ayyuha alladheena amanoo idha qumtum ila alssalati faighsiloo wujoohakum waaydiyakum ila almarafiqi waimsahoo biruoosikum waarjulakum ila alkaAAbayni wa-in kuntum junuban faittahharoo wa-in kuntum marda aw AAala safarin aw jaa ahadun minkum mina algha-iti aw lamastumu alnnisaa falam tajidoo maan fatayammamoo saAAeedan tayyiban faimsahoo biwujoohikum waaydeekum minhu ma yureedu Allahu liyajAAala AAalaykum min harajin walakin yureedu liyutahhirakum waliyutimma niAAmatahu AAalaykum laAAallakum tashkuroona***(Surat Al Maidah 5:6)*

*Tafsir:* ***Enyi mlioamini! Mnapotaka As Salat (kusali), basi kosheni nyuso zenu na mikono yenu hadi kwenye visugudi, futeni (kwa kutia maji mikono yetu) vichwa vyenu, na mkoshe miguu yenu hadi kwenye kifundo chake,. Ikiwa mko katika hali ya Janaba, basi jitoharisheni. Lakini ikiwa mnaumwa au mko safarini au mkiwa mmetoka kujisaidia au lamastumu alnnisaa (mkiwa mmegusana na wanawake)***

***na hamkupata maji yeyote, basi fanyeni Tayamam kwa kutumia mchanga ulio safi na mjipanguse kutokana nao katika mikono yenu na nyuso zenu. Allah hataki kukujaalieni ugumu katika mambo, bali anataka kukutoharisheni, na mkamilishe aliyokufanyieni juu yenu ili muwe wenye kushukuru.***

Hivyo, Imam Al Shafi'i akiungana mkono na Wanazuoni wa Masahaba kama vile 'Abd Allah Ibn Mas'ud na 'Abd Allah Ibn 'Umar Allah awaridhie, akakubaliana kua aya hii pia inajumuisha hata kitendo cha mtu kumbusu mke wake kua humsabibishia kutenguka kwa udhu wake.

Kila mtu ni mwenye kujua kua Al Imam Al Shafi'i amesema kua ikiwa kuna *Hadith* sahih inayoenda kinyume na mtizamo wake basi mtu anatakiwa awachane na mtizamo wake na afuate *Hadith* sahih, na huu ni mtizamo ambao Wanazuoni wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i wanajivunia sana katika matumizi yake, ingawa Maimamu wa *Madhhab* mengine pia walisema hivyo hivyo, lakini ni Wana*Fiqh* wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i ndio wanao unawiriwisha katika matumizi yake kuliko Wanazuoni wa *Madhhab* mengine wote.

Na hii ni kwa sababu wameufahamu vizuri sana mtizamo huo kiasi ya kua wanajua kua kuna hali fulani ambazo inabidi zifikiwe kwanza. Kwani tunapoangalia kitabu cha *Al Majmuah Sharh Al Muhadhhab* cha Imam An Nawawi basi tunaona anasema kua: '**Wakati Imam Al Shafi'i aliposema hivyo basi hakumaanisha kua mtu yeyote yule atakaeona *Hadith* Sahih aseme kua : 'Huu ni uthibitisho wa Al Shafi'i'. Na [hivyo anaweza kuendelea] kuitumuia kutokana na inavyoelezea. Mtizamo huu ni kwa yule mwenye uwezo wa kufanya *Ijtihad* katika *Madhhab*…au mwenye kukaribia uwezo huo. Vile vile kuna sharti la kua mtu huyo ni lazima athibitishe kua Al Imam Al Shafi'i hakuijua *Hadith* hio, na wala hakujua kua ni Sahih. Darja hii ya *I'lm* huweza kufikiwa baada ya kupitia vitabu vyote vya Al Imam Al Shafi'i, vitabu vya Wanafunzi wake waliofuatia mara tu baada yake, na vitabu vyengine kama hivyo. Hii hua ni kazi ngumu sana na ni wachache sana waliokua na uwezo wa kuikamilisha. Hali hii tunayoizungumzia imewekwa kwa sababu ya ukweli unaojulikana wazi kua Al Imam Al Shafi'i alijizuia kuzitumia *Hadith*i nyingi ambazo anazozijua na kuziona, kutokana na ukweli wa kua alikua na vithibitisho vinavyonesha kua *Hadith* hizo kwa njia moja au nyengine zinatiliwa shaka, zimebatilishwa, zinahususiana na kitu makhsusi au zinatafsirikia venginevyo'***(Al Majmuah Sharh Al Muhadhhab)*

Hivyo mfuasi wa kweli wa *Madhhab* ya Al Shafi'i au Hanafi, hua si yule ambae amejitayarisha kuachana na mitizamo ya Al Imam Al Shafi'i au Abu Hanifa pale anapoona kua kuna uthibitisho ulio wazi wa kupingana na *Hadith* Sahih. Lakini kwa undani zaidi hua ni yule ambae mwenye kuweza kutofatiana na mtizamo wa mwengine bila ya kutumbukia kwenye ubi*Nafsi* na kukashifiana. *(ash-Shāfi'ī as-*

*Sagīr Mufti Taha Karaan, DUAI - Dar al Ulum al Arrabiyyah Al Islamiyyah)*

Baada ya kuangalia kwa ufupi fatwa ya Mufti Taha Karaan, basi labda tuangalie kipingamizi chengine ambacho yeye hajakigusia, kwa sababu yeye alijibu kulingana na mtizamo wa *Hadith* aliyouliziwa, lakini hata hivyo pia kuna *Hadith* nyengine vile vile ya Sayyida ‘Aisha isemayo kua : ‘**Nilikua nikilala mbele ya Nabii *Salallahu A’layhi wa Salam* na miguu yangu ikiwa *Qiblah* kwake, na kila alipokua akisujudu alikua akinigusa na kuisukuma miguu yangu, nami huikunja na kila anaposimama huinyoosha tena.’**

Wanazuoni wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi’i wanasema kuhusiana na *Hadith* hii kua imebatilishwa na aya tuliyoiangalia hapo juu ya *Surat Al Maidah* (5:6) na vile vile na aya ya *Surat An Nisaa* (4:43) tuliyoiangalia katika Sura ya Sita ya kitabu hiki katika kufafanua kutofautiana kwa Wanazuoni kuhusiana na neno *Lamastumu al Nisaa*, kwa kukumbushana tu basi aya hiyo inasema:

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ لاَ تَقْرَبُواْ ٱلصَّلاَةَ وَأَنْتُمْ سُكَارَىٰ حَتَّىٰ تَعْلَمُواْ مَا
تَقُولُونَ وَلاَ جُنُباً إِلاَّ عَابِرِى سَبِيلٍ حَتَّىٰ تَغْتَسِلُواْ وَإِنْ كُنْتُمْ مَّرْضَىٰ أَوْ عَلَىٰ
سَفَرٍ أَوْ جَآءَ أَحَدٌ مِّنْكُمْ مِّنَ ٱلْغَآئِطِ أَوْ لاَمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُواْ مَآءً
فَتَيَمَّمُواْ صَعِيداً طَيِّباً فَٱمْسَحُواْ بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوّاً
غَفُوراً﴾

**Ya ayyuha alladhina amanoo la taqraboo alssalata waantum sukara hatta taAAlamoo ma taqooloona wala junuban illa AAabiree sabeelin hatta taghtasiloo wa-in kuntum marda aw AAala safarin aw jaa ahadun minkum mina algha-iti aw *lamastumu alnnisaa* falam tajidoo maan fatayammamoo saAAeedan tayyiban faimsahoo biwujoohikum waaydeekum inna Allaha kana AAafuwwan ghafooran.** (*Surat An Nisaa 4: 43*).

*Tafsir:* ***Enyi mlioamini! Msiikaribie Sala wakati mkiwa mmelewa hadi pale mtakapojua maana ya mkisemacho, wala mkiwa katika hali ya janaba isipokua pale mtakapokua safarini (bila ya kua na maji ya kutosha), hadi mtakapokosha mwili wenu wote. Na mkiwa mnaumwa, au mko safarini au mnapoenda haja au mnapo*** (لاَمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ) ***wagusa wanawake, lakini ikiwa hamtopata maji basi***

***mtayamam kwa mchanga ulio safi, kupangusa nyuso zenu na mikono yenu. Hakika Allah ni mwingi wa kusamehe na msamehevu sana'***.

Anasema Al Imam Al Shafi'i katika kitabu chake cha *Al Umm* kua '**Neno *Lamastumu al Nisaa* linatafsirika kama kugusa kwa mkono'** Na hii ni kutokana na namna Al Imam Al Shafi'i anavyolisoma neno لاَمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ, kwani yeye hulisoma bila ya kuivuta *Alif* inayofuata baada ya *Lam* hivyo hua linasomeka kama *Lamastumu* wakati wengine wao hulisoma kwa kuvuta baina ya *Alif* na *Lam* na hivyo husomeka kama *Laamastumu.*

Katika kitabu chake cha *Al Umm,* Al Imam Al Shafi'i anatumia kithibitisho cha kauli Sahih ya Abd Allah Ibn Umar kua: **Malik amesema kutoka kwa Ibn Shihab, kupitia kwa Salim Ibn Abd Allah Ibn Umar kutoka kwa Baba yake (Abd Allah Ibn Umar mwenyewe) amesema kua**: '**Mtu anapombusu mkewe au kumgusa kwa mkono wake hua ni 'alie *Lams* (aliemgusa) hivyo yeyote yule atakae mbusu au kumgusa mkewe kwa mkono basi ni juu yake kutia tena udhu**''

Tukirudi tena katika *Hadith* ya Sayyida 'Aisha aliyosema kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alimgusa miguu yake wakati alipokua akisali basi anasema Imam Ibn Hajar katika *Fat-h ul Barri* kua: '**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alimgusa kwa kutumia kizuizi' na ikiwa alimgusa bila ya kizuwizi basi hii hua ni hali mahsusi kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*'.** Na mtizamo wa kwanza ni wenye nguvu zaid.

Anasema Imam An Nawawi katika *Minhaj* kua: '**Kitu cha tatu kinachobatilisha Udhu ni kugusana kwa ngozi baina ya mwanamme na mwanamke, isipokua kwa mahram (mtu ambae hawezi kuoana nae kwa mfano Mama), na hii ni kulingana na mtizamo wenye nguvu. Hivyo na yule alieguswa hua ni sawa na yule aliegusa (wote hutenguka udhu wao). Ngozi ya mtoto, nywele na meno (kuvigusa vitu hivyo) hakutengui udhu.**'

Na hapo ndio tumemalizia kuhusiana na vithibitisho vya kutenguka kwa udhu kwa njia ya kugusana baina ya mwanamake na mwanamme, kwa Mtizamo wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, ambao pia ndio mtizamo wa *Madhhab* ya Ibadhi na *Madhhab* ya Shia, kwa upande wa Masahaba Mtizamo huu pia hua ni mtizamo wa Abd Allah Ibn Umar.

***** *****

## *QUNUT* KATIKA SALA YA AL FAJIR – KULINGANA NA MTIZAMO WA *MADHHAB* YA AL IMAM AL SHAFI'I

*Qunut* maana yake ni kusimama, kunyenyekea. Hata hivyo neno hilo hutumika kumaanisha Dua maalum ambayo huombwa kwa unyenyekevu katika kisimamo cha sala, na mara nyingi dua hiyo hua inasomwa kama ifuatavyo:

| | |
|---|---|
| **Allaahumma ihdini fii man hadayta** | اَللّٰهُمَّ اهْدِنِىْ فِيْمَنْ هَدَيْتَ |
| **Wa 'aafini feeman 'aafayta** | وَعَافِنِى فِيْمَنْ عَافَيْتَ |
| **Wa tawallani fii man tawallayta** | وَتَوَلَّنِىْ فِيْمَنْ تَوَلَّيْتَ |
| **Wa baarik li fii ma a'tayta,** | وَبَارِكْ لِىْ فِيْمَا اَعْطَيْتَ |
| **Wa qini sharra ma qadayta,** | وَقِنِيْ شَرَّمَا قَضَيْتَ، |
| **Fa innaka taqdhi wa la yuqdha 'alayk,** | فَاِ نَّكَ تَقْضِىْ وَلاَ يُقْضَى عَلَيْكَ |
| **Wa innahu laa yadhillu man waalayta,** | وَاِ نَّهُ لاَ يَذِلُّ مَنْ وَالَيْتَ |
| **Wa laa ya'izzu man 'aadayta,** | وَلاَ يَعِزُّ مَنْ عَادَيْتَ |
| **Tabaarakta Rabbana wa ta'aalayta.** | تَبَارَكْتَ رَبَّنَا وَتَعَالَيْتَ |
| **Falakalhamdu 'alaa maaqadhait.** | فَلَكَ الْحَمْدُ عَلَى مَا قَضَيْتَ |
| **Wa Astaghfiruka wa'atuubu ilayk.** | وَاَسْتَغْفِرُكَ وَاَتُوْبُ اِلَيْكَ |
| **Wasallallahu 'ala Sayyidina Muhammadin Nabiyyil ummiyyi.** | وَصَلَّى اللّٰهُ عَلَى سَيِّدَنَا مُحَمَّدٍ النَّبِيِّ |
| **Wa'alaa aalihi wassahbihi Wasallam.** | اْلاُمِّيِّ وَعَلَى آلِهِ وَصَحْبِهِ وَسَلَّمَ |

*Tafsir:*

***Ya Allah niongoze ili niwe miongoni mwa uliowaongoza,***
***Na unisamehe ili niwe miongoni mwa uliowasamehe,***
***Nijali ili niwe miongoni mwa uliowajali,***
***Nirehemu ili niwe miongoni mwa uliowarehemu,***
***Na nilinde na shari uliyoikadiria.***
***Hakika ni wewe pekee ndie mwenye kukadiria na hakuna anaeweza kukadiria juu yako,***
***Na hakuna ambae unaemjali akawa ni mwenye kudhalilika,***
***Na wala haheshimiki yule alie adui yako.***
***Umetakasika, Ya Rabbi hakika mtukufu zaid yako,***
***Naomba msamaha kwako na kutubu kwako,***
***Wasallallahu 'ala Sayyidina Muhammadin Nabiyyil Ummiyyi. Wa'alaa aalihi wassahbihi Wasallam.***

Hivyo ningependa pia kuliangalia suala la kusoma *Qunut* kutokana na mtizamo wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, kwani ingawa msimamo wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i kuhusiana na *Qunut* katika Salat Alfajir ni *Sunnah*, lakini ukiwa hukuisoma inakubidi ufuatishe *Sijdat Sahaw,* kabla ya kumalizia Sala yako**.** Anasema Imam An Nawawi katika *Siraj Al Wahat al Matn Al Minhaj* kua:

'***Qunut* ni *Sunnah* ambayo hutekelezwa baada ya kunyanyuka kutoka katika kurukuu katika rakaah ya pili ya sala ya Alfajir. Na kinachosemwa ni kile katika dua isemayo *Allahumma Ahdini fiman hadayt…* hadi mwisho wa dua hiyo, Imam anatakiwa asome dua hiyo kwa sauti na kwa kutumia hali ya wingi, na ni Sahih kua ni *Sunnah* kumtumia Sala na Salam Rasulullah (*Salallahu A'layhi wa Salam*) mwishoni mwa dua hiyo, na mikono inyanyuliwe, na *Ma'amuma* wanatakiwa waitikie *Aamiin,* na baada ya kumalizika dua hiyo watu hawaruhusiwi kupangusa nyuso zao'.**

Imām Ahmad Ibn Naqib Al-Misrī amesema katika 'Umdat As-Sālikh, kitabu ambacho pia kimetafsiriwa kwa Kiingereza na Shaykh Nuh Keller na kinajulikana kwa jina la '*The Reliance of the Traveller*' kua: '**Wakati wa kusali *Salat Al Fajr* ni *Sunnah* kunyanyua mikono na kuomba Dua, mara baada ya rukuu ya rakaa ya pili, na mtu anatakiwa asome Dua iliyotajwa hapo juu** [***Allahumma Ahdini fiman hadayt..].***'

Hivyo ikiwa mtu ni Imam basi humbidi kusoma dua ya *Qunut* katika hali ya wingi badala ya umoja, kwa mfano badala ya kusema *Allahuma ihdini fi man hadayt..*(*Ya Alla niongoze ili niwe miongoni mwa uliowaongoza..*) ambayo ni hali ya umoja, basi anatakiwa asome *Allahuma ihdina fi man hadayt..(Ya Alla*

*tuongoze ili tuwe miongoni mwa uliowaongoza..)* n.k. Ingawa inapendekezwa zaid kuyasoma maneno ya dua hiyo lakini pia kama mtu hayajui basi anaweza kusoma dua yoyote unayoijua ama dua yoyote ile iliyomo ndani ya *Qur'an* kwa mfano dua iliyomo katika aya ya mwisho ya *Surat Al Baqara* isemayo:

﴿رَبَّنَا لاَ تُؤَاخِذْنَا إِن نَّسِينَآ أَوْ أَخْطَأْنَا رَبَّنَا وَلاَ تَحْمِلْ عَلَيْنَآ إِصْراً كَمَا حَمَلْتَهُ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِنَا رَبَّنَا وَلاَ تُحَمِّلْنَا مَا لاَ طَاقَةَ لَنَا بِهِ وَٱعْفُ عَنَّا وَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَآ أَنتَ مَوْلاَنَا فَٱنْصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَافِرِينَ﴾

**Rabbana la tu-akhidhna in naseena aw akhta/na rabbana wala tahmil AAalayna isran kama hamaltahu AAala alladhiina min qablina rabbana wala tuhammilna ma la taqata lana bihi waoAAfu AAanna waighfir lana wairhamna anta mawlana faonsurna AAala alqawmi alkafiriina** *(Surat Al Baqara 2:286)*

*Tafsir:* ***'Ya Rabbi! Usituadhibu pale tutakaposahau au kuingia katika makosa. Mola wetu usitubebeshe mizigo kama ile uliyowabebesha waliotutangulia kabla yetu (Mayahudi na Wakristo); Mola wetu! Usitupe mizigo mizito zaidi ya uwezo wetu wa kubeba. Tusamehe na tupe msamaha wako. Tupe Rehma zako. Wewe ni Maula (Msimamizi, Mlinzi) wetu na tupe ushindi dhidi ya Makafiri'.***

Anasema Imam Al-Nawawi kua, **'Fahama kua, mtizamo wetu sisi *[Wafuasi wa Madhhab ya Imam Al Shafi'i]* dua ya *Qunut* imeshurutishwa katika Sala ya Alfajr, na pia ni Sunna iliyothibitishwa, kutokana na *Hadith* ya Anas Ibn Malik aliesema kua: 'Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliisoma katika Sala ya Alfajr hadi pale alipoondoka duniani', Wanasema *[Wafuasi wa Madhhab ya Al Shafi'i*] : ikiwa hukuisoma katika Sala ya Al Fajr, basi sala yako inakubalika lakini inakubidi ufuatishe *Sijdat Sahaw* (sijda ya kusahau kabla ya kumaliza Sala yako), iwe umeiwacha kuisoma kwa makusudi, kwa kuidharau, au kwa kuisahau, na wakati wake katika Sala ni baada ya rukuu ya pili ya Sala ya Alfajr. Hivyo ukiisoma kabla ya kurukuu basi hua haihesabiki na hivyo itakubidi uisome tena baada ya kurukuu na pia usujudu *Sijdat sahaw*'.**

Kuna kauli tofauti zilizonukuliwa na *Masahaba* na *Matabi'ina* kuhusiana na Dua ya *Qunut* na wakati wa usomaji wa *Qunut* katika Sala ya Alfajr. Kwa mfano Ali Ibn Ziyad aliesema kua, *Qunut* katika Sala ya Alfajr ni wajib na atakaeiwacha basi sala yake haikubaliki. Inaruhusika kuisoma kabla ya rukuu ya rakaa ya pili, lakini pia

inaruhusika baada ya rukuu ya pili, lakini ni bora zaid kuisoma baada ya rukuu ya pili bila ya kusema *Allahu Akbar* kabla yake. Na hii ni kutokana na kuirahisisha kwa kwa wale ambao wamechelewa katika Jamaa, kuacha nafasi baina yake na sehemu ya pili ya Sala, na pia ni kwa sababu hivi ndivyo alivyokua akifanya Umar katika wakati wa Masahaba.

Al Qadhi AbdAl Wahhab Al Baghdadi anasema kua: '**Inasemekana kua Abu Rajab al Atari alisema: '*Qunut* ilikua ikisomwa kabla ya kurukuu, lakini Umar akaifanya baada ya rukuu ili wale waliochelewa jamaa wapate kuiwahi'. Na inasemekana kua Muhajirina na Ansari walimuuliza Uthman kuhusiana na *Qunut* naye akaiosoma kabla ya kurukuu, kwa sababu kuna manufaa ya kutokuwepo baada ya kurukuu kwani huzidisha kisimamo hivyo wale waliochelewa jamaa huiwahi na kwa sababu katika dua kuna kisimamo kikubwa hivyo kabla ya kurukuu ni bora zaid hususan katika sala ya Alfajr.'**

Msimamo wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i kuhusiana na suala la Dua ya *Qunut* katika Sala ya Alfajr unatoka na vithibitisho ambavyo ni pamoja na *Hadith* ya Abu Hurayra isemayo: **'Wakati Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipokua akinyanyua kichwa chake kutoka katika rukuu ya rakaa ya pili ya sala ya Alfajr alikua akiomba dua hii: 'Ya Alla tuongoze tuwe miongoni mwa uliowaongoza…'',** Imam Bayhaqi akaongezea kwa kusema, **'Ni juu yako wewe juu ya ulichokadiria',** na Al Imam Al Tabari akaongezea kwa kusema, '**Hakuna usiempenda ambae amepata ushindi**'.

*Hadith* ya Anas Ibn Malik ambayo tulianza nayo mwanzo wa habari hii ya Dua ya *Qunut* inaelezea kua baada ya Anas Ibn Malik kusema: **'Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliomba dua ya *Qunut* hadi kufariki kwake',** basi watu walimuuliza: **'Jee Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliomba katika Sala ya Alfajr?',** Anas ibn Malik akajibu, **'Naam',** akaulizwa tena, **'Kabla ya rukuu au baada ya rukuu?', Anas Ibn Malik akajibu: 'Baada ya rukuu**'. Na vile vile Abu Hurayra alisema: '**Wallahi mimi nipo karibu ya Mtume kuliko nyote katika Sala**'.

Na Abu Hurayra pia alikua akisoma *Qunut* katika rakaa ya mwisho ya Sala ya *Al Fajr* baada ya kurukuu, na baada ya kusema '**Allah huwasikia wale wanaomtukuza**' basi alikua akiwaombea Dua Waislam wanawake kwa wanaume na alikua akiwalaani Makafir.

Abd Allah Ibn Abbas amesema kua, '**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alitufundisha Dua (*Qunut*) ya kutumia katika Sala ya Alfajr isemayo: Ya**

**Allah niongoze ili niwe miongoni mwa uliowaongoza, na nisamehe ili niwe miongoni mwa uliosamehewa, nijali ili niwe miongoni mwa uliowajali, nirehemu ili niwe miongoni mwa uliowarehemu, na nilinde na shari uliyoikadiria. Hakika ni wewe pekee ndie mwenye kukadiria na hakuna anaeweza kukadiria juu yako, na hakuna ambae unaemjali akawa ni mwenye kudhalilika, na haheshimiki yule alie adui yako. Umetakasika, Ya Rabbi na wewe ni mtukufu zaid.**'

Al Hasan Ibn Ali Ibn Abi Talib amesema kua: '**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alinifundisha Dua (*Qunut*) ya kutumia katika Sala ya *Witr* isemayo: Ya Allah niongoze ili niwe miongoni mwa uliowaongoza, na nisamehe ili niwe miongoni mwa uliosamehewa, nijali ili niwe miongoni mwa uliowajali, nirehemu ili niwe miongoni mwa uliowarehemu, na nilinde na shari uliyoikadiria. Hakika ni wewe pekee ndie mwenye kukadiria na hakuna anaeweza kukadiria juu yako, na hakuna ambae unaemjali akawa ni mwenye kudhalilika, na haheshimiki yule alie adui yako. Umetakasika, Ya Rabbi na wewe ni mtukufu zaid.**'. Na baadhi ya Wanazuoni wakaongeza pia kusoma baada ya dua hiyo. '**Hivyo utukufu ni wako kwa kile ulichokikadiria**'.

Imam An Nawawi anasema katika *Al Rawdah* kua: '**Wenzetu (kina Imam Al Shafi'i na Mujtahid wengine wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i) wamesema, 'Hakuna dhara ikiwa utaongeza katika Dua' hiyo.'', na Abu Hamid, Al Bandaniji na wengineo wamesema inapendekezwa na ni *Sunnah* baada ya Dua hiyo kumsalia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kwa kusema: *Allahuma Sali a'la Muhammad wa a'la alihi Muhammad***'. Huo ndio mtizamo Sahih unaojulikana.

**UTHIBITISHO WA *MADHHAB* YA AL SHAFI'I KUHUSIANA NA *QUNUT* KATIKA SALA YA ALFAJIR.**

Anasema Imam Ad-Daraqutni katika *Sunnah* Ad Daraqutni kua: **'Amesema Abu Ja'far Ar Rāzī kutoka kwa Ar-Rabi' Ibn Anas kutoka kwa Anas ibn Mālik, 'Rasulullah *Salallahu A'layhi wa Salam* hakuwacha kusoma *Qunut* katika *Salat Fajr* hadi alipoondoka Duniani.''**

Na katika *Hadith* nyengine yenye Sanad ya Abu Ja'far Ar-Rāzī inasema: '**Kutoka kwa Anas ibn Mālik ambae amesema kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* alisoma *Qunut* kwa mwezi mzima, akiomba dhidi yao (Maadui), halafu akawacha kusoma, lakini kwa Salat Alfajr hakuwacha kusoma hadi alipoondoka Duniani.'**

Vile vile katika *Hadith* nyengine ya Ar-Rabi’ ibn Anas isemayo kua: ‘**Tulikua tumekaa na Anas (Ibn Malik) na akaambiwa kua RasulAllah *Salallahu A’layhi wa Salam* alisoma *Qunut* kwa mwezi mmoja tu, na hapo Anasa akasema: ‘Rasul Allah *Salallahu A’layhi wa Salam* hakuacha kusoma *Qunut* katika Sala ya Alfajr hadi alipoondoka duniani.’’**

*Hadith* hii imo katika *Musnad Imam Ahmad* na Imam Al Haythami akasema kuhusiana na *Hadith* hii kua ‘**Watu wake ni wenye kuaminika**’, imo pia katika *Musannaf Abdu Razzaq, Hilyat Al Awliya, Sunan Al Kubra* ya Imam Bayhaqi, na *Mustadrak Al Hakim ya Imam Abdul Hakim* ambae alisema kua, ‘**Ni Sahih kutokana na vigezo vya Imam Bukhari na yeye hakui*Hadith*ia katika maneno hayo**’, Imam Adh Dhahabi nae amekubaliana nae juu ya hilo. Imam Ibn Hajar Asqalani anasema katika *Nata‘ij Al-Afkar fi Takhrij AHadith Al-Adhkar*, kua ‘***Hadith* hii ni Hasan, na imeripotiwa na Ahmad kutoka kwa Abdur Razzaq kutoka kwa Abu Jafar Ar Razi**’. ((*Dar Al Kutub Al-’Ilmiyyah*))

Imam An-Nawawi anasema katika *Majmu’* kuhusiana na *Hadith* hii kua: ‘***Hadith* hii ni Sahih na imeripotiwa na kundi la wataalamu wa *Hadith* ambao wameithibitisha kua ni Sahih**’, miongoni mwa wengine waliothibitisha usahih wa *Hadith* hii ni pamoja na Al-Hafith Abu Abdullah Muhammad Ibn ‘Ali Al-Balkhi, Al-Hakim Abu Abdullah, Imam Al-Bayhaqi, na Ad-Daraqutni katika vitabu vyao mbali mbali.

Ama kuhusiana na kutokukubaliana juu ya udhaifu wa wa *Isnad* ya *Hadith* hii kuanzia kwa Abu Ja’far Ar-Rāzī kutoka kwa Ar-Rabi’ ibn Anas kunatokana na baadhi ya Wanazuoni kumdhoofisha Abu Ja’far Ar-Rāzī. Anasema Al-Hafidh Ibn Hajr Asqalani katika *Talkhīs Al-Habīr* ambamo alisema kuhusiana na Abu Ja’far kua: ‘**Abd Allah Ibn Ahmad anasema kutoka kwa baba yake kua alisema, ‘Hana uwezo mkubwa sana’. Ibn Abi Maryam nae anasema kutoka Ibn Ma’in kua ‘Muaminifu sana (*Thiqah*), ingawa alifanya makosa ya hapa na pale’, Ad Dawri nae akasema ‘Muaminifu sana, ingawa alichanganya nukuu zake aliporipoti kutoka kwa Al Mughira’ As Saji nae akasema, ‘Ni muaminifu lakini si Mcha Mungu katika kunukuu’, Abdullah Ibn Ali Ibn Al Madini anasema kutoka kwa baba yake kua alikua kama Musa Ibn Ubaidah, alichanganya kile alichokinukuu kutoka kwa Al Mughira, Muhammad Ibn Abi Shayba anasema kutoka kwa Ali Ibn Al Madini kua alisema kua: ‘ni Muaminifu’, mimi nnasema kua: ‘Muhammad Ibn Uthman ni dhaif na nukuu zake kutoka kwa Abdullah zina nguvu kutoka kwa baba yake. Abu Zura’ah amesema kua ‘Ana makosa mengi. Amru ibn**

**Ali alisema kua; '*Sadiq* (Anaaminika), anayo makosa katika kuhifadhi, na wengi wamemsifu kua ni *thiqah* (Muaminifu Sana)''**''(*Talkhīs Al-Habīr*).

Imam Ibn Hajr Asqalani anasema, '**Tumepata ushahidi kutokana na *Hadith* hii: Imeripotiwa kutoka kwa Al Hasan Ibn Sufyan kutoka kwa Jafar Ibn Mihran kutoka kwa Warith kutoka kwa Amru kutoka kwa Al Hasan kutoka kwa Anas ambae alisema, 'Nilisali na Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* na hakuacha kusoma *Qunut* katika Sala ya Alfajr hadi alipoondoka duniani. Na (mimi nilisali) nyuma ya Abu Bakr nae pia alifanya hivyo na pia (nilisali) nyuma ya Umar nae pia alifanya hivyo.'**'

Imam Ibn Hajar Asqalani anaendelea kwa kusema kua '**Kuna baadhi wanasema kua *Hadith* hii inaonekana kua ni Sahih ingawa hawaamini kua ni Sahih, kwani Amr ni Qadariyyah nae ni Amr Ibn Ubaidah, na *Hadith* zake haziwezi kukubalika kua kama ni ushahidi**'.

Kabla ya kuangalia ushahidi wa ripoti, kwanza tuangalie nukuu ya asili inayotoka kwa Abu Ja'far Ar-Rāzī kutoka kwa Ar-Rabi' ibn Anas. Kwani kuna nukuu za sifa nyingi ambazo Imam Ibn Hajar hakuzizungumzia katika kitabu chake cha *Talkhis* pale alipomuangalia Abu Ja'far, hata hivyo katika kitabu chake cha *Taththīb At-Taththīb* alimzungumzia Abu Ja'far na tunaona kua kuna nukuu nyingi zilizomsifu, ndani ya kitabu hicho kwa mfano, katika ripoti nyengine itokayo kwa Imam Ahmad kutoka kwa Imam Hanbal anamsifia kua ni, '***Salih Al Hadith* (Mzuri katika *Hadith*)'. Is-haq Ibn Mansur anasema kutoka kwa Ibn Ma'in alisema kua, '(Abu Ja'far) Alikua ni *Thiqah* na alitokea Khurasan na alitokea katika Ar Ray na alikufa ndani yake', Ibn Ammar Al Mawsuli alimpa hadhi ya '*Thiqah*' bila ya kumkosoa. Abu Hatim alisema kua ni '*Thiqah, Saduq, Salih Al Hadith*', Ibn Adi alimalizia kwa kusema kua: 'Kutoka kwake kuna *Hadith* nzuri. Watu (Wanazuoni) walinukuu kutoka kwake, nyingi miongoni mwa nukuu zake zilikua na sifa ya *mustaqimah* (zilizonyooka) na nina matumaini kua hakuna kosa dhidi yake'. Ibn Sa'ad alimtangazia kua ni '*Thiqah*'. Imam Al Hakim alimtangazia kua ni '*Thiqah*' na Ibn Abd ul Barr akasema kua, 'Kutokana na wao (Wanazuoni), basi yeye ni *Thiqah* na Mwanazuoni wa Tafsir ya *Qur'an*'**(*Taththib At-Tahdhib*).

Imam Al Hakim, Imam Adh Dhahabi, Imam Al Haythami, Imam An Nawawi, Imam Al Bayhaqi na Imam Ibn Hajar Asqalani na wengine wamehitimisha kua *Hadith* hii ni Sahih. Ni jambo lililowazi kua Wanazuoni wa baadae waliona kua hakufanya makosa mengi, na hayo aliyoyafanya ni kutoka kwa Al Mughira, na

sio kutoka kwa Anas Ibn Malik. Hivyo wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i wakathibitsha *Hadith* hii kua ni Sahihh.

Ama kutokana na *Hadith* iungayo mkono *Qunut* ni pamoja na ya Amr Ibn A'abid ambayo hata hivyo inaonekana Wanazuoni waliachana nayo kwa sababu ya kuonekana kua alikua akiwaita watu katika *Bida'a* kwani yeye alikua ni Mutazili Qadari. Kuna makubaliano ya *Ijma'a* kua asifuatwe kutokana na kutajwa na Hafidh Al Arnaut ambae ni Mwanazuoni wa *Madhhab* ya Hanafi katika kitabu chake cha kusafisha *Hadith* cha Taqrib.

Uthibisho mwengine ni ule unaopatikana katika Sahih Bukhari, Musnad Imam Ahmad, *Sunnah* An Nasai, *Sunnah* Ibn Majah, *Sunnah* Imam Bayhaqi na wengineo ambao wameripoti *Hadith* isemayo kua : '**Amesema Abdullah Ibn Umar kua nilimsikia Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* akisoma Qunut baada ya kunyanyuka kutoka katika rukuu dhidi ya wanafiq, hadi Allah akateremsha aya isemayo.**'

﴿لَيْسَ لَكَ مِنَ ٱلْأَمْرِ شَيْءٌ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ أَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَإِنَّهُمْ ظَٰلِمُونَ﴾

**Laysa laka mina al-amri shay-on aw yatooba AAalayhim aw yuAAadhdhibahum fa-innahum dhalimoona** *(Surat Al Imran 3:128)*

Tafsir:'***Si juu yako, (bali ni kwa Allah), kutoa uamuzi: Kama awape rehma zake au awaadhibu, kwani kwa hakika wao ni Madhalimu.***'

**Wanaopinga *Qunut* katika Sala ya Al Fajir wanasema kua aya hii ilikua ikimtaarifu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kutoendelea kuisoma *Qunut*. Hata hivyo kutokana mtizamo wa *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i ni kua kilichobatilishwa na aya hii ni kuwaombea dua Wanafiq na Washirikina na sio usomaji wa *Qunut* yenyewe katika *Salat Alfajr*. Hivyo katika *Hadith* hiyo kuna uthibitisho wa kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alisoma *Qunut* katika *Salat Al Fajr*.**(*Majmu' ya Imam An-Nawawi*)

Vile vile *Mukhtasar Qiyam Al Layl wal Qiyam Ramadhan* wa Muhammad Ibn Nasr unasema kua: '**Kutoka kwa Muhammad Ibn Rafi' kutoka kwa Abdur Razzaq kutoka kwa Ibn Jurayj kutoka kwa Muhammad Ibn Ali ambae amesikia kutoka kwa Abd Allah Ibn Abbas kua Nabii Muhammad**

***Salallahu A'layhi wa Salam* alikua akisoma *Qunut* katika *Salat Alfajr* na vile vile katika *SalatWitr* ya Usiku**'.

Na vile vile Bara' ibn 'Azib amesema kua: '**Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alikua akisoma *Qunut* katika *Salat Alfajr* na *Salat Al Maghrib*'**.

Imam Al-Hāzimī Al-Hamdhānī Al Shāfi'ī anasema katika, '*Al-'Itibār fin-Nāsikh wal-Mansūkh*', ambacho ni kitabu kinachozungumzia Mabatilisho na Vilivyobatilishwa kua: '**[...] Kutoka kwa Sulaymān Ibn Ahmad kutoka kwa Ya'qub Ibn Is-Hāq Al-Makhramī kutoka kwa 'Ali Ibn Bahr Ibn Bari kutoka kwa Muhammad Ibn Anas kutoka kwa Mut'arrif kutoka kwa Abil-Jahm kutoka kwa Al-Barā' Ibn 'Azib ambae amesema kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alikua hasali Sala ya fardhi bila ya kusoma *Qunut* ndani yake**'.

Imam Al Hāzimi anasema kua Sulaymān (Imam At-Tabarānī) amesema kua, '**Ni Muhammad Ibn Anas pekee ndie alieripoti kutoka kwa Mutarrif**.' Shaykh Ahmad Tantāwī Jawharī Musaddad amesema kuhusiana na *Isnad* ya *Hadith* katika kuzisafisha *Hadith* za Al Hāzim kua *Hadith* hii ni '*Hasan*'. Vile vile Shaykh Ahmad Tantawi ameinukuu *Hadith* hii kupitia katika Sanad kupitia kwa Ad-Dāraqutni katika Sunah Ad Daraqutni katika Sura isemayo 'Maelezo ya *Qunut*', akimnukuuu Imam Al Haythami akisema kua, '**Imeripotiwa na Imam Tabarani katika *Al Awsat*, na watu wake wote wanaaminika**'.

Imam An-Nawawi anasema katika *Majmu'* kuhusiana na *Qunut* katika Salat Maghrib kua '**Hamna madhara kutokuisoma katika wakati huo (wa Maghrib) kwani si wajib au kwa sababu kua iliyoibatilisha**' (*Majmu' 3:484*)

Ama kwa wakati wa Masahaba basi, Al-Hāfith Ibn Hajr Asqalani anasema katika *Talkhīs Al-Habīr* kua: '**Kutoka kwa Al Awwam Ibn Hamzah ambae amesema kua : 'Nilimuuliza Abu Uthman kuhusiana na *Qunut* katika Salat Alfajr nae akasema. 'Isome baada ya rukuu', nami nikasema, 'Umesikia kutoka kwa nani?', nae akasema: 'Kutoka kwa Abu Bakr, Umar na Uthman**!'' (*Imam Al-Bayhaqi,Sunan Al-Kubra 2/202*)

Imam An-Nawawi anasema katika *Majmu'* kuhusiana na jambo hili kua, '**Imeripotiwa na Al Bayhaqi ambae nae amesema kua *Isnad* yake ni *Hasan***'.(Majmu' 3:484)

Vile vile kutoka kwa Qatādah kutoka kwa Al Hasan kutoka kwa Abi Rāf'i ambae amesema kua: '**Umar alikua akisoma *Qunut* katika Salat Alfajr**' (*Sunan Al-Kubra Al-Bayhaqi*).

Vile vile kutoka kwa Hammad kutoka kwa Ibrahim kutoka kwa Al-Aswad ambae nae amesema, '**Nilisali nyuma ya Umar nikiwa ninayeishi katika sehemu moja na pia nikiwa kama msafiri na alikua akisoma *Qunut* katika Salat Alfajr tu**'.

Na vile vile imeripotiwa na *Sanad Sahih* kua kutoka kwa Abdullah Ibn Ma'qil Ibn Muqrin ambae amesema kua, **'Ali alikua akisoma *Qunut* katika Salat Alfajr**', kauli hii pia imeripotiwa na Al Imām Al Shāfi'ī mwenyewe (katika *Ma'rifatus-Sunan wal-āthār,* 968-969) Imam An-Nawawi amemnukuu Imam Al-Bayhaqi akisema kuhusiana na jambo hili kua, '**Hii imetoka kwa Ali kupitia kwa *Isnad* mashhuri sana**' (*Majmu' 3:484*)

Hivyo ni baadhi ya vithibitisho vya Wanazuoni wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i kuhusiana na *Qunut* katika Salat Alfajr.

*Allahuma barik a'la Muhammad wa ala a'lihi wa Sahbihi wa Salam…Aamin*

***** *****

## ***TALQIN* NA *IS A'L THAWAB* – KULINGANA NA KAULI ZA WANAZUONI.**

Moja kati ya mambo ambayo yana utofauti katika ufahamu miongooni mwa Waislamu ni mambo anayofanyiwa mtu baada ya kufariki, kuna baadhi ambao wanapinga kendelea kufanyika baadhi ya mambo hayo na kuna wengine wana kubali kuendelea kufanyika kwa mambo hayo, hivyo nitajaribu kuangalia pia kwa juu juu ili kuwawekea wazi wale wanaofanya lakini wakawa hawajui kwa nini wanafanya na kutokana na ushahidi gani. Hivyo kabla ya kuendelea basi kwanza tuanze kwa kuangalia nini maana ya *Is-al Thawab.*

*Is-al Thawab* maana yake ni kua mtu mmoja kufanya jambo jema kwa ajili ya kutafuta thawabu ambazo, hua ni kwa ajili ya manufaa ya mtu mwengine iwe alie hai ama aliefariki.

Katika *Qur'an* na pia *Hadith* mbali mbali za Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* tumeona kua tunahimizwa mara kwa mara kutoa tulivyonavyo kwa ajili ya manufaa yetu, ya watoto wetu, ya wazee wetu na pia kwa ajili ya Waumini waliotutangulia kuelekea Akhera kabla yetu. Mwanzoni mwa kitabu hiki tuliona ushahidi kutoka kwa Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* kujiombea dua yeye mwenye, na watoto wake na baada ya hapo akawaombea pia wazee wake na waumini wengine.

Kuna aina mbili za *Is al Thawaab:* Aina ya kwanza ni ile inayokubalika na kutokana na makubaliano ya wafuasi wote wa Ahlu *Sunnah wal Jamaah, Is aal Thawab* hii ni ile ya kunuia kutoa malipo ya thawabu za Sadaqa iliyotolewa na mtu kwa ajili ya manufaa ya mtu mwengine, inayotokana na vitu au mambo ambayo hayahusiani na mali, kama vile Sala, Saum, Dhikr, Kisomo cha *Qur'a*, *Tawaf* ya *Al Ka'abah*, Dua, n.k.

Aina ya pili ni ile ya mtu kutoa Sadaqa inayotokana na Mali na kunuia kutoa malipo ya sadaqa hiyo kwa ajili ya manufaa ya mtu mwengine, ambayo hii inakubaliwa na wafuasi Imam Abu Hanifa, Imam Hanbal na baadhi ya wafuasi wa Imam Al Shafi'i na Imam Malik.

Anasema Imam Al Qurtubi kua, '**Kama vile malipo ya mambo ya Sadaqa yanapomnufaisha aliefariki basi ndio vile vile mtu huyo anavyonufaika na kisomo cha *Qur'an* , Dua, Istighfar n.k kwani hizi zote hua zinahisabika kua ni Sadaka Kisharia.**' (*al-Tadhkirah*)

Kwa sababu hakuna ushahidi wakati wa uhai wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakuwahi kuwaalika watu kusoma Kisomo cha *Qur'an* ili kiwe kama *Is-al Thawaab* kwa watu wake, basi haimaanishi kua kufanya hivyo ni *Bid'a.*

Hata hivyo wakati tunaamini kuhusiana na usahih wa *Is-al Thawab*, lakini tatizo ni kua jambo la kuwaalika watu kwa ajili ya *Khitm ul Qur'an* na *Dhikr* n.k limekua ni jambo ambalo watu wanalifanya kua ni la Wajib, na hawajui kua kutokana na kanuni za *Fiqh* basi haifai kulifanya jambo hilo kua ni wajib kwani tunapozungumzia kanuni basi kanuni za *Fiqh* zinasema kua: **'Jambo lolote lile ambalo si wajib lakini likafanywa kua ni wajib, basi ki sharia'h jambo hilo hua ni *Bid'a* kwa sababu huo hua ni upotoshaji wa dini'.**

Anasema Imam Al Nawawi katika Al Adhkar kua**: 'Tumepokea kutoka kwa Sunan Abu Daud na Al Bayhaqi kukiwa na *Isnad Hasana* kutoka kwa Uthman Radhiy Allahu Anhu ambae amesema kua: 'Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, baada ya kuzika mazikoni, alikua akisimama pembeni yake**

**na kusema, 'Ombeni msamaha kwa ajili ya ndugu yenu, na muombeni msimamo juu yake kwani sasa hivi yuko katika hali ya kuulizwa maswali''***(Abu Daud (3221), Al-Bayhaqi (56/4) na Al Hafidh aliisafisha na kusema kua ni Hasan).'"*

Al-Shafi'i na wenzake wanasema, '**Inapendekezwa kumsomea sehemu ya *Qur'an*',** na wenzake wakasema**, 'Ikiwa uko uwezekano wa kuimaliza *Qur'an* yote basi hua ni bora', na vile vile imetajwa katika *Sunan Al Bayhaqi* ikiwa na *Isnad Hasana* kua Ibn Umar anasema inapendekezwa *[*istahabba*]* kusoma *Qur'an* juu ya Kaburi baada ya kuzika, kusoma mwanzoni mwa *Surat Al Baqara* na Mwishoni mwa Sura hiyo** *(Al-Bayhaqi (56/4) na Al-Hafiz amesema: hii ni Mawquf Hasan).*

Tukiangalia katika maisha ya vizazi vya Salafi basi tunaona kua wao pia walikua wanaamini kua watu waliokufa hua wananufaika kutokana na mambo mema yanayofanywa kwa ajili yao kutoka kwa wale waliokua hai, tukichukulia mfano wa *Hadith* aliyoinukuu Imam Malik isemayo kua: Abu Hurayra alimuombea dua mtu aliyekufa kwa kusema:

***Allahumma in kana muhsinan fa zid fi ihsanihi wa in kana musi'an fa tajawaz `an sayyi'atihi.*** (Ya Allah, ikiwa alifanya mema basi mzidishie thawabu, na ikiwa alifanya maovu basi msamehe maovu yake).

Hivyo tuangalie uthibitisho unaonesha kua Ahlu *Sunnah wal Jamaah* wanapendekeza kuwaombea dua jamaa zetu wale waliotangulia Akhera kutokana na kuamrishwa na Nabiii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuwasomea *Qur'an* waliokufa hususan *Surat Yasin,* na hivyo kuonesha kua kumuongezea mema yule aliekufa kutokana na kumfanyia *A'mal* njema hakukukatazwa bali kumetiliwa mkazo. Na tutaangalia kuhusiana na mambo matatu:

**a) *Qira'a `ala al Qabr* - Kusoma *Qur'an* Makaburini;**
**b) *Ihda' al Thawab* - Kumchangia thawabu maiti;**
**c) *Talqin al Mayyi*t – Kumuelekeza maiti baada ya kumzika.**

**a) *Qira'a `ala al-Qabr* - Kusoma *Qur'an* Makaburini**; Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika *Hadith* kua: **'*Iqra'u `ala mawtakum Yaseen* – Wasomeeni maiti wenu Yasin.**' (*Sunan Janaiz – Imam Abu Daud*; *Sunan An Nasai `Amal al-yawm wal-layla ya Imam Al-Nasa'i na Sunan Janaiz ya Imam Ibn Majah, na katika Sahih ya Imam Ibn Hibban anasema kua Hadith hii ni Ihsan (Nzuri, Sahih sana)).*

Anasema `Abd al-Haqq Ibn Al Kharrat Al Ishbili katika kitabu chake *al-`Aqiba* kua: **‘Maana ya *Hadith* hii inaweza kua kisomo hicho kinaweza kusomwa, wakati mtu huyo anafariki au kusomwa katika kaburi lake’,** Imam Al Qurtubi amesema hivyo hivyo na kuongezea kauli ya Imam As Suyuti ambae ameongezea kwa kusema: **‘Nnasema: Wanazuoni wengi wanaichukulia maana ya mwanzo, wakati Ibn Abd Al Wahid Al Maqdisi Al Hanbal (na wengineo) wanaichukulia maana ya pili katika mkusanyo wake alioukusanya kuhusiana na jambo hilo. Hivyo inakubalika kwa vyote’.** Na Imam Ibn Qayyim Al Jawziyya katika kitabu chake cha *Kitab Al Ruh* sehemu yaufafanuzi wa *Sharh Sudur* yeye anaikubali maana ya mwanzo ya wakati wa kufa.

Nabii *Salallahu A’layhi wa Salam* alisema : ‘**Yasin ni moyo wa *Qur’an*, hakuna mtu atakaeisoma huku akimtamani Allah na Akhera isipokua husamehewa. Isomeni juu ya maiti wenu**’. (*Musnad Imam Ahmad*)

`Ata' ibn Abi Rabah alisema: **‘Nimemsikia Ibn `Umar akisema kua: Nimemsikia Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* akisema kua: Mtu anapokufa msimuweke, bali harakisheni kumpeleka katika kaburi lake na mruhusuni mmoja wenu amsomee ufunguzi wa Surat al Baqara, na miguuni mwake ufungio wake mnapomuweka ndani ya kaburi’**, *Hadith* hii imenukuliwa na Imam Al-Tabarani katika *al-Mu`jam Al-kabir*, lakini Imam Al Haythami amesema katika *Majma` al-zawa'id* kua *Isnad* ya *Hadith* hii katika kutoka kwa Imam At Tabarani imepitia kwa Yahya ibn `Abd Allah al-Dahhak Al Babalti ambae ni *dhaif*, lakini hata hivyo *Hadith*i hii inathibitishwa na ushahidi wa vitendo vya `Abd Allah ibn `Umar mwenyewe kama vile ilivyothibitishwa kutoka katika Isnad yenye nguvu kama tutakavyoona hapo chini, na Abu Bakr al-Khallal (ambae ni mwanafunzi wa Imam Ahmad Ibn Hanbal) ameinukuu *Hadith* hii katika *al-Amr bi al-ma`ruf* (uk. 122 #239).

Imeripotiwa kua Al Ala' ibn al-Lajlaj aliwaambia watoto wake: ‘**Mtakaponizika, semeni wakati mkinilaza katika *lahd* (uwazi wa kaburi), *Bismillah wa `ala millati rasulillah* – Kwa jina la Allah na kutokana na mila za Rasul Allah – kisha nifukieni udongo juu yangu na nisomeeni katika sehemu ya kichwa changu kaburini aya za mwanzoni za *Surat Al Baqara* na za mwishoni, kwani nimeona Ibn Umar alikua akipenda kufanya hivyo.**’ (*Walioinuku Hadith hii wote wametajwa kua ni wenye kuaminika na imo katika Al-Sunan al-Kubra (4:56) ya Imam Bayhaqi, Al Mughni ya Imam Ibn Qudama (2:474, 2:567, toleo la 1994,2:355), Al Kabir ya Imam al-Tabarani na Majma’ al Zawid ya Imam Ibn Haythami (3:44)*)

Abu Bakr al-Khallal ameiripoti *Hadith* hiyo katika *al-Amr bi al-ma`ruf* (p. 121 #237) ikiwa na maneno yafuatayo: '..**kisha nifukieni udongo juu yangu na nisomeeni katika sehemu ya kichwa changu kaburini aya za mwanzoni za Surat Al Baqara na za mwishoni, kwani nimemsikia Ibn Umar akiamrisha kufanya hivyo**', na nukuu hii ya Al Khallal pia imenukuliwa na Imam Ibn Qayyim al-Jawziyya ameinukuu katika *Kitab al-Ruh*.

`Ali ibn Musa Al-Haddad alisema: '**Safari moja nilikua mazikoni pamoja na Ahmad Ibn Hanbal na Muhammad ibn Qudama al-Jawhari. Baada ya maiti kuzikwa akatoke mtu mmoja kipofu na kuanza kusoma *Qur'an* pembeni ya kaburi hilo, Ahmad Ibn Hanbal akasema 'Ewe Fulani, kusoma Makaburini ni *Bida'a*!'. Lakini mara baada ya kuondoka Makaburini Muhammad Ibn Qudama akamuuliza Ahmad Ibn Hanbal : 'Ya Ahmad, unasemaje kuhusiana na Mubashir Ibn Ismai'l Al Halabi?', Ahmad Ibn Hanbal akajibu: 'Anaaminika', kisha Ahmad Ibn Hanbal akamuuliza Muhammad Ibn Qudama: 'Jee umeshawahi kuandika chochote kutoka kwake?' Muhammad Ibn Qudama akajibu : 'Naam, Mubashir ibn Ismai'l ameniambia kua, amemsikia baba yake, kutoka kwa Abd al-Rahman ibn al-`Ala' ibn al-Lajlaj, kutoka kwa baba yake, kua aliomba wakati atakapofariki asomewe ufunguzi na ufungio wa *Surat Al Baqara* juu ya kaburi lake, akisema kua: 'Nimemsikia Abdullah Ibn Umar akiamrisha kufanywa hivyo'', baada ya hapo, Ahmad Ibn Hanbal akamwambia Muhammad Ibn Qudama al Jawhari, 'Rudi na ukamuombe (yule kipofu) amsomee.'** *(Ihya ulum Din ya Imam Abu Hamid Al Ghazal katika sehemu ya kukumbuka kifo, sehemu isemayo hakuna madhara kusoma Qur'an makaburini; Abu Bakr Al Khallal katika Al Amr bi al Ma'ruf; Imam Ibn Qudama katika Al Mughni na Qal'aij katika Fiqh Ibn Umar, Imam Ibn Qayyim al Jawaziyya katika Kitab al Ruh)*

Imam Nawawi anasema katika *Kitab al Adhkar*: '**Sisi pia tumenukuu kutoka kwa Sunan Bayhaqi ikiwa na *Isnad Hasan* kua Abdullah Ibn Umar alipenda kusomwa kwa aya za mwanzoni na za mwishoni za *Surat Al Baqara* juu ya kaburi baada ya kuzika**'.

Imam Ash Shawkani katika *Tuhfat al Dhakirin* amenukuu maelezo ya Imam al-Jazari's katika *al-Hisn al-Hasin*: '**Mruhusuni mmoja wetu asome juu ya kaburi baada ya kuzika mwanzoni mwa *Surat Al Baqara* na mwishoni mwake'. Hii hii inatokana na maneno ya Ibn Umar ambayo yamenukuliwa katika *Sunan Bayhaqi* 'Nnapenda kusomwa kwa mwanzoni mwa *Surat Al Baqara* na mwishoni mwake juu ya kaburi', Imam Ash Shawkani akaelezea zaid kua: 'An Nawawi amesema kua kauli hii ni *hasana isnadahu*, na hata kama ni haya ni**

**maneno ya Ibn Umar tu basi hawezi kuyasema bila ya msingi wowote. Kuna uwezekano kua hii inatokana na kufunzwa na faida ya kisomo hicho, ukweli ni kua alikua akichukulia kua inapendekezwa kusomwa kutokana na faida yake, na kua na matumaini kua maiti hunufaika na kusomwa kwake**.'

Mujalid amesema kua: Al-Shu`bi amesema: '**Kwa Maansari, ilikua inapotokea kua mtu amefariki miongoni mwao basi wanaenda na kusoma *Qur'an* kaburini kwake'** (*Al-Khallal katika al-Amr bi al-ma`ambapo katika isnad yake imemtaja Sufyan ibn Waki` ambae ni dhaif kutokana na mtizamo wa Imam Haythami, lakini Imam Tirmidhi,Imam Ibn Majah, na Imam Ahmad wamenukuu kutoka kwake takriban nukuu themanini. Imam Ibn Qayyim al-Jawziyya pia ameinukuu kauli hii kama ushahidi katika Kitab al-ruh*).

Ya`qub Ibn al Sayyid `Ali Al-Hanafi amesema kua : **'Mtu anapotembelea Makaburini anatakiwa asome *Surat Yasin* au sehemu yeyote ile ya *Qur'an* iliyokua rahisi kwake kusoma. Faham kua Imam Abu Hanifa, Allah amridhie alikua akisema ni makruh kusoma *Qur'an* makaburini lakini si Imam Muhammad *(mwanafunzi wa Imam Abu Hanifa)*, Allah amridhie**' (*Mafatih al-Jinan sharh shir`at al-Islam*)

Qadhi Khan Al Hanafi amesema katika *Fatawa zake kua* : **'Yeyote yule atakaesoma sehemu ya *Qur'an* Makaburini: ikiwa ana makusudio ya kuwafikishia sauti ya *Qur'an* basi na asome. Ikiwa hana nia hiyo basi Allah huisikia *Qur'an* popote pale itakaposomwa'** Imam As Suyuti ameitaja hii katika in *Sharh al-sudur*.

Imam Al Za`farani ambae aliekua mwanafunzi wa Al Imam Al Shafi'i anasema : '**Nilimuuliza Al Shafi'i kuhusiana na kusoma *Qur'an* Makaburini nae akasema : *la ba'sa bihi – Hamna dhara juu ya hilo.'*** (*Al-Khallal ameinukuu habari hii katika al-Amr bi al-ma`ruf*, Imam Suyuti katika *Sharh al Sudur* na *Ibn Qayyim al Jawziyya katika Kitab al Ruh*).

Ibrahim Ibn Rahawayh Anasema kua: '**Hakuna dhara juu ya kusoma *Qur'an* Makaburini'** (*Al-Khallal, Imam Ahmad na Ibn Qudama katika al-Mughni*). Al-Khallal amesema: '**Abu `Ali Al Hasan Ibn Al Haytham Al Bazzar – Shaykh wetu anaeaminika – ameniambia kua: 'Nimemuona Ahmad Ibn Hanbal akisali nyuma ya kipofu aliekua akisoma *Qur'an* Makaburini'** (*Imam Ibn Qudama katika Al-Mughni, Al-Khallal katika Al Amr bi Al Ma`ruf*).

Imam An Nawawi anasema katika *Minhaj Talibin*: '**Yeyote yule atakaetembelea Makaburini, basi awasalimie waliopo hapo, asome *Qur'an* na aombe dua' kwa**

**Marehemu waliokuwepo hapo**' (*Imam An Nawawi, Minhaj Talibin katika sehemu ya Kitab al-Jana'iz*)

Vile vile akasema Imam An Nawawi katika Al *Majmu` Sharh al-Madhdhab*: '**Inapendekezwa (*yustahabb*) kwa yule anaetembelea makaburini kusoma katika sehemu ya *Qur'an*, kutokana na kile kilichokua rahisi kwake kusoma, baada ya hapo aombe dua kwa Allah kwa ajili yao, Al Shafi'i amelithibitisha hili na pia wenzake wote wamekubaliana juu ya hilo'**, na katika sehemu nyengine akasema : '**Wakimalizia kwa kisomo cha *Qur'an* yote juu ya kaburi basi hua ni bora'**, Imam As Suyuti amezitaja kauli zote hizi katika *Sharh al-Sudur*.

Imam An Nawawi pia amesema katika *Sharh Sahih Muslim*: '**Wanazuoni wamesema kua inapendekezwa – *Mustahabb* – kusoma juu ya kaburi**.'

Imam Al Qurtubi anasema: '**Ama kusoma juu ya Kaburi, basi wenzetu (*Wafuasi wa Madhhab ya Imam Malik*) bila ya kipingamizi wanasema kua ni halali, na wengine wanasema hivyo hivyo.**' (Imam As Suyuti ameitaja habari hii pia katika *Sharh al Sudur*)

Imam Al-Jazayri Amesema: '**Yule anaetembelea Makaburini basi lazima asome dua, ni lazima atafakkar juu ya wale waliokwisha kufa na lazima awasomee *Qur'an* waliokufa, kwani mtizamo Sahih juu ya hili ni kua linawanufaisha waliokufa'**. (*Imam al-Jazayri, al-Fiqh `ala Al Madhahib al Arba`a*)

Ama mtizamo wa Shaykh Albani uliomo katika *Talkhis ahkam al Jana'iz* kuhusiana na kusoma Makaburini kua ni ***Bida'a*** ikiwemo kurusha magao matatu ya mwanzo ya udongo kaburini na kusema : ***minha khalaqnakum***, kwa mara ya kwanza na : ***wa fiha nu`idukum*** kwa mara ya pili *na*: ***wa minha nukhrijukum taratan ukhra*** kwa mara ya tatu', ambayo ni maneno ya *Surat at Taha* aya ya 55:

﴿مِنْهَا خَلَقْنَاكُمْ وَفِيهَا نُعِيدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً أُخْرَىٰ﴾

**Minha khalaqnakum wa fiha nu`idukum wa minha nukhrijukum taratan ukhra** *(Surat Ta-ha 20:55).*

*Tafsir:* ***Kutokana nao (udongo) tumekuumbeni, na tutakurudisheni ndani yake, na kutokana nao tutakutoeni upya.***

Basi kuna vithibitisho vinavyoonesha kua huko ni kuharakisha kutoa hukmu kwa sababu:

1. Hata kama *Isnad* ya *Hadith* inayoelezea kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alifanya hivyo, ambayo Imam Al Hakim alii*Hadith*ia katika *Mustadrak Al Hakim* – na pia kufuatiwa na Imam Bayhaqi ambae ni mwanafunzi wake – kua ni *dhaif* kutokana na mtizamo wa Imam Ibn Hajar, lakini haiuondoi uwezekano wa kua na Usahih, na uwezekano huo unaliondoa jambo hilo kuingizwa kati ya mambo ambayo ni *Bida'a* au yanayoitwa kua ni *Bida'a*.
2. Hukmu ya Shaykh Albani ya kua hii ni *Bida'a* inakua pia ni *Bida'a* kwa sababu kati ya wanzuoni wote ambao ni wathibitishaji wa Ahlu *Sunnah* wa Jamaa, si Imam Al Hakim, si Imam Bayhaqi, si Imam Ibn Hajar, si Imam Ibn Al-Jazari, si Imam Shawkani, na wala si Imam An Nawawi ambao walisema hivyo pale wao walipouangalia ushahidi huo.
3. Imam An Nawawi hakusema kuhusiana na jambo hili kua ni *Bida'a* bali alisema kua ni *Mustahabb* - linapendekezwa – kutokana na idadi ya Wanazuoni wengi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i kama vile alivyosema Imam As Shawkani katika *Tuhfat al-Dhakirin* na *Nayl al-Awtar* (4:81) bila ya kumpinga Imam Nawawi.

Imam An Nawawi amesema katika *Kitab al-Adhkar* : '**Ni Sunna kwa yeyote yule aliekuwepo pembeni ya kaburi (katika wakati wa kuzika) kurusha gao la mchanga kwa mikono yake mara tatu katika sehemu ya kichwani ya kaburi hilo**.

**Wengi miongoni mwa wenzetu [katika *Madhhab* ya Al Shafi'i] wamesema kua: Inapendekezwa – *Mustahabb* - kurusha magao matatu ya mwanzo ya udongo kaburini na kusema : *minha khalaqnakum,* kwa mara ya kwanza na : *wa fiha nu`idukum* kwa mara ya pili *na*: *wa minha nukhrijukum taratan ukhra* kwa mara ya tatu.**

**Inapendekezwa baada ya kuzika kukaa Kaburini hapo kwa mda wa kitambo cha kuchinja ngamia na kuigawa nyama yake, na katika mda wa kikao hicho watu wajishughulishe na kusoma *Qur'an,* kumuombea maiti na kukumbushana mambo ya watu wema. Tunanukuu kutoka katika *Sahih Muslim* [katika sehemu ya *Iman*] kutoka kwa `Amr Ibn al-`As ambae amesema kua: 'Baada ya kunizika mimi, kaeni katika eneo la kaburi langu kwa kitambo cha mda wa kuchinja Ngamia na kuigawa nyama yake, ili nijumuike na urafiki niliouzoea na kuchunguza nini cha kuwajibu wajumbe wa Mola wangu'**

**Na pia tumenukuu katika *Sunan Abi Daud* na *Sunan Al Kubra* ya Imam Al-Bayhaqi na *Mustadrak Al Hakim* kua kutoka kwa `Uthman kua Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, alikua kila anapomaliza kuzika maiti, alikua akisimama juu yake na kusema: 'Muombeeni maghfira ndugu yenu, na muombeeni awe na uthabiti wa kauli kwani sasa hivi yuko katika hali ya kuulizwa maswali.'**

Imam Al-Shafi`i na wenzake wanasema kua**: 'Inapendekezwa -- *yustahabb* – kusoma *Qur'an* Makaburini'** na wakasema **'Ikiwa watasoma *Qur'an* yote itakua ni bora.**

**Vile vile tumenukuu kutoka katika Sunan Bayhaqi kukiwa na *Isnad hasan* kua Ibn `Umar alipenda kusomwa kwa *Surat Al Baqarat* mwanzoni mwake na mwishoni mwake baada ya kuzika.'**

***b) Ihda' al-thawab* - Kumchangia thawabu maiti**; Al kamal ibn Humam Al Hanafi anasema katika *Fath al Qadir* kua: '**Kila kitendo kimoja cha Ibada ikiwemo kisomo cha *Qur'an* kinaweza kutolewa kwa ajili ya kumchangia maiti'**.

Mwanafiqh mwengine wa *Madhhab* ya Hanafi Uthman Ibn Ali Ibn Mihjan Al Zaylai nae anasema: '**Hakuna kitu kisichofahamika katika ufikaji wa thawabu za mtu mmoja anazompelekea maiti kwa sababu si jambo jengine lolote lile isipokua ni kua kama mtu kuweka kile anachokimiliki na kumuwachia mtu mwengine, na hapa hua ni Allah ndie anaetoa, na anao uwezo wa kufanya hivyo. Na vile vile hakuna umaalum wa kitu au kitendo kinachofanywa na kuweka mpaka wa kitu chengine kutokubalika**'.

Ibn Abidin anasema katika *Hashiyat al-Dhurr al-Mukhtar* kua katika kutembelea Makaburini mtu anaweza kusoma:

- *Surat Al-Fatiha*
- *Surat Al-Baqara*, aya 5 za mwanzo, *Ayat al-Kursi*, na *Amana al-rasul*
- *Surat Ya Seen*
- *Surat Al-Mulk*
- *Surat Al-Takathur*
- *Surat Al-Ikhlas* mara 3 au 7 au 11.

Kisha na aseme: ***Allahumma awsil thawaba ma qara'tuhu ila fulan aw ilayhim*: Ya Allah, muwasilishie thawabu za kisomo hiki kwa fulani [mmoja au wengi].**

Hasanayn Muhammad Makhluf aliekua Mufti wa Chuo kikuu cha Al Azhar na ambae pia ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Malik alisema katika *Fatawa Shar`iyya* kua:

‘**Miongoni mwa mtizamo unaokubalika wa wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Malik waliofuatia baadae ni kua Malipo ya kisomo cha *Qur'an* humfikia maiti kama vile ilivyoelezwa na na Ibn Farhum kulingana na Al Risala ya Ibn Abi Zayd al Qayrawani na pia Ibn Rushdi ameeleza kua hakuna kipingamizi juu ya kuruhusika kuchangia thawabu’**.

Imam Suyuti anasema katika *Sharh Al Sudur bi Sharh hal al Mawta wa al Qubur* kua: **Kuna kutokukubaliana kuhusiana na thawabu za kisomo kumfikia Maiti. Wengi miongoni mwa Salaf na pia Maimamu wetu wa *Madhhab* wanakubaliana kua thawabu zake zinamfika maiti, wakati Imam wetu, Imam Al Shafi'i ametofautiana nao. Na msingi wake ni aya isemayo:**

﴿وَأَن لَّيْسَ لِلإِنسَانِ إِلاَّ مَا سَعَىٰ﴾

***Wa an laysa li al-insani illa ma sa`a.*** *(Surat An Najm 53:39).*

*Tafsir:* ***Na Bani Adam hawezi kua na kitu isipokua kile alichokichuma.***

Hata hivyo waliompinga wamejibu hoja hiyo kwa kusema kua:

(a) Aya hiyo imebatilishwa pale Allah *Subhanahu wa Ta'ala* aliposema:

﴿وَٱلَّذِينَ آمَنُواْ وَٱتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَانٍ أَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَآ أَلَتْنَاهُمْ مِّنْ عَمَلِهِم مِّن شَيْءٍ كُلُّ ٱمْرِىءٍ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ﴾

**Waalla<u>dh</u>ina <u>a</u>manoo waittabaAAat-hum <u>dh</u>urriyyatuhum bi-eem<u>a</u>nin al<u>h</u>aqn<u>a</u> bihim <u>dh</u>urriyyatahum wam<u>a</u> alatn<u>a</u>hum min AAamalihim min shay-in kullu imri-in bim<u>a</u> kasaba raheenun** *(Surat At Tur 52:21).*

*Tafsir:* ***Na wale walioamini na ambao familia zao zikawafuata katika Iman. Kwao wao tutazijumuisha familia zao*****:** ***Na hatutowanyima matunda ya kila kitu walichokichuma: hata hivyo kila mmoja atavuna kile alichokipanda.***

Aya hii inawaingiza watoto peponi kutokana na wema wa wazee wao.

(b) Aya isemayo kua: '***Na Bani Adam hawezi kua na kitu isipokua kile alichokichuma***', **ni makhsus kwa watu wa Nabii Ibrahim na Mussa. Lakini kwa Ummah huu ambao umejaaliwa Rehma, basi unapata kile ulichokichuma na pia kile uliochumiwa kwa ajili yake. Hii ni kauli ya `Ikrimah (**ambae alikua ni mtumwa wa Abd Allah Ibn Abbas na akamwachia huru na vile vile ndie alieinukuu tafsir ya *Qur'an* ya Abd Allah Ibn Abbas. Imam Bukhari amechukua *Hadith* zake zipatazo 139 ambazo zote zina sifa ya kua Sahih, alifariki mnamo mwaka 104 *Al Hijr* mjini Madina).

(c) **Maana ya *Bani Adam* katika aya hii ni yule asieamini. Lakini kwa yule mweye kuamini atalipwa kile alichokichuma na kile alichochumiwa. Hii ni kauli ya *Tabi'in* aitwae Al-Rabi` ibn Anas**.

(d) ***Bani Adam*** **hawezi kua na chochote isipokua kile alichokichuma kulingana na uadilifu (*A'dl*) wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*; ama kwa kile kinachotokana na ukarimu (*fadhl*) wa Allah *Subhanah wa Ta'ala*, basi inaruhusika kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kumuongezea kwa kila akionacho kinafaa. Hii ni kauli ya al-Husayn Ibn al-Fadl** (*Al-Bajali, Shaykh wa Imam Bayhaqi ambae pia Imam Al Qurtubi amemnukuu sana katika Tafsir yake*).

(e) Maana ya aya hii ni kua : '***Bani Adam*** **hawezi kuhesabiwa chochote kwa kupingwa kile alichokichuma'**.

**Wanatumia kama ushahidi kua thawabu za kisomo huwafikia waliokufa, kutokana na kua kile kinachotumwa hua ni kama moja ya du'a, sadaka, funga, hija, kuachia huru mtumwa ('*itq*): kwani hakuna tofauti katika kutoa thawabu za hija, sadaka, wakf, dua au kisomo. Vile vile wametumia *Hadith* ambazo tutaziangalia hapo chini, na hata kama baadhi yao zikiwa ni dhaif lakini ujumbe wake ni kua kuchangia thawabu kuna msingi wa ki sharia'h. Ushahidi mwengine ni kua historia inaonesha kua Waislam kamwe hawakuwacha kukusanyika kufanya kisomo cha *Qur'an* kwa ajili ya waliokufa bila ya kuwepo mtu aliepinga hilo, na hili pia linatokana na *I'jmaa.* Yote hayo yameelezwa na Mwanazuoni mkubwa wa *Hadith* Hafidh Shams al-Din ibn `Abd al-Wahid al-Maqdisi al-Hanbali katika sehemu aliyoikusanya na kuitayarisha kuhusiana na**

**jambo hili.** (*Hapa ndio mwisho wa maneno ya Imam Al Suyuti katika Sharh Al Sudur bi Sharh hal al Mawta wa al Qubur*)

Abd al Haqq ibn al-Kharrat al-Ishbili katika kitabu chake *Al`Aqiba*, anasema kua Muhammad ibn Ahmad al-Marwazi alisema: '**Nilimsikia Ahmad Ibn Hanbal akisema: Wakati wowote ule mtakapoingia Makaburini, basi someni ufunguzi wa *Qur'an* (*Surat Al Fatiha*), *Al Muawidhatan* (*Qul au'dhu bi rabbi naas* na *Qul au'adhu birabbi al falaq*) na *Qul huwa Allahu ahad*. Na kisha awatolee wale wote waliokuwepo makaburini hapo kwani zitawafikia**', *Hadith* hii pia imenukuliwa na *Al-Muhibb Al Tabari* na pia na Imam Al Suyuti katika *Sharh al Sudur*, vile vile na Imam Abu Hamid Al Ghazali katika *Ihya ulum ad Din*.

Abd Allah Ibn `Abbas anasema kua : '**Nabii Muhammad Salallahu A'layh wa Salam alipita baina ya Makaburi mawili na akasema, 'Watu wawili hawa wanaadhibiwa ingawa si kwa dhambi kubwa. Mmoja wao alikua hajikingi na matone ya mkojo wake, na mwengine alikua akipenda kueneza maneno ya kusingizia,' Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akakata kuti bichi la mtende, akalikata pande mbili na kuchomeka kila kipande katika kila kaburi, watu wakauliza: 'Ya Rasul Allah kwa sababu gani ukafanya hivyo?', Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: 'Nina matumaini kua adhabu zao zitapungua hadi pale vipande viwili hivi vitakapokauka.'''** (*Bukhari na Muslim*)

Imam An Nawawi anasema kuhusiana na *Hadith*i niliyoitaja hapo ya Abdallah Ibn Abbas katika *Sharh Sahih Muslim* kua: '**Wanazuoni wamesema kua inapendekezwa – *mustahabb* - kusoma *Qur'an* juu ya Kaburi kwa sababu, ikiwa kunapatika unafuu wa adhabu kutokana na dhikr za kuti la mtende, basi kisomo cha *Qur'an* kinasaidia zaid. *w Allahu A'alam!'***

Imam Al Qurtubi anasema: '**Imetajwa pia kua thawabu za kusoma hua zinaenda kwa msomaji na za kusikiliza hua zinaenda kwa aliezikwa, hivyo rehma hizo humfikia pia. Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema kua :**

﴿وَإِذَا قُرِئَ ٱلْقُرْآنُ فَٱسْتَمِعُوا۟ لَهُۥ وَأَنصِتُوا۟ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ﴾

**Waidha quria al *Qur'an*u fastamiu'ulahu wa ansituu la'alakum turhamun** *(Surat Al A'araf 7:204)*

*Tasfir:* ***Na itakaposomwa Qur'an, kaeni kimya na msikilize, ili kmuwe wenyye kurehemewa.***

**Hivyo haiwezekani kua kutokana na ukarimu wa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kua thawabu za kisomo na kusikilizo zisimfike, na vile vile haiwezekani zisimfike thawabu za chochote kile ambacho amejaliziwa kutokana na kisichosikikana kama vile sadaka na dua..baadhi ya Wanazuoni wetu wamegusia ushahidi wa aliekufa kunufaika kutokana na kisomo cha *Qur'an* katika Kaburi kutokana na *Hadith* ya majani ya mtende ambayo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliyakata na kuyachomeka juu ya kaburi na kusema: Labda adhabu zao zitapungua hadi pale majani hayo yatakapokauka', Al Khattabi amesema : 'Kutokana na watu wenye *I'lm,* hii inaweka wazi kua huu ni msingi wa kua kila kitu hua kinafanya *Dhikr Allah* pale kinapokua katika hali yake ya asili, au katika hali yake ya ubichi *(kama miti, majani n.k)* hadi pale vitapokosa ubichi na ukijani au kinapokatwa kutoka katika mizizi yake', wengine zaid ya Al Khattabi wamesema kua : 'Ikiwa dhikr ya majani mabichi zinawaletea unafuu kutokana na adhabu zao, itakuwaje kuhusiana na kisomo cha *Qur'an* kilichosomwa na Muumini? *Hadith*i hii pia inachangia hukmu ya msingi ya kupanda miti katika maeneo ya Makaburi.'** Inajulikana wazi kua miongoni mwa Masahaba akiwemo Abu Barza Al Aslami (kama ilivyonukuliwa na Ibn Asakir kupitia kwa Hammad ibn Salama) na Burayda (kama ilivyo*hadith*iwa na Ibn Sa'd) pia waliomba watakapozikwa wapandiwe majani mawili mabichi. Imam Al Suyuti ameyazungumzia haya pia katika *Sharh al Sudur*.

Imam Ibn Al-Jawzi amesema, kama ilivyohadithiwa na Imam Ahmad Ibn Qudama Al-Maqdisi katika mukhtasari wake uitwao *Mukhtasar Minhaj Al Qasidin* kua: '**Yeyote yule atakaetembelea makaburini amuelekee yule aliezikwa ndani ya kaburi lake, halafu amsomee sehemu katika sehemu za *Qur'an* na kisha amtolee sadaqa na afanye hivyo katika siku ya Ijumaa.'**

Imam An Nawawi amesema katika *Al Adhkar* kua: '**Kuna Makubaliano – *Ijma'a* – miongoni mwa Wanazuoni kua du'a kwa ajili ya waliokufa huwanufaisha, na thawabu zake huwafikia**, **na wamechukua kauli ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* isemayo:**

﴿وَٱلَّذِينَ جَآءُوا مِن بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱغْفِرْ لَنَا وَلِإِخْوَانِنَا ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا بِٱلْإِيمَانِ وَلاَ تَجْعَلْ فِى قُلُوبِنَا غِلاًّ لِّلَّذِينَ آمَنُواْ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ﴾

**Waladhina jaau min baa'dihim yaquluna rabbana ghfirlana wali ikhwanina ladhina sabaquuna bil iman wala taj'a fi qulubina ghilan liladhina amanu rabbana innaka raufu rahim** *(Surat Al Hashr 59:10)*

*Tafsir :* ***Na wale waliokuja baada yao (katika Iman) wakasema baada yao 'Ya Rabbi Tusamehe sisi na ndugu zetu waliotutangulia katika Iman, na usitie katika nyoyo zetu chembe ya chuki dhidi ya wale walioamini. Ya Rabbi wewe nimwingi wa Ukarimu na Huruma.***

**Na aya nyenginezo zijulikanazo na pia *Hadith* zijulikanazo sana kama *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* isemayo: 'Ya Allah! Wasamehe watu wa *Baqi Al Gharqad'*, mfano wa Makaburi ya Masahaba na mengine. Kuna kutokukubaliana miongoni mwa Wanazuoni pia kuhusiana na kua kama thawabu za kisomo cha *Qur'an* zinawafikia maiti. Inajulikana sana kua Imam Al Shafi'i na baadhi ya Wanazuoni wa *Madhhab* ya Al Shafi'i wanasema haziwafikii, na Ahmad Ibn Hanbal na kundi jengine la Wanazuoni wa *Madhhab* ya Al Shafi'i wanasema kua thawabu zinawafikia maiti. Hivyo ni juu ya msomaji kusema mwishoni mwa kisomo hicho : Ya Allah, mpelekee Thawabu za kisomo nilichokisoma kwa fulani na fulani, na *Allah A'alam*'**(*Al Adhkar)*. Maneno haya ya Imam An Nawawi yanaweka wazi kua hakuihesabu *Ihda' al Thawab* kua ni *Bida'a*, bali aliihesabu kua inaruhusika.

Imam Ibn Taymiyya anasema katika *Majmu` al Fatawa*: '**Msimamo unaokubalika ni kua maiti ananufaika na aina zote za Ibada iwe Sala, Saum, au kisomo cha *Qur'an*, kama vile anavyonufaika na amali za ibada ya sadaka na pia kama vile mtu ameomba dua kwa ajili yake'.**

Vile vile tunaona kuruhusika kwa jambo hili katka wakati wa Uhai Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kama ioneshavyo *Hadith* ya Sa`d ibn `Ubaada ambae alisema kumwambia Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*: '**Ya Rasul Allah! Umm Sa'ad (katika *Sunnah* An Nasai limetumiwa neno: Mama yangu) ameshafariki, jee nimtolee Sadaka gani iliyo bora?', Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*a akajibu : 'Maji', hivyo Sa'ad**

**akachimba kisima na akasema: 'Hiki ni kwa ajili ya Umm Sa'ad'.** (*Abu Daud na al-Nasa'i Ibn Majah na Ahmad ikiwa na Sanad nzuri*).

**c) *Talqin al-Mayyit* – Kumuelekeza maiti baada ya kumzika.**

Abu Umama Al Bahili amesema kua: Amesema Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: '**Anapofariki mmoja wenu, na mnapomaliza kumzika, basi muachieni mmoja wenu asimame katika upande wa kichwani kwake na kisha aseme: 'Ya fulani ibn fulani (kwa kutumia jina lake na la mama yake),' kwani hua ananamsikia ijapokua hawezi kujibu, na kisha asema tena 'Ya fulani ibn fulani (kwa kutumia jina lake na la mama yake),' ambapo atakaa kwenye kaburi lake, kisha na aseme tena: 'Ya fulani ibn fulani (kwa kutumia jina lake na la mama yake), na mara hii anaeitwa atasema: 'Nielekeze, na Inshaa Allah Allah akupe rehma, ingawa hamuwezi kusikia (*wa lakin la tasma'un,* katika nukuu ya Imam Ibn Hajar yeye ametumia *maneno w lakin la tash'urun* ambayo maana yake ni kua*, ijapokuwa hamuwezi kujua*), kisha na aseme, Kumbuka hali uliyoiwacha duniani, ambayo ilikua ni kushuhudia kua hakuna Mola isipokua Allah, na Muhammad ni Mtume wake; na umeridhia kua Allah ni Mola wako, Uislam kua ni dini yako, Muhammad ni Mtume wako , na *Qur'an* kua ni kitabu chako. Katika kipindi hiki Munkar na Nakir [*Malaika* waulizo maswali kaburini], wanavutana na kusema: 'Twende zetu, haina haja ya kupoteza mda hapa kwani ameshapewa maelezo ya kujibu mahojiano [Katika nukuu ya Imam Al Tabarani na Ibn Qudama wanasema:] Na Allah atayakubali majibu yake bila ya kuwepo *Malaika* wawili hao', mtu mmoja akasema: *Ya Rasul Allah*, itakuaje ikiwa maiti huyo jina la mama yake maiti halijulikani?**', **Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema, 'Basi watasema: Mtoto wa Hawa'**.

Imenukuliwa na Imam Ibn Qudama katika *Al Mughni* ambae amesema kua Ibn Shahin amenukuu katika *Kitab Dhikr al Mawt*. Imam Ibn Hajar katika *Talkhis al Khabir* amesema kua, Imam At Tabarani ameinukuua ikiwa na *Sanad* inayotosheleza *(isnaduhu salih*) ambapo wachia mbali ya kua na udhaifu, lakini inaungwa mkono na *Hadith* Sahih na kua Dia' al Dina alisema kua ni yenye nguvu (*Qawwah*) katika *Ahkam* yake.

Imam Al Shawkani pia ameinukuu katika *Nayl al Awtar* kutoka katika nukuu za Sa'id katika *Sunnah* kutoka kwa Rashid Ibn Sa'd na Damara Ibn Habib, na akainukuu kutoka kwa Abd Al Aziz al Hanbal. Nukuu za Imam Shawkani hazikuenda moja kwa moja hadi kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na maneno yake yanasema: '**Wao walikua wakipenda (*kanu yastahibbun*)**

**aambiwe maiti…**', '**Wao**' akimaanisha Masahaba, na Imam Ash Shawkani akaongezea kwa kusema kua wenzake Imam Al Shafi'i waliichukulia kua ni *mustahab* – yaani inayopendekezwa.

Miongoni mwa wafuasi wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa, basi Imam Ibn Abidin alisema katika *Hashiyat al Dhurr al Mukhtar kua:* '**Kumuelekeza Maiti baada ya kumzika ni halali na inamfaa kama ukumbusho kutokana na yale yaliyosema katika nukuu.'** Hasanayn Muhammad Makhluf amelisema hili katika fatwa zake (*fatwa shar'iyyah*)

Imam An Nawawi katika *Al Adhkar* anasema: **Idadi kubwa ya wenzetu [Wafuasi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i] wanasema kua ni *mustahab*- inapendkezwa kumkumbusha Maiti baada ya kumzikana kua miongoni mwa walioamrisha hili ni pamoja na Qadhi Husayn katika *Ta'liq* yake, vile vile Abu Sa'd Al Mutawalli katika *Al Tatimma,* Shaykh, Imam na Zahid Abu Al Fath-h Nasr Ibn Ibrahim Ibn Nasr Al Maqdisi, Imam Abu Al Qasim Al Rafi'i na wengineo..** Shaykh na Imam Abu Amr Ibn Al Salah aliulizwa aliulizwa katika Fatwa zake na akasema : '***Talqin* ndio tunayoichagua na ndiyo tunayoisoma**'.

Uthibitisho mwengine wa kua mtu anapokufa hua anasikia ni kuhusiana na mambo wayafanyayo watu (*Amal al nas*) hapo zamani na katika wakati wetu pia ya kuelekeza maiti kaburini (*Talqin al Mayyit fi Qabrihi*).

Ikiwa maiti hasikii na vile vile kua hanufaiki na maelezo hayo basi ingelikua hakuna haja ya kumsomea *Talqin.* Imam Ahmad Ibn Hanbal alipoulizwa juu ya hili na akasema kua hilo ni jambo zuri (*istihsanahu*) na akaitolea uthibitisho jambo hilo kwa kutokana na kutumia (*Ihtijja 'alyhi bi al Amal*).

Katika Sunah Abu Daud kuna *Hadith* ambayo Isnad yake haina vipingamizi isemayo kua: '**Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* alihudhuria maziko ya mtu na baada ya kumzika akasema: 'Muombeni uthibitisho ndugu yenu, kwani sasa hivi yuko katika hali ya kuhojiwa'**'. Hivyo akaelezea kua mtu huyo anahojiwa katika wakati huo. Na kwa kua anahojiwa, basi hua anasikia anachoambiwa. Na kuna uthibitisho kutoka kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* wa kua maiti hua anasikia hadi mlio wa sauti za viatu pale watu wanapogeuka kuondoka makaburini.

`Abd Al Haqq [*Ibn Al Kharrat Al Ishbili*] anasema kutoka kwa mmoja kati ya mawalii kua alisema: '**Kuna ndugu yangu alifariki, na nilipolala nikamuona usingizini. Nikamwambia : Ewe ndugu yangu, jee ulikua katika hali gani ulipoingizwa kaburini?, nae akasema : Kuna mtu alikua akinifuata na mwenge**

**unaong'ara sana. Kama ingelikua hakuna alieniombea du'a kwa ajili yangu basi ningeangamia**'.

Shabib Ibn Shayba anasema: '**Mama yangu aliniamrisha wakati wa kifo chake kwa kuniambia: 'Ewe mtoto wangu, utakaponizika, basi kaa kaburini kwangu na useme: Ya Ummu Shabib, rudia baada yangu : *'la ilaha illallah''*, hivyo baada ya kumzika nikasimama kaburini na kusema: 'Ya Ummu Shabib rudia baada yangu : *'la ilaha illallah''*. Na kisha nikaondoka, na usiku nilipolala alinijia usingizini na kuniambia: 'Ya ewe mtoto wangu, nilikua niangamie isipokua maeneno ya '*La ilaha illa Allah*' yameniokoa, hivyo umenitekelezea wasia wangu ewe Mtoto wangu''**.

Shaykh Nuh `Ali Salman anasema katika *The Reliance of the Traveller* (Uk. 921-924): Kumuelekeza maiti (*talqin*) hua ni pale Muislam anapokaa pembeni ya kaburi la Muislamu mwenzake, baada ya kumzika na kuzungumza nae, kwa kumkumbusha mahojiano anayokabiliana nayo ya Kuthibitisha Iman kwa kusema: '***La ilaha illa Allah, Muhammad Rasul Allah***', na baadhi ya mambo mengine yahusuyo Yaqini na Imani, kama vile kifo kipo kweli, Pepo ipo kweli, Moto upo kweli na Allah *Subhanahu wa Ta'ala* atawafufua wale waliokuwemo makaburini, na kuwaombeawaliokufa kua na msimamo watakapoanza kuhojiwa na *Malaika* wawili. Hua haina mfumo maalum, lakini vyovyote vile itakavyofanana na hivyo basi huitwa '**Kumuelekeza Maiti.**' Ushahidi ufuatao unaweza kutumika katika kuthibitisha hilo:

1. *Hadith* Sahih ismeayo kua: 'Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* aliamrisha kua Makafiri waliouawa katika vita vya Badr wachukuliwe na kutumbuizwa katika kisima ambacho hakijazungushiwa mawe na alipokikaribia kisiima hicho alianza kuwaita Makafiri hao, kwa kusema : **'Ewe Fulani Ibn Fulani na Fulani Ibn Fulani na Fulani Ibn Fulani: Ingekua rahisi kwenu kama mgemtii Allah na Mtume wake. Tumeona kua aliyoyaahidi Mola wetu yamekua; jee yale aliyokuahidini Mola wenu yamekua?', ambao Umar akasema: *'Ya Rasul Allah,* kwa nini unazungumza na miili iliyokufa?', na hapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema: 'Nnaapa kwa yule katika mikono yake imo roho ya Muhammad, nyinyi hamsikii vizuri maneno yangu kuliko vile wanvyosikia wao**'.
2. Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alisema: **'Mja anapowekwa kaburini na marafiki zake wakamuacha na kuondoka hua anazisikia sauti za viatu vyao, *Malaika* wawili humjia, na kumkalisha kitako na kuanza kumuuliza: 'Jee ulikua ukisema nini kuhusiana na huyu mtu**

**aitwae Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*?. Mu'mini huyo atasema: 'Ashhadu Ann la ila ha illa Allah wa Ashhadu anna Muhammad Rasul Allah', na hapo ataambiwa angalia iliyokua sehemu yako ya Motoni, Allah ameibadilisha na kua ni sehemu ya Peponi'. Na *Mu'umini* huyo atawatazama *Malaika* hao wote wawili..**'

3. Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu A'nhu* amesema kua: '**Kila wakati Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipomaliza kumzika mtu yeyote, alikua akisimama pembeni ya Kaburi na kusema : 'Ninachokuombeni nyote ni kumuomba Allah *Subhanahu wa Ta'ala* kumpa msimamo thabit, kwani sasa hivi yuko katika hali ya kuhojiwa'**'
4. *Hadith* ya Abu Umamah tuliyoiangalia mwanzo wa mada hii ya *Talqin.*

*Hadith* hizi zote tatu kuanzia ya kwanza hadi ya tatu na *Hadith Sahih* na kutokana na usahihi huo basi tunaona kua:

1. **Maiti hua anasikia maneno ya mtu alie hai na husikia pia sauti za hatua zao na mengine yanayomzunguka.**
2. **Maiti huulizwa masuali kaburini**
3. **Ni halali na hakuna ubaya wowote kumuomba Allah amsamehe maiti mara baada ya kuzikwa na kumkumbusha kua na msimamo thabit katika wakati wa kuhijiwa na *Malaika* wawili kaburini.**

Ama kuhusiana na *Hadith* ya nne ya Abu Umama, basi Wanazuoni wameiridhia *(ista'nasa bihi al-`ulama'),* na kusema kua ikiwa maiti anasikia, basi tumfanye asikilize maneno haya ambayo ndio yatakayomfaa moja kwa moja zaidi katika mazingira aliyokuwepo, na hata kama *Hadith* hiyo haiko sahih sana basi maneno yake na ujumbe wake ni sahih na ni wenye ukweli *(madhmunuhu kalamun haqqun sahih)*.

Imam Ibn Qudamah katika *Al Mughni* amewataja waliokua wakisoma *Talqin al maw*t au kusema kua inapendekezwa ni kua ni pamoja na: Abu al-Mughira, Abu Bakr ibn Abi Maryam al-Tabi`i, Rashid ibn Sa`d al-Tabi`i, Hamza ibn Jundub al-Tabi`i, Hakim ibn `Umayr al-Tabi`i Ibn `Iyash, Al-Qadi Abu Ya`la Ibn al-Farra', Abu al-Khattab.

Ibn Qayyim Al Jawziyya ameongezea baada ya majina hayo hapo juu kwa kusema kua Imam Ahmad amesema kua ni vizuri kusoma kisomo kilichopo katika ukurasa unaofuatia:

بسم الله الرحمن الرحيم

# تلقين الروح بعد دفن الجسد

تلقين الميت بعد الدفن مع الصلاة على النبي ﷺ

لَا اِلٰهَ اِلَّا اللهُ مُحَمَّدٌ رَّسُوْلُ اللهِ ﷺ. لَا اِلٰهَ اِلَّا اللهُ مُحَمَّدٌ رَّسُوْلُ اللهِ ﷺ. لَا اِلٰهَ اِلَّا اللهُ مُحَمَّدٌ رَّسُوْلُ اللهِ ﷺ.

﴿كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ۚ وَّيَبْقٰى وَجْهُ رَبِّكَ ذُو الْجَلٰلِ وَالْاِكْرَامِ ۚ﴾ ﴿كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ الْمَوْتِ ۗ وَاِنَّمَا تُوَفَّوْنَ اُجُوْرَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۗ فَمَنْ زُحْزِحَ عَنِ النَّارِ وَاُدْخِلَ الْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ ۗ وَمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَآ اِلَّا مَتَاعُ الْغُرُوْرِ﴾ ﴿مِنْهَا خَلَقْنٰكُمْ وَفِيْهَا نُعِيْدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً اُخْرٰى﴾ يَا عَبْدَ اللهِ ابْنَ اَمَةِ اللهِ (يَا اَمَةَ اللهِ بِنْتَ اَمَةِ اللهِ)، اُذْكُرِ الْعَهْدَ الَّذِيْ كُنْتَ عَلَيْهِ فِيْ دَارِ الدُّنْيَا وَخَرَجْتَ عَلَيْهِ اِلٰى دَارِ الْاٰخِرَةِ، كُنْتَ فِيْ حَيَاتِكَ تَشْهَدُ اَنْ لَّا اِلٰهَ اِلَّا اللهُ، وَتَشْهَدُ اَنَّ مُحَمَّدًا رَّسُوْلُ اللهِ، وَتَشْهَدُ اَنَّ الْمَوْتَ حَقٌّ، وَاَنَّ الْقَبْرَ حَقٌّ، وَاَنَّ السُّؤَالَ حَقٌّ، وَاَنَّ مُنْكَرًا وَنَكِيْرًا وَمَسْئَلَتَهُمَا حَقٌّ، وَاَنَّ الْجَوَابَ حَقٌّ، وَاَنَّ الْبَعْثَ حَقٌّ، وَاَنَّ الْحِسَابَ حَقٌّ، وَاَنَّ الْمِيْزَانَ حَقٌّ، وَاَنَّ الصِّرَاطَ حَقٌّ، وَاَنَّ الْجَنَّةَ حَقٌّ، وَاَنَّ النَّارَ حَقٌّ، وَاَنَّ شَفَاعَةَ رَسُوْلِ اللهِ صَلَّى اللهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ حَقٌّ، ﴿وَاَنَّ السَّاعَةَ اٰتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيْهَا ۙ وَاَنَّ اللهَ يَبْعَثُ مَنْ فِى الْقُبُوْرِ﴾ اَلْاٰنَ، قَدْ صِرْتَ بَيْنَ اَطْبَاقِ الثَّرٰى وَفِيْ مَحَلَّةِ الْهَلْكٰى وَبَيْنَ عَسَاكِرِ الْمَوْتٰى، فَاِذَا جَآئَكَ الْمَلَكَانِ الْكَرِيْمَانِ الْعَظِيْمَانِ الْهَائِلَانِ الْمُوَكَّلَانِ بِكَ، مُنْكَرٌ وَّنَكِيْرٌ عَلَيْهِمَا مِنَ اللهِ السَّلَامُ، فَاَيْقَظَاكَ وَاَجْلَسَاكَ، فَلَا يَرُوْعَاكَ وَلَا يَهُوْلَاكَ، فَاِذَا سَأَلَاكَ : مَنْ رَّبُّكَ؟ وَمَنْ نَّبِيُّكَ؟ وَمَا دِيْنُكَ؟ وَمَا قِبْلَتُكَ؟ وَمَا اِمَامُكَ؟ وَمَنْ اِخْوَانُكَ؟ فَقُلْ لَّهُمَا بِلِسَانٍ فَصِيْحٍ طَلْقٍ ذَلْقٍ، بِلَا جَزَعٍ وَّلَا هَلَعٍ : اَللهُ رَبِّيْ، وَمُحَمَّدٌ ﷺ نَبِيِّيْ، وَالْاِسْلَامُ دِيْنِيْ، وَالْكَعْبَةُ قِبْلَتِيْ، وَالْقُرْاٰنُ اِمَامِيْ، وَالْمُسْلِمُوْنَ اِخْوَانِيْ، رَبِّيَ اللهُ ﴿لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۗ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَهُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيْمِ﴾ عَلٰى ذٰلِكَ حُيِّيْتَ وَعَلَيْهِ مُتَّ وَعَلَيْهِ تُبْعَثُ اِنْشَآءَ اللهُ، وَاَنْتَ مِنَ الْاٰمِنِيْنَ، ثَبَّتَكَ اللهُ بِالْقَوْلِ الثَّابِتِ، ثَبَّتَكَ اللهُ بِالْقَوْلِ الثَّابِتِ، ثَبَّتَكَ اللهُ بِالْقَوْلِ الثَّابِتِ، ﴿يُثَبِّتُ اللهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِالْقَوْلِ الثَّابِتِ فِى الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَفِى الْاٰخِرَةِ ۚ﴾ ﴿يٰٓاَيَّتُهَا النَّفْسُ الْمُطْمَئِنَّةُ ۙ ارْجِعِيْٓ اِلٰى رَبِّكِ رَاضِيَةً مَّرْضِيَّةً ۚ فَادْخُلِيْ فِيْ عِبٰدِيْ ۙ وَادْخُلِيْ جَنَّتِيْ﴾

﴿اِنَّ اللهَ وَمَلٰٓئِكَتَهٗ يُصَلُّوْنَ عَلَى النَّبِيِّ ۗ
يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا صَلُّوْا عَلَيْهِ وَسَلِّمُوْا تَسْلِيْمًا﴾

اَللّٰهُمَّ صَلِّ عَلٰى مُحَمَّدٍ مَادَامَتِ الصَّلٰوةُ، وَصَلِّ عَلٰى مُحَمَّدٍ مَادَامَتِ الرَّحْمَةُ، وَصَلِّ عَلٰى مُحَمَّدٍ مَادَامَتِ الْبَرَكَاتُ، وَصَلِّ عَلٰى رُوْحِ مُحَمَّدٍ فِى الْاَرْوَاحِ، وَصَلِّ عَلٰى صُوْرَةِ مُحَمَّدٍ فِى الصُّوَرِ، وَصَلِّ عَلٰى اِسْمِ مُحَمَّدٍ فِى الْاَسْمَآءِ، وَصَلِّ عَلٰى نَفْسِ مُحَمَّدٍ فِى النُّفُوْسِ، وَصَلِّ عَلٰى قَلْبِ مُحَمَّدٍ فِى الْقُلُوْبِ، وَصَلِّ عَلٰى قَبْرِ مُحَمَّدٍ فِى الْقُبُوْرِ، وَصَلِّ عَلٰى رَوْضَةِ مُحَمَّدٍ فِى الرِّيَاضِ، وَصَلِّ عَلٰى جَسَدِ مُحَمَّدٍ فِى الْاَجْسَادِ، وَصَلِّ عَلٰى تُرْبَةِ مُحَمَّدٍ فِى التُّرَابِ، وَصَلِّ عَلٰى اُمَّةِ مُحَمَّدٍ فِى الْاُمَمِ، وَصَلَّى اللهُ وَسَلَّمَ عَلٰى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ وَّاٰلِهٖ وَاَصْحَابِهٖ وَاَزْوَاجِهٖ وَذُرِّيَّاتِهٖ وَاَهْلِ بَيْتِهٖ وَاَحْبَابِهٖ اَجْمَعِيْنَ.

﴿دَعْوٰىهُمْ فِيْهَا سُبْحٰنَكَ اللّٰهُمَّ وَتَحِيَّتُهُمْ فِيْهَا سَلٰمٌ ۚ وَاٰخِرُ دَعْوٰىهُمْ اَنِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ﴾

**TAFSIRI YA KISWAHILI YA *TALQIN AL RUH BAADA JAFN AL JASAD* KUISOMEA ROHO BAADA YA KUINGIA KATIKA NGOME**

**Kuiusia Roho baada ya kuingia ndani ya Kaburi.**

***Bismillahi Rahmani Rahim, La ila ha illa Alla, Muhammad Rasul Allah, La ila ha illa Alla, Muhammad Rasul Allah La ila ha illa Alla, Muhammad Rasul Allah***

**Kullu man AAalayha fanin Wayabqa wajhu rabbika dhu aljalali waal-ikrami** *(Surat Ar Rahman 55:26-27);* **Kullu *Nafsi*n dha-iqatu almawti wa-innama tuwaffawna ujurakum yawma alqiyamati faman zuhziha AAani alnnari waudkhila aljannata faqad faza wama alhayatu alddunya illa mataAAu alghuroori** *(Surat Al Imran 3:185);* **Minha khalaqnakum wafeeha nuAAeedukum waminha nukhrijukum taratan ukhra** *(Surat Ta ha 20:55)*

***'Kila kitu ardhini kitatoweka,na utakaobakia ni muonekano wa Mola wako Mtukufu na Mwenye enzi'****(Tafsir Surat Ar Rahman 55:26-27):* ***Kila Nafsi itayaonja Mauti, na kisha mtalipwa malipo yenu ya kila mlichokifanya katika siku ya Malipo. Yeyote yule alieokoka na Moto na akaingizwa Peponi basi kwa hakika hua amefuzi, na hayakua maisha ya Duniani bali ni starehe yenye kupita.*** *(Tafsi: Surat Al Imran 3:185).* ***Kutokana nao (udongo) tumekuumbeni na ndani ya yake tutakurudisheni, na kutokana na udongo huu huu tutakufufueni kwa mara ya pili*** *(Surat Ta ha 20:55)****'.***

***'Ewe mja wa Allah, mtoto wa (bint wa) mja wa kike wa Allah! Kumbuka ahadi (makubaliano) ambayo uliyokua ukiishi kwa ajili ya maisha ya mpito na ambayo umeiwacha kwa ajil ya maisha milele. Kumbuka ulipokua ukipita hapa duniani, ulithibitisha kua hakuna Mola apasae kuabudiwa kwa haki isipokua Allah na Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam ni Mtume wake. Ulithibitisha kua kifo kina Yakini (uhakika wa kuwepo), Maisha ya kaburi yana Yakini (uhakika wa kuwepo), Malaika wawili Munkar na Nakir wana Yakini (uhakika wa kuwepo . Kuliza maswali kwao kuna Yakini (uhakika wa kuwepo), Kuyajibu Maswali hayo kuna Yakini (uhakika wa kuwepo), Siku ya kufufuliwa ina yakini (uhakika wa kuwepo), Kuhesabiwa kuna Yakini (uhakika wa kuwepo), Mizani ina Yakini (uhakika wa kuwepo), Al Sirat in Yakini (uhakika wa kuwepo), na kua Pepo ina Yakini (uhakika wa kuwepo), na Moto pia una Yakini, Kuombewa [Shafa'at]na Mtume wa Allah kuna Yakini (uhakika wa kuwepo).'***

**Waanna alssaAAata atiyatun la rayba feeha waanna Allaha yabAAathu man fee alquboori** *(Surat Al Hajj 22:7)*

*Tafsir:* ***Na kua saa (ya Kiama) ina uhakika wa kuwepo; na kwa hakika Allah atawafufua wote waliomo makaburini.***

***Sasa hivi umewasili katika matabaka ya ardhi, na umeshawekwa katika maeneo ya walioangamizwa na miongoni mwa jeshi la waliokufa. Watakapokujia Malaika wawili watukufu, Munkar na Nakir, wakakaa mbele yako wakiwa ktika hali ya muonekano wao wa kutisha, wakakusimamisha na kukuweka kitako, basi usiwe na khofu nao wala usichanganyikiwe, Watakapokuuliza:***

1. ***Ni nani Mola [Rabb] wako?***
2. ***Ni nani Mtume [Nabii] wako?***
3. ***Ni nini dini [Dinn] yako?***
4. ***Ni kipi kibla [Qiblah] chako?***
5. ***Ni nani Imam [Imam] wako?***
6. ***Ni nani ndugu [Ikhwan] zako?***

***Wajibu kwa utulivu na kwa sauti fasaha na yenye uhakika bila ya woga wala khofu, kua:***

1. ***Allah ni Mola [Rabb] wangu.***
2. ***Muhammad ni Mtume [Nabii] wangu.***
3. ***Uislamu ni [Dinn] yangu.***
4. ***Al Kaaba ni kibla [Qiblah] changu.***
5. ***Qur'an ni Imam [Imam] wangu.***
6. ***Waislamu ndio ndugu [Ikhwan] zangu.***

***Mola wangu ni Allah. 'Allahu la ilaha illa huwa AAalayhi tawakkaltu wahuwa rabbu alAAarshi alAAadhimi'*** *(Surat At Tawba 9:129)*

*Tafsir:* ***Mola wangu ni Allah Hakuna Mola isipokua yeye, na nnamtegemea yeye, na yeye ndie Rabbi wa Arshi tukufu.***

***Kama ilivyokwishaelezwa, uliishi ulimwenguni, na umeingia katika ulimwengu wa pili, na utafufuliwa, na Insha Allah uwe ni miongoni mwa wenye kuhifadhiwa!***

***Insha Allah Allah akuthibitishie kauli ya Tauhid.*** *(inasomwa mara tatu)*

***Yuthabbitu Allahu alladhina amanoo bialqawli alththabiti fee alhayati alddunya wafee al-akhirati*** *(Surat Ibrahim 14:27)*

*Tafsir:* ***Allah huwathibitishia wale walioamini kauli thabit ndani ya maisha ya Duniani na maisha ya Akhera.***

***Ya ayyatuha alnnafsu almutma-innatu; IrjiAAee ila rabbiki radhiyatan mardhiyyatan; Faodkhulee fee Aaibadee; Waodkhulee jannatee*** *(Surat Fajr 89:27-30)*

*Tafsir:* ***(Siku ya kiama wataambiwa wacha Mungu) Enyi wenye Nafsi zilizotulia katika maridhio; Njooni kwa Mola wenu mkiwa katika hali ya kuridhia, na huku mkiwa mmeridhiwa; Ingieni miongoni mwa Waja wangu watukufu; Na muingie katika Pepo.***

***Inna Allaha wamala-ikatahu yusalloona AAala alnnabiyyi ya ayyuha alladhina amanoo salloo AAalayhi wasallimoo tasleeman*** *(Surat Al Ahzab 33:56).*

*Tafsir:* ***Hakika Allah na Malaika wake wanamtumia Salat ( wanamtakia Rehma, Neema, Heshima) juu yake Nabii (Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam). Hivyo enyi Mlioamini mtumieni Salat zenu(Mtakieni, muombeeni Rehma, Neema na Heshima) juu yake (Nabii Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam.)***

***Ya Allah muingize katika Rehma alietukuka (Nabii Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam), Mjaze baraka zako, Ajae Neema na Rehma zako. Na iingize katika Rehma zako Roho yake, Na uingize katika Rehma zako muonekano wake, Na uliingize katika Rehma zako jina lake, Na uingize katika Rehma zako Nafsi yake. Na uingize katika Rehma zako moyo wake, Na uingize katika Rehma zako makazi yake, Na uingize katika Rehma zako bustani yake, Na uingize katika Rehma zako mwili wake, Na uingize katika Rehma zako udongo wake, Na uingize katika Rehma zako Ummah wake. Ya Allah mtumie Rehma na Salam mtume wetu Muhammad, na familia yake, Masahaba zake, Wake zake, Kizazi chake, Jamaa zake na vipenzi vyake.****(inasemwa mara tatu).*

***DaAAwahum feeha subhanaka allahumma watahiyyatuhum feeha salamun waakhiru daAAwahum ani alhamdu lillahi rabbi alAAalameena*** *(Surat Yunus 10:10)*

*Tafsir:* ***Maombi yao ndani yake yatakua "Umetukuka Ya Allah" na watasalimiana Salam zao ndani yake, na mwisho wa Sala zao utakua Alhamdu lillahi Rabbi alAAalameena.***

Hayo ndiyo yaliyokua yakisemwa kuhusiana na *Talqin*, hivyo wale wanaoisoma basi hawawezi kulaumiwa, na pia wale wasioisoma hawezi kulaumiwa pia kwa sababu kwa mtizamo wao ni kua haitoshelezi. Vyovyote vile itakavyo kua basi tunatakiwa tushughulikie kukuza umoja wetu na tusiuvunje umoja huo. Kwani kitu muhimu kwa umoja wetu ni kumpwekesha Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na umoja wa Ummah wa Kiislam.

***** *****

***NISF SHAABAN* – NUSU YA MWEZI SHAABANI NA UTUKUFU WAKE.**

Imekua pia ni jambo la kawaida kila inapoingia tarehe 15 ya mwezi wa 8 wa Kiislam yaani mwezi wa Shaaban, ambao ni mwezi uliopo baina ya Rajab na Ramadhan, kutokea malumbano baina ya Waislamu ambapo kwa upande mmoja hua ni wenye kusema kua Usiku wa siku hiyo ya mwezi 15 yaani usiku wa *Nisf Shaaban* (Nusu Shaabani) hua ni usiku maalum na hivyo inapendekezwa katika siku hiyo kufanya Ibada za ziada za Sunna kama kufunga kusoma Qurán kufanya Dhikr n.k, na miongoni mwa vithibitisho vyao ni pamoja na ile Hadith isemayo:

Amesema Muadh Ibn Jabal kua: '**Amesema Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* kua: Allah huwaangalia waja wake katika usiku wa *Nisf Shaaban* na kuwasamehe wote isipokua washirikina na walioweka kinyongo juu ya wenzao**.'(*Imam Ibn Majah:1390, Imam Ibn Hiban:1980 ambae amesema kua Hadith hiii ni Sahih*)

Na kuna upande mwengine ambao hupinga mambo hayo na  kusema kua kufanya hivyo hua ni uzushi kwani usiku huo hua ni usiku wa kawaida na hauna umaalum wowote.

Miongoni mwa Wanazuoni wanaopingana na Utukufu wa *Nisf Shaaban* ni pamoja na Qadhi Abu Bakr Al Arabi, ambae yeye anasema kua: '**Hakuna Hadith Sahih inayoweza kutegemewa juu ya *Nisf Shaaban*, kuhusiana na Utukufu wake na manufaa yake hivyo hauna umuhimu**'(*Ahkam al Quran - Dar al Ihya Al Turath Al Arabi)* Miongoni mwa Wanazuoni wenye kuungana mkono na Imam Ibn Arabi ni pamoja na Imam Ibn al Jawzi, Imam Al Tartushi na Al Hafidh Al Iraqi.

Ingawa ukweli ni kua hakuna kithibitisho kutoka kwa Rasul Allah S*alallahu A'layhi wa Salam* kinachokataza kukesha katika Ibada katika wa usiku wa *Nisf Shaaban* na kuidumisha siku yake kwa kufanya mambo mema kama vile kufunga Sunna na kadhalika, bila ya shaka kuna baadhi ya vithibitisho vinavyotokana na Hadith za

Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* zinazopinga kufunga baada ya mwezi 15 Shaaban, lakini hata hivyo Wanazuoni wameachana navyo vithibitisho hivyo kutokana na vithibitisho vya hadith yengine zilizo sahih zaidi. Na hakuna kithibitisho kinachopinga kufunga katika siku ya mwezi 15 Shaaban, kwani vile vile mwezi 15 Shaabani ni miongoni mwa *Ayyam Al Abyadh* yaani Siku tatu za mwisho za mwezi mweupe kamili ambazo hua ni siku za mwezi 13,14 na 15 ambazo Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* alipendekeza watu wafunge katika kila miezi ya mwaka mzima.

Kwa upande mwengine basi tunaona kua kuna hadith nyingi sana na kauli za Waislamu wa vizazi vya mwanzoni zinazotilia mkazo utukufu wa *Nisf Shaaban* ambazo miongoni mwao ni pamoja na mfano tulioanza nao katika mada hii, na kutokana na vithibitisho hivyo basi anasema Imam Ibn Salah ambae ni Mwanafiqh na Mwanahadith wa Madhhab ya Imam Al Shafii kua: '**Usiku wa *Nisf Shaaban* una Manufaa yake. Kukesha kwa kufanya mambo ya Ibada ni *Mustahabb* (Kunapendekezwa), lakini kwa mtu mmoja si kwa jumla jamala**'*(Imam Al Suyuti katika Al Amr bi Ittiba Wa Al Nahyi al Ibtidaa)*

Vile vile Imam Ibn Taymiyyah anasema: '**Hadith na Athari za Vizazi vya mwanzo vya Kiislam zimezungumzia kuhusiana na Utukufu wa *Nisf Shaaban,* na vile vile imeripotiwa kua kuna baadhi ya walioishi katika vizazi vya mwanzo vya Kiislam walikua wakisali Sala za usiku katika *Nisf Shaaban.* Hivyo Sala ya mtu anaesali peke yake ina asili ya Sala za Waislamu wa Vizazi vya mwanzo, ambavyo hukubalika kwa vithibitisho na haiwezekani kuvipinga**'. Imam Ibn Taymiyah anamalizia kwa kusema kua: '**Kama ikiwa mtu atasali katika usiku wa Nisf Shaaban akiwa peke yake au akiwa na wenzake basi *Fa huwa Ahsan* (Basi hua ni bora)**'(*Majmuu Fatawa*)

Anasema Imam Ibn Rajab kua: '**Hivyo hufaa kwa Muumini kujitolea Nafsi yake katika usiku huu kwa kufanya Dhikr na kumuomba Allah amsamehe Dhambi zake, amfichie dhambi zake na amrahisishie matatizo yake. Jambo hili lifuatishiwe na Toba Kwani Allah *Subhanah wa Taála* humsamehe yule anaemuomba maghfira**'

Imam Ibn Rajab anaendelea kwa kusema kua: '**Ama watu wa Sham wametofautiana juu ya namna ya kukesha katika usiku huu, kuna wanaosema kua ni bora kukesha katika usiku huu Miskitini. Khalid ibn Madan, Luqman Ibn Amir, na wengineo walikua wakivaa nguo nzuri na kujitia mafuta mazuri na wanja na kukesha Msikitini, ama kuhusiana na kukusha katika usiku huu kwa jamaa Msikitini basi hua si *Bidaá***'(*Lataif Al Maarif*)

Kwa mtizamo mwengine basi Imam Al Awzai aliekua ni Mwanazuoni wa Sham basi yeye alikua akisema kua: '**Inakirihisha katika usiku wa *Nisf Shaaban* kukesha Misikitini, kusali sala Maalum na kuomba dua, lakini kufanya hivyo kwa mtu peke yake nyumbani kwake basi hua hakukereheshi.**'

Hivyo kulingana na vithibitiho hivyo basi tunaona kua Hadith mbali mbali na pia athari za vizazi vya Mwanzo vya Uislam ni nyingi kiasi ya kuonesha kua kuitukuza Siku hio kunapendekezwa. Na pia inaruhusika kwa siku hiyo kusoma *Surat Yasin* mara kadhaa baada ya *Salat Maghrib* kama wafanyavyo baadhi ya watu wa *Tasawwuf* kwa sababu kufanya hivyo hua ni sehemu ya kuutukuza usiku huo. Na hua inaruhusika kupanga siku maalum na wakati maalum kwa ajili ya kufanya Ibada fulani, hususan pale inapokua Ibada hio haichukuliwi kua ni ya Wajib na hivyo kua ni dhambi kutoitekeleza kwake.

Ushahidi wa haya unathibitishwa na Hadith ya Abd Allah Ibn Umar iliyomo katika Bukhari na Muslim ambae anatuambia kua: '**Kila siku ya Jumamosi, Rasul *Allah Sallahu A'alayhi wa Salam* alikua akienda katika *Masjid Quba* iwe kwa miguu au kwa kipando**' katika kuielezea hadith hii basi Al Hafidh Imam Ibn Hajar Al Asqalani anatuambia katika *Fat-h al Bari* kua : '**Ijapokua Hadithi hii ina *Sanad* zinazotofautiana, lakini Hadith hii inatuthibitishia kukubalika kwa kuchagua siku fulani maalum kwa kufanya Amali njema maalum kwa kuendelea'**

Kwa kumaliizia basi inabidi tufahamu kua inapendekezwa kusheherekea matukio mbali mbali ya Kidini kwa sharti la kua kusheherekea huko hakutojumuisha mambo ya haramu ndani yake, na mfano mzuri wa amri ya kuwaamrisha watu kusherehekea siku kama hizo ni '***Ayyamu Allah* - Siku za Allah'** kama zilivyotajwa katika Qur'an pale iliposema:

﴿وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِآيَاتِنَآ أَنْ أَخْرِجْ قَوْمَكَ مِنَ ٱلظُّلُمَاتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَذَكِّرْهُمْ بِأَيَّامِ ٱللَّهِ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ﴾

***Walaqad arsalna moosa bi-ayatina an akhrij qawmaka mina aldhdhulumati ila alnnoori wadhakkirhum bi-ayyami Allahi inna fee dhalika laayatin likulli sabbarin shakoorin*** *(Surat Ibrahim 14:5)*

*Tafsir:* **Na kwa hakika tulimtuma Musa na aya zetu (kumwambia) kua : 'Watoe watu wako kutoka gizani uwaingize katika nuru' na fanya uwakumbushe**

***Ayyam Allah* (Siku za Allah). Kwa hakika katika hayo kuna alama kwa kila mwenye Subra na Kushukuru.**

Naam neno *Ayyam* kwa kiarabu hua ni lenye kumaanisha kipindi cha Neema, au miaka ya kumbukumbu juu ya kitu fulani, kwa mfano: **Waarabu husema *Ayyam Al Arab* kumaanisha miaka ya mwanzoni ya Karne za Dhahabu ya Dola za Utawala wa Kiislam.** Anasema Imam Fakhr ad Din Al Razi kua: '***Ayyam Allah* iliyotumika hapa inamaanisha Kipindi cha Neema Kubwa za Allah, au Mitihani'**

Katika Hadith za Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* kuna mifano ya kusheherekea matukio maalum kama pale Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* alipokua akifunga katika kila siku ya Jumaatatu, na alipoulizwa kwa nini anafanya hivyo basi alisema: '**Hii ndio siku niliyozaliwa**'(*Sahih Muslim*)

Vile vile tunaona katika Sahih Muslim na Sahih Bukhari kua Abd Allah Ibn Abbas amesema: '**Wakati Rasul *Salallahu A'layhi wa Salam* alipokuja Madina, aliwakuta Mayahudi wakiwa wanafunga katika siku ya Ashura, hivyo akawauliza: 'Jee ni nini umuhimu wa siku hii mnayofunga?' Mayahudi hao wakajibu: 'Hii ni siku ya Tukio Kubwa, kwani katika siku hii Allah alimuokoa Musa na watu wake na kumzamisha Firawn na Jeshi lake Hivyo Musa alifunga katika siku hii kwa ajili ya kuonesha Shukrani zake kwa Allah, kwa hivyo nasi pia hua ni wenye kufunga katika siku hii' Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema: 'Sisi tuna haki zaidi juu ya Musa kuliko nyinyi' Hivyo nae akafunga pia katika siku hiyo na akatuamrisha kufunga.'**

Hivyo kulingana na vithibitisho hivyo, basi bila ya shaka ni kua inaruhusika kusheherekea matukio ya kidini, bila ya kujumuisha ndani ya sherehe hizo mambo ya haramu ndani yake, na kusheherekea matukio hayo hua ni miongoni mwa kuonesha heshima juu ya Sherehe au Mipangilio ya Dini ya Allah *Subhanah wa Ta'ala* kama isemavyo Quran:

﴿ذَٰلِكَ وَمَن يُعَظِّمْ شَعَائِرَ ٱللَّهِ فَإِنَّهَا مِن تَقْوَى ٱلْقُلُوبِ﴾

**Dhalika waman yuAAa*dhdh*im shaAAa-ira Allahi fa-innaha min taqwa alquloobi** *(Surat Al Hajj 22:32)*

*Tafsir:* ***Huo ndio (Wajibu wa Ibn Adam kwa Mola wao), na kwa yeyote yule atakaeiadhimisha (sherehe) mpangilio maalum wa Allah, basi hio hua ndio Taqwa ya Moyoni.***

***SALAT NISF SHAABAN* KATIKA MADHHAB YA AL IMAM AL SHAFII – FATWA YA MUFTI AFIFI AL AKITI.**

*Alhamd lillah Al Ladhi salla al Nabiyyi almustafa wa salatu wa Salamu a'la Nabiyyi l awfa wa alihi  wa sahbihi dhawi al qurba. Rabbi zidni ílman  wa rzuqni fahman.*

Ijapokua ni kweli kua, kwa mtizamo wa ghafla wa *Qawl al Mutamad* ya Madhhab ya Imam Al Shafii juu ya *Salat khayr au Salat Layl Nisf Shaaban* haina misingi ya kisharia na hivyo Hukmu yake kisharia juu ya Sala hiyo hua ni *Makruh* kuisali, lakini kuna *Tafsil* (mambo) ambayo kwanza Mtu anatakiwa ayaangalie kabla ya kutoa hukmu hio. Katika *Madhhab* yetu ya Al Shafii kuna *Masál Khilafiya* yaani masuala ya kutofautiana kiasi ya kua mtu inambidi akubali kukataa, juu ya jambo lifuatalo:

KAMA ikiwa unaposalia katika usiku wa *Nisf Shaaban*, basi *Musalli* - yule anaesali -  akatia nia kwa kunuia kama ifuatavyo: ***Usalli Sunnata laylati niSfi Shaaban Rakaa tayn li-Llahi Taála.* (Nanuia kusali Sala ya Sunna ya Usiku wa Nusu Shaaban Rakaa mbili kwa ajili ya Allah),** basi hapa kuna mitizamo mitatu juu ya yule anaesali Sala ya Usiku ya *Nisf Shaaban*, ambayo ni hii ifuatayo:

1- ***ASL YA SALA HIO KUA NI MAKRUH:* Asili hii *ni* kulingana na mtizamo wa Imam An Nawawi Allah Amridhie na wengineo, kwa sababu kufanya hivyo hua ni *Bidaa Qabiha* (Bidaa isiyofaa)  na kulingana na *Tafsil* hii basi, tunaona kua kuna kauli moja tu juu ya jambo hili isemayo kua kufanya hivyo ni *Haram (Fat-h al Mu'in 1:270* na kwa mtizamo wa Imam An Nawawi katika *Majmuu Sharh al Muhadhdhab (4:61),* na pia Kauli isemayo kua ni *Haram* imo katika *Irshad al Ibad ila Sabil Al Rashad (Imam Al Mallibari, Irshad 24)* ambae pia ndie muandishi wa *Fat-h Al Mui'n)***

2- ***ASL YA SALA HIO KUA NI MANDUB/SUNNA:* Asili hii ni kulingana na mtizamo wa Imam Abu Hamid Al Ghazali Allah Amridhie na wengineo, (Mtizamo huu pia umezungumziwa katika kitabu cha fiqh cha *Al I'Anat Talibin cha Imam Abu Bakr Muhammad Shatta Ad Dimyati Allah Amridhie* ambacho ni ufafanuzi wa *Fat-h ul Muiin)* Ama mtizamo wa Imam Al Ghazal basi umo katika *Ihya ulum Din* (ambacho si kitabu cha fiqh), na**

**mtizamo wake huu haukugusiwa katika vitabu vyake vya *Fiqh* kama *Al Wajiz na Al Wasit.***

**3- *ASL YA SALA HIO KUA NI JAWAZ/MUBAH*: Asili hii ni kulingana na UTATUZI wa Imam Ibn Hajar Al Haytami Allah Amridhie katika *Tuhfa Al Muhtaj bi Sharh al Minhaj al Nawawi* na wengineo. Na hii hutokana na mtizamo wa Imam Ibn Hajar Al Haytami kufanya Qiyas katika *Salat Ishraq* (Sala ambayo hua inasaliwa pale mtu anapomaliza kusali Sala ya *Al Fajir* na kisha akabakia hapo hapo aliposali na kufanya dhikr hadi jua likachomoza na baada ya dakika 20 hua ni mwenye kusali Rakaa mbili za Sunna ambayo huitwa *Salat al Ishraq*), ambayo kwa mtizamo wa Imam Ibn Hajar mwenyewe basi hua haina msingi wa Kisharia kama ilivyokua *Salat Nisf Shaaban,* yaani kwa mtizamo mwengine hua ni *Makruh* kuisali. (*Na bila ya shaka kua, ijapokua Asili yake hua ni Mubah kwa kauli ya Imam Ibn Hajar Al Haytami, na kwa sababu ikisaliwa katika njia kama hii basi Sala hio huingiza malipo kwa alieisali, hivyo basi hua inaweza kuhesabiwa kua ni Fadhil Al A'mal, na hivyo kuigeuza na kuifanya kua ni Mandub, kwa sababu Kisharia, Hukm ya Sala ya Nafi Mutlaq - Suna isiyo na kasoro - hua ni Mandub*). (Tutaona hapo mbele ufafanuzi wa kina zaid. Hivyo baada ya kugeuka na kua katika hali hii basi Sala hii hua si tena *Salat Laylat Nisf Shaaban*)**

**Kipingamizi kizito kilichowekwa na baadhi ya Wanafiqh wetu waliotangulia – Kama kile kizito zaidi kilichomo kwenye kitabu cha *Al Irshad al Ibad il Sabil al Rashad* na kile kilicho maarufu sana kwenye kitabu cha *Majmu'u* – kuhusiana na *Salat Laylat Nisf Shaaban* basi kinatakiwa kifahamike kupatia katika mitizamo ya *Fiqh.* Kwani sababu ya kuwekwa vipingamizi hivyo ni kupingana na wale ambao wenye kutaka kua lazima kuwepo na Nia Maalum ya Sala hii. (*Ambayo imetokana na kauli ya Imam Abu Hamid Ibn Muhamad Al Ghazal*).**

**Ni muhimu kwa Mwalimu kuwaainishia Wanafunzi, na kwa mtu wa kawaida kufahamu kua, vipingamizi hivi vimewekwa si kwa sababu kua kuna kipingamizi maalum cha kuzuia kufanya Ibada katika Usiku huu au kusali *Qiyam Al Layl* katika usiku huu, bali ni kutokana na sababu ya mtizamo wa Ki-Uanazuoni. Na hii ni kwa ajili ya kuweka wazi kua *Salat***

*Layl Nisf Shaaban* kua si Sala iliyohalilishwa Kisharia, yaani tuchukulie kwa mfano kama ilivyohalalishwa *Taraweh*, na hii ni kwa sababu hakuna uthibitisho wenye nguvu kutoka katika Quran wala Sunna wa kuifanya iwe hivyo. Hivi ndivyo baadhi ya Wanazuoni wetu waliohai leo hii walivyofahamu vipingamizi vilivyowekwa na baadhi ya Wanazuoni wetu waliotangulia.

Hivyo inapotokea Mwanafunzi anaposoma na Mwalimu wake kitabu cha *Fat-h al Muin* na kufikia katika sehemu isemayo kua *Salat Laylatu Raghaib* ya Rajab (Sala ya Usiku wa siku ya Alkhamis ya mwanzo ya mwezi wa Rajab) *na Salat Nisf Shaaban* ni *Bid'a*, basi Mwalimu wa *Fiqh* mwenye busara atavisafisha vipingamizi hivyo kulingana na kile kilichoainishwa *na Fat-h ul Muin* yenyewe kupitia katika *Al I'Anat Talibin cha Imam Abu Bakr Muhammad Shatta Ad Dimyati Allah Amridhie.*

Tofauti juu ya jambo hili ni katika hali ya maumbile ya Sala hiyo na njia ya kutofautiana huko kumeelezewa na *Muhaqiq* wa *Madhhab* yetu, Imam Al Kurdi Allah Amridhie kua ni kwenye kuzunguka katika Hadith zinazohusiana na Sala hii Maalum, na hivyo matokeo yake, kutofautiana huko kumekua ni kusikokua na makosa: 'Wanazuoni wametofautiana juu yake[kwa mfano Sala ya *Nisf Shaaban*]. Kuna wale wasemao kua ingawa kuna *Turuq* yenye kasoro ya wapokeaji wake, na wakikusanywa pamoja basi wapokeaji hao huipelekea katika hali ya kukubalika ya kumfanya mtu aifanyie kazi kutokana na msingi wa *Fadhail al A'mal (yaani yale matendo ya kujitolea ambayo hufanywa au kuachwa bila ya mtu husika afanyae amali hizo kua na uzito wa jukumu la kumridhisha Allah Subhanah wa Ta'ala).*

Kuna wale ambao huhukumu kua Hadith hii sio sahih na miongoni mwao ni Imam An Nawawi akifuatiwa na Imam Ibn Hajar [yaani mtizamo wake *Kifiqh* ni wenye kufahamika kua kulingana na Kauli ya Imam An Nawawi basi yeye haukubali uhalali wa Sala ya *Nisf Shaaban*]' (*Imam Al Kurdi, Hawashi Al Madaniyat al Sharh Ibn Hajar Al Mukhtasar Bafadhl al Hadhrami I'anat 1:271*)

Hivyo wale wenye kufuata mtizamo wa kua Sala hio ni *Mandub*, Kama Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Al Ghazal na wale wanao utetea na

> **kuunga mkono msimamo wa Imam Al Ghazal kama kina Imam Ibn Salah Allah Amridhie, ambae ni miongoni mwa Wanahadith wa Madhhab yetu wenye kuunga mkono jambo hilo, ambapo yeye amesema kua Sala hii hua ni *Fadha il Al Amal*, na hivyo kusema kua Hadith nyingi zinazohusiana na Amali hi kua ni *Dhaif* na wala si *Mawdhu*, na ni kinyume cha zile kauli zinazopingana na kauli hii.**
>
> **Huo ndio mtizamo wa hukmu ya kauli yao kua Sala hio ni maalum na hivyo Asili yake hua ni *Mandub*, kwani katika Madhhab yetu mtu anaruhusika kufanya jambo kulingana na *Hadith Dhaif* katika mambo ya *Fadhail al Amal*. Na ni Imam An Nawawi mwenyewe ndie aliehitimisha hivyo katika *Al Majmu'Sharh al Muhadhdhab* pale aliposema kua: '*Hadith Dhaif* haiwezi kutumika kama *Ihtijaj (Kithibitisho*) katika mambo yanayohusiana na Hukmu za Halali na Haramu, na Imani (Yaani haiwezi peke yake kutumika kua kama ni uthibitisho unaokubalika kisharia katika *Hukm Sharii al Taklif*) itakayojumuisha kuamua ni nini Halali, Haramu, Wajib au Sharti la jambo fulani au katazo lake, lakini inaweza ikatumika katika katika mambo mengine yasiyohusiana na uhalali na uharamu wa kitu, kama vile *Ihtiyat* (Kutoa na Tahadhari ya kitu), juu ya Sunna na Makruh, *Fadhail al Amal na Targhib wa al Tahrib* (Kumtia mtu Ari afanye mema zaidi na Kumtia mtu Khofu ili awache kufanya maovu)** (*Al Majmuu, An Nawawi*)'

Hivyo ukweli ni kua kuna mitizamo miwili juu ya *Salat Layl Nisf Shaaban* katika Madhhab. Sasa jee tufanyeje? Na jee tunajitoa vipi katika majadiliano ya vithibitisho [*ta'rud adilla*] baina ya miongoni mwa Wanazuoni wetu kuhusiana na sisi wafuasi wao?

Kwani tunajua kua inakubalika – na hakuna kutofautiana juu ya hili hata kwa Mwanazuoni fulani labda, kwa mfano kama Imam An Nawawi, ambae alipinga kuhusiana na Sala ya *Nisf Shaaban* – kua Usiku wa *Nisf Shaaban* ni usiku Maalum (kutoka kwa Mwanazuoni wetu wa Hadith Imam Bayhaqi, kwa mfano pale alipoandika Sura nzima juu ya Utukufu wa *Nisf Shaaban* katika kitabu chake *Fadha il al Awqat*), jambo ambalo sisi kama Waislamu basi tunatakiwa tujaribu kujitahid kujinufaisha zaid na Utukufu wa Usiku huu. Na tunajua kua hakuna kipingamizi chochote (kutoka kwa Imam An Nawawi kwa mfano) kama mtu atataka kuutumia

usiku huu wote kwa ajili ya *Qiyamu al Layl*, jambo ambalo kama tunavyojua kua pia halina msingi wa Kisharia:

Sala kama *Ishraq* na Sala nyengine Maalum kama hizo (kwa mfano Sala za siku maalum za wiki [*Salat Ayam al Usbu*]) ambazo zimeelezewa manufaisho yake kwa wingi katika vitabu kama *Qut al Qulb* cha Imam Abu Talib Al Makki, *Ihya Ulum ud Din* cha Imam Al Ghazal, *Ghunya li Talibi Tariq al Haqq* cha Shaykh Abdul Qadir al Jaylani na vitabu vingi vyenginevyo vya Wanazuoni wa I'lm ya *Tasawwuf* Allah azitukuze Siri zao, ambazo huhisabika kua ni miongoni mwa *Fadhail al Amal* **'Ibada hizi hua si sahih pale zitakapofanywa kwa kuhusisha [*Ta'yin*] nia maalum, ambazo Wanazuoni wa *Tasawwuf* wamezipendekeza bila ya kua na ushahidi wa Hadith. Lakini bila ya Shaka kama mtu atatia nia ya kutekeleza Sala isiyokua Maalum [kwa mfano *Nafi Mutlaq*] yaani hakuianisha nia ya Sala hio na kisha akaomba dua ambayo inayohusisha [*IstiaAdha*] kujikinga au [*Istikhara*] kuomba muongozo katika njia ya kawaida [kwa mfano kwa *IstiaAdha na Istikhara* kua na sababu maalum au nia ya kusali Sala hio hapo kabla, na kufuatishia – *Kayfiyyah* - maelekezo yaliyopendekzwa na Wanazuoni wa *Tasawwuf*] basi hua hamna madhara juu ya hilo'*(Imam Ibn Hajar al Haytam katika Tuhfa al Muhtaj bi Sharh al Minhaj Al Nawawi)*.**

***Tabsira* kwa Wanafunzi wa *Fiqh****

Haya ni *Mas-al* yasiyokua wazi sana na ni vigumu kujulikana na kufahamika. Na kama Wanazuoni wetu wenye busara walivyotuelezea juu ya utatuzi wake. Tofauti yake ya Ki-Uanazuoni huonekana katika *Idhafa na Zarafa* yaani 'Kuzidisha na Kuharakisha' baina ya *Salat Nisf Laylat Shaaban* dhidi ya *Al Salat fi Nisf Laylat Shaaban! Ha ilayhum Tahtad!* Hivyo usiwe ni miongoni mwa wenye kurukia rukia kupinga kitu kama ikiwa hujui asili yake ya Kishariah iliyopo nyuma ya kipingamizi chenyewe.

Kwa sababu haya ni mambo yaliyojificha na hivyo hayana uwazi ndani yake. Ushauri wetu ni kua usimzuie mtu anaetaka kufanya Ibada katika Usiku huu wenye manufaa yake ya baadae, hata kama kutokana na mtizamo wako basi ni kua mtu huyo ni mwenye kufanya *Bidaá* yenye kudhalilisha. Kwani kumbuka kua Sala ni *Amali* njema, na Mtume wetu Rasul Allah *Salallahu A'layhi wa Salam* amesema kama alivyosema Abu Dharr kua: '***Al Salatu Khayrun Mawdhuan Istikhara aw Aqallah*'** yaani **'Sala ni Amali njema iwe ni yenye kusaliwa kwa kidogo au kwa wingi'**(*Imenukuliwa na Imam Ahmad, Imam Al Tayalisi, Imam Ibn Majah, Imam Al*

*Bazar, Imam Ibn Hibban, Imam Al Tabarani, Al Hakim Al Bayhaqi ikiwa na utofauti*).

Ni jambo la kawaida, kwa usiku wa siku hii ya *Nisf Shaaban* kutumiwa kwa kufanyiwa *Ibada na Dhikr* kwa ajili ya Allah *Subhanah wa Taála* na wafuasi wa Madhhab ya Imam Al Shafii wa Hadhramawt, Afrika Mashariki hadi Kusini Mashariki ya bara la Asia (Na pia kwa wafuasi wa Hanafi, Maliki na Hanbali pia), iwe Majumbani, Miskitini na Zawiyani pia. Somo la *Fiqh* ni Rahisi kulisoma, na adabu zake ndio zinazochukua amda kuzifaham. Ikiwa mtu anataka kutekeleza Fadhila hii na kuachana na *Bidaá* basi anashauriwa kufuata ushauri wa Wanazuoni wa Madhhab yetu na kua na mtizamo wa kua hukmu ya jambo hili hua ni *Mandub/Sunna* huku akifuata kanuni ya Fiqh isemayo '***Al Khuruju minna al khilafi Mustahabun***' yaani **Kuachana na yenye khitilafu kunapendekezwa zaidi**.

Na hii ndio faida ya kufuata njia ya *Fiqh na Tasawwuf*, na bila ya shaka hii ndio maana ya yale maneno ya *Mujtahid* Imam Malik, ambae ni mwalimu wa Imam wa Madhhab yetu Allah awaridhie wote, pale aliposema : '***Man Tasawwafa wa lam Yatafaqqaha faqad tazandaqa wa man Tafaqqah wa lam Yatasawwafa faqad tafasaqa wa man jamaa baynahum faqad Haqqaqa***' yaani '**Yule mwenye kufanya *Tasawwuf* bila kusomea *Fiqh* basi hua ni mwenye upotovu na yule atakaesomea *Fiqh* bila ya kufanya *Tasawwuf* basi atakua ni muovu na yule atakaejumuisha yote mawili basi atakua yuko *katika haki***'. Na kutokana na kauli hio basi ndio tunakutana na beti iliyoandikwa na mwanafunzi wake maarufu isemayo:

***Faqihan wa Sufyan fakun laysa wahidan***

***Fa Inni wa haqq Allahi Iyyaka ansahu!***

**Kua wote *Mwanafiqh* na *Mwanatasawwuf*, lakini kamwe usiwe mmoja wao.**

**Kwa hakika hii ni kwa ajili ya haki ya Allah ambayyo mimi nnakuusia!**

#***Faida***# Baadhi ya mambo ya kilugha yenye manufaa juu ya fadhila ya mwezi wa Shaaban kutoka kwa Mwanalugha wa Madhhab ya Al Imam Al Shafii ambae ni Imam Muhammad Ibn Mukkaram Ibn Ali Ibn Ahmad Ibn Manzur Al Ansari Al Afriqiy Al Misri Al Khazraji Jamal Din Abu Fadhl ambae ni muandishai wa *Kamus Lisan al Arab basi* anasema:

'***Innama As Summiya Sha'banu liannahu Sha'aba ay Zahra bayna Shahray Ramadhan wa Rajabiy***' yaani : '**Hakika ya Jina la Shaabani limetokana na kua na matawi kwake yaani kutawanyika baina ya mwezi wa Ramadhan na Rajab**' Kauli hii yenye kuchanganya inawekwa wazi na Hadith ifuatayo ya Anas Ibn Malik

Allah Amridhie isemayo: ‘***Atadruna lima summiya Shaábana? Qalu Allahu wa Rasuluhu Aálam! Qala lianahu yatashabahi fihi hayrun Kathirun***’ yaani Rasul Allah *Salallahu A’layhi wa Salam* Aliuliza : ‘**Jee mnajua kwa nini ukaitwa Shaabani?**’ Masahaba wakajibu : **‘Ni Allah na Mtume wake ndio wanaojua**’, Rasul Allah *Salallahu Alayhi wa Salaam* akasema: ‘**Kwa sababu ndani yake kuna manufaa mengi yaliyotokana na Mwezi huu**’(*Imam Ibn Hibban, Imam Al Daylami, Imam Al Rafii, Imam Al Suyuti*) hivyo chukua kutokana na haya yale utakayoweza, Sisi inabidi tusivuke zaidi ya vile ilivyoelezewa, nah ii hutosheleza kwa wale wenye kufahamu, Naomba ujumbe uwe ni wenye manufaa kuhusiana na *Furu na Fiqh,* kwani sikujibu kwa kuzidisha wala kwa kupunguza.

*Jaalan Allahu Nafiatan mubarakatan ila yawmi al Qiyamat.*

Ni Allah pekee na Mtume wake *Salallahu A’layhi wa Salam* ndie ajuae jibu Sahih. *Al Rajiu min Rabbihi afwa ma Janahu!*

***** *****

**FATWA YA MUFTI AFIFI AL AKITI KUHUSIANA NA *'AMAL* ZA WALIO HAI, PIA HUWAFAA WALIOTANGULIA AKHERA.**

Baada ya kuulizwa Mufti Afifi Al Akiti alifafanua maana halisi ya aya ya 39 ya *Surat An Najm,* na mtizamo wa Wanazuoni wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi’i kuhusiana na *A’amal* za walio hai kuwafaa waliokufa, aya hio ni ile isemayo:

﴿وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَانِ إِلَّا مَا سَعَىٰ﴾

**Wa-an laysa li-l-insAni illA mA sa’A** *(Surat An Najm 53:39)*

*Tafsir:* ***Na Bani Adam hawezi kua na kitu isipokua kile alichokichuma.***

Mufti Afifi Al Akiti alisema:

***Al-hamdulillah al-’aliyy al-kabir yarfa’u l-mutawadi’in wa-yudhillu l-murtabin fa-salawat rabbi wa-salamuhu ‘ala sayyid al-mutawadi’in yad’u ila husn al-zann wa ‘ala alihi wa-sahbihi wa ‘ala ahl l-thiqqa ila yawm al-haqiqa ajma’in. Allahumma ftah ‘alayna futuh al-’arifin, ma sha’ Allah la quwwata illa billah, wa qul: Rabbi zidni ‘ilman!***

Muulizaji wangu mpendwa kama ningelikua naruhusika kukujibu kwa kutumia mstari mmoja basi ingelitosheleza kukuambia kua: **Kua mnyenyekevu na jifunze kuwaamini Wanazuoni wako!.** Namuomba Allah aturahisishie kufunguka kwa nyoyo zetu ili zikubali ukweli katika kile ambacho hatujapata uthibitisho wake, katika kile ambacho hatujakiona, katika kile ambacho kimefichwa dhidi yetu kwani hatukua na thamani nacho, Ya Rabb! Kama mtu angelitaka kuelezea kwa ufupi jibu lake katika, basi ningelikuandkia beti hii kwa ajili yako; hivyo jifunze ili upate kua katika uongofu [*min bahr al-basit*]:

***Ajru l-qirA'ati ya'tI l-mayta mu'taqadu # fI mA salaf wa-khalaf wa-hum aqarrU bi-hi wa-ayatu n-nafI ma'nAhA 'adamu hudan # lA yaqbalUna wa-lam yaSghU siwA Haqqihi.***

[**Malipo ya kisomo kumfikia aliekufa ni sehemu ya imani, tangu siku hizo hadi leo pia, wameikubali Imani hii. Ambapo katika aya ya *Qur'an* (inaonekana) inayopinga (imani hii), Kutokana na maana yake ni kupotea kwa uongofu, kutokana na kua hawawezi kupokea wala kusikia (uongofu) isipokua kile kilicho haki yake.**]

Miongoni mwa '**Pitio maalum la *Fiqh* ya Shafi'i**', basi inatubidi kupitia na kuangalia katika *Fat-h al-Mu'in,* ambacho ni kitabu cha msingi cha *Fiqh* ya *Madhhab* ya Al Shafi'i kinachotumiwa sana kuanzia Afrika Mashariki hadi Kusini Mashariki ya bara la Asia. Ukweli ni kua hili ni jambo la asili ambalo huonekana katika sehemu ya *Bab Wasiyya* [mlango wa wasia] (Kutokana na kauli maarufu iliyomo katika *Minhaj* ya Imam An Nawawi: '***Wa-tanfa'u al-mayyita Sadaqatun wa-du'A'un min wArithin wa-ajnabiyyin***'):

'**Maiti hufaidika na sadaka iliyotolewa kwa ajili yake iwe kutoka kwa mrithi wake au kwa mwengine. Miongoni mwao [Sadaka hizo] ni: (1) Kutoa *[Waqf]* *Qur'an* na mithili yake, au (2) kujenga msikiti, kuchimba kisima, au kupanda mti aidha alioupanda yeye mwenyewe kabla ya kufa ama kupandiwa na mtu mwengine badala yake baada ya kufa kwake, na [aliekufa hunufaika] kwa kuombewa dua kwa ajili yake; na juu ya yote haya kuna makubaliano ya *Ijma'a*. Kutokana na *Hadith* Sahih, inayosema kua Allah huinyanyua darja ya mja alie Peponi kutokana na mtoto wake kumfanyia *Istighfar*. [Hii ni kutokana na maana ya *Hadith* maarufu ya Abu Hurayra iliyo*hadith*iwa na Imam Ahmad, Imam Ibn Majah, Imam Al-Bayhaqi and Ibn Abi Shayba. Ama kutokana na maneno ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* : "Wa-an laysa li-l-insAni illA mA sa'A" [Kua [kila mtu] hana kitu isipokua kile alichokichuma] (*Surat An Najm 53:39)*, basi inazungumzia kwa ujumla [*A'am* – neno ambalo hutumiwa katika *Usul ul***

***Fiqh* kumaanisha kua aya hii ya *Qur'an* ina maana ya ujumla na hivyo hua imelengwa katika *Takhsis* [Ujumla maalum].**

**Hapa kusudio ni kua aya haijabeba *Qarina* [kitu kinachoonesha] kua wengine wanaweza kuzuiwa kumsaidia aliekufa, na kama inavyoonesha, ni aya] ambao ni maalum [*Makhsus;* kutokana na kua *Takhsis*], kutokana na [*Hadith* Sahih na Ijm'aa]. Vile vile inasemekana kua, aya hii imebatilishwa [*Mansukh*]. Maana ya 'Maiti hawezi kunufaika na sadaka', [kama inavyopingana na 'Maiti hawezi kunufaika na du'a''] ni kua, kama vile maiti mwenyewe ndie anaetoa sadaka. Imam al Shafi'i (Allah amridhie) alisema: '[Miongoni] mwa neema za Allah ni kua atawalipa pia na wale wanaotoa sadaka [kwa ajili ya waliokufa]'.**

**Kutokana na sababu hiyo basi, Wanazuoni wetu wamesema kua [kihalali] inapendekezwa [yaani, kwa *hukm Sharia'h* hua ni *Mandub/Sunnah*] kwa yule [anaependa kutoa sadaka] kunuia [badala ya] kutoa sadaka kwa ajili ya wazee wake, kwa mfano, kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* atawalipa wazee wake wote bila ya kumpunguzia yeye kitu chochote katika sadaka yake aliyoitoa.' [*I'anat, 3:218-9*]. (Hivyo sasa hivi unatakiwa kurekebisha hukmu halali iliyomo kutoka katika kauli yako kutoka katika hali ya 'Kuchangia malipo ya Ibada kwa waliofariki kunaruhusika' kua katika hali ya 'Kunapendekezwa')**'. Kutokana na pitio hilo moja liliopo katika *Fath al-Mu'in*, takriban maswali yako na wasiwasi wako yatakua yameshajibiwa tayari; na hii itatosheleza kwa wale wenye kufahamu.

Ama kwa kuongezea zaid kuhusiana na kile kilichoelezewa katika aya ya *Surat Al Najm*, natumai kua umeona kua tafsiri yako ya aya hiyo ilikua si sahih na hua ni rahisi kutafsirika sivyo kiufasaha inaposomwa. Neno '***lam***' lililotumika katika aya hii, hua ni ile ambayo wanasarufi huiita "***lam li-l-istihqaq***" au '***lam* ambayo hutumika kuonesha kua anaezungumziwa ana haki [Haqq] ya kumiliki**'. Kwa hivyo, maana sahih iliyokusudiwa hapa sio: '***Bani Adam* hana kitu isipokua kile alichokichuma**' bali ni: '**Kua [kila] mtu hawezi kua na chochote [yaani hana haki ya malipo yeyote] isipokua yale aliyoyachuma**'.

Hivyo maana sahih ya aya hii ni kua: **Ikiwa mtu hakufanya mema, basi hua hana haki ya kulipwa thawabu.** Kile kinachokataliwa hapa katika aya hii ni haki ya yule mtu aliekufa, na si haki ya mtu mwengine na bila ya shaka si rehma za neema za Allah. Kiasi ya kua, kama mtu hakujitahid kuchuma mema katika dunia hii hivyo hatokua na haki ya kulipwa mema kesho Akhera. Lakini hata hivyo Allah anaweza akamsamehe kutokana na rehma zake zisizohesabika kwa yeyote yule amtakae.

Kwani kwa hakika:

﴿يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِ مَن يَشَآءُ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ﴾

**YakhtaSSu bi-raHmatihi man yashA'u wa-Allahu dhU l-faDli l-'aDhimi.** *(Surat Al 'Imran, 3:74).*

*Tafsir:* ***Humchagulia amtakae Rehma zake na Allah ni mmiliki wa fadhila kubwa.***

Katika kuelezea hali hii, basi Wanazuoni wa *Tawhid* hua wanapenda kutoa mfano ufuatao. Tuchukue mfano kua, Zayd ambae anafanya kazi kwa ajili ya Umar**: 'Zayd atakua hana haki na hatostahili haki ya kupata malipo kutoka kwa Umar isipokua kutokana na kazi ambayo Zayd ameifanya kwa ajili ya Umar. Hata hivyo hii haimaanishi kua Zayd hawezi kupata zawadi yeyote ile au hafai hata kupewa msaada kutoka kwa rafiki yake ambae ni Ahmad anaefanya kazi pamoja na Zayd. Hivyo itakapotokea kua Ahmad alisaidia kumfanyia kazi Zayd, lakini kutokana na sababu ya kua Zayd hakufanya kazi hiyo kwa ajili ya Umar, basi hapa hua haizungumziwi tena haki ya Zayd kulipwa ama la, bali hua vinazungumziwa vitu viwili ambavyo kwanza ni Ukarimu wa Umar kumlipa Zayd kutokana kazi iliyoifanywa na Ahmad kwa ajili ya rafiki yake Zayd. Na pili ni Sadaqa ya Ahmad kwa rafiki yake Zayd'.** (Lakini kumtegemea mtu mwengine kila siku hua haitoshelezi na jee haitokua bora kwetu sisi kua na malengo ya mbali kabla ya kusubiri kupewa sadaqa kutoka katika wanaoishi maisha ya duniani)

Vile vile, kamwe haikutokea kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* wala kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuwakataza walio hai kuwatolea sadaqa wale waliokufa. Kwa sababu kama lingelikuwepo katazo hilo (kwa sababu hakuna), hata kama ingelikua ni katika *Hadith dhaif*, basi wale wanaokataza jambo hilo wangelikua wameshaitumia tayari (Ijapokua, ukweli ni kua *Hadith dhaif* haziwezi kutumika katika kutoa hukmu katika *Fiqh* lakini hua zinaweza kutumiwa katika kutilia mkazo fadhila na ufafanuzi).

Kutokana na ukweli kua Mtume wetu Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* hakusema chochote kuhusiana na kupinga jambo hili (na badala yake kuna *Hadith* mbali mbali zenye usahihi mkubwa sana zinazounga mkono jambo hilo), hivyo hakuna hata mtu mmoja mwenye haki ya kulipiga marufuku jambo hili au

kuwakataza wengine wasifanye jambo hili ambalo Wanazuoni wetu wamelisifia kua ni jambo zuri na ambalo kuna makubaliano ya *Ijma'a* juu yake.

Ukweli ni kua aya ambayo umeinukuu kutoka katika *Surat An Najm* (*53:39* na nyengine kama hizo), zinaonekana kua ni zile aya ambazo Mu'tazila walizitumia katika kuzilinda hoja zao kua aliekufa hafaidiki na vitendo vyetu (Mu'tazila wanaamini kua mtu hawezi kuzitolea sadaqa *A'mal* zake kwa mtu mwengine iwe alie hai ama aliefariki na hata kama ikitolewa basi sadaka hiyo haiwafikii wala haiwasaidii) [*I'anat, 3:218-9; Al-Zuhayli, Fiqh al-Islam, 3:2097*]. (Nnachokizungumzia hapa ni kua Ahlu *Sunnah wal Jamaa* hua wanaona haya kuutumia ushahidi wa aya hii)

Kama vile *Fat-h al-Mu'in* ilivyoweka wazi, kua kuna mtizamo mwengine pia wa Wanazuoni wetu (kama ikiwa aya hiyo itatumika kimaneno) kua aya hii imebatilishwa na aya nyengine. Kwa kukugutua tu: **Jee hukuisoma aya iliotangualia kabla ya aya hii?** Jambo hili linatuonesha kua lazima tuwe makini tusichukue aya ya *Qur'an* bila ya kujali uasili wake na kusudio lake. Wanazuoni wa *Tafsir* wamesema kua: '**Aya hii pia inapatikana katika [*Suhuf*] vitabu vya Ibrahim na Musa [Sala na salam za Allah ziwafikie]…na inasemekana pia kua [hukmu inayoonekana katika aya hii] ni kwa ajili ya watu wa Nabii Ibrahim na Musa [Sala na salam za Allah ziwafikie] wakati kwa Ummah huu, wanayohaki ya kile walichokichuma na vile vile wanayo haki ya kile walichochumiwa na wengine**' [*Al Khazin, Tafsir, 4:199*]. Hakuna mwengine isipokua Abd Allah Ibn Abbas (Allah amridhie), ambae ni Imam mkubwa wa *Tafsir* miongoni mwa Masahaba ndie aliesema kua aya hii imebatilishwa na aya nyengine: '**Hukmu ya aya hii imebatilishwa kulingana na heshima ya *Sharia'h* [ya Ummah huu], kutokana na kauli ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* isemayo:**

﴿أَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ﴾

Al **HaqNA bi-him dhurriyyatahum** *(Surat At Tur 52:21)*

*Tafsir:* ***Tutawaunganisha wao[Peponi] pamoja na watoto wao***

**Kwani watoto wataweza kuingi Peponi kutokana na uadilifu wa Wazee wao'** [*al-Khazin, Tafsir, 4:199*]. Kwa hakika hii ndio sababu ambayo imepelekea kua katika *Tafsir* nyengine ya aya iliyokuwemo katika *Surat An Najm*, baadhi ya Wanazuoni wetu wameitafsiri kua ni aya ambayo inamaanisha kua inaweza

kurekebisha hali kutokana na mtizamo wa hukmu za Allah lakini si katika mtizamo wa Rehma za Allah, jambo ambalo linathibitishwa na aya ya *Surat At Tur*. [*Al-Khazin, Tafsir, 4:199; Al-Zuhayli, Fiqh al-Islam, 3:2096*].

Na vile vile katika *Tafsir* nyengine inayotokana na Al Rabi Ibn Anas, ambae ni mwanatafsir wa kizazi cha *Tabi'in* [Allah amridhie], ambae anasema kua: **'Kwa hakika aya hii inawazungumzia wasiokua Waislam**' [*Al Qurtubi, Tadhkira, 1:107*]. Mjadala unaotokea kuhusiana na aya ya *Surat Al Najm* ni jambo linalojulikana sana kimaandiko miongoni mwa *Ahl Al Tafsir*, na ikiwa unajikuta kua wewe ni miongoni mwa wa wale waliokua hawajawahi kusikia mifanano, ufafanuzi na *tafsir* mbali mbali za aya, ambazo Wanazuoni wetu wamekua wakizitumia na kuzikubali kwa zaidi ya miaka elfu moja, basi inakua ni jambo lililowazi kua unaokaa nao hawana ufahamu wa *I'lm* hii ambayo ni sayansi ya *Fardh Kifaya.* (Natumai utanifahamu kuhusiana na jambo hili, yaani kua kuna sababu si zaidi ya moja ambazo zinaweka wazi kwa nini aya hii haitakiwi isomwe peke yake)

Ama kuhusiana na suali lako maalum ambalo linauliza: '**Jee miongoni mwa *Ahl Al Tafsir* yupo anaesema kua, mtu anaruhusiwa kuchangia sadaka ya sehemu ya Ibada yake kwa waliokufa?**';

Jibu ni kua, bila ya shaka, Ndio. Na tunaweza kukuwekea wazi hili si kwa kutumia mfasiri yeyote yule maarufu bali tutakutajia yule ambae ni mfuasi wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i, ambae ni Imam Al Khazin (Allah amridhie), kama alivyosema:

'**Katika *Hadith* mbili [akimaanisha *Hadith* mbili sahih ya 'Aisha (Inayohusiana na mama aliekufua ghafla) kwa upande mmoja, na *Hadith* inayogusa moyo sana ya Abd Allah Ibn Abbas (Inayohusiana na mkutano katika Al Rawha), kwa upande mwengine (Allah awaridhie wote), *Hadith* ambazo zote zinasimuliwa kama ilivyo *Hadith* nyengine na Imam Muslim, Imam Bayhqi na Imam Ibn Abu Shayba], kuna ushahidi wa kisharia [*dalil*] kua sadaka inayotolewa kwa ajili ya aliekufa hua inamfikia maiti na inamnufaisha**. **Na juu ya hili kuna makubaliano ya *Ijm'aa* ya Wanazuoni na pia Wanazuoni wamefikia makubaliano kua kuomba dua kwa ajili ya waliokufa na kuwalipia madeni yao waliokufa hua kunawafikia, kutokana na vithibitisho vyingi [*Nass*] ambavyo vimetufikia sisi kuhusiana na jambo hilo.**' [*Al-Khazin, Tafsir, 4:199*].

Tukiachana na marejeo maalum ya *Fiqh*, basi hebu tuangalie kile akisemacho Al Imam An Nawawi (Allah amridhie), ambae ni mmoja kati ya wana*fiqh* wakubwa wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i. Imam An Nawawi anasema kuhusiana na jambo

hili katika *Sharh Sahih Muslim*, na kuweka wazi kabisa kua kuhusiana na makubaliano ya *Ijma'a* juu ya jambo hili kwa kusema:

**'Kwa wale wanaotaka kuwafanyia mema wazee wao waliofariki, basi kwa vyovyote vile wawatolee sadaka kwa ajili yao. Kwani sadaka huwafikia na wao itawanufaisha. Hakuna kutokukubaliana juu ya hili miongoni mwa Waislam na huu ndio mtizamo sahih'**. *[Al-Nawawi, Sharh Muslim, 1:80]*.

Kwa wale wasiotaka kukubali kile kinachosemwa, basi wafahamu kua Imam An Nawawi alisema hivi kuhusiana na hilo: '**Ama kwa wale wanaosema kua maiti hakimfikii kitu baada ya kufariki kwake, [basi wafahamu kua] kwa hakika huo ni mtizamo usio sahih ambao unaenda kinyume na vithibitisho vinavyotokana na *Qur'an* na *Hadith*, na pia ni kinyume na Makubaliano ya *Ijma'a* ya Ummah. Hivyo usiutilie maanani wala kuufuata**'.

Ama kuhusiana na suali lisemalo kua: '**Jee ni ushahidi gani unaothibitisha kuwasomea *Surat Al Fatiha* maiti, katika *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i?**', basi kama ikiwa umekwisha fahamu kila tulichosema hadi sasa basi kinachofuatia kitakua rahisi kwako kukifahamu (kwani itakua kama kukutolea *Hadith* ambayo haitokuhitajia wewe kuitafakari bali itakayokuhitajia wewe kuibugia tu) na nakuomba unufaike na hilo.

Kuna upekee katika Skuli ya *Madhhab* yetu (kwani skuli za *Madhhab* mengine hawana kitu kama hiki) ambao ni kutokukubaliana kuhusiana na jambo la kuwasomea *Qur'an* waliokufa, kwa sababu *Mujtahid Imam* wetu (Imam Al Shafi'i) ametoa *fatwa* mbili zinazopingana kuhusiana na jambo hilo (ambapo Imam An Nawawi yeye ameinukuu moja miongoni mwao (ambayo ni kua hua haiwafikii) kua ni kama *Qawl al Mashhur* ya *Madhhab* katika Sharh Sahih Muslim na vile vile katika *Adhkar*) na ambayo, Sultan al U'lama, 'Izz Ibn 'Abd al-Salam (Allah amridhie) aliingia katikati ya mgogoro mkubwa baada ya yeye peke yake kutoa *fatwa* kupingana na mtizamo huo (jambo ambalo lilimpelekea kuifuta *fatwa* yake hiyo na kukubali makosa yake kutokana na ushahidi wa mwenzake, ambao ijapokua ulikua ni katika ndoto aliyoota, kama ilivyoandikwa na mwanatafsir na mwanahadith wa *Madhhab* ya Imam Malik, Imam Al Qurtubi katika moja ya kazi yake maarufu *Tadhkira* [*Al-Qurtubi*, *Tadhkira*, 1:109, kutoka katika *Mukhtasar Al-Sha'rani*, 25; na kwa hakika, Imam al-Qurtubi mwenyewe aliitafsiri aya tuliyoiangalia ya *Al-Najm* (kimaandiko) kama inavyotumika kutokana na mambo maovu [*Sayyia*] na sio kwa ajili ya mambo mema *Al-Qurtubi*, *Tadhkira*, 1:108]).

Katika *Adhkar*, Imam An Nawawi alifuata mtizamo wa wengi mingoni mwa Waislam, na hivyo kuenda kinyume na maana [*dhahir*] ya muonekano wa *Qawl Mashhur*, ambao yeye mwenyewe alikunukuu katika Sharh Sahih Muslim, na akashika msimamo ambao unaosema kua malipo ya kisomo huwafikia waliokufa hususan pale mara tu baada ya kusoma kisomo hicho, msomaji akaomba dua kuwatolea sadaka ya kisomo chake wale waliokufa [*Al-Naawi, Adhkar, 150*]. Alikua ni Imam Al Subki (Allah amridhie) ambae aliesimamia jambo hilo na kulituliza miongoni mwa wafuasi wa *Madhhab* Imam Al Shafi'i baada ya kutumia hukmu ya kisharia itakiwayo ya kutoa [*Istinbat*] na hivyo kusimamisha *Qawl Mu'tamad* [Mtizamo unaotegemewa] wa *Madhhab* yetu kuhusiana na jambo hili ambao unasema kua : '**Malipo ya kisomo yatamfikia maiti pale tu inapokua msomaji atataka malipo ya kisomo hicho yahamishiwe kwa aliefariki, hata kama msomaji ataamua kufanya hivyo baada ya kumaliza kisomo hicho. Na hii, ni kutokana na kama vile ilivyowekwa wazi na *Fat-h al Mu'in,* kua ni msimamo Sahih ki sharia'h kutokana na skuli [nyengine] tatu [za Hanafi, Malik na Hanbal], na pia ndio uamuzi wa wengi miongoni mwa Wanazuoni wetu na umefanywa kua ndio msimamo unaotegemewa na Imam Al Subki na wengineo katika Skuli yetu**' [*I'anat, 3:221*].

Baadae Imam Al Bujayrimi, akathibitisha *Qawl Mu'tamad* pale alipoelezea kuhusiana na ripoti ya Imam al-Nawawi (kupitia kwa Shaykh al-Islam Zakariyya al-Ansari) kwa kusema:

'**Al Nawawi : [akinukuu *Qawl Mashhur*] Kua malipo hayamfikii [maiti](al Bujayrimi: ni *Qawl Dhaif* (mtizamo Dhaifu)). Al Nawawi: Wakati baadhi ya Wanazuoni wetu wengine wanasema kua yanamfikia [maiti] (Al-Bujayrimi: ni *Qawl Mu'tamad*)**.' [*Al-Bujayrimi, Tajrid, 3:330*].

Ama kuhusiana na *Qawl Mashhur* ambayo ni moja kati ya Fatwa zinazopingana za Al Imam Al Shafi'i (Allah amridhie) iliyoripotiwa na Imam An Nawawi, hua inafahamika miongoni mwa Wanazuoni wa skuli yetu kua ni inayozungumzia pale inapotokea kisomo kinapokua hakijatimiza yale mambo yanayotakiwa kutimizwa ili kimfikie mlengwa, na hua kimepungua aidha: (a) Nia ya kua malipo ya kisomo hicho yamfikie aliekusudiwa au (b) dua inayotaka malipo ya kisomo hicho yamfikie aliekusudiwa. Kwa maneno mengine ni kua katika kesi kama hii (Ma-sha Allah!, kama vile katika kesi ya aya ya *Surat An Najm* tuliyoiangalia), maneno ya *Mujtahid Imam* wetu hayatakiwi yafahamike kama yalivyoandikwa, kwani kwa kukurahisishia, ni kua kuna kisa au *Hadith* nyuma ya maneno hayo kama vile Shaykh al-Islam Zakariyya Al Ansari alivyosema:

**‘Kile [Imam An Nawawi] alichosema kua [malipo hayamfikii aliekufa] mtizamo ambao ni wa *Qawl Mashhur* wa skuli yetu, unafahamika katika mambo ambayo pale inapotokea kua kisomo hicho kilichofanywa hakikufanywa wakati maiti yupo na msomaji hakunuia kua kisomo chake hicho kimfikie maiti’**.

Inatakiwa kufahamika kua Wanazuoni wakubwa wawili wa Skuli yetu, ambao ni Imam Ibn Hajar Al Haytami na Imam Al Ramli (Allah Awaridhie) hawakukubaliana juu mambo madogo madogo kuhusiana na masharti ya kuyafanya malipo yamfikie aliekufa. Kwani Imam Al Ramli anasema kua pale inapotokea kua msomaji hayupo mahali alipo yule aliekufa (kama vile makaburini), basi malipo ya kisomo huweza kumfikia aliekusudiwa hata kama msomaji hakusoma dua baada ya kisomo, (wakati mtizamo wa Imam Ibn Hajar Al Haytami ni wa tahadhari zaidi [*Ihtiyat*] ambao ni kua inabidi lazima kuwepo na nia kabla au katikati ya kisomo na dua (baada ya kisomo) ikifuatiwa na kisomo).

***** Mitizamo hiyo yote ni yenye kukubalika katika skuli yetu na ndio ambayo inayofuatwa na jamii za *Madhhab* ya Al Imam Al Shafii (Kuanzia Hadhramawt, Kusini Mashariki mwa bara la Asia, na Afrika Mashariki hufuata mtizamo wa Imam Al Ramli, na wafuasi wa sehemu nyengine wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi’i hufuata msimamo wa Imam Ibn Hajar Al Haytami), na hili linaonekana kutokana na ukweli unaojionesha katika vitabu vya skuli yetu, (kama vile *Fath al-’Allam* ya Imam Al Jurdani) ambavyo vinathibitisha mitizamo yote hii.

*** Kwa wanafunzi wa *Fiqh*:** Inaweza kuonekana hapa kua tunapoangalia kuhusiana na hukmu hii, basi tumekua makini katika kutotumia neno ‘***Shart’*** [ambalo ni kigezo kidogo cha mwisho ambacho kinatakiwa kuwepo ili jambo husika likubalike] hivyo kuwepo au kutokuwepo kwa dua hakutosababisha kisomo kua ni jambo la kukubalika ama kutokubalika, bali kua ni jambo la aidha kua na tahadhari zaid ama kua na uvivu zaid.

Dua ndogo kabisa ndivyo alivyosema Imam An Nawawi katika Adhkar na hivi hapa ndivyo unavyotakiwa kusema baada ya kiisomo [al-Nawawi, 150]:

**AllAhumma awSil thawAba mA qara’tuhu ilA “*fulani ibn fulani*”***

**[Ya Allah, muwasilishie thawabu za hiki kilichosomwa ‘fulani ibn fulani’].**

***** Ukweli ni kua, kutokana na Mwanafiqh wetu wa Hadramawt anaeheshimika sana Sayyid Balfaqih (Allah amridhie), inapendekezwa [*Awla*] kusema kwa kumtaja

anaekusudiwa kama vile kwa mfano '*Fulani Ibn Fulani'* au kumtaja kwa kuweka wazi jina lake kwa mfano Zayd Ibn Ahmad (Hukmu ya kutotaja jina hua ni *Khilaf al-Awla*). [*Ba'alawi, Bughya, 97*].

Nafikiri kua hadi sasa utakua umeshaona kua ingawa kuna tofauti ndogo ndogo kuhusiana na ni ipi njia bora ya kutoa sadaka ya kisomo kwa waliofariki, lakini ni Wanazuoni hawa hawa ndio waliokubali kua malipo ya kisomo kinamfikia maiti, na kitamfikia tu hal muradi yawe yametimia yale mambo yanayotakiwa kutimizwa.

Baada ya yote haya ikiwa bado hujatosheka kutokana na ushahidi uliouona katika *Umdat* (kwa sababu ya kua Mwanazuoni huyo hajulikani kwako wewe), basi subiri nikonyeshe mwanacchuoni mwengine wa juzi juzi (labda utaridhika nae zaid), huyu ni Dr. Wahbah al Zuhayli, ambae, katika kazi yake ya *Khilaf* [*Fiqh* ya kufananisha] katika sehemu inayohusiana na '**Kuchangia malipo [yetu] ya vitendo kwa waliokufa'** anasema:

'**Wanazuoni wanakubaliana kua malipo ya dua [zetu], sadaqa na yale yote yanayotolewa huwafikia waliofariki kutokana na kile kilichotajwa hapo kabla [*Hadith* Sahih ya Abu Hurayra] kua,**

**"IdhA mAta l-insAnu inqaTa'a 'amaluhu illA min thalAthin Sadaqatin jAriyyatin aw 'ilmin yuntafa'u bi-hi aw waladin SAliHin yad'u la-hu"**

[**Anapokufa mmoja wenu, vitu vyote humalizika isipokua vitatu: (1) Sadaka yenye kuendelea. (2) *I'lm* ambayo watu wanaendelea kufaidika nayo. (3) Dua ya mtoto mwema[yaani Muislam]**].(*Imeripotiwa na Imam Ahmad, Imam Al Darimi, Imam Al Bukhari (katika adab), Imam Muslim, Imam Abu Daud, Imam Al Tirmidhi, Imam Al Nasai, Imam Ibn Khuzayma, Imam Ibn Hibban*).

Wengi [Jumhur] miongoni mwa *Ahlu Sunnah wal Jamaah* wanasema kua mtu anaweza kutoa malipo ya vitendo vyema vyake kwa wengine aidha iwe Sala yake, Funga yake, au Sadaka yake, kisomo cha *Qur'an*, kwa kusoma Dua isemayo: '**Ya Allah muwasilishie thawabu ya nilichokifanya kwa ajili fulani na fulani**' [*Al-Zuhayli, Fiqh Al-Islam, 3:2095-2096*].

Tumefikia mwisho wa yale yanayohitajika kuzungumzwa juu ya jambo hili. Ikiwa hadi sasa hukuhifadhi beti ya ushairi ulioandikiwa kwa ajili yako hapo mwanzo, basi wacha tukupe mukhtasari wa vyote vile tulivyovizungumzia kwa kumsikiliza Sayyid Ba'ashn, ambae ni mwandishi wa kitabu maarufu kiitwacho, *Bushra al-Karim,* ambacho ni ufafanuzi wa *Muqaddima* wa Sayyid Bafadhl (Allah awaridhie wote):

‘**Imethibitishwa [*tahqiq*: kutoka kwa wana*fiqh* wetu baada ya kuzuka kwa kutokukubaliana kuhusiana na kutoa malipo ya kisomo cha *Qur’an* kwa waliofariki] kua waliokufa wanaweza kufaidika kutokana na kisomo cha *Qur’an* [kisomwacho na walio hai] kutokana na mambo matatu yafuatayo: (1) Msomaji anuie kua malipo ya kisomo hicho ni kwa ajili ya aliefariki au (2) Awepo karibu na aliekufa wakati wa kisomo hicho, (3) Au kupitia katika dua yake kumuombea aliekufa, hata kama dua hiyo ni baada ya kisomo, Ambapo dua na sadaka [ambayo ni kwa ajili ya aliefariki] vitawanufaisha wote bila ya kuwepo kwa aina yeyote ya kutokukubaliana [kwa Wanazuoni juu ya hilo]**’ *[Ba'ashn, Bushra al-Karim, 2:39]*.

Baada ya kuwataja Maimamu wote hapo juu, akiwemo Al Nawawi, Al Khazin, Al Subki, Zakariyya Al Ansari, Ibn Hajar, Al Ramli, Al Bujayrimi, Ba’ashn, Balfaqih, Al Jurdani na waandishi waliohusishwa katika *Fat-h al-Mu’in* sio tu ni miongoni mwa Maimamu wakubwa wa *Madhhab* ya Al Shafi’i na miongoni mwa walinzi na wawakilishi wanaoheshimika sana wa *Mujtahid Imam*, lakini pia ni wana*Fiqh* na wafasiri wenye *I’lm* ya kuaminika walioishi katika nyakati tofauti na sehemu tofauti.

Sasa jaribu kujiuliza kama hukmu ya kisharia kuhusiana na jambo hili ingelitofautiana na ile uliyoiona katika *Umdat*. Kama jee umeweza kuuona uthibitisho wake ama la, ambao kamwe hautoweza kuibadilisha hukmu iliyokwishawekwa, kupangika na kufahamiwa na wenye kujua. (Ijapokua tumekupa kile cha asili ulichokitaka) hivyo swali la kua kama utakubali kuona au utahitaji kupata uthibitisho mwengine hua halifai.

Ukweli ni kua hili ni swali la kua na Iman, na katika kesi kama yako inakua ni suali la kukubaliana na hukmu na ushahidi wa wanzuoni waliokua hai miongoni mwa Wanazuoni wa *Madhhab* ya Al Shafi’i juu ya jambo hili. Haisikitishi (na ingelikua ni balaa kubwa sana kwetu sote) kama ikiwa wale wasiojua hawawezi kuwaamini wana*fiqh* wao waliokua hai na hivyo kwao wao ni bora kama ilivyokua katika kesi kama hii (kuingia ndani zaid kuchimba na kutafuta vithibitisho vyilivyokufa ili viwafae) na kujinyima haki inayotokana na manufaa ya jambo ambalo linajulikana, jambo ambalo linakubalika katika Ummah, ambalo linawanufaisha walio hai na waliokufa na hususan kwa ajili ya watu wa familia zetu waliotutoka miongoni mwa wapendwa wetu? Tutaweza kujua kiasi cha ujinga wetu na ni vipi mda wetu tuliupoteza katika miezi na miaka katika kubishana kuhusiana na kukubalika kwa jambo hili pale tutakapojikuta tunahitaji msaada wa ziada pale tunapoivuka hali ya kutoweza tena kujisaidia wenyewe *Nafsi* zetu.

Kwa hakika ni hapo ndipo tutakapotamani kwa wale waliohai waitumie ila haki yao waliyopewa na Mola wao ili watusaidie; lakini kwa wakati huo itakua ni fikra za kutamani tu. Baya zaid ni kua, kutofikiria kwetu kuhusiana na usalama wa wazee wetu ambao waliokwisha tutangulia katika dunia nyengine na kutokuonesha hayo mbele ya watoto wetu, kwani wanaweza kufikiria kua hairuhusiki kutoa sadaka kwa ajili yetu pale itakapotokea mda wetu sisi wa kuishi umemalizika hapa duniani. Kila kinachopita kikizunguka hurudia tena pale pale kilipozungukia mara ya kwanza, na tunamuomba Allah atuokoe na hatma hiyo, tumalizie kwa dua ambayo Nabii wetu Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alitufundisha kuwaombea ndugu zetu wa kike na kiume:

***Allahumma ghfir li-hayyina wa-mayyitina!***

**[Ya Allah, tusamehe sisi tuliohai na wale waliokufa miongoni mwetu!]**

**++** Kwa kuongezea ili kutoa faida zaid kwetu sisi na wengineo wote waliokuwepo mwishoni mwa njia tunayoifuata ++ **Imam Ibn Hajar aliulizwa kuhusiana na mtu ambae alipita Makaburini na kisha akasoma *Surat Al Fatiha* moja na akaitolea Sadaka kwa wote waliokuwepo hapo, Jee (a: kwa mapunguzo) thawabu ya *Surat Al Fatiha* moja itavunjwa vunjwa na kugaiwa kwa wote, au (b: kwa kujumuishwa) kua kwa kila mmoja atapata thawabu ya *Surat Al Fatiha* moja?** Jibu lake lilitokana na sehemu (b:) yaani thawabu zake zitajumuishwa pamoja, kwani hiyo inatokana na wingi wa Rehma za Allah *Subhanahu wa Ta'ala* [*Ibn Hajar*, *Fatawa Kubra, 2:24; kutoka kwa Ba'alawi*, *Bughya, 97*]. Subhanallah, ndugu yangu angalia, kwa kiasi gani tunavyotakiwa tusijinyime Rehma nyingi kama hizi.

Tuwasomee *Al Fatiha* Wanazuoni wote wale waliotajwa humu ndani yake,

*Al-Fatiha*!

***al-fAtiHata ilA arwAHi mani jtama'nA hunA bi-sababihim, ajarakumu LlAhu l-fAtiHah!***

Yule ambae anaehitaji usamehevu.

Mufti Afifi Al Akiti.

******* *******



## *MAWLID AN NABAWI* – KULINGANA NA KAULI ZA WANAZUONI

Ingawa katika wakati wetu tuliokua nao pale tunaposema neno Mawlid hua tunamaanisha kusheherekea kuzaliwa kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'alyhi wa Salam*, lakini neno la kiarabu '*Mawlid*' linatokana na mzizi wa neno '*Walad*' ambalo maana yake ni mtoto, au kizazi.

Historia ya Kiislam inaonesha kua kwa mara ya kwanza vitabu vya Kiislam kutaja kuhusiana na Maulid ilikua ni katika vitabu vya Jamal Ad Din Ibn Ma'mun ambae alikua ni mtoto wa Waziri Mkuu wa utawala wa Shia wa Fatimid wa Misri ambae alifariki mnamo mwaka 587 *Al Hijr*, na baadae yakatajwa tena katika kitabu kinachoitwa *Mawa'iẓ al-i'tibar fi khiṭaṭ Miṣr wal Amṣar* cha mwanahistoria anaejulikana kama al-Maqrīzi ambae alifariki mwaka 845 *Al Hijr*.

Anasema Al-Maqrizi katika *Mawa'iẓ al-i'tibar fī khiṭaṭ Miṣr wa-l-amṣarṭ*, ambapo alikua akimnukuu Ibn al-Ma'mūn alipokua akielezea tukio la Maulid ya mwaka 517 *Al Hijr* kama ifuatavyo:

**'Mwezi ujao, ambao utakua umeingia mwezi wa, *Rabī' al-Awwal* tutaanza kusheherekea matukio ya mwezi huu, kwa kuelezea jambo ambalo limekua maarufu, ambalo ni kuzaliwa kwa bwana wa mwanzo na wa mwisho, Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika siku ya 13, na katika kutoa *Sadaqa*, *Khalifah* atatoa dirham 6000 kutoka katika mfuko wa misaada wa *Najawa* [ambao ni mashia wa *Ismai'liya*], na kutoka katika *Dar al ifta* atatoa aina 40 za mapishi, na kutoka katika chemba cha wasimamizi wa makaburi yaliyopo baina ya Hil na Qarafa, ambapo *Ahl al Bayt* wamezikwa, atatoa Sukari, Lozi, Asali na Mafuta ya Ufuta kama zawadi kwa kila msimamizi. Na Waziri wake atachukua jukumu la kugawa ratili 400 za Peremende (pipi) na ratili 1000 za Mikate.'**

Kwa upande wa vitabu vya Ahlu *Sunnah* wa Jamaah basi tuaona kua kwa mara ya kwanza kutajwa kwa tukio la Maulid ilikua ni katika kitabu kinachoitwa *Al Barq Al Shami* kilichoandikwa na *Imad al-Dīn al-Iṣfahānī* ambae alisoma katika chuo kikuu cha Nizamiyyah cha Baghdad na baadae akachaguliwa kua Profesa na Nur Al Din Al Zanji ambae alikua ni Gavana wa Syria katika utawala wa Seljuq, na baadae pia akawa msaidizi wa Salah din Ayyoub aliekua mtawala wa Al Ayyub wa Misri. Imad al-Dīn al-Iṣfahānī alikua pia ni mwanahistoria na alifariki mwaka 597 *Al Hijr*. Baada ya kufariki kwake kitabu chake cha *Al Barq Al Shami* kilifanyiwa mukhtasari na muandishi aitwae Al Bundari na mukhtasari huo ukawa unajulikana kwa jina la *Sana Al Barq Al Shami*. Hivyo Al Bundari anasema katika *Sana Al Barq Al Shami* kua:

**‘Katika mwaka 566 *Al Hijr*, kaka yake Nur al Din Al Zanji alifariki katika mji wa Mosul, mji ambao unajulikana sana nchini Iraq, Nur al Din alikua ni kiongozi maarufu wa Utawala wa Zangid na alimsaidia Salah Ad Din Ayyub kupata umaarufu. Nur al Din alitembelea mji wa Mosul ili kutatua mgogoro uliokuwepo kuhusiana na nani atakaechukua ugavana wa mji huo baada ya kufariki kaka yake. Wanahistoria wanasema kua alipofika huko, alikutana na Umar al Mulla, ambae alikua ni msimamizi wa *zawiyah* (jengo la kisufi). Zawiyah hii ilikua ni sehemu maarufu kwa watu wakubwa wakubwa wa maeneo hayo kutembelea na hususan ‘Kila mwaka katika wakati wa Maulid ya Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*, alikua akimualika Gavana wa Mosul, na washairi maarufu ambao walikua wakija na kusoma mashairi ya kumsifu Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*, na kisha hupewa zawadi na Gavana kutokana na jambo hilo’’**.*(Habari hii pia kimo katika al-Bidāyah wa-l-Nihāyah ya Imam Ibn Kathir)*

Imam Ibn Kathir anasema tena katika kitabu chake cha *Tarikh Ibn Kathir* kua : ‘**Kulikua na Sultan aliekua akiitwa Abu Said Malik ibn Muzaffar Kawkabur *(aliekuwepo pia katika wakati wa Salah Ad Din Ayyub)* ambae alikua ni mtu wa kufanya mambo mema. Kila sehemu katika ardhi yake aliyokua akiona kua hakuna maji, basi alikua akichimba visima, na pia alijenga vituo vyingi vya kusomeshea dini ya Kiislam. Kila mwaka alikua akitumia dirham laki tatu katika kuitisha mkusanyiko wa watu wake katika kusheherekea Maulid ya Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*’**.

Hivyo ingawa asili ya kusoma Maulid ilianza katika karne ya 5 ya Uislam, lakini kwa mara ya kwanza Maulidi yalianza kusomwa hadharani katika jamii za watu wa mjini Afrika Kaskazini katika karne ya 13 ya Uislam, na katika kipindi hiki watu waliotangulia walikua wakikesha kusheherekea kuzaliwa kwa Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* kwa kufanya mambo mema mbali mbali za kuwafanya wawe karibu na Mola wao, ikiwemo kufanya *Dhikr Allah*, kumsifu na kunukuu maneno ya kumtukuza Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* kwa mashairi n.k

Wanazuoni wamelizungumzia pia suala hili la Maulid kwa kina na upana sana, miongoni mwa wakiwemo Imam Ibn al-Jawzi, Imam Ibn Kathir, Ibn Dihya Al Andalusi, Imam Ibn Hajar, Imam Jalal Al Din Al-Suyuti, na wengineo, kwa kuthibitisha kua kusheherekea Maulid ya Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* kunaruhusika na kupendekezwa kwa sababu, hiyo ni moja kati ya njia za kukusanyika kijamii katika kujifunza na kukumbushana historia na sifa tukufu za Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam*, na pia kuwaidhiana, kufurahia na kuonyesha shukrani kwa kushushiwa kwa Rehma ya Ulimwengu mzima.

Kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika *Qur'an* kua:

﴿وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا رَحْمَةً لِّلْعَٰلَمِينَ﴾

**Wama arsalnaka illa rahmatan lilAAalameena** *(Surat Al Anbiya 21:107)*

*Tafsir :* ***Na hatukukutuma sisi (Ewe Muhammad) isipokua ni kama rehma kwa ulimwengu wote.***

Imam Fakhr ad-Din al-Razi, anainasibisha aya hiyo hapo juu ya *Al Anbiya* na aya ya *Surat Yunus* isemayo:

﴿قُلْ بِفَضْلِ ٱللَّهِ وَبِرَحْمَتِهِۦ فَبِذَٰلِكَ فَلْيَفْرَحُوا۟ هُوَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ﴾

**Qul Bi Fadlillahi Wa Bi Rahmatihi Fa Bi Dhaalika Fal Yafrahu; Huwa Khayrun Mimma Yajma'un.***(Surat Yunus 10:58)*

*Tafsir :* ***Sema: 'Katika fadhila za Allah, na Rehma zake, waache wayafurahie ndani yake'; Hivyo hua ni bora kuliko kile wakikusanycho(mali).***

Baada ya kuzinasibisha aya hizi mbili basi Imam Fakhr ad Din al Razi, anasema kua: '**Neno *Rehma* katika aya zote hizi mbili linamaanisha Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam***'.

Hivyo kuifurahia Rehma hii ya kuzaliwa kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, kuja kwa muongozo unaonesha njia iliyonyooka ni bora kuliko kufurahia kitu chochote kile ambacho mtu anaweza kukipata, na kukikusanya ulimwenguni, na ndio maana tunapolizungumzia suala la Maulid ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* basi tunaona kua kuadhimishwa kwake hua kunakubalika na kupendekezwa na wafuasi wa *Madhhab* yote ya Kiislam tuliyoyazungumzia ndani ya kitabu hiki, kuanzia *Madhhab* ya Ibadhi, *Madhhab* ya Shia, *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa, *Madhhab* ya Imam Malik, *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i na *Madhhab* ya Imam Hanbali pia wote hua wanasoma Maulid ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*.

Kwani jambo hili hua linatokana na mfano wa *Hadith* ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* iliyomo katika Imam Muslim tunaona kua Nabii

Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alitufundisha kuikumbuka siku ya kuzaliwa kwake pale Abu Qatadah aliposema kua : **'Alikuja Bedui mmoja na kumuuliza Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kuhusiana na kufunga katika siku ya Jumatatu ambapo Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alijibu** '**Hii ndio siku niliyozaliwa na ndio siku ulipoanzwa kushushwa *Wahy***'.

Vile vile katika *Hadith* tunaona kua siku moja Al Abbas Ibn Abud ul Muttalib ambae ni Ami yake Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam*, alitunga beti ya ushairi kusifu kuzaliwa kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kisha akamuomba ruhusa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ausome ubeti huo. Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam* akamruhusu na pia akamuombea dua kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala* Ami yake huyo ili aulinde ulimi wake, baada ya hapo Al Abbas akasoma kile ambacho kilikua ndio Maulidi ya kwanza ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kwa kusema: '**Na ulipozaliwa (Ewe Nabii *Salallahu A'layhi wa Salam*) Dunia ilijaa nuru na upeo wa macho uling'ara sana'.**

Anasema Ibn Hajar al Asqalani kua wakati Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipowasili katika Mji wa Madina, aliwakuta Mayahudi wanafunga katika siku ya mwezi 10 ya Muharram, na akaulizia kwa sababu gani wanafunga? Akaambiwa kua siku hiyo ni siku ambayo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alimuokoa Nabii Musa na akamuangamiza Firaun. Na hivyo hua wanafunga kwa kuonesha shukrani kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*.

Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema: '**Mimi nina haki zaidi ya Musa kuliko nyinyi**' na hivyo akafunga na akawaamrisha Masahaba zake pia kufunga. Imam Ibn Hajar anasema kua katika *Hadith* hii kuna ushahidi wa kutosha wa kusheherekea na kuonesha shukrani kwa Rehma za Allah juu yetu alizotupa katika siku maalum.

Imam Al Suyuti ameandika katika *Alhawi lil Fitawi* kwa kusema kua: '**Kuna suali ambalo hua linaulizwa kuhusiana na kusoma Maulid ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* katika mwezi wa Rabi'i Al Awal: Kuna hukmu gani ya kidini kuhusiana na jambo hili, jee ni zuri au ni baya? Jee wale wanaosheherekea wanapata thawabu ama la?' Jibu kutokana na mtizamo wangu mie ni kua: Kusheherekea Maulid, jambo ambalo kimsingi ni kukusanyika kwa watu kwa pamoja, kusoma aya za *Qur'an,* ku*hadith*ia *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kukumbushana kuzaliwa kwake pamoja na dalili zilizokuwepo wakati wa kuzaliwa kwake, halafu watu wakala chakula na baadae wakatawanyika. Basi kufanya hivyo ni miongoni mwa *Bid'aa* nzuri; na anaeifanya basi hupata thawabu, kwa sababu ni moja kati ya kuitukuza hadhi ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na kuonyesha furaha ya kuzaliwa kwake.'**

Vile vile akaendelea Imam Al Suyuti kwa kusema, '**Kuna mtu alimuuliza Imam Ibn Hajar (*si Imam Ibn Hajar Al Asqalani bali Imam Ibn Hajar al Haythami),* kuhusiana kusheherekea Maulid. Imam Ibn Hajar akasema: Kimsingi, kusheherekea Maulid ni *Bida'a* ambayo haikuanzia katika vizazi vitatu vya mwanzo vya Uislam. Lakini hata hivyo jambo hilo hua linajumuisha mambo mema na kuonesha upande mzuri wa mambo hayo, kwa hivyo kwa yeyote yule anaetafuta mambo mema na akapingana na kinyume chake basi hii hua ni *Bida'a* nzuri**', **Hivyo ikanibidi (anasema Imam Al Suyuti) nifuatilie asili yake ambayo nikaona kua imethibitishwa na vitabu viwili vya *Hadith* Sahih *Al Sahihain.* Wakati Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* alipowasili katika Mji wa Madina, aliwakuta Mayahudi wanafunga katika siku ya mwezi 10 ya *Muharram,* na akaulizia kwa sababu gani wanafunga? Akaambiwa kua sikukuu hiyo ni siku ambayo Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alimuokoa Nabii Musa na akamuangamiza Firaun. Na hivyo hua wanafunga kwa kuonesha shukrani kwa Allah *Subhanahu wa Ta'ala*. Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* akasema: 'Mimi nina haki zaidi kwa Musa kuliko nyinyi' na hivyo akafunga na akawaamrisha Masahaba zake pia kufunga. Hivyo kutokana na tukio hili tunahitimisha kua Shukrani hupewa Allah katika siku maalum kwa kutuletea neema, au kutuepusha na shari au madhara**'.

Imam Al Suyuti akamalizia kwa kusema '**Jee kuna Neema gani iliyobora zaid kuliko Neema ya kuja kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'alayhi wa Salam*, Mtume wa Rehma, katika siku hiyo? Hii ni kuhusiana na msingi wa Maulid. Lakini kuhusiana na vitendo vyake, basi kunatakiwa kuwe na mambo ya kuonesha Shukran kwa Allah, kama vile ilivyotajwa, kisomo cha *Qur'an*, kula chakula, kutoa Sadaqa, kumsimfu Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* au mambo yatakayo himiza nyoyo kufanya mema kwa ajili ya Akhera.'**

Anasema Mufti Ahmad Ibn Zayni Dahlan, katika kitabu chake *al Sira al Nabawiyya wa al Athar al Muhammadiyya*, kua: '**Kusheherekea Maulid na kumkumbuka Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kunakubalika na Wanazuoni wote wa Kiislam**'.

Wachilia mbali kuruhusika lakini kupendekezwa kusoma Maulid ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kumethibitishwa katika fatwa za Wanazuoni wengi wakiwemo miongoni mwao Al Hafiz as Sakhawi, Al Imam al Qastalani, Al Imam Ibn Hajar al Haytami, Imam Wajihu Din bin `Ali bin al Dayba' al Shaybani al Zubaidi n.k.

Anasema Imam Abu Sharma ambae ni mwalimu wa Imam An Nawawi kua: **'Moja miongoni mwa *Bida'a* bora katika wakati wetu ni kile kinachofanywa kila**

**mwaka katika siku ya kuzaliwa kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* kama vile kutoa Sadaka, Kufanya mema, kujipamba, na kuonesha furaha na mapenzi kwa yule anaetukuzwa katika nyoyo za wale wanaoadhimisha, na hivyo huonesha Shukrani kwa neema zake Allah *Subhanahu wa Ta'ala* ambae ndie alietuma Rehma kwa Ulimwengu wote.'** (*Al Ba'ith ala Inkar al Bida` wal Hawadith*)

Shaykh Yusuf Al Qardawi anasema kua : **'Sahaba Sa`d Ibn Abi Waqas alisema kua wao walikua wanapenda sana kuwa*hadith*ia watoto wao kuhusiana na *Hadith* za Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na vita alivyopigana na kama vile walivyokua wakipenda kuwasomesha watoto wao *Qur'an*'. Kwa hivyo walikua wakitumia mda wao kuwafundisha kwa kuwakumbusha watoto wao yaliyotokea katika uhai wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam,* hivyo walikua hawana haja ya kukusanyika kusheherekea sherehe kama hizo. Hata hivyo vizazi vilivyofutia vikaanza kusahau historia yao adhimu na umuhimu wake. Hivyo sherehe kama hizo zilianza kutumiwa ili kuhuisha matokeo makubwa na thamani yake ili tupate kujifunza kutokana na mambo hayo. Kwa bahati mbaya baadhi ya sherehe kama hizi hua zinaingizwa mambo siyo ndani yake, wakati inavyotakia ni kua ziwe ni zenye kuwakumbusha watu maisha ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* na wito wake. Ukweli ni kua kuadhimisha kuzaliwa kwa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ni kuadhimisha kuzaliwa kwa Uislam'.**

**HISTORIA YA IMAM AL BARZANJI.**

Miongoni mwa mashairi maarufu ni yanayojulikana sana katika Maulid an Nabawi ni pamoja na yale mashairi ya Al Barzanji ambayo yameandikwa na Imam Jaʿfar Ibn Ḥasan Ibn ʿAbd Al Karīm Ibn Al Sayyid Muḥammad Ibn ʿAbd al-Rasul Al Barzanji Al Ḥusayni Al Madani Al Shafi'i. Imam Al Barzanji alizaliwa mnamo mwaka 1128 AH/1716 katika mji wa Madina, baba yake alikua ni Khatib wa Masjid As Sidiq wa Madina ambae alikua ni mjukuu wa Mufti mkuu wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i wa Madina, mwenye asili ya Shahrazur nchini Iraq.

Imam Jafar Al Barzanji alihifadhi *Qur'an* akiwa na umri mdogo kutoka kwa Wanazuoni wa Madina akiwemo baba yake, na baadae akatumia mda wake kusafiri kwa ajili ya kutafuta *I'lm* katika miji ya Baghdad, Hadramawt, Misri, Damascus, Istanbul. Kisha baada ya kupita mda mrefu alirudi katika mji wa Madina huku akiwa amesheheni utaalamu wa *I'lm* mbali mbali ikiwemo *I'lm* ya *Hadith*, Lugha mbali mbali, Lugha ya kiarabu na hukmu zake, *Sharia'h*, *Fiqh*, Historia ya Kiislamu, Tafsir, Tawhid, Mantiki, Falsafa ya Kiislam, Sayari, Hesabu, n.k.

Mnamo mwaka 1128 A.H katika mwezi wa Ramadhani wakati huo akiwa na miaka 30, alianza kusomesha katika msikiti Mtakatifu wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* wa Madina, akiwa na *I'lm* yenye uwezo wa kutoa fatwa kulingana na hukmu na mitizamo yote ya *Madhhab* manne ya Ahlu *Sunnah* wal Jamaah (Hanafi, Maliki, Shafi'i na Hanbal) na vile vile kwa kutumia lugha mbali mbali. Muda mfupi baadae akawa Mufti Mkuu wa *Madhhab* ya Al Imam Al Shafi'i katika mji wa Madina wadhifa ambao aliutumikia hadi kufariki kwake mnamo mwaka 1177 A.H na kuzikwa katika Makaburi ya Al Baqi yaliyopo Madina.

Mashairi ya Maulid al Barzanji yameandikwa kutokana na misingi ya *Qur'an*, *Hadith* na Sira ambayo yamegawika katika sehemu mbili, ya kwanza ni *Mawlid Barzanji Nathr*, yenye *fasl* (Sura) 19 zinazozungumzia historia ya Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* kwa njia ya shairi lenye beti 355 na sehemu ya pili ni *Mawlid Barzanji Nadhm*, yenye *fasl* 16 na beti 205 zenye kina kinachomalizikia na herufi '*nuun*'. Maulidi haya husomwa duniani kote kuanzia Mashariki ya mbali Singapore, Indonesia, hadi Toronto Magharibi, kuanzia Kaskazini Urusi, Yugoslavia, katikati ya dunia Makkah na Madina hadi Afrika ya Kusini, kusini mwa dunia.

**Sallu a'la ar Rasul *Salallahu A'layhi wa Salam*!**

## HITIMISHO.

﴿وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱللَّهُ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ﴾

**Waittaqoo Allaha wayuAAallimukumu Allahu waAllahu bikulli shay-in AAaleemun** (*Sural Al Baqara 2:282*).

*Tafsir:* ***Na hivyo muogopeni na mtiini Allah, na yeye Allah atakuelimisheni, kwani kwa hakika Allah ni mjuzi wa kila kitu.***

Baada ya kuangalia kwa kina Historia ya Uislam na *Ijtihad* na *Taqlid* katika historia hiyo, nadhani japo kidogo tutakua tumefahamu kuhusu historia ya dini yetu, tumetokea wapi, tumefikaje hapa tulipo na kila mmoja atakua na uwezo wa kuagua tunaelekea wapi.

Ukiangalia kwa mtizamo wa kina wa hali tuliyokua nayo Ummah wa Kiislam, basi utaona kua kuna aina nne za athari zinazouathiri umoja wa Ummah wa Kiislam ambazo ni:-

**1) Aina ya kwanza ni athari inayotokana na nguvu za nje ya Uislam, hii haitokani na watu wa chini bali inatokana na watu wa juu wenye Mamlaka ya juu kutoka katika sehemu nyingi Duniani, katika kuuvunja umoja wa Waislamu na kuwatawala Waislam na kisha kuwabagua na kuwakandamiza kijamii bila ya kujaribu kuweka usawa miongoni mwa watu waliochini yao katika jamii tofauti na hali ilivyokua katika nyakati za wakati ambao Uislam ulikua na Mamlaka Dunia.**

**2) Aina ya pili ni athari inayotokana ndani ya Ummah wa Kiislam ambayo husababishwa na *Nifaq* (Unafiq) miongoni mwa jamii za Waislam na hususan katika ngazi za juu za viongozi wa ardhi mbali mbali za Kiislam Duniani kwa upande wa Kisiasa na vile vile kwa upande wa Kidini ambao hushirikiana pampja na watu wanaojumuika kwenye kundi la athari ya aina ya kwanza.**

**3) Aina ya tatu ni athari ya ndani inayotokana na Waislam wenye *I'lm* lakini wenye kufuata mitizamo ya kua na misimamo mikali katika *fatwa* na kwa kutumia njia za *tafsir* za aya za *Qur'an* na *Hadith* maalum katika kueneza mitizamo yao na hivyo huwapelekea wale wasiojua na wasiokua na haja ya kutaka kujua kwa undani zaid kuhusiana na asili na uhalisi wa *tafsir* na *fatwa* hizo katika dini ya Kiislam.**

**4) Aina ya nne ni athari za ndani ambazo zinasababishwa na Waislam wengi wasiokua na *I'lm* na hivyo kutojua *Akhlaq* za Kiislam, jambo linawalowapelekea kutumia fursa wanazozipata kutokana na fatwa zenye madhara hususan kutoka katika watu wa kundi la athari ya tatu na hivyo kutoona mitihani iliyopo mbele yao na kuamua kutumia nguvu katika kuweka wazi na kuelezea hisia zao na hivyo kuzidisha ufa uliokwisha sababishwa na makundi ya athari za ya kwanza, ya pili hadi ya tatu.**

Imam Al Darimi anasema kua Ziyad Ibn Hudair alisema kua: '**Umar aliniuliza: Jee unajua ni nini kinachoweza kuuteketeza Uislam?', Nami nikajibu: 'La', Umar akasema: 'Uislam utatekekezwa kwa makosa ya *Wanazuoni*, hoja za *Wanafiq* kuhusiana na kitabu cha Allah na mitizamo ya *Viongozi wapotofu*.**' (*Mishkatul Masabih*).

Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika *Qur'an*:

﴿وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَأَنَا۠ رَبُّكُمْ فَٱتَّقُونِ﴾

**Wa-inna hadhihi ummatukum ummatan wahidatan waana rabbukum faittaqooni.** (*Sural Al Mu'minin 23:52*).

*Tafsir:* ***Na kwa hakika! Huu Ummah wenu ni Ummah mmoja, na mimi ni Mola wenu, hivyo tekelezeni wajibu wenu kwangu.***

Na pia maana ya maneno ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala* yasemayo:

﴿وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَنَٰزَعُوا۟ فَتَفْشَلُوا۟ وَتَذْهَبَ رِيحُكُمْ وَٱصْبِرُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ﴾

**WaateeAAoo Allaha warasoolahu wala tanazaAAoo fatafshaloo watadhhaba reehukum waisbiroo inna Allaha maAAa alssabireena** (*Surat Al Anfal 8:46*).

*Tafsir :* ***Na mtiini Allah na Mtume wake, na msigombane (baina yenu) kwani mtazipoteza nyoyo zenu (Ki imani) na hamtokua na nguvu, kuweni na subra. Kwani Allah yuko pamoja na wenye kusubiri.***

Kutokana na kujua maana na umuhimu wa *Maqasid Ash Sharia'h* na *Akhlaq* za Kiislam waliotutangulia walikua wakitumia busara, kama vile alivyokua Imam Al Shafi'i alipotofautiana na As Sadafi katika jambo fulani.

As Sadafi anasema kua '**Sijawahi kumuona mtu mwenye busara kama Al Imam Al Shafi'i, kwani niligombana naye siku moja kuhusu kitu fulani na nikaamua kuachana nae na kuondoka, Hata hivyo siku nyengine nilipokutana nae alinishika mkono wangu na kuniuliza** '**Jee kweli hatuwezi kua ndugu ijapokua tunakhitilafiana kuhusu jambo fulani**?''

Vile vile Imam Khayr Al Din Ibn Ahmad Ibn Nur Al Din Ali Ibn Zayn Al Din Ibn Abd Al Wahab Al Ayubi Al Faruq pia hujulikana kama Imam Khayr Al Din Al Ramli ambae alizaliwa Palestina mwaka 1585 na ni mfuasi wa *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa alienda Cairo, kusoma katika chuo cha Al Azhar na anaelezea *Hadith* ambayo tukiizingatia itatunufaisha, Anasema Khayr Al Din Al Ramli '**Nilikua naipenda sana *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Al Shafi'i, lakini kaka yangu**

**akaniambia bora nisomee *Fiqh* ya *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa, (wakati huo ilikua ndio *Fiqh* inayotumika katika Utawala wa Dola la Ottoman) hivyo, nikaandika barua kumuuliza Imam Al Shafi'i. Jee nisomee *Fiqh* ipi baina ya *Fiqh* ya Imam Al Shafi'i na *Fiqh* ya Imam Abu Hanifa? Kisha nikaenda kulitembelea kaburi la Imam Al Shafi'i, nikaiweka juu ya kaburi lake na nikakaa, ukanipitia usingizi nikalala**' alipolala akamuona Imam Al Shafi'i usingizini akisema kua '**SISI SOTE TUKO KATIKA NJIA MOJA ILIYONYOOKA**', na hapo Khayr Al Din Al Ramli alipoamka akaamua kusomea *Fiqh* ya Imam Abu Hanifa, na akawa Mwanazuoni mkubwa katika *Madhhab* ya Imam Abu Hanifa na hadi leo baadhi ya mitazamo yake inatumika katika Skuli ya *Fiqh* ya *Madhhab* hayo.

Historia ya Dini ya Kiislam ni ndefu na ina kina kirefu sana, na ingawa tumeiangalia kwa juu juu tu ndani ya kitabu hiki lakini mtu anaweza kuziona *Fitna* zinazosababisha kuvunja umoja wetu leo hii si katika Afrika Mashariki tu bali pia na katika Ulimwengu mzima wa Kiislam, ingawa ni kweli kua baadhi ya *Fitna* hizo zilikuwepo tangu zamani lakini kuna utofauti wa wazi unaoonekana baina yetu na Waislamu waliotutangulia, na miongoni mwa tofauti hizo ni kua Waislam waliotutangulia walikua na *I'lm* kubwa zaid, Imani thabit zaid na hivyo walijitolea kwa hali na mali kupigania umoja wa Dini yao.

Kwani ukiwaangalia Waislamu waliotutangulia utaona kua kuanzia kwa viongozi wenye Amri katika Dini, katika siasa na pia wale walio chini ya viongozi hao walikua wanajua jukumu lao Kiislamu ni kuwafuata na kuwa watiifu kwa wenye amri juu yao, hivyo ilikua rahisi kwa viongozi hao kuziona fitna zilizo mbele yao na kujaribu kuwatahadharisha walio chini yao ambao nao bila ya wasi wasi wala matatizo hutii na kufuata amri zao.

Kwa upande wetu Waislamu wa leo, wenye *I'lm* ni kidogo na pia uwezo wao katika *I'lm* ni mdogo ukilinganisha na waliotutangulia lakini tatizo kubwa zaid ni kua ingawa kweli *I'lm* yetu ni ndogo, lakini pia hakuna anaekubali kua yeye hajui, kila mtu anajiona kua yeye anajua zaid na hivyo anao uwezo wa kutoa *Fatwa* kuhusiana na jambo lolote hususan inapotokea kupinga lile alilosema Muislamu mwenzake ambalo litakua haliendani na matakwa yake, jambo ambalo kila siku linasababisha tofauti baina yetu.

Imam Al Ghazali alisema '**Ikiwa wale wasio kua na *I'lm*, wataacha kubishana katika masuala yanayowahusu Wanazuoni basi itakua hakuna kutokukubaliana**'.

Ukiangalia katika upande wa Iman ndio usiseme, kwani ndio imepungua kabisa, tena kwa kiasi cha kutisha na hivyo kusababisha kukosekana uaminifu, kukosekana kwa utiifu wa wenye amri juu yetu miongoni mwetu na matokeo yake tunaanza kuvunja kile kitu muhimu walichokua wakipigania waislam waliotutangulia kabla yetu, kwani wao walipigania umoja wetu lakini sisi kila mmoja anapigania kuvunja umoja huo kwa kujitenga ama kufuata kikundi chake na kumsikiliza kiongozi anaeongoza kutokana na vile anavyoona kuna wepesi kwa upande wa *Nafsi* yake, jambo ambalo linasababisha Waislam ulimwengu mzima kudhalilika na kutokua na wa kuwatetea katika kupigania haki zao kulingana na *Maqasid al Sharia'h'*, mifano hai ya mambo haya ni kama vile kwa Waislamu wa Palestina wanaovunjiwa haki zao na Wayahudi, Waislam wa kabila la Rohingya walio nchini Myanmar wanaovunjiwa haki zao na Mabuddha, na vile vile wa Waislamu wa kabila la Uighyur katika mji wa Xinjiang Kaskazini magharibi mwa China ingawa hawa wote wananyimwa haki zao na kudhulumiwa na wale wasiokua Waislam, lakini viongozi wa Dini ya Kiislamu na pia viongozi wa nchi za Kiislamu na wafuasi wao wamekaa kimya, ati tu kwa sababu wakisema watakosa yale yanayopendwa na *Nafsi* zao kidunia.

Inasikitisha kwani tumefikia katika hali ambayo huwezi kutofautisha baina ya Mtawala Muislamu na asiekua Muislam kwani hata watawala wa nchi za Magharibi kama Marekani, Uingereza, Israel, Ufaransa n.k hufanya hivyo hivyo pale wanapoona kua katika sehemu fulani ya ardhi kuna manufaa yao basi hata haki za binaadamu zivunjwe vipi na viongozi wenye manufaa kwao katika sehemu ya ardhi hiyo, wao huzifumbia macho dhulma hizo na kumtetea ili kuchukua kile chenye manufaa kwao.

Qura'an inaizungumzia hali ya watu kama hawa kwa kusema:

﴿إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلْكِتَابِ وَيَشْتَرُونَ بِهِ ثَمَناً قَلِيلاً أُولَـٰئِكَ مَا يَأْكُلُونَ فِى بُطُونِهِمْ إِلاَّ ٱلنَّارَ وَلاَ يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ يَوْمَ ٱلْقِيَامَةِ وَلاَ يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ﴾

**Inna alladhina yaktumoona ma anzala Allahu mina alkitabi wayashtaroona bihi thamanan qaleelan ula-ika ma ya/kuloona fee butoonihim illa alnnara wala yukallimuhumu Allahu yawma alqiyamati wala yuzakkeehim walahum AAadhabun aleemun.** *(Surat Al Baqara 2:174)*

*Tafsir:* ***Hakika wale ambao huficha yale aliyoteremsha Allah katika kitabu chake, na kununua kwa thamani ndogo ndani yake (kujichumia Kidunia), hua hawatii kitu chochote ndani ya matumbo yao isipokua moto. Allah hatozungumza nao katika siku ya kufufuliwa, na wala hatowatukuza na juu yao itakua ni adhabu kali sana.***

Siku moja aliulizwa Imam Al Ghazal '**Jee Mali huubadilisha Moyo wa mwenye *I'lm*?** ' Imam Al Ghazal akajibu '**Mtu anaebadilishwa moyo wake na mali basi hua hana *I'lm***'. Na hii ndio hali tuliokua nayo sasa hivi Waislamu, hakuna wenye *I'lm* kwani kila mmoja yuko tayari kubadilishwa moyo wake na kitu kinachoitwa Pesa, hivyo hufikia kutoa fatwa kulingana na matakwa na maslahi ya watawala wao ambao ndio wanaowalipa mishahara yao.

Anasema Imam Ibn Kathir katika *Al Bidaya wa Nihayah* kua, amesema Ibn Asakir kua, siku moja An Nadhr Ibn Shumayr alisema, '**Nilikwenda kuonana na *Khalifah* Al Ma'mun, ambapo aliniuliza 'Umeamkaje Ya An Nadhr?'** nami nikajibu **'Alhamdulilah ya Amir ul Mu'minun'** na hapo akaniuliza **'Jee ni nini maana ya *Irja'*?'** nami nikamjibu ***'Irja'* ni Dini inayokubaliana na Watawala, -inawanufaisha watu na mambo ya Dunia na inawapotezea watu kutoka katika Dini yao',** hapo Al Ma'mun akajibu **'Umesema kweli''.**

Abd Allah Ibn Mas'ud *Radhi Allahu A'nhu* alisema '**Itakuaje pale itakapotokea mitihani itakayosababisha vijana kua watu wazima, watu wazima kua vizee, na hili kua ni jambo la kawaida na ni mabadiliko ya kila siku?**' watu wakasema '**He haya ni mageni, Jee lini itatokea hivyo?**' Abd Allah Ibn Mas'ud akasema '**Hii itatokea pale, Waaminifu miongoni mwenu watakapokua ni kidogo, viongozi miongoni mwenu watakapokua wengi, Wana*fiqh* wenu watakapokua kidogo, wasomaji wenu wa *Qur'an* watakapokua wengi, na *I'lm* ya dini itakaposomwa lakini si kwa ajili ya Akhera**'. (*Kamal-ud-Din Abd-ur-Razzaq Ibn Ishaq As Samarqandi*)

Hasan Al Basr alisema, '**Nimeona watu katika Masahaba wa Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam* ambao walikua wakisema kua: Yeyote yule atakaefanya mambo bila ya kua na *I'lm*, basi kile anachokiharibu ni kikubwa kuliko kile anachokitengeneza. Yule anaefanya *A'mal* bila ya kua na *I'lm* ni sawa na msafiri asiekua na njia ya kufuata, hajui anaelekea wapi, hivyo tafuteni *I'lm* kiasi ya kua kutafuta kwake hakutoathiri Ibada zenu, na tafuteni kufanya *Ibadah* kiasi ya kua haitoathirika *I'lm* yenu, na miongoni mwao hutafuta *I'lm* hadi ikawa inonekana katika *khushoo* (unyenyekevu) yake, katika *Zuhd***

